إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا ٱلذِّكۡرَ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ

إِنَّهُۥ لَقُرۡءَانٞ كَرِيمٞ فِي كِتَٰبٖ مَّكۡنُونٖ لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلۡمُطَهَّرُونَ تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ

**Бул шарапаттуу Кураан жана анын аят маанилеринин кыргызча котормосунун басылуусу эки Ыйык Харамдын кызматчысы жана Сауд Арабиясынын Падышасы Абдуллах бин Абдул Азиз Аалы Сууддун жетекчилиги астында ишке ашты**

تشرف بالأمر بطباعة هذا المصحف الشريف وترجمة معانيه
خادم الحرمين الشريفين الملك عبدالله بن عبدالعزيز آل سعود
ملك المملكة العربية السعودية

# القرآن الكريم

## وترجمة معانيه وتفسيره
## إلى اللغة القيرغيزية

مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف

**Эки Ыйык Харамдын кызматчысы**
**Падыша Абдуллах бин Абдул Азиз Аалы Сууд**
**тарабынан Аллаһ Тааланын жолунда вакуф.**
**Сатууга болбойт**

**Акысыз таратылат**

# ЫЙЫК КУРААН

## аяттарынын маанилеринин котормосу Кыргыз тилинде

**Падыша Фахд атындагы**
**Кураан басмаканасы Комплекси**

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

# مقدمة

**بقلم معالي الشيخ: صالح بن عبدالعزيز بن محمد آل الشيخ**
**وزير الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد**
**المشرف العام على المجمع**

الحمد لله رب العالمين، القائل في كتابه الكريم:
﴿... قَدۡ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٞ وَكِتَٰبٞ مُّبِينٞ﴾.

والصلاة والسلام على أشرف الأنبياء والمرسلين، نبينا محمد، القائل:
«**خيركم من تعلّم القرآن وعلّمه**».

أما بعد:

فإنفاذاً لتوجيهات خادم الحرمين الشريفين، الملك عبدالله بن عبدالعزيز آل سعود، -حفظه الله-، بالعناية بكتاب الله، والعمل على تيسير نشره، وتوزيعه بين المسلمين، في مشارق الأرض ومغاربها، وتفسيره، وترجمة معانيه إلى مختلف لغات العالم.

وإيماناً من وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد بالمملكة العربية السعودية بأهمية ترجمة معاني القرآن الكريم إلى جميع لغات العالم المهمة تسهيلاً لفهمه على المسلمين الناطقين بغير العربية، وتحقيقاً للبلاغ المأمور به في قوله ﷺ: «**بلّغوا عنّي ولو آية**».

وخدمةً لإخواننا الناطقين باللغة القيرغيزية يطيب لمجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة المنورة أن يقدم للقارئ الكريم هذه الترجمة القيرغيزية التي أعدّها فضيلة الشيخ شمس الدين حكيموف، وراجعها من قبل

المجمع كل من فضيلة الشيخين أيدربيك كابولوف، ونعمة الله كادايف.

ونحمد الله سبحانه وتعالى أن وفق لإنجاز هذا العمل العظيم الذي نرجو أن يكون خالصاً لوجهه الكريم، وأن ينفع به الناس.

إننا لندرك أن ترجمة معاني القرآن الكريم -مهما بلغت دقتها- ستكون قاصرة عن أداء المعاني العظيمة التي يدل عليها النص القرآني المعجز، وأن المعاني التي تؤديها الترجمة إنما هي حصيلة ما بلغه علم المترجم في فهم كتاب الله الكريم، وأنه يعتريها ما يعتري عمل البشر كلّه من خطأ أو نقص.

ومن ثم نرجو من كل قارئ لهذه الترجمة أن يوافي مجمع الملك فهد لطباعة المصحف الشريف بالمدينة النبوية بما قد يجده فيها من خطأ أو نقص أو زيادة للإفادة من الاستدراكات في الطبعات القادمة إن شاء الله.

والله الموفق، وهو الهادي إلى سواء السبيل، اللهم تقبل منا إنك أنت السميع العليم.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**Даават, багыттоо, вакуф жана Ислам иштери министри, "Мужаммаа Малик Фахд" басма комплексинин генералдык башкаруучусу, Улуу-урматтуу Шейх Салех бин Абдул Азиз бин Мухаммад Аалы Шейх тарабынан жазылган**

Баш сөз:

Өзүнүн Улук Китебинде "Силерге Аллах тарабынан Нур жана Анык Китеп келди" деген ааламдардын Раббисине мактоолор болсун! Ошондой эле, "Силердин эң жакшыңар – Курааңды үйрөнгөндөр жана үйрөткөндөр"-деген, элчи-пайгамбарлардын эң бийик даражалуусу, пайгамбарыбыз Мухаммадга Аллахтын салават-саламдары болсун!

Андан кийин:

Эки Ыйык Харамдын кызматчысы, Азирети Падыша Абдуллах бин Абдул Азиз Аалы Сууд – Аллах аны сактасын – ар качан Аллахтын Китебине көңүл буруп, Анын маанилеринин котормосун жана түшүндүрмөсүн ааламдагы ар кайсы тилдерде басып чыгарууга жана Жер шарынын батыш-чыгышындагы мусулмандарга таралуусуна түздөн-түз көрсөтмө берип келет.

Сауд Арабиясынын даават, багыттоо, вакуф жана Ислам иштери министрлиги дагы пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын "Менден бир аят болсо да, элдерге жеткиргиле!" деген осуятын аткаруу үчүн Кураани Карим аяттарынын маанилерин жана анын түшүндүрмөлөрүн араб тилинде сүйлөбөгөн аалам элдеринин тилине жеңил жана түшүнүктүү тариздe которууга олуттуу көңүл бурат.

Урматтуу окуучу! Жогоруда айтылгандарды эске алуу менен жана кыргыз тилинде сүйлөгөн бир туугандарыбызга кызмат кылуу максатында Медина Мунавварадагы

"Мужаммаа Малик Фахд" басмаканасы колуңуздардагы кыргыз тилиндеги котормону сиздер үчүн чын көңүлдөн сунуштайт! Котормо ишин пазилеттүү Шейх Шамсуддин Хакимов аркалаган. Ал эми, аны редакциялагандар: Шейх Айдарбек Кабулов менен Шейх Нематулла Кадаев.

Мына ушундай улук ишти аткарууга насип кылган Аллах Таалага чексиз мактоолор айтабыз! Бул ишти Өзүнүн гана ыразычылыгы үчүн болушун насип кылсын жана жаамы журтка пайдалуу кылсын!

Баарыбызга маалым: Кураани Карим маанилеринин котормосу, ар канча жеткиликтүү болбосун, Моожиза-Керемет Курaандын түп нуска тексттери далаалат кылган улук маанилерди толук ачып бере албайт. Демек, бул котормодогу маанилер котормочунун Курaанды түшүнүүдөгү жеткен чегинин мөмөсү гана деп түшүнсөк оң болоор. Анткени, котормочу дагы бардык адамдардай ката-кемчилдиктерден кур эмес.

Ошондуктан, бул котормону окуган окуучулардан, эгер анда кандайдыр ката-кемчилдикти же кошумчаны байкаган болсо, Медина Мунаввbooкарадагы Курaан басмаканасына кабар кылып коюусун суранабыз. Аллах Каалаca, биз кийинки басылмаларда ал пикирден пайдаланабыз.

Максатка жеткирүүчү жана Тура жолго салуучу – Аллах!

О, Аллахым! Бизден амалдарыбызды кабыл кыл! Өзүң Угуучу, Билүүчүсүң!

## 1 «Фатиха» сүрөсү[1]

سُورَةُ الفَاتِحَة

1. Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын аты менен (баштаймын). — بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾
2. Ааламдардын Раббиси – Аллаhка алкыш-мактоо болсун![2] — الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٢﴾
3. Ал – Ырайымдуу, Мээримдүү. — الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿٣﴾
4. Кыямат Күндүн падышасы. — مَالِكِ يَوْمِ الدِّينِ ﴿٤﴾
5. «Жалгыз Сага гана сыйынабыз жана Сенден гана жардам сурайбыз![3] — إِيَّاكَ نَعْبُدُ وَإِيَّاكَ نَسْتَعِينُ ﴿٥﴾
6. (О, Жараткан!) Бизди Туура Жолго баштагын![4] — اهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿٦﴾
7. Өзүң жакшылык берген адамдардын[5] жолуна (баштагын). Каарыңа учурагандардын жана адашкандардын[6] жолуна эмес». — صِرَاطَ الَّذِينَ أَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ غَيْرِ الْمَغْضُوبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّالِّينَ ﴿٧﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн жана 7 аяттан турат. «Фатиханын» мааниси «Ачуучу». Анткени, Кураани Карим дал ушул сүрө менен ачылат жана башталат.

2 Бул аятта Аллаh Таала Өзүн бизге «Ааламдардын Раббиси» деп тааныштырып жатат. Арабдардын «Рабб» деген сөзүн кыргызчага которгондо «Башкаруучу», «Ээ», «Кожоюн» жана «Тарбия кылуучу» деген маанилерди билдирет.

3 Аллаh Таала «Фатиха» сүрөсүнүн ушул аятынан баштап, сүрөнүн акырына чейин момун мусулмандардын атынан сүйлөйт. Мусулман адамдар күнүмдүк беш убак намаздарында «Фатиха» сүрөсүн 32 жолу кайталап окушат. Демек, алар Аллаhка күнүнө 32 ирет «Жалгыз Сага гана сыйынабыз, Сенден гана жардам сурайбыз» деп ант беришет.

4 Бул аятта айтылган туура жол (сиратал мустаким) бузулбаган, бурмаланбаган таза, пакиза Ислам Дини.

5 Ал адамдар бул дүйнө жашоосунда адашпай, Аллаhка жаман көрүлбөй жашаган пайгамбарлар, шейиттер жана пайгамбарлар алып келген жолго түз-туура ээрчиген салих (таза) момундар.

6 Аллаhтын каарына учурагандар – жөөттөр, ал эми, адашкан коомдор – христиандар. Алар "Ыйса – Кудай жана Кудайдын уулу" деген ишенимдеринен улам адашкан болсо, яхудийлер Муса алып келген Чындык менен таанышып, аны кабыл алгандан соң, билип туруп Аллаhка башка нерсени (Алтын музоону) шерик кылгандары жана көп пайгамбарларды өлтүрүшкөндүктөн улам Аллаhтын каарына жолуккан.

## 2 «Бакара» сүрөсү [1]

## سُورَةُ البَقَرَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Мим.[2]

الٓمٓ ﴿١﴾

2. Бул китепте[3] эч күмөн жок. (Ал) такыба кишилер үчүн Туура Жол.

ذَٰلِكَ ٱلْكِتَٰبُ لَا رَيْبَ ۛ فِيهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٢﴾

3. Алар кайыпка ишенишет, намазды толук аткарышат жана Биз ырыскы кылып берген нерселерден кайыр-садака кылышат.

ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱلْغَيْبِ وَيُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾

4. Дагы алар, (о, Мухаммад) сага түшүрүлгөнгө (Кураан-Сүннөткө) жана сенден мурда түшүрүлгөн нерселерге (Тоорат, Инжил, Забур китептерине) да ыйман келтиришет жана Акыретке анык ишенишет.

وَٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ وَبِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٤﴾

5. Ошол адамдар гана Раббиси тарабынан (келген) Туура Жол үстүндө жана ошолор гана жеңишке жетүүчүлөр.

أُو۟لَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٥﴾

6. Чынында, сен каапырларды (тозоктон) коркутсаң деле, коркутпасаң деле айырмасы жок, ыйман келтиришпейт.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَأَنذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٦﴾

7. Аллаһ алардын жүрөктөрүнө жана кулактарына мөөр басып, көздөрүнө парда тосуп койгон. Жана (Акыретте) алар үчүн чоң азап бар.

خَتَمَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَعَلَىٰ سَمْعِهِمْ ۖ وَعَلَىٰٓ أَبْصَٰرِهِمْ غِشَٰوَةٌ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٧﴾

---

1 Мединада түшкөн. 286 аяттан турат. «Бакара» кыргызча«Уй» деген мааниде.

2 Кураанда кээ бир сүрөлөр ушул сыяктуу тамгалар менен башталат. Бул тамгалардын маанисин жалгыз Аллаһтын Өзү билет.

3 Анын Аллаһ Таала тарабынан келгендигинде.

**8.** Адамдардан кээ бирөөлөрү «Аллаһка жана Акырет күнүнө ишендик» дешет. Бирок, ишенишкен (ыймандуу) эмес.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلْيَوْمِ ٱلْآخِرِ وَمَا هُم بِمُؤْمِنِينَ ﴿٨﴾

**9.** Аллаһты жана момундарды алдамакчы болушат, бирок өздөрүн гана алдап жаткандарын сезишпейт.

يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَمَا يَخْدَعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Жүрөктөрүндө оору бар. Аллаһ ооруларын дагы көбөйттү. Жана жалган сүйлөгөндөрү себептүү алар үчүн жан оорутман азап бар.

فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ مَرَضًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْذِبُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Эгер аларга «Жер бетинде бузукулук кылбагыла»-деп айтылчу болсо, «Биз – оңдоочуларбыз»-дешет.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ﴿١١﴾

**12.** Көңүл бургула! Алар – анык бузукулар. Бирок, өздөрү (муну) сезишпейт.

أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْمُفْسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا يَشْعُرُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Дагы аларга «Адамдар (сахаабалар) ыйман келтиргендей ыйман келтиргиле»-деп айтылса, «(Ушул) акылсыздар сыяктуу ыйман келтиребизби?!»-дешет. Көңүл бургула! Өздөрү анык акмак! Бирок, (муну) билишпейт.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُ ۗ أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ыймандуу кишилерге жолукканда: «Биз ыйман келтирдик»-дешет. Ал эми, өздөрүнүн шайтандары (чоңдору) менен жалгыз калышса: «Биз силер мененбиз. Биз аларды шылдың кылуудабыз»-дешет.

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوْا۟ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Аллаһ өздөрүн шерменде кылат жана баштары айланганча каапырчылыкта жүрүүлөрүн узартат.

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِى طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Алар – Туура Жолдун ордуна адашууну сатып алгандар. (Бул) «соодалары» пайда бербеди жана Туура Жолго түшүүчү болушпады.

أُولَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشۡتَرَوُاْ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلۡهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمۡ وَمَا كَانُواْ مُهۡتَدِينَ ١٦

**17.** Алардын мисалы бирөөдөн от сурап жаккан кишилер сыяктуу. От эми гана тегерегин жарытты эле, Аллаh (капыстан) нурун кетирип, аларды караңгылыктарда, көрбөй турган абалда калтырды.

مَثَلُهُمۡ كَمَثَلِ ٱلَّذِي ٱسۡتَوۡقَدَ نَارٗا فَلَمَّآ أَضَآءَتۡ مَا حَوۡلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمۡ وَتَرَكَهُمۡ فِي ظُلُمَٰتٖ لَّا يُبۡصِرُونَ ١٧

**18.** (Дагы алардын мисалы) дүлөй, дудук жана сокур (сыяктуу). Демек, (адашууларынан) эч кайтышпайт.

صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ١٨

**19.** Же болбосо караңгы, күркүрөктүү, чагылгандуу асмандан нөшөрлөгөн жамгырда калган кишилерге окшойт. Чагылган чартылдаганда өлүмдөн коркуп, манжаларын кулактарына тыгып алышат. Аллаh каапырларды ороп алуучу.

أَوۡ كَصَيِّبٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٞ وَرَعۡدٞ وَبَرۡقٞ يَجۡعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلۡمَوۡتِۚ وَٱللَّهُ مُحِيطُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ١٩

**20.** Чагылган көздөрүн сокур кыла жаздайт. Жарык тийген сайын (бир аз) жүрүп алышат, караңгы болгондо токтоп калышат. Эгер Аллаh кааласа кулактарын жана көздөрүн (тап-такыр) жок кылып коймок. Аллаh бардык нерсеге Кудуреттүү.

يَكَادُ ٱلۡبَرۡقُ يَخۡطَفُ أَبۡصَٰرَهُمۡۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوۡاْ فِيهِ وَإِذَآ أَظۡلَمَ عَلَيۡهِمۡ قَامُواْۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمۡعِهِمۡ وَأَبۡصَٰرِهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٢٠

**21.** О, адамдар! Силерди жана силерден мурункуларды жараткан Раббиңерге ибадат кылгыла, такыбалуу болсоңор ажеп эмес.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعۡبُدُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُمۡ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٢١

**22.** Ал силерге жерди төшөк, асманды чатыр кылды жана асмандан суу түшүрүп, силерге ырыскы болсун үчүн аны менен көп мөмөлөрдү чыгарды. Эми, билип туруп

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ فِرَٰشٗا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءٗ وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ فَلَا تَجۡعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا

Аллаһка (башка нерселерди) теңдеш кылбагыла!

وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Эгер силер, пендебизге (Мухаммадга) Биз түшүргөн Күраандан күмөндө болсоңор, ошонун дал өзүндөй бир гана сүрө келтиргилечи?! Дагы Аллаһтан башка (колдоочу) күбөңөрдү да чакыргыла, эгер чынчыл болсоңор!

وَإِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا
بِسُورَةٍ مِّن مِّثْلِهِۦ وَادْعُوا شُهَدَآءَكُم مِّن
دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Эгер (андай сүрө) жарата албасаңар – эч качан жарата албайсыңар – отуну адамдардан жана таштардан болгон, каапырлар үчүн даярдалган Тозоктон корккула!

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا وَلَن تَفْعَلُوا فَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي
وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ أُعِدَّتْ
لِلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** (Жүрөктөрү менен) ишенип, (дене мүчөлөрү менен) жакшы амалдарды жасаган адамдарга, астынан дарыялар аккан Бейишти сүйүнчүлө! Алар ар качан Бейиштен бир мөмө ооз тийчү болсо: «Биз муну(н окшошун) мурда жеген болчубуз»-дешет. Жана аларга (көрүнүшү жана даамы) бири-бирине окшош мөмөлөр берилет. Алар үчүн Бейиште таза-пакиза жубайлар бар. Алар Бейиште түбөлүк калышат.

وَبَشِّرِ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ
أَنَّ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ
كُلَّمَا رُزِقُوا مِنْهَا مِن ثَمَرَةٍ رِّزْقًا قَالُوا
هَٰذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِن قَبْلُ وَأُتُوا بِهِۦ
مُتَشَٰبِهًا وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَٰجٌ مُّطَهَّرَةٌ وَهُمْ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Аллаһ бир чиркейди же андан да майдараак (курт-кумурскаларды) мисал келтирүүдөн тартынбайт. Ыймандуу адамдар ал мисалдын Раббиси тарабынан келген чындык экенин билишет. Каапырлар болсо, «Аллаһ муну мисал келтирүү менен эмнени каалаган?» дешет. (Аллаһ) бул мисал менен көп адамдарды адаштырат, көп адамдарды Туура Жолго

۞ إِنَّ اللَّهَ لَا يَسْتَحْيِۦٓ أَن يَضْرِبَ مَثَلًا
مَّا بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا فَأَمَّا الَّذِينَ ءَامَنُوا
فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ وَأَمَّا
الَّذِينَ كَفَرُوا فَيَقُولُونَ مَاذَآ أَرَادَ اللَّهُ
بِهَٰذَا مَثَلًا يُضِلُّ بِهِۦ كَثِيرًا
وَيَهْدِي بِهِۦ كَثِيرًا وَمَا يُضِلُّ بِهِۦٓ
إِلَّا الْفَٰسِقِينَ ﴿٢٦﴾

баштайт. Аллаһ аны менен бузуку адамдарды гана адаштырат.

**27.** Алар Аллаһка берген убадаларын, бекемдегенден кийин деле буза беришет, Аллаһ улануусун буюрган нерселерди[1] үзүшөт жана жерде бузукулук кылышат. Мына ушул адамдар зыян тартуучулар!

ٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Силер кантип Аллаһка каапыр болуудасыңар?! Ал өлүк денеңерге жан берип тирилткен. Кийин силерди өлтүрүп, андан соң (кайра) тирилтет. Кийин (эсеп берүү үчүн) Анын Өзүнө кайтарыласыңар.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَكُنتُمْ أَمْوَٰتًا فَأَحْيَٰكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ал силер үчүн жердеги бардык нерселерди жаратып, андан соң асманды максат кылды жана аны жети асман кылып жаратты. Ал бардык нерсени Билүүчү.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَسَوَّىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Раббиң периштелерге: «Мен жер бетине халифа – орун басар жаратууну каалаймын» дегенде, периштелер айтышты: «Сен ал жерде кан төгүп, бузукулуктарды жасай тургандарды жаратасыңбы?! Өзүбүз Сени даңазалап, аруулап (сыйынып) жүрөлүк?» Аллаһ «Мен силер билбеген нерселерди билемин»-деди.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا مَن يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّىٓ أَعْلَمُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Жана (Аллаһ) Адамга бардык нерселердин ысымдарын үйрөттү дагы, аларды периштелерге

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ

1 Аллаһ Таала көп нерселерди улаганга буюрган. Маселен: Пенделер менен Өзүнүн арасын ыйман-ибадат менен, пенде жана пайгамбардын арасын ага ишенип, Сүннөтүнө моюн сунуу менен жана пенде менен ата-энеси, тууган-уруктарынын арасын мээримдүүлүк менен улап турууга буюрган. Ушул алакалардын арасынан ыйман-ибадат алакасын үзүү менен адам каапыр болот. Андан башка алакаларды үзүү менен күнөлүү болот.

көргөзүп, «Эгер чынчыл болсоңор, ушул нерселердин ысымдарын Мага айтып бергиле»-деди.

إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٣١

**32.** (Периштелер) Айтты: «(О, Рабби! Сен Бардык кемчилдиктен) Аруу-Тазасың! Бизде илим жок. Болгону, Өзүң үйрөткөн нерселерди гана билебиз. А, Сен болсо, Билүүчү, Даанышмансың.

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ٣٢

**33.** Аллаһ: «О, Адам, аларга (Мен үйрөткөн) нерселердин ысымдарын айт» деди. (Адам) аларга нерселердин ысымдарын айтып берген соң, (Аллаһ) айтты: «Силерге «Мен жер жана асмандардагы (силер билбеген) кайыпты билемин жана силер ашкере кылган нерсени да, ичиңерге жашырган нерсени да билемин» деп айтпадым беле!»

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ إِنِّىٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ٣٣

**34.** Эстегиле, Биз периштелерге «Адамга сажда кылгыла» дегенде, дароо сажда кылышты. Бир гана Иблис баш тартып, моюн толгоду жана каапырлардан болду.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٣٤

**35.** Биз айттык: «О, Адам, сен жана жубайың (Хаваа экөөң) Бейиште жашагыла, андагы жаккан мөмөлөрдөн каалаганыңарды жегиле, бирок, мына бул даракка жакын келе көрбөгүлө. Антсеңер (өзүңөргө) зулум кылуучулардан болуп каласыңар.

وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٥

**36.** Шайтан ал экөөнү Бейиштен азгырып, мекендеринен чыгарды. Кийин Биз (Адам, Хаваа жана шайтанга) айттык: «Бири-бириңерге душман болуп (жерге) түшкүлө! Силер үчүн

فَأَزَلَّهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا ٱهْبِطُوا۟ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ٣٦

жерде белгилүү убакытка (өмүр бүткөнгө) чейин орун-очок жана (нээматтарынан) пайдалануу бар».

فَتَلَقَّىٰٓ ءَادَمُ مِن رَّبِّهِۦ كَلِمَٰتٖ فَتَابَ عَلَيۡهِۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٣٧

**37.** Андан кийин Адам («О, Жаратуучубуз! Биз өзүбүзгө зулум кылуучу болуп калдык» деген) сөздөрдү Раббиси тарабынан (дилине) түшүрдү. Аллаһ анын тообасын кабыл алды. Албетте, Аллаһ тообаларды кабыл алуучу (жана) Мээримдүү.

قُلۡنَا ٱهۡبِطُواْ مِنۡهَا جَمِيعٗاۖ فَإِمَّا يَأۡتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدٗى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٣٨

**38.** «Бардыгыңар Бейиштен түшкүлө» дедик. Эми, силерге Мен тараптан Туура Жол келгенде, ким Менин Туура Жолума ээрчисе, аларга коркунуч жок жана кайгы-капага батышпайт.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٩

**39.** Ал эми, Биздин аяттарыбызды жалган деген каапырлар Тозок ээлери болуп, анда түбөлүк калышат!"

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَوۡفُواْ بِعَهۡدِيٓ أُوفِ بِعَهۡدِكُمۡ وَإِيَّٰيَ فَٱرۡهَبُونِ ٤٠

**40.** Эй, Исрайил урпактары![1] Силерге берген нээматымды эстегиле жана Мага берген убадаңарды аткаргыла, Мен дагы силерге берген убадамды аткарамын. Менден гана корккула.

وَءَامِنُواْ بِمَآ أَنزَلۡتُ مُصَدِّقٗا لِّمَا مَعَكُمۡ وَلَا تَكُونُوٓاْ أَوَّلَ كَافِرِۭ بِهِۦۖ وَلَا تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗا وَإِيَّٰيَ فَٱتَّقُونِ ٤١

**41.** Жана Мен түшүргөн Кураанга ыйман келтиргиле. (Ал) силердеги нерсени (Тооратты) тастыктаган абалда (түшкөн). Силер ага эң алгачкы каапырлардан болбогула, Менин аяттарымды арзыбаган баага сатпагыла жана жалгыз Менден гана корккула!

---

1 Исрайил урпактары – алар яхудийлер (еврейлер). Анткени, Яькуб (Жакып) пайгамбардын дагы бир аты Исрайил болгон. Кураани Карим аяттарынын арабча текстинде Исрайил урпактары «Бану Исрайил» деп айтылат.

**42.** Чындыкка жалганды аралаштырбагыла! Билип туруп чындыкты жашырбагыла.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا الْحَقَّ وَأَنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Намазды (толук) аткаргыла, зекет бергиле жана руку кылуучулар менен бирге руку кылгыла.

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ
وَارْكَعُوا مَعَ الرَّاكِعِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Адамдарды жакшылыкка буюруп, өзүңөрдү унутасыңарбы? Силер китеп (Тоорат) окуп жүрөсүңөрго! Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

۞ أَتَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنسَوْنَ أَنفُسَكُمْ
وَأَنتُمْ تَتْلُونَ الْكِتَابَ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Сабырдан жана намаздан жардам (кубат) алгыла. Албетте, ал (намаз) оор. Бирок, (Аллаһка) кичипейил кишилерге оор эмес.

وَاسْتَعِينُوا بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ ۚ وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ
إِلَّا عَلَى الْخَاشِعِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Алар «Биз Раббибизге жолугабыз жана Өзүнө кайтып барабыз» деп ишенишет.

الَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُو رَبِّهِمْ وَأَنَّهُمْ إِلَيْهِ
رَاجِعُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Эй, Исрайил урпактары! Силерге берген жакшылыгымды жана (бир мезгилдерде) силерди бардык ааламдан абзел кылганымды эстегиле.

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ الَّتِي أَنْعَمْتُ
عَلَيْكُمْ وَأَنِّي فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Жана эч ким башка бир адамга жардам бере албай турган жана (Аллаһтан уруксат болмоюнча) эч кимден шапаат[1] кабыл кылынбай турган, эч кимден (күнөөсүнөн кутулуу үчүн) акы-төлөм алынбай турган жана эч кимге жардам берилбей турган күндөн (Кыяматтан) корккула!

وَاتَّقُوا يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن نَّفْسٍ شَيْئًا
وَلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ وَلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ
وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** (О, Исрайил урпактары!) Эстегиле: силерди Фираун адамдарынан Биз куткардык. Ал силерди катуу азапка салып иштетип, балдарыңарды союп,

وَإِذْ نَجَّيْنَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ
سُوءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ
وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَاءٌ مِّن

1 Күнөө үчүн кечирим сурап, жазадан арачылап калуучу ортомчулук

аялдарыңарды тирүү калтырган.[1] Мында Раббиңер тарабынан чоң жакшылык бар эле.

رَبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Эстегиле: силер үчүн деңизди бөлүп, силерди куткардык жана Фираун аскерлерин чөктүрүп жибердик. Муну силер көрүп турдуңар.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَأَنجَيْنَاكُمْ وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Биз Муса менен кырк күнгө убадалаштык. Ал кетээри менен силер (билип туруп) өзүңөргө зулум кылган абалда музоону кудай кылып алдыңар.

وَإِذْ وَاعَدْنَا مُوسَىٰ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِن بَعْدِهِ وَأَنتُمْ ظَالِمُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Кийин Биз силерди ушундан соң шүгүр кылаарсыңар деп кечирдик.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ошондо, туура жолго түшөөрсүңөр деп Биз Мусага китепти жана Фурканды (жакшылык менен жамандыктын арасын ажыратууну) бердик.

وَإِذْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَالْفُرْقَانَ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ошол кезде Муса коомуна айтты: «О, коомум! Силер музоону кудай кылып алууңар менен өзүңөргө зулум кылдыңар! Эми Жаратуучуңарга тообо кылгыла, өзүңөрдү (ыймандуулар каапырларды) өлтүргүлө! Жаратуучуңардын эсебинде ушул силер үчүн жакшыраак. Аллаһ тообаңарды кабыл кылды! Ал –тообаларды кабыл кылуучу, Мээримдүү!

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِنَّكُمْ ظَلَمْتُمْ أَنفُسَكُم بِاتِّخَاذِكُمُ الْعِجْلَ فَتُوبُوا إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَاقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

**55.** Бир кезде силер айттыңар: «О, Муса, биз Аллаһты айкын көрмөйүнчө, сага ыйман келтирбейбиз». Андан кийин

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى اللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ الصَّاعِقَةُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥٥﴾

1 Силерди тукум курут кылуу үчүн

силерди (бири-бириңерге) карап турган абалыңарда чагылган урду.

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٦

**56.** Кийин Биз силерди, эми шүгүр кылаарсыңар деп, өлгөнүңөрдөн соң кайра тирилттик.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٥٧

**57.** (Силер чөлдө адашып жүргөндө) Биз үстүңөргө булутту көлөкө кылып, (асмандан) «манн» жана «сулва» деген тамактарды түшүрдүк: Жегиле, Биз ырыскы кылып берген пакиза тамактардан! Алар Бизге зулум кылышпады, өздөрүнө зулум кылышты.

وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ٥٨

**58.** Эстегиле, Биз: «Мына бул шаарга киргиле дагы, (аны мекен кылып), көңүлүңөр каалаган жерде кеңири жеп-ичкиле. Жана дарбазадан сажда кылган абалда «хиттатун» (О, Аллаһ, кечир) деп киргиле! Биз силердин катаңарды кечирип, жакшы амал кылуучуларга кошумча (сооптор) беребиз» дедик.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ٥٩

**59.** Ошондо, заалымдар («хиттатун» деген) сөздү, өздөрүнө айтылгандан башка ("хинтатун" деген) сөзгө алмаштырып коюшту.[1] Андан кийин Биз заалымдарга бузукулук кылгандары үчүн асмандан азап түшүрдүк.

۞ وَإِذِ ٱسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ فَقُلْنَا ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ فَٱنفَجَرَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا

**60.** Бир кезде, Муса коому үчүн суу сурап дуба кылды эле, Биз ага «Аса таягың менен ташты ур»-

---

1 Исраил урпактарын Мээримдүү Аллаһ Таала дагы бир улук нээмат менен сынайын деп, аларга Иерусалим шаарын мекен кылып берүүнү каалады жана Аллаһка моюн сунгандыктын белгиси катары, шаарга ийилип, Аллаһтан кечирим сурап кирүүнү буюрду. Бирок, каапыр коом Аллаһтын сөзүн башка сөзгө алмаштырып, өкүмүн мыскылдады. Сөздө кыянат кылгандар иште андан бетер кыянат кылышат. Ошондуктан, шаарга ийилип кирүүнүн ордуна көчүктөрү менен сүйрөлүп кириШти. Бул каапырчылыктары алардын башына Аллаһтын ар кандай балээлеринин түшүүсүнө эң чоң себептерден бири болду.

عَشْرَةَ عَيْنًا قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ كُلُوا وَاشْرَبُوا مِن رِّزْقِ اللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٦٠﴾

дедик. Кийин андан он эки булак атырылып чыкты. Бардык адамдар өз булактарын билишти. (Ошондо, Биз) «Аллаһ берген ырыскылардан жеп-ичкиле жана жер бетинде бузукулук менен ойронгерчилик кылбагыла!» (дедик).

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ وَاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا تُنبِتُ الْأَرْضُ مِن بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَفُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ أَتَسْتَبْدِلُونَ الَّذِي هُوَ أَدْنَىٰ بِالَّذِي هُوَ خَيْرٌ ۚ اهْبِطُوا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَالْمَسْكَنَةُ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Ошондо, силер айттыңар «О, Муса! Биз (Раббиң асмандан түшүргөн) бир түрдүү даамга сабыр-каниет кылбайбыз! Раббиңе дуба кыл, бизге жер өндүргөн жемиштерден: бадыраңдардан, сарымсактардан, буурчактардан, жасмык дандарынан, пияздардан чыгарып берсин!» Анда Муса: «Силер төмөн жемиштерди алардан жакшы нерсенин («манн» жана «сулвандын») ордуна сурап жатасыңарбы?! (Каалаган) шаарга түшкүлө: сураган жемишиңер толтура! Аларга кордук-кедейлик менен (рухааний) жакырлык жазылды жана Аллаһтын каарына жолугушту! Анын себеби Аллаһтын аяттарына каапыр болгондору жана пайгамбарларды кыянатчылык менен өлтүргөндөрү! Анын себеби (Аллаһтын өкүмүнө) каршылык кылгандары жана чектен чыккандары!

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالنَّصَارَىٰ وَالصَّابِئِينَ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Акыйкатта, ыйман келтиргендер, яхудийлер, христиандар жана бутка сыйынбагандардын арасынан кимиси (жеке-жалгыз) Аллаһка жана Акырет күнүнө ишенип, жакшы амалдарды жасаган болсо, Раббисинин алдында аларга арналган сооп-сыйлыктары даяр! Жана Акыретте алар үчүн

коркунуч (тозок) жок жана алар кайгы-капага батышпайт.

**63.** Эстегиле, Биз силердин үстүңөргө Тур тоосун көтөрүп (коркутуп): “Силерге берген нерсени (Тооратты) бекем кармагыла, андагы өкүмдөрдү эсиңерге туткула, ошондо такыба болоорсуңар” деп, ант-убадаңарды алган элек.

وَإِذۡ أَخَذۡنَا مِيثَٰقَكُمۡ وَرَفَعۡنَا فَوۡقَكُمُ
ٱلطُّورَ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ
وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ٦٣

**64.** Андан кийин силер (убададан) кайттыңар. Эгер силерге Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбогондо, (ошол эле убакытта) зыян тартуучулардан болуп калмаксыңар.

ثُمَّ تَوَلَّيۡتُم مِّنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَۖ فَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ
عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ لَكُنتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٦٤

**65.** (О, Исрайил урпактары!) Силер өзүңөрдөн бир жамааттын ишемби күн жөнүндө чектен чыкканын билдиңер. Биз аларга “Жийиркеничтүү маймылдарга айлангыла»- дедик.[1]

وَلَقَدۡ عَلِمۡتُمُ ٱلَّذِينَ ٱعۡتَدَوۡاْ مِنكُمۡ فِي ٱلسَّبۡتِ
فَقُلۡنَا لَهُمۡ كُونُواْ قِرَدَةً خَٰسِـِٔينَ ٦٥

**66.** Бул жазаны алардын алдындагы (замандаш) элдерге жана кийинки элдердин бардыгына үлгү, такыба кишилер үчүн сабак-насаат кылдык.

فَجَعَلۡنَٰهَا نَكَٰلٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهَا
وَمَا خَلۡفَهَا وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٦٦

**67.** Бир кезде, Муса коомуна “Аллаһ силерди бир уй союуга буюрду” дегенде алар: “Бизди шылдың кылып жатасыңбы” дешти. (Анда Муса) айтты: “Мен наадандардан[2]

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَأۡمُرُكُمۡ أَن
تَذۡبَحُواْ بَقَرَةٗۖ قَالُوٓاْ أَتَتَّخِذُنَا هُزُوٗاۖ قَالَ
أَعُوذُ بِٱللَّهِ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ٦٧

---

1 Яхудийлердин дини боюнча ишемби күндө аң уулоо арам болчу. Бирок, Дауд пайгамбардын доорундагы бир жамаат яхудийлер Аллаһтын динине куулук-шумдук жасашып, ишемби күн дарыя жээгине чуңкурларды оюп коюшуп, ага камалган балыктарды эртеси күн кармап кетишкен. Аллаһтын өкүмүн шылдыңдаган ал яхудийлер жамаатын Аллаһ жийиркеничтүү маймылдарга айланткан.

2 Анткени, наадандар гана адамдарды мыскылдаган, пайдасы жок сөздөрдү сүйлөшөт. Адамдарды мыскылдоо акылдуу адамдын иши эмес. Муса аларга Аллаһтын өкүмүн

бири болуудан Аллаһтан коргоо тилеймин".

**68.** Алар айтышты: "Раббинден бизге сурап бер, бизге анын (уйдун жашы) кандайлыгын айтсын". (Муса) айтты: "Ал (Раббим) айтат: ал кары да эмес, жаш да эмес, орточо уй. Эми, (кайра-кайра сурай бербей) буюрулганды аткаргыла!"

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ وَلَا بِكْرٌ عَوَانٌ بَيْنَ ذَٰلِكَ ۖ فَافْعَلُوا مَا تُؤْمَرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Алар айтышты: "Раббинден сура, бизге анын түсүн айтсын". Муса: "Анын (Раббимдин) айтышынча, ал көргөндүн көзүн кубанта турган сап-сары түстүү болот" - деди.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ فَاقِعٌ لَّوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** (Дагы) алар: "Раббиңе дуба кыл анын кандайлыгын түшүндүрсүн! Чынында, уй бизге күмөндүү болуп калды. (Ушуга жооп берсең) Аллаһ кааласа, туура жолго түшүп алабыз" -дешти.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّا إِن شَاءَ اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** (Муса) айтты: "Анын (Аллаһтын) айтуусуна караганда, ал жер айдап кор болбогон, эгиндерди сугарбаган,[1] эч бир (жеринде) айыбы жок, анда өзүнүн түсүнөн башка түс да жок". Алар: "Мына эми чындыкты айттың"- дешти жана (наадандык менен, эзмеленип, ашыкча суроолор бергени себептүү «уйду сойгула» деген буйрукту) аткара албай кала жаздашты.

قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ تُثِيرُ الْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا الْآنَ جِئْتَ بِالْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾

**72.** (О, Исраил урпактары!) Эстегиле, силер бир жанды өлтүрүп, ал жөнүндө (аны ким өлтүргөнү

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا ۖ وَاللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٢﴾

---

угузган болчу. Аллаһтын өкүмү келгенде аны талкуулап отурбай, дароо аткарыш керек. Яхудийлер болсо, өкүмдү дароо аткаруунун ордуна пайдасы жок суроолорду берүү менен баштарына ашыкча түйшүктөрдү үйүп алышты.

1 Кээ бир өлкөлөрдө өгүз менен кудуктан суу тартып чыгарышат.

жөнүндө) талашып калдыңар, Аллаһ болсо, жашырган нерселерди ачыкка чыгаруучу.

**73.** Анан Биз: "Уйдун бир бөлүк эти менен аны ургула, (ал тирилет)" дедик. Аллаһ өлүктөрдү мына ушинтип тирилтет жана силерге, акылыңарды иштетишиңер үчүн (кудуретинин) белгилерин көргөзөт.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا كَذَٰلِكَ يُحْيِي اللَّهُ
الْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٧٣

**74.** Андан соң: ушундан кийин деле жүрөгүңөр катып калды! Жүрөгүңөр таш сыяктуу! Же (андан да) катуураак! Анткени, алардын кээ бирлеринен дарыялар атырылат, кээ бирлери жарылып, андан суу чыгат, кээ бирлери болсо, Аллаһтан корккондуктан (бекем турган жеринен) кулап кетет. Аллаһ силер жасаган иштерден кабарсыз эмес!

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ
كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ
لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ
فَيَخْرُجُ مِنْهُ الْمَاءُ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ
خَشْيَةِ اللَّهِ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ٧٤

**75.** (О, момундар!) Силер алардын (китеп ээлеринин) ыйманга келүүсүнөн үмүт кыласыңарбы? (Үмүт кылбай эле койгула.) Алардан бир тобу Аллаһтын сөздөрүн угуп, акылдары жетип, билип калгандан кийин деле (өз каалоолоруна ылайыктап) өзгөртүп жиберишет.
*Кээ бир мусулмандардын үмүт кылгандары жөн жеринен эмес эле. Анткени, алардын арасындагы эки жүздүүлөрү*

أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ
مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ
مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ٧٥

**76.** ыймандуу кишилерге жолуккан кезде "Биз ыйман келтирдик" дешет. Эгер өздөрүнчө калышса "Эмне, аларга (мусулмандарга) Аллаһ силерге (Тоорат китебинде) ачык айткан нерсе жөнүндө

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا
خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم
بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَاجُّوكُم بِهِ عِندَ
رَبِّكُمْ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٧٦

Раббиңердин алдында өзүңөргө (каршы) далил келтирүүлөрү үчүн айтып жатасыңарбы? Акылыңарды иштетпейсиңерби?!" - дешет.[1]

77. (Китеп ээлери) ичине каткан сырларын да, ашкере нерселерин да Аллаһ билип турушун билишпейби?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾

78. Алардын арасында сабатсыздары да бар. Алар китепти (Тооратты) билишпейт. Жалаң күмөндөрдү гана билишет. Алар (пайгамбарчылык жөнүндө) күмөндө гана болушат.

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّآ أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٨﴾

79. Өз колдору менен китеп жазып, аны арзыбаган баага сатуу үчүн "Бул Аллаһтан келген (китеп)" дей турган адамдарга катуу азап (тозок) болсун! Аларга өз колдору менен жазгандары (ыйык китепти бурмалагандары) үчүн азап болсун! Аларга (арамдан) тапкан пайдалары үчүн азап болсун!

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ ٱلْكِتَٰبَ بِأَيْدِيهِمْ ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ لِيَشْتَرُوا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُم مِّمَّا يَكْسِبُونَ ﴿٧٩﴾

80. (Китеп ээлери) "Бизди тозок кармабайт, кармаса да (анда) саналуу күндөр (гана болобуз)" дешет. (О, Мухаммад) Сен айткын: "Эмне, силер Аллаһтан убада-келишим алдыңар беле?! (Ыйман келтиргениңер чын болсо), Аллаһ эч качан убадасына кыянат кылбайт. Же болбосо, өзүңөр

وَقَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَةً ۚ قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِندَ ٱللَّهِ عَهْدًا فَلَن يُخْلِفَ ٱللَّهُ عَهْدَهُۥٓ ۖ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٠﴾

1 Аллаһ Таала Тооратта Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын чыныгы пайгамбар экенин ачык айткан жана муну яхудийлер жакшы билишкен. Бирок, алар муну мусулмандардан бекитишет болчу. Ал эми жаңагы эки жүздүүлөрү мусулмандарга жолугуп "Биз деле Мухаммадга ыйман келтиребиз" десе, башка бирөөлөрү аларды жемелеп "Эмнеге Аллаһ силерге (Тоорат китебинде) ачык айткан нерселерди мусулмандарга айтып жатасыңар?! Ушул сөзүңөрдү Кыяматта, Раббиңердин алдында өзүңөргө каршы далил кылса эмне кыласыңар?! Акылыңарды иштетпейсиңерби?!" дешкен.

билбеген нерселерди Аллаһка (оодарып) сүйлөп жатасыңарбы?!

**81.** Жок! (Андай эмес!) Ким бир күнөө (ширк) кылса жана күнөөлөрү аны ороп-чырмап алган болсо, тозоку болушат жана анда түбөлүк калышат!

بَلَىٰ مَن كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَاطَتْ بِهِۦ خَطِيٓـَٔتُهُۥ فَأُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Ал эми, (Аллаһка, периштелерге, китептерге, пайгамбарларга) ыйман келтирип, салих (жакшы)[1] амалдарды жасагандар Бейиш ээлери жана анда түбөлүк калышат.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Эстегиле, Биз Исрайил урпактарынан "Аллаһтан башка Кудайга сыйынбагыла, ата-энеңерге, тууган-уругуңарга, жетимдерге, бей-бечараларга эхсан-жакшылык кылгыла, адамдарга жакшы сөз айткыла, намазды толук аткаргыла жана зекетти бергиле" деп ант-убада алган элек. Кийин силер – бир аз кишиден башкаңар – жүзүңөрдү үйрүп (каапыр болуп) кеттиңер,

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَـٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ لَا تَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَانًا وَذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَـٰمَىٰ وَٱلْمَسَـٰكِينِ وَقُولُوا۟ لِلنَّاسِ حُسْنًا وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنكُمْ وَأَنتُم مُّعْرِضُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ошондо, Биз силер менен: "Бири-бириңердин каныңарды төкпөйсүңөр, журтуңардан сүргүн кылбайсыңар" деп убадалашканда, силер буга күбө болуп туруп, моюнга алган элеңер.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَـٰقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ أَنفُسَكُم مِّن دِيَـٰرِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Кийин, О, силер! Өзүңөрдү (бири-бириңерди) өлтүрүп, өзүңөрдүн бир бөлүгүңөрдү журттарынан сүргүн кылып, күнөө жана зулум менен аларга (шериктештериңерге)

ثُمَّ أَنتُمْ هَـٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُونَ أَنفُسَكُمْ وَتُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِّنكُم مِّن دِيَـٰرِهِمْ تَظَـٰهَرُونَ عَلَيْهِم بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَإِن

1 Амалдар эки шарт менен салих (жакшы) амал болот: 1) Ыклас менен б. а. Аллаһтын ыраазычылыгы үчүн гана жасалса. 2) Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын Сүннөтүнө (жолуна) ылайык болсо.

يَأْتُوكُمْ أُسَارَىٰ تُفَادُوهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ فَمَا جَزَاءُ مَنْ يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ إِلَّا خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

жардам берип жатасыңар. Эгер алар (силерге каршы согушкан диндештериңер) силердин алдыңарга туткун болуп келсе, аларга фидья (акы) төлөп чыгарып да аласыңар. Аларды сүргүн кылуу силер үчүн арам кылынган эле го?! Эмне, силер китептин (Тооратиын) бир бөлүгүнө ишенип, бир бөлүгүнө ишенбейсиңерби?![1] Силердин араңардан ким бул ишти жасаса, (Китептин бир өкүмүн аткарып, башкасын аткарбаса) анын жазасы бул дүйнө жашоосунда кордук жана Кыяматта катуу азапка жолугушат. Аллаһ силердин ишиңерден бейкапар эмес.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٨٦﴾

**86.** Дал ошолор гана Акыреттин ордуна дүйнө жашоосун сатып алган адамдар! Алардан азап жеңилдетилбейт жана аларга жардам дагы берилбейт!

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِنْ بَعْدِهِ بِالرُّسُلِ ۖ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا تَهْوَىٰ أَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٧﴾

**87.** Биз Мусага Китепти (Тооратты) бердик жана анын артынан (Театр менен өкүм кылуучу) пайгамбарларды жибердик. Биз Марямдын уулу Ыйсага да Өзүбүздүн анык моожизаларыбызды берип, аны Ыйык Рух[2] менен колдодук. Ар качан бир пайгамбар силердин

---

1 Тооратта согуш туткундарына акы төлөп, бошотуп кетүүгө уруксат берилген болчу. Медина яхудийлери өз ара согуштарда жеке каалоолоруна ылайык келгени себептүү бул өкүмдү аткарышат эле. Бирок, ошол эле учурда Тоораттагы "бири-бириңерди өлтүрбөгүлө, сүргүн кылбагыла" деген буйрукту аткарышпайт болчу. Ошондуктан Аллаһ Таала аларды «Эмне, силер Китептин (Тооратиын) бир бөлүгүнө ишенип, бир бөлүгүнө ишенбейсиңерби?!» деп каарып жатат.

2 Аяттагы «Ыйык Рухту» кээ бир тафсирчи аалымдар Жебирейил периште десе, кээ бирөөлөрү «Аллаһ тарабынан пендесин кубаттоо үчүн берилген ыйман» деп түшүндүрүшөт.

каалооңорго жакпаган нерсени (динди) алып келсе, силер (ыйманга келүүдөн) текеберленип жана ал пайгамбарлардан бир бөлүгүн жалганчы деп, айрымдарын өлтүрө бересиңерби?!

**88.** (Яхудийлер) "Жүрөктөрүбүз кулпуланган" дешет. Андай эмес, Аллаһ аларга каапырчылыктары себептүү наалат жаадырган. (Ошондуктан) алардын өтө азчылыгы ыйман келтиришет.

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَل لَّعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Качан аларга Аллаһтан өздөрүндө болгон нерсени (Тооратты) тастыктаган бир китеп (Кураан жана пайгамбар) келгенде жана мындан мурун каапырларга (араб мушриктерине) каршы (дал ушул китеп жана ушул пайгамбардан) жардам күтүп жатышкан болчу. Анан, качан аларга өздөрү таанып-билген нерсе келгенде, ага каапыр болушту![1] Каапырларга Аллаһтын наалаты болсун!

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَابٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا مِن قَبْلُ يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَمَّا جَاءَهُم مَّا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهِ ۚ فَلَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Аллаһ Өзүнүн артыкчылыгын пенделеринин арасынан Өзү каалаган адамга (Мухаммадга) түшүргөнүнө көралбастык кылып, Аллаһ түшүргөн нерсеге каапыр болуулары – өздөрүнө сатып алган нерселери кандай жаман!

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهِ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ فَبَاءُوا بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٩٠﴾

---

1 Медина яхудийлери Тооратта алдын ала кабар берилген пайгамбарды жакын арада биздин арабыздан чыгат деп күтүп жатышкан. Анткени, алар эгер араб мушриктери менен согушуп калчу болсо, «жакында биздин арабыздан бир пайгамбар чыгат. Биз ошол пайгамбар менен келип, силерге көргүлүктү көргөзөбүз» деп коркутушчу. Анан ошол – өздөрү күткөн, таанып-билген пайгамбар өздөрүнүн (хижаздыктардын) арасынан, чыкты. Бирок улуту яхудий эмес, араб (Мухаммад) эле. Ага Аллаһ Таала Кураан китебин түшүрдү. «Аларга Аллаһтын алдынан өздөрүндө болгон нерсени (Тооратты) тастыктаган бир китеп (жана пайгамбар) келди». Бирок.., яхудийлер кечээ гана өздөрү өтө ынтызарлык менен күтүп жаткан пайгамбардан жана ага түшүрүлгөн Кураандан жүз бурушту жана каапыр болушту.

Ошентип, алар (Аллаһтын) ачуу(су)нун үстүнө дагы (кошумча) каар менен кайтышты. Каапырларга кор кылуучу азап бар.

**91.** Аларга "Аллаһ түшүргөн нерсеге ыйман келтиргиле" деп айтылса, биз өзүбүзгө түшүрүлгөн нерсеге (Тооратка) ыйман келтиребиз" дешти жана андан башкасына (Куранга) ал чындык жана алардагы нерсени тастыктоочу болгонуна карабай каапыр болушту, (О, Мухаммад!) аларга айт: "Эгер (Тооратка) ыйман келтирген болсоңор, анда эмне үчүн мурда (Тоорат менен өкүм кылган) пайгамбарларды өлтүрчүсүңөр?!"

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا بِمَا أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنزِلَ عَلَيْنَا وَيَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُۥ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَهُمْ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنۢبِيَاءَ ٱللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Жана силерге Муса анык далилдер алып келгенден кийин деле, өзүңөргө зулум кылган абалда (билип туруп) музоого сыйындыңар!

۞ وَلَقَدْ جَاءَكُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ошондо, Биз үстүңөргө "Тур" тоосун көтөрүп, "Биз берген нерсени (динди) бекем кармагыла жана (моюн сунуп) уккула" деп, ант-убадаңарды алганда, алар "уктук бирок, моюн сунбадык" дешкен жана каапырчылыктары себептүү жүрөктөрүнө музоо(го сыйынуу) сиңирилген! (О, Мухаммад) аларга айт: "Эгер "ыймандуу" болсоңор «ыйманыңар» буюрган нерселер кандай жаман!"

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ ٱلطُّورَ خُذُوا مَا ءَاتَيْنَٰكُم بِقُوَّةٍ وَٱسْمَعُوا قَالُوا سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا وَأُشْرِبُوا فِى قُلُوبِهِمُ ٱلْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُم بِهِۦ إِيمَٰنُكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** (О, Мухаммад, яхудийлерге) айт: "Эгер (силер ойлогондой) Аллаһтын алдындагы Акырет жайы (Бейиш) башка адамдарга

قُلْ إِن كَانَتْ لَكُمُ ٱلدَّارُ ٱلْءَاخِرَةُ عِندَ ٱللَّهِ خَالِصَةً مِّن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا

эмес, жалгыз силер үчүн гана болсо, анда өлүмдү тилегилечи, эгер чынчыл болсоңор".

ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Алар өз колдору менен жасаган (аябай көп күнөө) нерселер себептүү, аны (өлүмдү) эч арзуу кылышпайт. Аллаһ заалым адамдарды Билүүчү!

وَلَن يَتَمَنَّوْهُ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Сен аларды (бул) жашоого мушриктерден бетер, адамдардын эң сугалагы экенин көрөсүң. Алардан кээ бирөөлөрү миң жыл жашоону эңсешет. Бирок, аны (ошончо көп) жашоо дагы азаптан ажыратып кала албайт. Аллаһ алардын бардык иштерин көрүүчү!

وَلَتَجِدَنَّهُمْ أَحْرَصَ ٱلنَّاسِ عَلَىٰ حَيَوٰةٍ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۚ يَوَدُّ أَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ أَلْفَ سَنَةٍ وَمَا هُوَ بِمُزَحْزِحِهِۦ مِنَ ٱلْعَذَابِ أَن يُعَمَّرَ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Айт: "Кимде-ким Жебрейил(периште)ге душман болсо (анда, Аллаһтын Өзүнө душман! Анткени,) ал (периште) сенин жүрөгүңө, өзүнөн мурунку китептерди тастыктаган жана момундар үчүн Туура Жол, куш кабар болгон Курааанды, Аллаһтын гана уруксаты менен түшүргөн.

قُلْ مَن كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُۥ نَزَّلَهُۥ عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ ٱللَّهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Кимде-ким Аллаһка, Анын периштелерине, пайгамбарларына, Жебирейилге жана Мекаилге душман болсо, анда Аллаһ (ал) каапырларга албетте, душман!

مَن كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَـٰٓئِكَتِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَجِبْرِيلَ وَمِيكَىٰلَ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَدُوٌّ لِّلْكَـٰفِرِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Биз сага анык аян-далилдерди түшүрдүк. Эми аларга бузуку адамдар гана каапыр болушат.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ءَايَـٰتٍۭ بَيِّنَـٰتٍ ۖ وَمَا يَكْفُرُ بِهَآ إِلَّا ٱلْفَـٰسِقُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Алар ар качан (Аллаһ Таалага) ант-убада беришсе, алардан бир бөлүгү (кайра) буза беришеби?! Чынында, алардын көпчүлүгү ыйман келтиришпейт.

أَوَكُلَّمَا عَـٰهَدُوا۟ عَهْدًا نَّبَذَهُۥ فَرِيقٌ مِّنْهُم ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Качан аларга Аллаһ тарабынан алардагы нерсени (Тооратты) тастыктаган элчи (Мухаммад) келгенде, Китеп берилген адамдардан (көпчүлүк) бөлүгү Аллаһтын (Кураан) китебин билмексен болуп, аркасына таштап коюшту.
*Ким чындыкка көнбөсө, жалганга көнүп калат. Яхудийлер дал ушундай абалга туш болушту. Аллаһтын акыйкат китебин таштап коюшту эле...*

وَلَمَّا جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُصَدِّقٞ
لِّمَا مَعَهُمۡ نَبَذَ فَرِيقٞ مِّنَ ٱلَّذِينَ
أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَرَآءَ
ظُهُورِهِمۡ كَأَنَّهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ١٠١

**102.** Сулайман(пайгамбар)дын падышалык доорунда шайтандар үйрөткөн нерселерге (сыйкырга) ээрчип калышты.[1] Сулайман каапыр (сыйкырчы) болгон эмес, бирок, адамдарга сыйкырды үйрөткөн шайтандар каапыр болушкан. Жана Вавилондогу

وَٱتَّبَعُواْ مَا تَتۡلُواْ ٱلشَّيَٰطِينُ عَلَىٰ مُلۡكِ سُلَيۡمَٰنَۖ
وَمَا كَفَرَ سُلَيۡمَٰنُ وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ
كَفَرُواْ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ ٱلسِّحۡرَ وَمَآ أُنزِلَ
عَلَى ٱلۡمَلَكَيۡنِ بِبَابِلَ هَٰرُوتَ وَمَٰرُوتَۚ
وَمَا يُعَلِّمَانِ مِنۡ أَحَدٍ حَتَّىٰ يَقُولَآ إِنَّمَا نَحۡنُ

---

1 Сулайман пайгамбар яхудийлердин падышасы эле. Ага Аллаһ жиндердин, шамалдардын үстүнөн бийлик берип, бардык айбанаттардын, куштардын, курт-кумурскалардын тилин билдирген. Бул касиеттер пайгамбарларга гана бериле турган моожиза болчу. Ал эми, ошол доордогу каапыр жин-шайтандар элдерге «Мына көрдүнөрбү, Сулайман – сыйкырчы. Келгиле, биз дагы силерге сыйкыр үйрөтөбүз. Анан Сулайманга окшоп ар нерсеге өкүмдар болуп каласыңар» деп яхудийлерге сыйкыр үйрөтө баштады. Шарият боюнча сыйкыр каапырчылык: «Сулайман каапыр (сыйкырчы) болгон эмес бирок, адамдарга сыйкырды үйрөткөн шайтандар каапыр болушкан». Кийин Аллаһ адамдарга моожиза менен сыйкырдын арасын ажыратып берүү үчүн азыркы Ирак мамлекетиндеги Вавилон (Бабыл) деген шаарга Харут жана Марут деген эки периштени адам кейпинде түшүрөт. Алар элдерге моожиза менен сыйкырдын айырмасын таанытып, моожиза – бул пайгамбарларга гана бериле турган нерсе, ал эми, сыйкыр илимин жиндер дагы, адамдар дагы, билишет жана бири-бирине үйрөтө алышат. Моожизаны адам адамга үйрөтө албайт. Моожиза – бул Аллаһтын белеги. Сыйкыр – бул каапырлык. Аллаһ силерди сынаш үчүн бизди сыйкыр илими менен жиберди. Напсиңерге алданбагыла "Биз фитна (адамдарды сыноо үчүн жиберилгендер) болобуз (сыйкырды үйрөнүп) каапыр болуп калбагыла" дешти. Пайгамбарыбыздын доорундагы кээ бир яхудийлер дагы Сулайман сыйкырчы болгон деген ишеним менен сыйкыр үйрөнүшкөн. Пайгамбарыбыз сунуш кылган Курааанды артты көздөй ыргытып жиберишип, сыйкыр илимине берилип кетишкен. Алар сыйкыр менен өздөрүнө жакпаган кишилерге зыян жеткирүүнү, эр-катындардын арасын ажыратып же «ысытып» жиберүүнү адат кылып алышты.

Хаарут жана Маарут (деген) эки периштеге түшүрүлгөн нерсеге (сыйкырга ээрчип калышты.) Ал экөө "Биз фитна (адамдарды сыноо үчүн жиберилгендер) болобуз (сыйкырды үйрөнүп) каапыр болуп калбагыла" деп (насаат) айтпай туруп эч кимге үйрөтүшкөн эмес. Ошентсе да, (яхудийлер) алардан эрди-катындын арасын ажырата турган нерселерди үйрөнүшөт. Алар (сыйкырды үйрөнгөн яхудийлер) Аллаһтын уруксаты болмоюнча, аны менен эч кимге зыян жеткире алышпайт. Жана алар пайдалуу нерсени эмес, өздөрүнө зыян жеткире турган нерселерди үйрөнүштү. Алар, (яхудийлер) аны (сыйкырды) сатып алгандар үчүн Акыретте насип жок экенин билишет болчу. Жандарынын (азапка калуусунун) эсебине сатып алган нерселери кандай жаман! Алар муну билишсе кана!

فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ فَيَتَعَلَّمُونَ مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُونَ بِهِۦ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَزَوْجِهِۦ وَمَا هُم بِضَآرِّينَ بِهِۦ مِنْ أَحَدٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَيَتَعَلَّمُونَ مَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنفَعُهُمْ وَلَقَدْ عَلِمُوا۟ لَمَنِ ٱشْتَرَىٰهُ مَا لَهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ مِنْ خَلَٰقٍ وَلَبِئْسَ مَا شَرَوْا۟ بِهِۦٓ أَنفُسَهُمْ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ١٠٢

**103.** Кана эми, алар ыйманга келип, такыба болушса! Аллаһ тарабынан болгон сооптор жакшы эле го! Кана эми, алар муну билишсе!

وَلَوْ أَنَّهُمْ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَمَثُوبَةٌ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ خَيْرٌ لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ١٠٣

**104.** О, ыйман келтиргендер! "Раинаа" дебегиле, "унзурнаа" дегиле.[1] Жана (Аллаһтын аяттары менен пайгамбардын хадистерин) уккула.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقُولُوا۟ رَٰعِنَا وَقُولُوا۟ ٱنظُرْنَا وَٱسْمَعُوا۟

1 Пайгамбарыбыз сахаабаларга дин өкүмдөрүн үйрөтүп жатканда алар "Бизге көңүл буруп, жайыраак окуңуз" демекчи болуп, сөздүн түз маанисинде "раинаа" дешет болчу. Бирок, кыңыр көңүлдүү яхудийлер бул сөздү угаар замат пайгамбарыбызды шылдың кыла баштады. Анткени, алардын тилинде дагы башка уңгудан келип чыккан «раинаа» деген сөз бар болуп, анын мааниси «наадан», «акмак» дегенди билдирчү. Алар пайгамбарыбызга келип, «раинаа», «раинаа» деп тийише баштаашты. Ушул себептен Аллаһ Таала мусулмандарга "раинаа" сөзүн, ушул эле сөздүн дагы бир синоними "унзурнаа" деген сөзгө алмаштырып, айтууну буйурду.

Каапырларга жан ооруткан азап бар.

وَلِلْكَٰفِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Китеп берилгендер (яхудийлер менен христиандар) жана мушриктер (жүрөктөрүндө болгон көралбастык жана жек көрүү себептүү) силерге Раббиңер тарабынан бир жакшылык (вахий) түшүүсүн каалашпайт. (Бирок) Аллаһ Өз ырайымын Өзү каалаган адамдарга гана атайын тартуу кылат. Аллаһ улук пазилет Ээси!

مَّا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَلَا ٱلْمُشْرِكِينَ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْكُم مِّنْ خَيْرٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَٱللَّهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٠٥﴾

**106.** Эгер Биз (Кураандан) бир аятты "насх" кылсак (өкүмүн жойсок) же аны (пенделерге) унуттурсак (анын ордуна) андан да жакшыраагын же болбосо ошого окшогонун келтиребиз. Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү экенин билбедиңби?

۞ مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Асмандар жана жер өкүмдарлыгы (жалгыз) Аллаһка таандык экенин жана силерге Аллаһтан башка эч бир кожоюн, эч бир жардамчы жок экенин билбейсиңби?!

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** Же болбосо (о, ыймандуулар), пайгамбарыңарга, мурун Мусага (яхудийлер тарабынан каяша) суроо берилгени сыяктуу суроо узатууну каалайсыңарбы?![1] Жана ким ыйманды каапырчылыкка алмаштырса, туура жолдон адашканы ошол.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٨﴾

**109.** Китеп ээлеринен көпчүлүгү, аларга чындык анык билинип калгандан кийин деле, көралбастыктарынан

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ

1 Яхудийлер көкбеттик менен Муса пайгамбарга «Бизге Аллаһты анык көргөзүп бер!» деген каяша суроону беришкен. Аллаһ менен пайгамбарынан келген өкүмдөр эч бир каяшасыз кабыл алынуусу зарыл. Антпесе, бул жорук «ыйманды каапырчылыкка алмаштыруу» болуп калат.

улам, силерди момун болгонуңардан соң каапырчылыкка кайтарууну абдан каалашат. Бирок, силер Аллаһтын өкүмү келгиче аларды кечирип, көтөрүмдүү болуп тургула. Албетте Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.

عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلۡحَقُّۖ فَٱعۡفُواْ وَٱصۡفَحُواْ حَتَّىٰ يَأۡتِيَ ٱللَّهُ بِأَمۡرِهِۦٓۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٠٩

**110.** Намазды толук аткаргыла, зекетти бергиле. Өзүңөр үчүн эмне жакшылык жасасаңар, аны Аллаһтын алдында (сооп иретинде) табасыңар. Албетте, Аллаһ силердин бардык ишиңерди Көрүүчү.

وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَۚ وَمَا تُقَدِّمُواْ لِأَنفُسِكُم مِّنۡ خَيۡرٖ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ١١٠

**111.** (Китеп ээлери) "Бейишке яхудийлер же христиандар гана кирет" дешти. Бул алардын кыялдарынан башка эмес. Сен (о, Мухаммад, аларга) айт: "Эгер сөзүңөр чын болсо, анда далилиңерди алып келгиле!".

وَقَالُواْ لَن يَدۡخُلَ ٱلۡجَنَّةَ إِلَّا مَن كَانَ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ تِلۡكَ أَمَانِيُّهُمۡۗ قُلۡ هَاتُواْ بُرۡهَٰنَكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١١١

**112.** Андай эмес! Ким жакшылык жасаган[1] абалда Аллаһга жүзүн (өзүн) толук багынтып, иштерин Аллаһ үчүн калыс кылса, ал үчүн Раббисинин алдында сообу (Бейиши) даяр. Аларга эч коркунуч болбойт жана эч кайгы-капага батышпайт.

بَلَىٰۚ مَنۡ أَسۡلَمَ وَجۡهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَلَهُۥٓ أَجۡرُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١١٢

**113.** Яхудийлер: "Христиандар чындыктын үстүндө эмес" дешет. Христиандар болсо "Яхудийлер чындыктын үстүндө эмес" дешет. Дагы алар Китеп (Тоорат жана Инжил) окушат! (Китеп окууну) билбей турган адамдар

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ لَيۡسَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَقَالَتِ ٱلنَّصَٰرَىٰ لَيۡسَتِ ٱلۡيَهُودُ عَلَىٰ شَيۡءٖ وَهُمۡ يَتۡلُونَ ٱلۡكِتَٰبَۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ مِثۡلَ قَوۡلِهِمۡۚ فَٱللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ١١٣

---

1 Бул аяттагы «жакшылык кылуу» деген сөз «Аллаһтын Өзүнө гана эч кимди жапа эч нерсени шерик кылбай сыйынуучу» деген маанини билдирет. Мына ушул далилдүү аяттардан улам ким Бейишке, ким Тозокко барышы маалым болот.

(мушриктер) да ошолордун сөзүндөй сөз сүйлөшөт. Кыяматта алардын талашкан маселелери жөнүндө Аллаһ (Өзү гана) өкүм кылат.

**114.** Анын ичинде Өз(үнүн улуу) ысымы зикир кылына турган Аллаһтын мечиттеринен тоскон жана аларды бузуп-талкалоого аракет кылган адамдардан өткөн заалым (каапыр) барбы?![1] Алар мечиттерге Аллаһтан корккон абалда гана кирүүгө мүмкүн. Алар үчүн бул дүйнөдө шерменделик, Акыретте чоң азап бар.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن مَّنَعَ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ أَن يُذۡكَرَ
فِيهَا ٱسۡمُهُۥ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَآۚ أُوْلَٰٓئِكَ مَا كَانَ
لَهُمۡ أَن يَدۡخُلُوهَآ إِلَّا خَآئِفِينَۚ لَهُمۡ فِي
ٱلدُّنۡيَا خِزۡيٞ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١٤

**115.** Чыгыш дагы, Батыш дагы Аллаһка таандык. Кай тарапка жүз бурсаңар, Аллаһтын Жүзү (кыбыласы) ошол жакта. Албетте, Аллаһ (Тааланын пазилети) Кенен (жана Ал бардыгын) Билүүчү.[2]

وَلِلَّهِ ٱلۡمَشۡرِقُ وَٱلۡمَغۡرِبُۚ فَأَيۡنَمَا تُوَلُّواْ فَثَمَّ وَجۡهُ
ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ١١٥

**116.** (Яхудийлер, христиандар жана мушриктер) "Аллаһтын баласы бар"-дешет. Аллаһ (алар сыпаттаган кемчиликтерден) Таза. Тескерисинче, Жер жана асмандардагы бардык нерселер Аныкы (жана) бардыгы Ага моюн сунат.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۖ بَل لَّهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ كُلّٞ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ١١٦

---

1 Эгер мечиттерди бузуу эң чоң заалымдык болсо, демек, түз жана көчмө маанисинде мечиттерди куруу (аларды намаз окуучулар менен толтуруу) эң чоң ыймандуулук экен. Аллаһ дагы бир аятта: ﴿إِنَّمَا يَعۡمُرُ مَسَٰجِدَ ٱللَّهِ مَنۡ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ﴾ "Чынында, Аллаһтын мечиттерин, Аллаһка, Акырет күнүнө ишенген, намаз окуп, зекет берген жана Аллаһтан башка эч кимден коркпогон адамдар курушат" - деген.

2 Мусулмандар буга чейин Байтул Макдис (Иерусалим) тарапка карап намаз окушчу. Кийин Кааба тарапка карап окууга буйрук (вахий) келди. Бардык тарап Аллаһтын Өзүнүкү болгон соң, кай тарапты кыбыла кылуу анын Өз ыктыяры. Ошондой эле, бул аят төө, ат же ушул сыяктуу улоодо баратып, ошол эле багытка карап намаз окуган, же болбосо кыбыланы аныктай албай, күмөн менен бир тарапты максат кылып окуп, кийин адашканын түшүнгөн, жана ооруп жатканы себептүү кыбылага жүзүн бура албай, мүмкүн болгон тарапка гана жүз буруп намаз окуган адамдардын намаздары кабыл экенин билдирет.

**117.** Аллаһ асмандар жана жердин Жаратуучусу. Эгер бир ишти өкүм кылса, ага "бол!" дейт жана ал иш (ошол замат) болот.

بَدِيعُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿١١٧﴾

**118.** Наадан адамдар (Макка мушриктери) "Кана эми, Аллаһ бизге сүйлөсө же бизге (Аллаһтан) аян-белгилер келсе!"- дешет. Алардан мурункулар да ушулардын сөзүнө окшогон сөздөрдү айтышкан. Бардыгынын жүрөгү окшош. Биз далилдерди анык ишенгендерге баяндадык.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا ٱللَّهُ أَوْ تَأْتِينَآ ءَايَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ تَشَٰبَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ قَدْ بَيَّنَّا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** (О, Мухаммад!) Биз сени чындык менен (өзүңө ээрчигендерге Бейиштен) куш кабар айтуучу жана (сага каршы чыккандарга Тозок жөнүндө) коркунучтуу кабар жеткирүүчү кылып жибердик. Сен Тозокко түшүүчүлөр үчүн жоопкер эмессиң.[1]

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ وَلَا تُسْـَٔلُ عَنْ أَصْحَٰبِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٩﴾

**120.** Яхудийлер менен христиандар сенден, алардын динине ээрчимейинче эч ыраазы болушпайт. (Сен аларга) "Аллаһтын (мага түшүргөн) хидаяты гана Туура жол!" дегин. Эгер сен өзүңө (Раббиң тарабынан) келген илимден кийин деле алардын каалоо-кызыкчылыктарына ээрчип кетчү болсоң, анда сага Аллаһ тарабынан эч кандай жакын (дос) жана жардамчы болбойт!

وَلَن تَرْضَىٰ عَنكَ ٱلْيَهُودُ وَلَا ٱلنَّصَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم بَعْدَ ٱلَّذِى جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٢٠﴾

**121.** Биз китеп (Тоорат) берген адамдар (арасындагы анын бардык өкүмдөрүнө моюн сунгандары)

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَتْلُونَهُۥ حَقَّ تِلَاوَتِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِۦ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ

1 «Анткени, сенин вазыйпаң жеткирүү, Биздин вазыйпабыз эсеп-кысап кылуу"-дейт Аллаһ таала дагы бир аятта.

аны туура (бурмалабай) окушат. Ошолор ага (Курaaнга) ыйман келтиришет. Ал эми, кимде-ким ага ыйман келтирбесе, ошолор (эки дүйнөдө) зыян көрүүчүлөр!

هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٢١

**122.** О, Исрайил урпактары! Мен силерге берген (бардык) нээматымды жана силерди ааламдардан абзел кылганымды эстегиле.

يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتِيَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ وَأَنِّي فَضَّلۡتُكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٢

**123.** Жана (Аллаһтан башка) эч ким эч кимге жаза (сыйлык же азап) бере албай турган, эч бир жандан (күнөөлөрү үчүн) төлөө кабыл алынбай турган, (Аллаһтын уруксаты болмоюнча) ага эч кандай шапаат (ортомчулук) пайда бербей турган жана эч кимге жардам берилбей турган күндөн (Кыяматтан) корккула!

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا لَّا تَجۡزِي نَفۡسٌ عَن نَّفۡسٖ شَيۡـٔٗا وَلَا يُقۡبَلُ مِنۡهَا عَدۡلٞ وَلَا تَنفَعُهَا شَفَٰعَةٞ وَلَا هُمۡ يُنصَرُونَ ١٢٣

**124.** Эстегин: Раббиси Ибрахимди бир нече сөздөр менен сынады эле, аларды толук аткарды. (Анан ага) "Мен сени (бардык) адамдарга (динде) жолбашчы кыламын" деди. (Ибрахим) айтты: "Менин урпактарымдан дагы (жолбашчылар чыгара көр) [1] (Анда Аллаһ:) "Менин убадам заалым (каапыр) адамдарга тийбейт" - деди.

۞وَإِذِ ٱبۡتَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ رَبُّهُۥ بِكَلِمَٰتٖ فَأَتَمَّهُنَّۖ قَالَ إِنِّي جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ إِمَامٗاۖ قَالَ وَمِن ذُرِّيَّتِيۖ قَالَ لَا يَنَالُ عَهۡدِي ٱلظَّٰلِمِينَ ١٢٤

**125.** Жана эстегин, Биз Үйдү (Каабаны) адамдар умтулуп бара турган жай жана тынч орун кылып:

وَإِذۡ جَعَلۡنَا ٱلۡبَيۡتَ مَثَابَةٗ لِّلنَّاسِ وَأَمۡنٗا وَٱتَّخِذُواْ مِن مَّقَامِ إِبۡرَٰهِـۧمَ مُصَلّٗىۖ وَعَهِدۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ

---

1 Яхудийлер дагы, арабдар дагы Ибрахим алейхиссаламдын урпактары. Аллаһ яхудийлер арасынан Якуб, Муса, Дауд, Сулайман, Иляс, жана башка салих (таза ибадаттуу) адамдарды динде жолбашчы кылды. Яхудийлерден чыккан эң акыркы жолбашчы (пайгамбар) – Ыйса алейхиссалам. Андан кийин яхудийлердин арасынан пайгамбарчылык жүгүн көтөрүп кетүүгө ылайык адам чыкпады. Аллаһ эң акыркы пайгамбарды арабдар арасынан тандап алууну каалады.

وَإِسْمَٰعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْعَٰكِفِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ١٢٥

"Ибрахимдин ордун[1] ибадат жайы кылып алгыла" (деп буюрдук). Жана Ибрахим менен Ысмайылга: "Менин Үйүмдү тооп кылуучулар, эътикафка отуруучулар,[2] рукуу жана сажда кылуучулар үчүн (ширктен, күнөөдөн жана нажастардан) тазалагыла" деп вахий (буйрук) кылдык.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَٰذَا بَلَدًا ءَامِنًا وَٱرْزُقْ أَهْلَهُۥ مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ مَنْ ءَامَنَ مِنْهُم بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ قَالَ وَمَن كَفَرَ فَأُمَتِّعُهُۥ قَلِيلًا ثُمَّ أَضْطَرُّهُۥٓ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلنَّارِ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ١٢٦

**126.** Эстегин, Ибрахим (Раббисине дуба кылып) "О, Раббим! Бул жерди тынч шаар кылгын жана анын элинин арасынан Аллаһка жана Акырет күнүнө ишенген адамдарды (ар түркүн) мөмө-жемиштер менен ырыскыландыра көр!"- дегенде, Аллаһ айтты: "Каапыр болгон адамды дагы (ошол ырыскылар менен) бир аз пайдалантам. Анан Тозок азабына мажбурлап киргизем. Ал кандай жаман акыбет!!!

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَٰهِـۧمُ ٱلْقَوَاعِدَ مِنَ ٱلْبَيْتِ وَإِسْمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ١٢٧

**127.** Эстегин, Ибрахим менен (баласы) Ысмайыл экөө Үйдүн (Каабанын) пайдубалын көтөрүп жатып (мындай деп дуба кылышты): "О, Раббибиз! Бизден (ушул ишибизди) кабыл кыла көр! Албетте, Сен Угуучу, Билүүчүсүң!

رَبَّنَا وَٱجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ

**128.** О, Раббибиз! Бизди Өзүңө моюн сунуучулардан кыл! Биздин

1 «Ибрахимдин орду» бул – Ибрахим (а.с) Каабаны куруп жатканда бутунун астына койгон таш жана ага түшүп калган изи. (Тафсийру Муяссар). Ошондой эле, "Ибрахимдин орду" деген сөздү ажылыктын шарттарынан болгон тооп, саай (Сафаа-Марва тоосунун аралыгында жүгүрүү), Арафат жана Муздалифа өрөөндөрүндө туруу, Шайтанга таш атуу, курман чалуу ж.б. Ибрахим пайгамбар аткарган иштерге карата колдонсо да болот. Анткени, айтылган жерлердин ар биринде Ибрахимдин орду бар. (Саадий)

2 «Эътикафка отуруу» - бул мусулман пендесинин үйдөн, дүйнө түйшүктөрүнөн арылып, белгилүү убакытты ниет кылып, кайсы бир мечитте ибадат, дуба менен күн өткөрүүсү.

أُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَا ۖ إِنَّكَ أَنتَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٨﴾

урпактарыбыздан Өзүңө мусулман (моюн сунуучу) үммөт (чыгар!) Жана бизге (ажы мезгилинде жасалчу) ибадаттарыбызды үйрөт! Биздин тообаларыбызды кабыл кыл! Албетте, Сен тообаны кабыл кылуучу, Мээримдүүсүң!

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾

**129.** О, Раббибиз! Алардын (урпактарыбыздын) арасынан, аларга Сенин аяттарыңды окуп берүүчү, Китеп жана Даанышмандыкты үйрөтүүчү жана аларды (ширктен ж.б. күнөө иштерден) тазартуучу бир пайгамбар жибер! Албетте, Өзүң Жеңүүчү жана Даанышмансың!"[1]

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣٠﴾

**130.** Ибрахимдин Дининен[2] наадан адамдар гана баш тартат. Биз Ибрахимди бул дүйнөдө (элдерге жолбашчы кылып) тандап алдык жана ал Акыретте да (жогорку даражалуу) салих адамдардан.

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٣١﴾

**131.** Эстегин, Раббиси ага "Мусулман бол!" (Өзүмө гана моюн сун!) дегенде, ал (ыклас жана сүйүү менен) "Ааламдардын Раббисине моюн сундум (мусулман болдум)" деди.[3]

---

1 Ибрахим жана Ысмайылдын бул дубалары кабыл болуп, Аллаһ Таала Ысмайыл урпактарынын арасынан Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды чыгарды. Ал өз үммөттөрүнө Аллаһтан келген китеп – Куранды окуп берди жана өзүнүн Даанышман Сүннөттөрүн үйрөттү. Ошондуктан, пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам бир хадисинде: "Мен - атам Ибрахимдин дубасымын" деген.

2 Ибрахимге берилген диндин негизин «Аллаһтын шериги жана окшошу жок» деген ишеним (тавхид) түзгөн. Бул ишеним мусулмандарда гана бар. Демек, Ибрахим мусулман, анын дини ислам болгон!

3 Яхудийлер Ибрахимдин келинде эмес. Анткени алар «Узайр – Аллаһтын баласы» деп ширк кылышты. Христиандар дагы Ибрахимдин дининде эмес. Себеби алар «Ыйса – Аллаһтын баласы» деп мушрик болушту. Ибрахим муваххид (Аллаһка шерик кошпой, жалгыз Өзүнө сыйынуучу) болгон. Анын дини Тавхид эле. Бул дин азыр мусулмандарда гана бар.

**132.** Ибрахим өзүнүн балдарына ушул гана динди осуят кылып калтырган. Жана Яькуб дагы балдарына: "О, балдарым, Аллаһ силерге ушул динди тандады. Эми, силер (жалгыз Аллаһтын Өзүнө) моюн сунган (мусулман) абалда гана өлгүлө" деп осуят кылган.

وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبۡرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعۡقُوبُ يَٰبَنِيَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٣٢

**133.** Силер, Яькубга[1] өлүм келген убакытта күбө болдуңар беле?! Ал балдарына[2]: "Менден кийин эмнеге сыйынасыңар?" дегенде, алар: "Сенин жана ataларың Исхак, Ысмайыл, Ибрахимдердин кудайы – жалгыз Кудайга (Аллаһка) сыйынабыз. Жана биз Ага моюн сунуучубуз" дешкен.

أَمۡ كُنتُمۡ شُهَدَآءَ إِذۡ حَضَرَ يَعۡقُوبَ ٱلۡمَوۡتُ إِذۡ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعۡبُدُونَ مِنۢ بَعۡدِيۖ قَالُواْ نَعۡبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ ءَابَآئِكَ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗا وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٣

**134.** Бул үммөттөр өтүп кетишти. Алар өз иштерине жооп берет, силер өз ишиңерге жооп бересиңер. Алар жасаган иштер үчүн силер суракка тартылбайсыңар.

تِلۡكَ أُمَّةٞ قَدۡ خَلَتۡۖ لَهَا مَا كَسَبَتۡ وَلَكُم مَّا كَسَبۡتُمۡۖ وَلَا تُسۡـَٔلُونَ عَمَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٤

**135.** Алар "Яхудий же христиан болсоңор гана туура жол табасыңар" дешет. Сен аларга айт: "Андай эмес! Ибрахимдин таухидге негизделген дини(не гана ээрчийбиз!) Жана ал (Ибрахим) мушриктерден болбогон!"

وَقَالُواْ كُونُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰ تَهۡتَدُواْۗ قُلۡ بَلۡ مِلَّةَ إِبۡرَٰهِـۧمَ حَنِيفٗاۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٣٥

**136.** Айткыла (Оо, момундар): "Биз Аллаһка, Бизге түшүрүлгөн нерселерге жана Ибрахимге, Ысмайылга, Исхакка, Яькубга жана ошолордун урпактарына

قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ

1 Медина яхудийлери Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламга келип: "Биз бабабыз Ибрахимдин, андан соң чоң атабыз Яькубдун дининдебиз" дешти. Ошондуктан, Аллаһ кийинки аятта алардын ойлорун төмөндөгүчө жокко чыгарат:

2 Яькубдун он эки баласы бар эле. Ошол он экиден яхудийлердин он эки уруусу тараган. Он эки баланын биринин аты Яхуда эле. «Яхудий» деген улуттук наам ошонун атынан алынган.

түшүрүлгөн нерселерге, жана Мусага, Ыйсага жана башка пайгамбарларга Раббиси тарабынан берилген нерселерге ыйман келтирдик. Биз пайгамбарлардын эч биринин арасын ажыратпайбыз жана биз Аллаһка моюн сунуучуларданбыз"

وَمَآ أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦

**137.** (О, момун-мусулмандар!) Эгер алар (яхудийлер менен христиандар) силер ыйман келтиргендей ыйман келтиришсе, (ошондо гана) туура жол табышат. А эгер жүз буруп кетишсе, анда алар (силерге) душман. Алардан сени Аллаһтын Өзү сактайт. Ал – Угуучу, Билүүчү.

فَإِنۡ ءَامَنُواْ بِمِثۡلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا هُمۡ فِي شِقَاقٖۖ فَسَيَكۡفِيكَهُمُ ٱللَّهُۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١٣٧

**138.** Аллаһтын бойогу (дини менен бойонгула) [1]. Ким Аллаһтан жакшыраак боёй алат?! Жана "Биз Ага гана ибадат кылуучубуз" (дегиле).

صِبۡغَةَ ٱللَّهِ وَمَنۡ أَحۡسَنُ مِنَ ٱللَّهِ صِبۡغَةٗۖ وَنَحۡنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ١٣٨

**139.** Айткын: "Биз менен Аллаһ жөнүндө талашасыңарбы?" Ал биздин да Раббибиз, силердин да Раббиңер. Бизге өз иштерибиз, силерге өз иштериңер. Жана биз Анын Өзүнө гана ыклас кылуучуларбыз.

قُلۡ أَتُحَآجُّونَنَا فِي ٱللَّهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡ وَلَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَلَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُخۡلِصُونَ ١٣٩

**140.** Же силер (оо, китеп ээлери): "Ибрахим, Ысмайыл, Исхак, Яькуб жана (алардан кийинки) муундар яхудий же христиан болгон" дейсиңерби? Айткын: "Силер көбүрөөк билесиңерби

أَمۡ تَقُولُونَ إِنَّ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطَ كَانُواْ هُودًا أَوۡ نَصَٰرَىٰۗ قُلۡ ءَأَنتُمۡ أَعۡلَمُ أَمِ ٱللَّهُۗ وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن كَتَمَ شَهَٰدَةً عِندَهُۥ

---

1 Чынында, Аллаһтын дини – бойок сыяктуу. Эгер мусулман адам Дин-Ислам эрежелеринин бардыгын карманып жүрсө, жатканда, турганда, иштегенде, адамдар менен мамилесинде диний баалуулуктарды сактаса жана динчилдик анын табиятына айланып калса, ал адам дароо эле башкалардан өзгөчөлөнүп, жакшы жагына өзгөрүп калат.

مِنَ ٱللَّهِ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ١٤٠

же Аллаһ (көбүрөөк билеби)?!" Өздөрүнүн алдындагы (китепте жазылган) күбөлүктү Аллаһтан жашыргандардан өткөн заалым барбы?! Аллаһ силер жасаган (бузуку) иштерден бейкапар эмес!!!

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٤١

**141.** Алар өтүп кеткен үммөттөр. Алар өз иштерине жооп берет. Силер өз ишиңерге жооп бересиңер. Силер алар жасаган иштерден суралбайсыңар.

۞ سَيَقُولُ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَ ٱلنَّاسِ مَا وَلَّىٰهُمْ عَن قِبْلَتِهِمُ ٱلَّتِي كَانُوا عَلَيْهَا قُل لِّلَّهِ ٱلْمَشْرِقُ وَٱلْمَغْرِبُ يَهْدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ١٤٢

**142.** Жакында адамдардын акылсыздары: "Аларды (мусулмандарды) мурун өздөрү жүздөнгөн кыбылаларынан жүз бурдурган эмне?" дешет. Айткын: "Чыгыш дагы, Батыш дагы Аллаһка таандык. Каалаган пендесин Туура Жолго баштайт».[1]

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَٰكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ وَيَكُونَ ٱلرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا وَمَا جَعَلْنَا ٱلْقِبْلَةَ ٱلَّتِي كُنتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ ٱلرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ وَمَا كَانَ

**143.** Ошондой эле, биз силерди, (өз илим-адилетиңер менен) адамдардын үстүндө күбө болуп турууңар үчүн жана пайгамбар силердин үстүңөрдө күбө болуп турушу үчүн орто үммөт кылдык. (О, Мухаммад) сен мурун жүздөнгөн кыбыланы Биз пайгамбарга ээрчиген адамдарды

---

1 Бул аят келечектен кабар берген моожиза болуу менен бирге мусулмандардын көңүлүн көтөрүү маанисин да өз ичине камтыган. Мусулмандар Мединага көчүп барганда бир жарым жыл аралыгында Байтул-Макдис (Иерусалим) тарапка карап намаз окууга буюрулушкан болчу. Мында Аллаһ Тааланын хикмат – Даанышмандыгы бар эле. Аллаһ Таала бул окуяны яхудийлер мыскылдап кабыл алышын, Аллаһтын өкүмүнө каяша айтышаарын, «Мусулмандарды кыбылаларынан эмне бурду?» дешип, ызы-чуу көтөрүшүн алдын ала кабар берди жана бул алар тарабынан боло турган акмакчылык экенин айтты. Анткени, Динге моюн сунган акылдуу адамдар, Дин ээси болгон Аллаһтан кандай буйрук келсе, аны талкуулап отурбай, дароо моюн сунушат. Аллаһ Таала айтат: "Аллаһ жана Анын элчиси бир ишти буюрганда, эч бир момун эркек же момун аял үчүн аны талкуулоого эрк-ыктыяр калбайт". Демек, дароо моюн сунуулары зарыл.

артына бурулуп, (динден кайтып) кеткен адамдардан билип (ажыратып) алыш үчүн өзгөрттүк. Бул (кыбыланы өзгөртүү) оор иш. Бирок, Аллаһ туура багыт берген адамдарга оор эмес.[1] Аллаһ силердин ыйманыңарды текке кетирбейт.[2] Аллаһ адамдарга өтө Ырайымдуу жана Мээримдүү. *(Кыбыла Иерусалим тарапка бурулганы менен пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын жүрөгү Каабаны самап, сагынып турат эле)*

ٱللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَٰنَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** (О, Мухаммад!) Биз кээде жүзүңдүн «асманда кезгенин» көрөбүз жана сени өзүң ыраазы болгон кыбылага бурабыз. Эми сен жүзүңдү Масжид аль-Харам (Кааба) тарапка бур! (О, момундар, силер дагы) кайда болсоңор (намазда) жүзүңөрдү ошол тарапка бургула! Ал эми, китеп берилген элдер (яхудий жана христиандар) деле анын (кыбыланын Кааба тарапка бурулганын) Раббисинен келген чындык (вахий) экенин айкын билип турушат. Аллаһ

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَىٰهَا ۚ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا۟ وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُۥ ۗ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٤﴾

---

1 Ислам Дини келип, намаз парыз болгон абалкы кезде мусулмандар Каабага карап намаз окушчу. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Мединага хижрат кылып барганда, Аллаһтын буйругу менен, он алты же он жети ай Байтул Макдис (Иерусалим) тарапка карап намаз окуду. Бул мусулмандар үчүн оор иш эле. Ошентсе да, ыйманы бекем мусулмандар Аллаһтын амирине кийлигишпей жана каяша кылбай, Байтул Макдиске карап намаз окуй беришти. Бирок, кээ бир ыйманы бош жана улутчул арабдар динден кайтып кетишти. Мына ушундай Даанышмандык менен Аллаһ Таала Өз пайгамбарына «(моюн сунуп) ээрчиген адамдарды артына бурулуп, (динден кайтып) кеткен адамдардан» ажыратып, билгизип койду.

2 Бул аятта Ахлу Сунна вал Жамаа аалымдарынын «мусулмандын дене мүчөлөрү менен аткарган амалдары дагы ыймандын курамына кирет» деген пикирлерине далил бар. Анткени, кыбыла өзгөргөндө кээ бир мусулмандар «биздин абалкы кыбылага карап окуган намаздарыбыз эмне болот?» деп кейий башташты. Ошондо, Аллаһ намазды ыйман деген сөз менен белгилеп, «Аллаһ силердин ыйманыңарды текке кетирбейт» деген аятты түшүрдү.

силердин ишиңерден кабарсыз эмес!

**145.** Эгер сен Китеп берилгендерге бардык далилдерди келтирип (алдына тизип) койсоң да, алар сенин кыбылаңа ээрчибейт. Сен да алардын кыбыласына эргешүүчү эмессиң. Дагы алар бири-биринин кыбыласына да ээрчишпейт. Эгер сен өзүңө (Аллаһтан) келген илимден кийин деле алардын кызыкчылыгына эргешүүчү болсоң, анда сен сөзсүз заалымдардан болуп каласың.

وَلَئِنْ أَتَيْتَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ بِكُلِّ ءَايَةٍ مَّا تَبِعُوا۟ قِبْلَتَكَ ۚ وَمَآ أَنتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ ۚ وَلَئِنِ ٱتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ ۙ إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Биз китеп (Тоорат жана Инжил) берген адамдар аны өз балдарын тааныган сыяктуу таанышат. (Анан ошол, пайгамбар–Мухаммад келгенде) алардан көпчүлүгү чындыкты билип туруп, жаап-жашыра башташты.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمْ ۖ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنْهُمْ لَيَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤٦﴾

**147.** (О, Мухаммад) Акыйкат–Раббиң тарабынан! Демек сен эч качан шектенүүчүлөрдөн болбогун!

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ар бир (диндеги) адамдын өз жүздөнөөр тарабы (кыбыласы) бар. Бири-бириңерден озуп жакшылык жасагыла! Силер кайда болсоңор да, Аллаһ бардыгыңарды (Кыямат күндүн эсеп-китеби үчүн) чогултуп алат. Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү.

وَلِكُلٍّ وِجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيهَا ۖ فَٱسْتَبِقُوا۟ ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ أَيْنَ مَا تَكُونُوا۟ يَأْتِ بِكُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٤٨﴾

**149.** Кай тараптан (сапарга) чыксаң да жүзүңдү "Аль-Харам" масжиди тарапка бур! Ал – Раббиң тарабынан болгон (айныгыс) Чындык! Аллаһ силердин ишиңерден кабарсыз эмес.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ وَإِنَّهُۥ لَلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ ۗ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Кай тараптан чыксаң да, жүзүңдү "Аль-Харам" масжиди тарапка бур! Силер дагы (оо, момундар,) үстүңөрдөн адамдарга далил болуп калбаш үчүн, кай жерде болсоңор да жүзүңөрдү ал тарапка бургула! Ал эми, алардын арасынан заалым болуп бүткөн адамдар (далилге деле карабай, бузук сөздөрүн тарата беришет). Алардан коркпогула, Мен силерге нээматтарымды толук кылып берүүм үчүн жана Туура Жолго багыт алууңар үчүн Менден гана корккула![1] *Кийинки аяттарда Аллаһ Таала мусулмандарга берген нээматтарын эскертет:*

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِي عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ошондой эле, Биз силерге өзүңөрдүн араңардан бир элчи-пайгамбар жибердик. Ал силерге (чындыкты жалгандан, таухидди ширктен ажыратып бере турган) жана силерди тазарта турган аяттарыбызды окуп берет. Жана ал силерге Китеп (Кураан) менен Даанышмандыкты (Сүннөттү), ошондой эле, силер билбеген (көп башка) нерселерди таалим берет.

كَمَا أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا عَلَيْكُمْ آيَاتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿١٥١﴾

---

1 Аллаһ Таала момундардын арасынан бекем ишенимдегилерди тандап алуу үчүн жана Өзүнө гана белгилүү себептерден улам Иерусалимди убактылуу кыбыла кылып бергенде, өчөшкөн дин душмандары, пайгамбарга каршы чоң далил таап алгансып: "ал кантип Ибрахимдин дининдемин деп жүрөт? Анда Ибрахим жана Ысмайылдын кыбыласы (Кааба) бул жакта калып, Иерусалимге (Байтул-Макдиске) карап намаз окуганы эмнеси - ыя?!" деп чуу көтөрүшкөн. Бирок, Аллаһ Таала кыбыланы кайрадан Каабага буруп берүү менен яхудий, христиан жана мушриктерден турган дин душмандарынын «далилдерин» жокко чыгарды. Бирок, кээ бир жүрөгүндө былыгы бар заалым адамдар тынчып калган жок. Себеби, аларга далил таасир этпейт. Яхудийлер, мунаафыктар жана мушриктер кыбыланы алмаштыруунун тегерегинде чынында, аябай чоң фитна чыгарып жиберишкен. Ошондуктан, Аллаһ бул маселени мусулмандарга өтө кылдаттык менен, кайра-кайра кайталап чечип берди жана дин душмандарынын ызы-чуусунан коркпой, Өзүнөн гана коркууга буюрду. Ошондо гана аларга Аллаһтын нээматтары толук берилмек. Ошондо гана алар дин жолунда адашпай туура жүрүшмөк.

فَٱذْكُرُونِىٓ أَذْكُرْكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لِى وَلَا تَكْفُرُونِ ﴿١٥٢﴾

**152.** Мени эстегиле. Мен да силерди эстеймин. Жана (берген нээматтарым үчүн) Мага шүгүр кылгыла. Жана эч каапыр болбогула.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱلصَّبْرِ وَٱلصَّلَوٰةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٥٣﴾

**153.** О, момундар! (диний жана дүйнөлүк иштерде) сабыр жана намаз[1] менен кубаттангыла! Албетте, Аллаһ, сабырдуулар менен бирге.

وَلَا تَقُولُوا۟ لِمَن يُقْتَلُ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَمْوَٰتٌۢ ۚ بَلْ أَحْيَآءٌ وَلَٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Силер Аллаһтын жолунда өлтүрүлгөн адамдарды "өлүктөр" деп айтпагыла! Андай эмес, алар тирүү! Бирок, силер муну сезбейсиңер.[2]

وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَىْءٍ مِّنَ ٱلْخَوْفِ وَٱلْجُوعِ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Албетте, Биз силерди коркуу, ачкачылык, мал-мүлктүн, жан-дененин жана мөмө-жемиштердин каатчылыгы сыяктуу нерселер менен сынайбыз. Сабыр кылуучуларга (Бейиштен) сүйүнүчтүү кабарды угуз.

ٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَٰبَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوٓا۟ إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّآ إِلَيْهِ رَٰجِعُونَ ﴿١٥٦﴾

**156.** (Аллаһ Таала тарабынан) бир кырсык (бактысыздык) жеткенде: "Бардыгыбыз Аллаһтын мүлкү

---

1 Намаз-диндин түркүгү, момундардын нуру жана пенде менен Аллаһты байланыштырып турган "ыйык көпүрө". Эгер адам баласы намазды бардык талаптары менен аткарса, анда "хузур" деген нерсе пайда болот. "Хузур" - бул намаздын маңызы. "Хузур" абалына кирүү үчүн адамдын жүрөгү "Мен Раббимдин хузурунда (алдында) олтурам" деп сезиш керек. Ошондо, анын жүрөгү ойгоо болот. Намаздагы ар бир сөз, ар бир кыймыл аракеттин маанисин түшүнөт. Раббисине кулдук макаамында (даражасында) туруп, өз муктаждыктарын жалбарып сурайт. Мындай намаз адамга чоң жардам (кубат) берет жана адамды жаман жоролголордон кайтарат.

2 Аллаһтын дининин жогору болуусу жолунда жан кыйган мусулман "шахид" (шейит) деп аталат. Шейиттер жөнүндө Курандын башка бир сүрөсүндө Аллаһ Таала мындай деген: "Алар тирүү жана Раббисинин алдында (ар түрдүү азыктар) менен ырыскыландырылууда". Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам айтты: "Шейиттердин рухтары (жандары) Бейиштеги жашыл куштардын ичинде болот. Ал куштар Бейиш дарыяларынан суу ичишет. Бейиш мөмөлөрүнөн азыктанышат жана Аллаһтын Аршына асып коюлган чырактарда баш калкалашат".

болобуз жана Анын Өзүнө кайтып барабыз" деген адамдарга…

**157.** Дал ошолорго Раббиси тарабынан мактоо, ырайым бар. Жана ошолор гана туура жолго түшкөндөр.

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَٰتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَرَحْمَةٌ ۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Сафаа менен Марва Аллаhтын (дининин) белгилеринен. Ким ажылык же умра кылса, ал экөөсүнө (Сафаа менен Марвага) тооп кылса (барып келсе) болот. Ким бир жакшылыкты кошумча жасаса, бул - өзүнө пайда. Албетте, Аллаh Шүгүр кылуучу жана Билүүчү.

۞ إِنَّ ٱلصَّفَا وَٱلْمَرْوَةَ مِن شَعَآئِرِ ٱللَّهِ ۖ فَمَنْ حَجَّ ٱلْبَيْتَ أَوِ ٱعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِ أَن يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَإِنَّ ٱللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٨﴾

**159.** Биз түшүргөн (Мухаммад жөнүндөгү) далилдерди жана Туура Жолду китепте (Тооратта) адамдарга баян кылып бергенден кийин деле жаап-жашырып жүргөндөргө Аллаh наалат айтат жана бардык наалат айтуучулар наалат айтышат.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنزَلْنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلْهُدَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا بَيَّنَّٰهُ لِلنَّاسِ فِى ٱلْكِتَٰبِ ۙ أُوْلَٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ ٱللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ ٱللَّٰعِنُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ал эми, (күнөөлөрүнө) тооба кылган, (акыйкатка кайтып, пейилин) түздөгөн жана (жаап-жашырган чындыктарды) ачык айткан адамдардын тообаларын кабыл аламын. Жана Мен тообаларды кабыл алуучу, Мээримдүүмүн.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ وَأَصْلَحُواْ وَبَيَّنُواْ فَأُوْلَٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

**161.** Каапыр болгон жана ошол каапырчылыгы бойдон (тооба кылбай) өлгөн адамдарга Аллаhтын, периштелердин жана бардык адамдардын наалаты болсун!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمْ كُفَّارٌ أُوْلَٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ ٱللَّهِ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦١﴾

**162.** Алар ошол наалаттын (Тозок азабынын) ичинде түбөлүк калышат. Алардан азап

خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ ٱلْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿١٦٢﴾

жеңилдетилбейт жана аларга (тооба кылууга) мөөнөт берилбейт.

**163.** Силердин кудайыңар - жалгыз Кудай. Эч бир (сыйынууга татыктуу) кудай жок, жалгыз Ал – Ырайымдуу жана Мээримдүү (болгон Аллаһ) гана бар!

وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

**164.** Албетте, асмандардын жана жердин жаратылышында, түн менен күндүздүн алмашып турушунда, деңиз үстүндө адамдарга пайда жеткирип сүзүп жүргөн кемелерде, Аллаһ асмандан түшүргөн сууда, ал суу менен Аллаһ жерди өлгөндөн соң тирилтип, үстүнө ар түркүн жаныбарларды тараткан эле, шамалдардын (бирде муздак, бирде ысык болуп) согуусунда жана асман менен жердин ортосунда моюн сундуруп коюлган булуттарда акылдуу адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине) белгилер бар.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِي تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنفَعُ النَّاسَ وَمَا أَنزَلَ اللَّهُ مِنَ السَّمَاءِ مِن مَّاءٍ فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَابَّةٍ وَتَصْرِيفِ الرِّيَاحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Адамдардын арасында кээ бирөөлөр, Аллаһтан башка нерселерди (Аллаһка) тең (шерик) кылып алышат (жана) аларды Аллаһты сүйгөндөй сүйүшөт. Ыймандуу адамдар Аллаһты көбүрөөк сүйүшөт. Эгер (Аллаһка башка нерселерди шерик кармаган) заалымдар Кыяматта азапты (өз көздөрү менен) көрүшсө жана күч-кудуреттин бардыгы Аллаһка таандык экенин билишсе (Аллахка шерик кошушпайт болчу). Аллаһтын азабы катуу!

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ اللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ ۗ وَلَوْ يَرَى الَّذِينَ ظَلَمُوا إِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ أَنَّ الْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ал (Кыямат) Күнү (Аллаһтан башкага) ээрчигендерден

إِذْ تَبَرَّأَ الَّذِينَ اتُّبِعُوا مِنَ الَّذِينَ اتَّبَعُوا

эерчиткендери (сыйынган, сүйгөн жалган кудайлары) чанып кетет жана бардыгы азапты өз көздөрү менен көрүшөт. Анан алардын арасындагы алака-мамилелери үзүлөт.

وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ ﴿١٦٦﴾

**167.** Андан соң эерчигендер: "Эгер бизге жашоо дагы бир ирет берилчү болсо, бизди чанганы сыяктуу буларды (жасалма кудайларды) чанып (жалгыз Аллаһка сыйынып) жашайт болчубуз"-дешет. Ошентип, Аллаһ аларга (ширк) амалдарын өз баштарына кайгы кылып көргөзөт. Алар экинчи чыккыс болуп Тозокто калып кетишет.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ لَوۡ أَنَّ لَنَا كَرَّةٗ فَنَتَبَرَّأَ مِنۡهُمۡ كَمَا تَبَرَّءُواْ مِنَّاۗ كَذَٰلِكَ يُرِيهِمُ ٱللَّهُ أَعۡمَٰلَهُمۡ حَسَرَٰتٍ عَلَيۡهِمۡۖ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿١٦٧﴾

**168.** О, адамдар! Жер бетиндеги нерселерден адал, таза болгондорун жегиле жана шайтан баштаган жолдорго жүрбөгүлө. Ал силерге анык душман!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ كُلُواْ مِمَّا فِي ٱلۡأَرۡضِ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَلَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٌ ﴿١٦٨﴾

**169.** Шайтан силерди жаман, бузук иштерге жана Аллаһ жөнүндө билбеген нерселерди сүйлөөгө буюрат.[1]

إِنَّمَا يَأۡمُرُكُم بِٱلسُّوٓءِ وَٱلۡفَحۡشَآءِ وَأَن تَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Качан (мушриктерге): "Аллаһ түшүргөн нерсеге (Кураан

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ

1 Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн адамдар төмөндөгүлөр: 1) Ким Аллаһты Өзү жана пайгамбары сыпаттабаган сыпат менен сыпаттаса же Өзү жана пайгамбары атаган сыпат менен атабаса – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот. 2) Ким "Аллаһтын теңдеши, шериги, баласы бар» десе – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот. 3) Ким "олуя кишилердин арбактары алардан жардам сураган кишини Аллаһка жакындаштырат" деп тастыктаса – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот. 4) Ким Кураандан же хадистен далилин билбей туруп, "Аллаһ палан нерсени адал кылган, түкүнчө нерсени арам кылган" деген сыяктуу сөздөрдү сүйлөсө – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот. 5) Ким Кураан же сахих хадистен далили болбой туруп: "Аллаһ паландай макулукту түкүндөй максат менен жаратты" десе – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот. 6) Ким Аллаһтын жана элчисинин сөздөрүн өз оюна ылайыктап таавил кылып (бурмалап) сүйлөсө – Аллаһ жөнүндө билбей сүйлөгөн болот.

өкүмдөрүнө) ээрчигиле" - деп айтылса, алар: "Жок, биз ата-бабаларыбыздын үрп-адаттарына ээрчийбиз" дешет. Эгер ата-бабалары эч нерсеге акыл калчабаган жана Туура Жол таппаган адамдар болсо да (ошенте беришеби)?!

نَتَّبِعُ مَآ أَلۡفَيۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ءَابَآؤُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ شَيۡـٔٗا وَلَا يَهۡتَدُونَ ١٧٠

**171.** Каапыр болгон адамдар кишинин кыйкырыгынан чакыруу жана добуштан башка эч нерсени ылгай албаган айбандарга окшош. Алар дүлөй, дудук жана сокур! Демек, акылдарын иштетишпейт.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ كَمَثَلِ ٱلَّذِي يَنۡعِقُ بِمَا لَا يَسۡمَعُ إِلَّا دُعَآءٗ وَنِدَآءٗۚ صُمُّۢ بُكۡمٌ عُمۡيٞ فَهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ١٧١

**172.** О, ыйман келтиргендер! Эгер Аллаhтын Өзүнө ибадат кылчу болсоңор, Биз силерге ырыскы кылып берген таза нерселерден жегиле жана Аллаhка шүгүр кылгыла.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُلُواْ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقۡنَٰكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لِلَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ١٧٢

**173.** Аллаh силерге тарпты, (мууздаганда аккан) канды, доңуздун этин, Аллаhтан башкага атап союлган жандыктын этин (жешти) арам кылды. Ал эми, кимде-ким, атайын издебей, чектен чыкпай (өлбөй калуу үчүн гана жегенге) мажбур болсо, ага күнөө болбойт. Аллаh Кечиримдүү, Мээримдүү.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ بِهِۦ لِغَيۡرِ ٱللَّهِۖ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٧٣

**174.** Аллаh түшүргөн китепти (Тооратты, анын ичиндеги чындыкты) жаап-жашырган жана аны арзыбаган баага сата турган адамдар өз курсактарына оттон бөлөк нерсени жешпейт. Аллаh Кыямат күнү аларга сүйлөбөйт жана аларды (жаман пейилдеринен) тазартпайт. Аларга кыйноочу азап бар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡتُمُونَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَشۡتَرُونَ بِهِۦ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ مَا يَأۡكُلُونَ فِي بُطُونِهِمۡ إِلَّا ٱلنَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٤

**175.** Алар адашууну хидаят (туура жол) ордуна, азапты кечирим ордуна сатып алган адамдар. Алар Тозок отуна мынча сабырдуу?!

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ بِالْهُدَىٰ وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَا أَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ﴿١٧٥﴾

**176.** Бул - Аллаһ китепти чындык менен түшүргөнү (бирок, алар ошол чындыкты жашыргандары) себептүү. Аллаһтын китеби (Таорат) жөнүндө (бир өкүмүнө ишенип, экинчисине ишенбей) ар түрдүү (пикирде) болуп жаткан адамдар (чындыктан) алыс бөлүнүп-жарылууда калышат.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ نَزَّلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتَابِ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿١٧٦﴾

**177.** Жакшылык жүзүңөрдү Чыгыш жана Батышка бурушуңар эмес. Бирок, жакшылык – Аллаһка, Акырет күнүнө, периштелерге, китепке, пайгамбарларга ишенген, өзү жакшы көргөн мал-дүйнөсүн тууган-уруктарга, жетимдерге, жакырларга, мусапырларга, (муктаж болуп) сурагандарга, өз башын азат кылууну каалаган кулдарга садака кылган, намазды толук аткарган, зекетти төлөгөн, убадалашканда өз убадасында бекем турган жана кембагалдык, оору-сыркоо жана согуш убакыттарында сабырдуу болгон адамдар(дын ыймандуу пейилдери).[1] Мына ушулар (өз ыймандарында) чынчыл жана ушулар гана такыба кишилер!

۞ لَّيْسَ الْبِرَّ أَن تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا ۖ وَالصَّابِرِينَ فِي الْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ وَحِينَ الْبَأْسِ ۗ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾

**178.** О, момундар! Өлтүрүлгөндөр үчүн өч алуу силерге парыз кылынды: азат адамга азат адам, кулга кул, аялга аял (өлтүрүлөт). Ал эми,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِصَاصُ فِي الْقَتْلَى ۖ الْحُرُّ بِالْحُرِّ وَالْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْأُنثَىٰ

1 Бул аяттын мааниси пайгамбарыбыздын: «Баатырлык курчтук менен эмес, ачуусун баса билүү менен өлчөнөт» деген хадисине үндөшөт.

кимге (өлгөн) бурадары(нын жакындары) тарабынан кечирим берилсе, анда жакшылык менен моюн сунуу жана ага жакшынакай кылып төлөп берүү (парыз). Бул – силерге Раббиңер тарабынан берилген жеңилдик жана ырайым. Ким ушундан соң чектен чыкса, ага жан кыйноочу азап бар.

بِٱلۡأُنثَىٰۚ فَمَنۡ عُفِيَ لَهُۥ مِنۡ أَخِيهِ شَيۡءٞ فَٱتِّبَاعُۢ بِٱلۡمَعۡرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيۡهِ بِإِحۡسَٰنٖۗ ذَٰلِكَ تَخۡفِيفٞ مِّن رَّبِّكُمۡ وَرَحۡمَةٞۗ فَمَنِ ٱعۡتَدَىٰ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١٧٨

**179.** О, акылдуулар! Силер үчүн өч алууда жашоо бар.[1] Кана эми, (ушул сырлардан сабак алып) такыба болсоңор!

وَلَكُمۡ فِي ٱلۡقِصَاصِ حَيَوٰةٞ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٧٩

**180.** Силерден бирөөңөргө өлүм жакындашса, мал-дүйнөсүн ата-энесине жана тууган уруктарына осуят кылып, жакшылык менен (өз абалына карап, ысырапсыз мурас) калтыруусу силерге парыз кылынды. Бул такыбаа кишилерге катуу милдет![2]

كُتِبَ عَلَيۡكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ إِن تَرَكَ خَيۡرًا ٱلۡوَصِيَّةُ لِلۡوَٰلِدَيۡنِ وَٱلۡأَقۡرَبِينَ بِٱلۡمَعۡرُوفِۖ حَقًّا عَلَى ٱلۡمُتَّقِينَ ١٨٠

**181.** Ким ушул керээзди уккандан (түшүнгөндөн) соң (аны) алмаштырып койсо, мунун күнөөсү алмаштырып койгондордун мойнунда! Аллаh – Угуучу, Билүүчү.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعۡدَ مَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ إِثۡمُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١٨١

**182.** Эми, кимде-ким осуят кылуучунун билип же билбей күнөө кылуусунан корксо, алардын арасын оңдоп койсун.[3] (Ошондо)

فَمَنۡ خَافَ مِن مُّوصٖ جَنَفًا أَوۡ إِثۡمٗا فَأَصۡلَحَ بَيۡنَهُمۡ فَلَآ إِثۡمَ عَلَيۡهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٨٢

---

1 Эгерде өлтүрүүчүнүн жазасы өлтүрүү болбосо, анда коомдо адам өлтүрүү токтобойт. "Өч алууда жашоо бар" деген даанышмандыктын бир сыры ушунда.

2 Кээ бир тафсирчилер бул аяттын өкүмү мурас аяттарынын түшүшү менен өкүмүн жоготкон дешет.

3 Өлүм төшөгүндө жатып осуят кылуучунун алдында болгон кишилер анын Шарият көргөзгөндөй бөлүштүрбөй, туугандарынан ким бирөөсүнө көбүрөөк, башкасына азыраак осуят кылууга ниеттенгенин билип, мындан коркчу болсо, ага туура кеңеш берсин. Бул осуят кылуучу менен осуят кылынган (мураскер) адамдардын арасын оңдогондук болуп саналат.

ага күнөө болбойт. Аллаһ – Кечиримдүү, Мээримдүү.

**183.** О, ыйман келтиргендер! Силерден мурунку элдерге парыз кылынганы сыяктуу, силерге да орозо кармоо парыз кылынды. Такыбаа болушуңар үчүн.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ١٨٣

**184.** (Парыз орозо) эсептүү күндөр(дө гана тутулат). Силерден кимиңер оорулуу же сапарда болсо, башка күндөрдүн эсебинен (кармап берет). Орозо кармаганга чыдаган (бирок, кыйналганы себептүү кармабаган) адамдарга (ар бир күн эсебине) бир жакыр адамды тойгозуу – фидья. Ким ашыгыраак адамды тойгузса, өзүнө жакшы. Бирок, орозо кармаганыңар (фидья төлөөдөн) жакшы, эгер билсеңер.

أَيَّامٗا مَّعۡدُودَٰتٖۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۚ وَعَلَى ٱلَّذِينَ يُطِيقُونَهُۥ فِدۡيَةٞ طَعَامُ مِسۡكِينٖۖ فَمَن تَطَوَّعَ خَيۡرٗا فَهُوَ خَيۡرٞ لَّهُۥۚ وَأَن تَصُومُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١٨٤

**185.** (Силер орозо кармай турган санактуу күндөр – бул) Рамазан айы. Бул айда адамдарга хидаят – туура жол болуп, хидаят жана фуркандан турган анык далилдер катары Кураан түшүрүлдү. Жана силерден кимде ким (жаңы) айды көрсө – орозо кармасын! Жана ким оорулуу же сапарда болсо, башка

شَهۡرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلۡقُرۡءَانُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٖ مِّنَ ٱلۡهُدَىٰ وَٱلۡفُرۡقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهۡرَ فَلۡيَصُمۡهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوۡ عَلَىٰ سَفَرٖ فَعِدَّةٞ مِّنۡ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلۡيُسۡرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ ٱلۡعُسۡرَ وَلِتُكۡمِلُواْ ٱلۡعِدَّةَ

---

1 Орозо адамдын такыбасын өстүрүүчү эң зор себептерден бири. Анткени, орозодо Аллаһ Тааланын буюрганын жасоо жана кайтаргандарынан кайтуу амалдары бар. Адам баласы орозо кармаганда таң азандан кечке чейин Аллаһ тыюу салганы үчүн напси каалап турган тамак-аш, суусундук, жыныстык мамиле ж.б.дан өз ыктыяры менен баш тартат. Бул такыбалыктын белгиси. Экинчиден, орозо кармаган адам Аллаһтын көзөмөлдөп турганын өзүнүн напсине үйрөтөт. Буга үйрөнгөн напси каалаган жана жетишке мүмкүн болгон нерселерден тыйылат. Үчүнчүдөн, жеп-ичүү кыскаргандан улам, адамдын кан тамырларындагы Шайтандын жолдору кысылат. Төртүнчүдөн, орозо кармоочу бул айда таат-ибадатты көбөйтөт. Көп ирекет намаз окуйт. Көп ибаадат кылуу дагы такыбалыктан. Бешинчиден, байлар ачкачылык, жетишсиздик эмне экенин орозо аркылуу өз баштарынан өткөрүп, кембагалдарга кайрымдуураак болушат. Бул да такыба дегендик. Орозонун мындан башка да пайдалары көп.

وَلِتُكَبِّرُوا۟ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٥﴾

күндөрдүн эсебинен (тутуп берет). Аллаһ силерге жеңил болуусун каалайт, оор болуусун каалабайт. (Орозо) санакты толук кылууңар (калтырбай тутууңар) жана силерди туура жолго салганы үчүн Аллаһты даңазалашыңар үчүн жана Аллаһка (көп-көп) шүгүр кылууңар үчүн (парыз кылынды).

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِى عَنِّى فَإِنِّى قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ ٱلدَّاعِ إِذَا دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لِى وَلْيُؤْمِنُوا۟ بِى لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٦﴾

**186.** (О, Мухаммад) эгер пенделерим сенден Мени сурашса (айткын) Мен (аларга) жакынмын. Мага дуба кылышса дуба кылуучунун дубасына жооп беремин. (Эми,) Мага да жооп беришсин жана ыйман келтиришсин! (Ошондо) Туура Жолго түшүп калышы ажеп эмес![1]

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ ٱلصِّيَامِ ٱلرَّفَثُ إِلَىٰ نِسَآئِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنتُمْ لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ ٱللَّهُ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَخْتَانُونَ أَنفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا عَنكُمْ ۖ فَٱلْـَٔـٰنَ بَـٰشِرُوهُنَّ وَٱبْتَغُوا۟ مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكُمُ ٱلْخَيْطُ ٱلْأَبْيَضُ مِنَ ٱلْخَيْطِ ٱلْأَسْوَدِ مِنَ ٱلْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا۟ ٱلصِّيَامَ إِلَى ٱلَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَـٰشِرُوهُنَّ وَأَنتُمْ عَـٰكِفُونَ فِى ٱلْمَسَـٰجِدِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ ءَايَـٰتِهِۦ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٨٧﴾

**187.** Силерге орозо түнүндө аялыңар менен кошулуу адал кылынды. Алар силер үчүн кийим, силер алар үчүн кийим (сыяктуусуңар). Аллаһ силердин (орозо түндөрү) өзүңөргө зулум кылып алганыңарды билди жана тообаңарды кабыл кылып, кечирди. Мына эми, аялыңар менен (орозо түнүндө) кошула бергиле жана Аллаһ силерге жазган нерсени (адал кошулуу менен адал перзентти) ниет кылгыла. Жана тээ таң мезгилинен ак жип кара жиптен ажыраганы силерге анык билингенге чейин жей бергиле, иче бергиле. Андан (саарлыктан) кийин орозону кечке чейин толук уланткыла. Жана мечиттерде эътикаф отурган

---

1 Сахаабалар Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдап: "Эй Аллаһтын элчиси. Аллаһ бизге жакынбы, алыспы? Ага шыбырап дуба кылалыбы же кыйкырып дуба кылалыбы?" – деп сурашканда ушул аят түшкөн.

мезгилиңерде аялыңарга жакындабагыла. Булар (тыюу салынган нерселер) – Аллаһтын чек аралары. Алар(ды бузуу)га жакындабагыла! Аллаһ адамдарга Өз аяттарын мына ушинтип баян кылып берет, такыба болууңар үчүн.

**188.** Бири-бириңердин акча-мүлкүңөрдү кыянат жолдор менен жебегиле жана адамдардын мал-дүйнөсүнөн бир бөлүгүн күнөө менен жеп алуу үчүн акча-мүлктү өкүм чыгаруучуларга (арам экенин) билип туруп (пара катары) бербегиле.

وَلَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِٱلْبَٰطِلِ وَتُدْلُوا۟ بِهَآ إِلَى ٱلْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا۟ فَرِيقًا مِّنْ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ بِٱلْإِثْمِ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ١٨٨

**189.** (О, Мухаммад) Сенден "хилалдар" (ичке орок сымал айлар) жөнүндө сурашат. Айт: "Алар адамдарга убакыттарды жана хаж (ажылык) убактысын белгилөө үчүн. Үйүңөргө арт жагынан кирүүңөр жакшылык эмес, бирок, жакшылык – бул Аллаһтан корккон киши(нин пейилдеринде жатат). Үйүңөргө эшиктеринен киргиле жана Аллаһтан корккула! (Ошондо гана) жеңишке (Бейишке) жетсеңер ажеп эмес!

۞ يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِىَ مَوَٰقِيتُ لِلنَّاسِ وَٱلْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ ٱلْبِرُّ بِأَن تَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِن ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ ٱلْبِرَّ مَنِ ٱتَّقَىٰ ۗ وَأْتُوا۟ ٱلْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَٰبِهَا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٨٩

**190.** (О, мусулмандар!) Аллаһтын жолунда (Анын дининин жогору болушу үчүн) силерге согуш ачкандарга каршы согушкула жана чектен чыкпагыла" Аллаһ чектен чыккандарды сүйбөйт.

وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُعْتَدِينَ ١٩٠

**191.** Аларды тапкан жериңерде өлтүргүлө, силерди сүрүп чыгарган жерден аларды да сүрүп чыгаргыла. Фитна (динден азгыруу, бузукулук) адам өлтүрүүдөн да жаман. Алар менен

وَٱقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأَخْرِجُوهُم مِّنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ ۚ وَٱلْفِتْنَةُ أَشَدُّ مِنَ ٱلْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقَٰتِلُوهُمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَٰتِلُوكُمْ فِيهِ ۖ فَإِن قَٰتَلُوكُمْ فَٱقْتُلُوهُمْ ۗ كَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ ١٩١

"Масжид Аль-Харамдын" алдында силерге каршы согушмайынча согушпагыла. Эгер алар согушту баштаса, анда өлтүрө бергиле, каапырлардын жазасы – ушундай.

**192.** Эгер (согушту) токтотушса (каапырчылыктарынан кайтып, мусулман болушса) анда, Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

فَإِنِ انتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٩٢

**193.** Качан (жер бетинен) фитна (ширк, исламга тоскоолдук) жок болмоюнча жана дин Аллаһ үчүн болмоюнча согуша бергиле. Эгер токтошсо, заалымдарынан башкаларына тийбегиле.

وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ انتَهَوْا فَلَا عُدْوَانَ إِلَّا عَلَى الظَّالِمِينَ ١٩٣

**194.** «Шахрул-харамга» - «Шахрул-харам» жана арам кылынган нерселер(ди жасагандык үчүн) өч (алуу) бар![1] Ким силерге душмандык кылса, силер дагы дал өзүндөй душмандык кылгыла! Аллаһтан корккула жана билгиле, Аллаһ такыба кишилер менен бирге.

الشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَالْحُرُمَاتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوا عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ١٩٤

**195.** Аллаһтын жолунда нафака (садака) чыгаргыла.[2] Колуңарды (өзүңөрдү) өлүмгө таштабагыла.[3]

وَأَنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا تُلْقُوا بِأَيْدِيكُمْ إِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوا ۛ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ١٩٥

---

1 Арабдардын үрп-адаты боюнча "шахрул-харам" деп аталган айларда согушуу мүмкүн эмес. Бирок, мушриктер көбүнчө бул адатты бузуп, мусулмандарга сокку урушкан. Ошондуктан, Аллаһ "Алар "шахрул-харамды" урматтабай силерге согуш ачса, силер да карап отурбай согуша бергиле, жана арам айлардын эрежесин сактабаганы үчүн өч алгыла" деп буюрду.

2 Аллаһтын ыраазычылыгы, Анын дининин өнүгүшү, дүйнөгө жайылып, бардык диндерге үстөм болушу үчүн мусулман адам жанын, малын, бүт аракетин нафака (чыгаша) кылышы парыз. Аллаһ жолундагы эң зарыл жана башкаларына өбөлгө болгон нафака – бул материалдык садака. Эгер Аллаһтын Дини жогору болушунун эң биринчи шарты жихад болсо жана жихаддын үч түрү болсо (кол менен, мал менен, калем – тил менен) ушул үчөө тең материалдык нафакасыз ишке ашпайт.

3 "Өзүңөрдү өлүмгө таштабагыла" дегендин мааниси "Аллаһтын буйруктарын аткарбай, Анын Динине малыңар, жаныңар жана убакыт-аракетиңер менен жардам бербей отуруп балээге кабылып калбагыла" деген маанини туюндурат. Айрыкча,

Эхсан кылгыла. Аллаһ эхсан кылуучуларды сүйөт.

**196.** Хаж (ажылык) жана Умраны, Аллаһ үчүн (ыклас менен) толук аткаргыла. Эгер (бир тоскоол себептүү, Маккага жете албай, жолдо) кармалып калсаңар, кудуретиңер жеткен (төө, уй же кой сыяктуу) курмандык(ты Маккага жибересиңер.) Курмандык (малыңар) жайына жетип бармайынча (жана силерге анын союлганы жөнүндө кабар келмейинче) чачыңарды албайсыңар. Ал эми, силерден ким бирөөңөр ооругандан же башындагы бир зыяндан улам (чачын алдырууга туура келсе), анын ордуна (үч күн) орозо кармоо (алты жакырга) нафака берүү же (бир кой) союу менен фидья (төлөм) төлөсүн. А эгер (тоскоолдуктардан) аман болсоңор жана (Маккага жетип), ким хаж(ибадаты башталган)га чейин умрадан да пайдаланган болсо, кудурети жеткен бир курмандык (сойсун). Ал эми ким (курмандыкты же анын баасын) таппай калса, хаж мезгилинде үч күн, үйүнө кайтып келгенде жети күн орозо тутсун! Бардыгы болуп он күн толук болот. Бул (өкүм) үй-бүлөсү Масжид аль-Харамда болбогон (алыстан келген) кишилер үчүн. Аллаһтан корккула жана билгиле, Аллаһ – азабы катуу Зат!

وَأَتِمُّواْ ٱلۡحَجَّ وَٱلۡعُمۡرَةَ لِلَّهِۚ فَإِنۡ أُحۡصِرۡتُمۡ فَمَا
ٱسۡتَيۡسَرَ مِنَ ٱلۡهَدۡيِۖ وَلَا تَحۡلِقُواْ رُءُوسَكُمۡ حَتَّىٰ يَبۡلُغَ
ٱلۡهَدۡيُ مَحِلَّهُۥۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوۡ بِهِۦٓ أَذٗى مِّن
رَّأۡسِهِۦ فَفِدۡيَةٞ مِّن صِيَامٍ أَوۡ صَدَقَةٍ أَوۡ نُسُكٖۚ فَإِذَآ
أَمِنتُمۡ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلۡعُمۡرَةِ إِلَى ٱلۡحَجِّ فَمَا ٱسۡتَيۡسَرَ
مِنَ ٱلۡهَدۡيِۚ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖ فِي
ٱلۡحَجِّ وَسَبۡعَةٍ إِذَا رَجَعۡتُمۡۗ تِلۡكَ عَشَرَةٞ كَامِلَةٞۗ ذَٰلِكَ
لِمَن لَّمۡ يَكُنۡ أَهۡلُهُۥ حَاضِرِي ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِۚ
وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١٩٦

---

мусулмандар убактысын, аракетин, акча-байлыгын Аллаһ жолунда нафака кылбай отура берсе, тез эле башка диндердин, башка элдердин тепсендисинде калып, түз маанисинде чоң балээге кабылышат.

**197.** Хаж (сапары) – белгилүү айлар.[1] Ким ошол айларда (өзүнө) хаж (ибадатын) парыз кылса, (жана ихрам байласа) хажда (ихрамдан чыкканга чейин) жубайы менен (жыныстык) мамиле жасабайт, бардык күнөөлөрдөн тыйылат жана жаңжалдан алыс болот. Кандай гана жакшы амал кылсаңар да Аллаһ билип турат. Жана да жолго азык камдап алгыла. Эң жакшы жол азыгы – бул такыба. О, акылдуу адамдар, Менден корккула!

ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٞ مَّعۡلُومَٰتٞۚ فَمَن فَرَضَ
فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ
وَلَا جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ
خَيۡرٖ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ
ٱلزَّادِ ٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٩٧

**198.** (Хаж ибадаты мезгилинде адал кесип, же соода менен) Раббиңерден пазилет үмүт кылууңарда күнөө жок. Ал эми, Арафат тоосунан түшсөңөр, Машьар-ул-харамда (Муздалифа өрөөнүндө) токтоп, Аллаһты зикир кылгыла жана Аллаһ силерди адашканыңардан кийин, Туура Жолго салганы үчүн, силер да Аны эстегиле.

لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَبۡتَغُواْ
فَضۡلٗا مِّن رَّبِّكُمۡۚ فَإِذَآ أَفَضۡتُم مِّنۡ
عَرَفَٰتٖ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ عِندَ ٱلۡمَشۡعَرِ
ٱلۡحَرَامِۖ وَٱذۡكُرُوهُ كَمَا هَدَىٰكُمۡ
وَإِن كُنتُم مِّن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلضَّآلِّينَ ١٩٨

**199.** Андан соң (Муздалифадан Каабаны көздөй) адамдар түшкөн багыт менен түшкүлө жана Аллаһтан кечирим сурагыла. Албетте, Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

ثُمَّ أَفِيضُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَفَاضَ ٱلنَّاسُ
وَٱسۡتَغۡفِرُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
رَّحِيمٞ ١٩٩

**200.** Ал эми, ибадат - жөрөлгөңөрдү аткарып болгон соң (такбирлерди айтып) Аллаһты, ата-бабаңарды эстегендей же андан да катуураак эстегиле. Адамдардан кээ бирөөлөрү (Акыретти унутуп): "О, Рабби! Бизге ушул дүйнөдө бер"-

فَإِذَا قَضَيۡتُم مَّنَٰسِكَكُمۡ فَٱذۡكُرُواْ ٱللَّهَ
كَذِكۡرِكُمۡ ءَابَآءَكُمۡ أَوۡ أَشَدَّ ذِكۡرٗاۗ
فَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي
ٱلدُّنۡيَا وَمَا لَهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنۡ خَلَٰقٖ ٢٠٠

1 Шаввал айы, Зул-Каада айы жана Зул-Хижжа айынын он күнү.

дешет. Андайларга Акыреттен насип жок!

**201.** Алардан дагы бирөөлөрү: "О, Рабби! Бизге ушул дүйнөдө да, Акыретте да жакшылык бере көр жана бизди Тозок азабынан сакта!" - дешет.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَآ ءَاتِنَا فِي ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي ٱلْءَاخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ٢٠١

**202.** (Акыретте) дал ошол адамдар үчүн жасаган (жакшы) иштеринен насип бар. Аллаһ өтө тез эсептешет!

أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّمَّا كَسَبُواْ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٢٠٢

**203.** Аллаһты саналуу күндөрдө да эстегиле.[1] Ким эки күндө шашылса – ага күнөө жок. Жана ким кечиктирсе – ага да күнөө жок.[2] (Бул өкүмдөр) Такыба кишилер үчүн. Аллаһтан корккула жана билгиле: бардыгыңар (Кыяматта өз ишиңерден эсеп берүү үчүн) Аллаһтын алдында чогултуласыңар.

۞وَٱذْكُرُواْ ٱللَّهَ فِيٓ أَيَّامٍ مَّعْدُودَٰتٍ فَمَن تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ وَمَن تَأَخَّرَ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ لِمَنِ ٱتَّقَىٰ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّكُمْ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٢٠٣

**204.** (О, Мухаммад!) Адамдардын арасында ушундайлары бар: бул дүйнө жашоосунда анын сөздөрү сени кызыктырып койот. Ал жүрөгүндөгү нерсеге Аллаһты күбө кылат (ант ичет). Чынында, ал (Исламга) элдешкис душман![3]

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُعْجِبُكَ قَوْلُهُۥ فِي ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيُشْهِدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا فِي قَلْبِهِۦ وَهُوَ أَلَدُّ ٱلْخِصَامِ ٢٠٤

---

1 Бул жерде "эсептелүү күндөр» дегенде Курбан майрамынан кийинки үч күнгө - Зул-хижжа айынын 11-12-13-күндөрүнө айтылат. Ал күндөрдө ажылар Минаа өрөөнүндө болушуп, Аллаһтын меймандары катары эсептелинет. Ошондуктан, пайгамбарыбыз: "Ташрик күндөрү жеп-ичүү жана Аллаһты зикир кылуу күндөрү" деген. Шайтанга таш атуу (жамра) жана Курбандык кылуу мезгилиндеги зикирлер дагы "ташрик күндөрүнүн зикиринин курамына кирет.

2 Ким Минаадагы (курмандык, жамра, зикир сыяктуу) амалдарын экинчи күндүн кечине чейин аткарып, шашылыш түрдө кайтып кетүү үчүн Каабага түшүп кетсе – уруксат. Ал эми, ким Минаада үчүнчү күндүн түнүндө да калып, зикир кылып, эртеси жамаратка таш атканы барып, андан кийин кайтып түшсө – анда да күнөө жок.

3 Бул аят Ахнас ибн Шарийк деген мунафык жөнүндө түшкөн. Өзү Исламды жана мусулманды көргүсү келбеген кас душман болсо да Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламга өтө сылык, жакшы сөздөрдү айтып, өзүнүн мусулман экенине

**205.** Ал сенин алдыңан кетээри менен, жер бетин бузукулуктарга толтуруш үчүн, эгиндерди, насилдерди курутуш үчүн аракеттерин баштайт. Аллаh болсо, бузукулукту сүйбөйт.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي الْأَرْضِ لِيُفْسِدَ فِيهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Эгер ага “Аллаhтан корк” деп айтылчу болсо, күнөө менен (бирге) текеберлиги (да) кармап калат. Ага Тозок жетиштүү! Ал не деген жаман орун!!!

وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللَّهَ أَخَذَتْهُ الْعِزَّةُ بِالْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ ۚ وَلَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٦﴾

**207.** Адамдардын арасында өз жанын Аллаh ыраазычылыгы жолунда саткандары (курман кылгандары) да бар. Аллаh өз пенделерине кайрымдуу.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْرِي نَفْسَهُ ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ بِالْعِبَادِ ﴿٢٠٧﴾

**208.** О, ыйман келтиргендер! Исламга толук киргиле! Шайтандын изинен ээрчибегиле! Ал силерге анык душман!

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ادْخُلُوا فِي السِّلْمِ كَافَّةً وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٠٨﴾

**209.** Эгер силерге (Раббиңер тарабынан) анык илим-далилдер (Кураан-Сүннөт) келгенден кийин деле жолдон тая берсеңер, билип койгула: Аллаh – Кудуреттүү, Даанышман.

فَإِن زَلَلْتُم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْكُمُ الْبَيِّنَاتُ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٠٩﴾

**210.** Алар (жер бетинде бузукулукту тараткандар менен шайтанга ээрчигендер, Кыяматта) Аллаh жана периштелер булуттардын көлөкөсүндө келишинен (жана аларга адилеттүүлүк менен өкүм кылып, жаза беришинен) башканы күтүшпөйт. Анан иш бүтөт жана бардык иштер Аллаhка кайтарылат.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن يَأْتِيَهُمُ اللَّهُ فِي ظُلَلٍ مِّنَ الْغَمَامِ وَالْمَلَائِكَةُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٢١٠﴾

---

Аллаhтын аты менен касам ичип жиберчү. Ошентип, Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын кээ бир мажилистерине катышчу болду. Бирок Аллаh Таала ушул аятты түшүрүп, анын чыныгы жүзүн ачып берди.

**211.** (О, Мухаммад,) Исрайил урпактарынан сурачы, Биз аларга (чындыкты далилдеген) анык аян-белгилерден канчасын бердик экен? Өзүнө келген Аллаhтын нээматын кайсы (акылсыз) адам алмаштырат? Албетте, Аллаh - азабы катуу Зат!

سَلْ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ كَمْ ءَاتَيْنَٰهُم مِّنْ ءَايَةٍۭ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٢١١﴾

**212.** Каапыр адамдарга (ушул) дүйнөнүн жашоосу кооз көргөзүлдү. Алар ыймандуу адамдарды мыскылдашат. Такыба адамдар Кыяматта алардан жогору (даражаларда) болушат. Аллаh каалаган пенделерине эсепсиз ырыскы берет.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَيَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۘ وَٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٢﴾

**213.** Адамдар (мурда) бир (динди гана кармаган) үммөт болгон.[1] Анан Аллаh, (Бейиштен) сүйүнчүлүү кабар берүүчү жана (Тозоктон) эскертүүчү пайгамбарларды жиберип, адамдар арасындагы талашкан нерседе (динде) өкүм кылуу үчүн аларга (Аллаhка гана сыйынуу жөнүндөгү) чындыкты камтыган китепти (Тоорат менен

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَأَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ بَيْنَ ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا ٱخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۖ فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَا

---

1 Бул Нух пайгамбардын мезгили жана чамасы андан он кылымдар кийинки заман эле. Адамдар али дүйнөгө чачырап кете элек, диндери бир, ширк, каапырчылык жок болгон доорлор. Анан эле, Шайтан азгырган бирөөлөр чыгып, элдерди Аллаhтан башкага сыйынууга же болбосо, Аллаhка кошуп (тең кылып) башка нерселерге да сыйынууга үгүттөй башташты. Эки ортодо: жалгыз Аллаhка сыйынуучулар (муваххиддер) менен мушриктердин арасында талаш-тартыштар күчөп, коом экиге ажырады. Көпчүлүк кимисине ишенишин билбей дендароо болуп туруп калат. Анан Аллаh, Бейиштен жана Тозоктон кабар берүүчү пайгамбарларды жиберип, адамдар арасындагы талашкан маселелерине өкүм кылуу үчүн аларга чындыкты ичине камтыган китепти түшүрдү. Ошондой китеп өз мезгилинде, яхудийлердин пайгамбарлары Муса менен Ыйсага да түшүрүлгөн болчу. Бирок, яхудийлер ал китептин өкүмдөрүнө моюн сунуунун ордуна бир бөлүгү ал китептин өзү жөнүндө талашып-тартыша башташат. Ошентип, алар адашуучулукка кайра чыккыс болуп батып кетишти. «Анан Аллаh алар талашып жаткан чындыкка (Мухаммад менен ага түшкөн Кураанга) ыйман келтирген адамдарды өз каалоосу менен туура жолго баштады. Аллаh өзү каалаган адамдарды Туура Жолго баштайт.

Инжилди) түшүрдү. Аны алган элдер, ал (дин) жөнүндө, өздөрүнө анык чындыктар келгенден кийин деле, (ага моюн сунбай) өз ара кыянаттык менен талаша башташты. Анан Аллаh алар талашып жаткан чындыкка ыйман келтирген адамдарды Өз каалоосу менен Туура Жолго баштады. Аллаh Өзү каалаган адамдарды туура жолго баштайт.

اخْتَلَفُوا فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِهِ ۗ وَاللَّهُ يَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٣﴾

**214.** (О, момундар!) Силерге мурунку элдердин (машакаты жөнүндөгү) мисалдары келбей туруп, Бейишке киребиз деп ойлодуңарбы. Аларга жакырлык, ар түрдүү ооруулар жеткен жана коош-коркунучтарга кабылтылган. Жадагалса, пайгамбар(дын өзү) жана аны менен бирге болгон ыймандуу адамдар: "Аллаhтын жардамы качан келээр экен!" деп какшап жиберишкен. Уккула, Аллаhтын жардамы жакын!

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَأْتِكُم مَّثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُم ۖ مَّسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا حَتَّىٰ يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ اللَّهِ ۗ أَلَا إِنَّ نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٤﴾

**215.** Сенден эмнени (кандайча) кайыр-садака кылуу керектигин сурашат. Айткын: "(Колуңардан келген) садакаңар ата-энеңер үчүн, жакын тууганыңар үчүн, жетимдер үчүн, мискиндер (бей-бечаралар) үчүн жана мусапырлар үчүн болсун. Деги эле, кандай жакшылык - садака кылчу болсоңор, аныңарды Аллаh Билүүчү.[1]

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَا أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢١٥﴾

**216.** Силер үчүн жагымсыз болгонуна карабай силерге согуш парыз

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ

1 Бул аятта Аллаh кимге эң биринчи кайыр - садака (жакшылык) кылуу керектигин тизме менен көргөзүп берди. "Деги, кандай эле садака кылчу болсоңор" деген сөздөн садаканын чен-өлчөмү жок экени маалым болот. Жана бул сөздөн жогоруда саналгандардан башкаларга да садака кылуу мүмкүн экени түшүнүлөт.

кылынды. Анткени, (кээ бир учурда) бир нерсени жаман көрүшүңөр мүмкүн. Чынында, ал силер үчүн жакшылык. Ошондой эле (кээде) силер жакшы көргөн нерсе өзүңөргө жамандык болуп чыгат. Анткени, силер билбейсиңер, Аллаһ билет.

وَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَهُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۖ وَعَسَىٰٓ أَن تُحِبُّواْ شَيۡـٔٗا وَهُوَ شَرّٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢١٦

**217.** Сенден "шахрул-харам" айларында согушуу жөнүндө сурашат.[1] Айткын: "Бул айларда согушуу оор күнөө. А бирок, (мушриктердин мусулмандарды) Аллаһтын жолунан, "Масжид-ал-Харамдан" тосуулары, Ага (Аллаһка) каапыр болуулары, жана анын (Масжид аль-Харамдын) жашоочуларын андан чыгарып жиберүүлөрү Аллаһтын алдында (шахрул-харамда согуш кылуудан) чоңураак (күнөө). Фитна (Аллаһтын Жолунан тосуу) адам өлтүрүүдөн чоңураак (күнөө)! Алар эгер колунан келсе, силерди диниңерден кайтарып жибергенге чейин, силерге каршы согушун уланта беришет. Эми, кимиңер дининен кайтып, каапыр бойдон өлсө, Дүйнө-Акыреттеги жакшы амалдарынын бардыгы күйүп кетет жана алар Тозок ээлеринен болуп, анда түбөлүк калышат.

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلشَّهۡرِ ٱلۡحَرَامِ قِتَالٖ فِيهِۖ قُلۡ قِتَالٞ فِيهِ كَبِيرٞۚ وَصَدٌّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَكُفۡرُۢ بِهِۦ وَٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ وَإِخۡرَاجُ أَهۡلِهِۦ مِنۡهُ أَكۡبَرُ عِندَ ٱللَّهِۚ وَٱلۡفِتۡنَةُ أَكۡبَرُ مِنَ ٱلۡقَتۡلِۗ وَلَا يَزَالُونَ يُقَٰتِلُونَكُمۡ حَتَّىٰ يَرُدُّوكُمۡ عَن دِينِكُمۡ إِنِ ٱسۡتَطَٰعُواْۚ وَمَن يَرۡتَدِدۡ مِنكُمۡ عَن دِينِهِۦ فَيَمُتۡ وَهُوَ كَافِرٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢١٧

**218.** Ал эми, ыйман келтирген, (динин жогору кылуу үчүн өз)

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ

1 Риваяттарда айтылганына караганда, пайгамбарыбыз жиберген Абдуллах Бен Жахш башчылыгындагы согушчандар отряды бир каапырды өлтүрүп, мал-мүлкүн олжолоп алышат. Бул окуя "шахрул-харам" (согуш тыюу салынган) айлардан бири Ражаб айында жүз берет. Мединадагы яхудийлер менен мушриктер бул окуяны катуу айыптап чыкканда, жогорудагы аят түшөт. Ал аяттын өкүмү боюнча "шахрул-харам" айларында басып алуучулук согушу тап-такыр арам. Ал эми, коргонуучулук согушуна уруксат.

وَجَٰهَدُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ يَرْجُونَ رَحْمَتَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢١٨﴾

журтунан хижрат кылган жана Аллаһ жолунда жихад кылган адамдар, мына ошолор Аллаһтын ырайымынан үмүт кылышат. Аллаһ – Кечиримдүү, Мээримдүү.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْخَمْرِ وَٱلْمَيْسِرِ قُلْ فِيهِمَآ إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَآ أَكْبَرُ مِن نَّفْعِهِمَا وَيَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ قُلِ ٱلْعَفْوَ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْأَيَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**219.** Сенден "хамр" (арак) жана "майсир" (кумар) жөнүндө сурашат.[1] Айткын: "Ал экөөндө чоң күнөө жана адамдарга (дүйнөлүк) пайдалар бар. Бирок, күнөөсү пайдасынан чоңураак. «Сенден "Эмнени садака кылсак экен?"- деп сурашат. "(Өзүңөрдөн) артканын" - деп жооп бер». Аллаһ силерге аяттарын ушинтип баяндайт. Кана эми, пикир кылсаңар!

فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْأَخِرَةِ وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْيَتَٰمَىٰ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ وَإِن تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَٰنُكُمْ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ ٱلْمُفْسِدَ مِنَ ٱلْمُصْلِحِ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَعْنَتَكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

**220.** (Кана эми,) Дүйнө жана Акырет жөнүндө (пикир кылсаңар!). Сенден жетимдер жөнүндө сурашат. Айткын: " Жетимдерди(н абалын) оңдоо – жакшы. Эгер жетимдерге (мүлктө шериктештик боюнча) аралашсаңар – алар силердин өз бурадарыңар. Аллаһ кимдин бузуку, кимдин оңдоочу экенин билет. Эгер Аллаһ кааласа, силерге оор кылып коймок. Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман!

وَلَا تَنكِحُواْ ٱلْمُشْرِكَٰتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ وَلَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ أَعْجَبَتْكُمْ

**221.** Силер мушрик аялдарга алар ыйман келтирмейинче үйлөнбөгүлө. (Анткени,) күң (болсо да) ыймандуу аял мушрик

1 "Хамр" сөздүктө "ороп алуу" деп которулат. Ушундан улам адамдын акыл-эсин тап-такыр ороп, кулпулап сала турган ар кандай нерсе – ал азбы, көппү, суюкпу, коюубу, ачыганбы, ачыбаганбы, буудайданбы же башкаданбы – "хамр" (арак) болуп эсептелинет. "Майсир" сөздүктө "жан кейитпей, жеңил жол менен жетүү" дегенди түшүндүрат. Эки тараптан акча сайылып өткөрүлө турган утуш оюндарынын бардыгы – майсир (кумар) болуп саналат, ал лотереябы, бильярд же шахматпы, картабы же нардабы,– мунун айырмасы жок. Ал эми, ат жарыштыруу, төө жарыштыруу, ок жарыштыруу оюндары – эгер кумар болбосо – буларга уруксат.

(сулуу, азат жана бай) аялдан артык! Эгер ал (мушрик аял) силердин купулуңарга толуп турса да. Ошондой эле, (өзүңөргө караштуу кыз-жубандарды) мушрик эркектерге – алар ыйманга келмейинче – никелеп бербегиле. (Анткени,) кул болсо да ыймандуу эркек мушрик эркектен, артык! Эгер ал (мушрик) силерге жагып турса да. (Себеби) Алар (мушриктер сөзү, пейили жана абал-көрүнүшү менен силерди) Тозокко чакырышат. Аллаһ болсо, Өз каалоосу менен Бейишке жана кечирим берүүгө чакырат. Жана аяттарын адамдарга (ушинтип) баяндайт. Кана эле, алар Аллаһты эстешсе!

وَلَا تُنكِحُوا الْمُشْرِكِينَ حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ أُولَٰئِكَ يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢١﴾

**222.** Сенден айыз (каны) жөнүндө сурашат. Айткын: "Ал жагымсыз нерсе". Демек, айыз убактысында аялдарга кошулбагыла. Жана таза болмоюнча аларга жакындабагыла.[1] Ал эми, алар таза болгондо, аларга Аллаһ буюрган тараптан келе бергиле. Аллаһ тооба кылуучуларды жана таза-пакиза адамдарды сүйөт.

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ قُلْ هُوَ أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ فَإِذَا تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ اللَّهُ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَيُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Аялдарыңар силердин эгин талааңар. Өзүңөрдүн эгин талааңарга каалаган тарабыңардан келе бергиле.[2] Жана өзүңөр

نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ أَنَّىٰ شِئْتُمْ وَقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ

1 "Таза болмоюнча аларга жакындабагыла" деген аяттын мааниси "айыз каны келчү орунга (жыныстык мүчөгө) жакындабагыла дегенди билдирет. Ошондуктан, пайгамбарыбыз аялынын айыз мезгилинде аны менен бир төшөктө жатууну кааласа "дамбалыңды кийип ал" деп буюрат эле. Айыздан таза болуунун эки шарты бар: 1) айыз канынын токтошу. 2) аялдын гусул кылуусу (оозу-мурдун үч жолу чайкап, бүт денесин жуусу).

2 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам аркадан (клоака) «келүүнү» арам деген жана бул амалды кылуучуларга «Аллаһтын наалаты болсун!» деп каргыш айткан.

үчүн (жакшы ниетти) алдыга койгула. Аллаhтан корккула жана билгиле, силер Ага (Кыяматта) жолугасыңар. Жана момундарга (Бейишти) сүйүнчүлө!

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّكُم مُّلَٰقُوهُۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٢٢٣

**224.** Аллаhты(н атына ичкен антыңарды) жакшылыгыңардан, такыбалыгыңардан жана адамдардын арасын түзөтүүңөрдөн тосуучу (шылтоо) кылып албагыла.[1] Аллаh – Угуучу, Билүүчү.

وَلَا تَجۡعَلُواْ ٱللَّهَ عُرۡضَةٗ لِّأَيۡمَٰنِكُمۡ أَن تَبَرُّواْ وَتَتَّقُواْ وَتُصۡلِحُواْ بَيۡنَ ٱلنَّاسِۚ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٤

**225.** Аллаh силерди (тил учунда айтылган) антыңардагы маанисиздик үчүн жазалабайт. Бирок, жүрөгүңөр чыгарган нерсе (ант) үчүн жазалайт.[2] Аллаh - Кечиримдүү, (пейили) Жумшак.

لَّا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا كَسَبَتۡ قُلُوبُكُمۡۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٞ ٢٢٥

**226.** Аялдарынан "ийлаа"[3] кылган күйөөлөр үчүн (эң узун) күтүү мөөнөтү төрт ай. Эгер (ниеттеринен) кайтышса, Аллаh – Кечиримдүү, Мээримдүү.

لِّلَّذِينَ يُؤۡلُونَ مِن نِّسَآئِهِمۡ تَرَبُّصُ أَرۡبَعَةِ أَشۡهُرٖۖ فَإِن فَآءُو فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٢٢٦

**227.** Жана эгер (төрт ай өткөн соң) талак берүүнү (ажырашууну)

وَإِنۡ عَزَمُواْ ٱلطَّلَٰقَ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢٧

---

Жогорку аяттын дагы бир буйругу: "Эгин талаага келүү", жакшы перзенттерди тилөө жана башка "эгин талаалардан" сактануу сыяктуу жакшы ниеттерди илгери коюу менен болушу керек.

1 Аллаh Таала антка опа кылууга (аткарууга) буюрган. Бирок, бул жерде Аллаh кээ бир анттарды бөлүп көргөзүп, аларды аткарбаш керек экенин айтууда. Эгер бир киши Аллаhтын атын оозанып («Аллаhка ант!» деп) Аллаh сүйгөн бир жакшы нерсени жасабоого ант ичсе, анда бул антын аткарбасын! Аллаhтын атынан ант ичип койдум эле дебестен, антын бузуп, жакшы ишти жасай берсин. Ошентип, ким бир важып ишти таштоого ант ичсе, ал антты бузуу важып, антын аткаруу – арам.

2 Эл арасында үрп болуп кеткен "Кудай урсун, жок!" "Ооба, Кудай акы!" деген сыяктуу тил учунда айтылган анттар толтура. Андай анттардын каффараты (төлөмү) да болбойт.

3 Бир эркек өз аялы менен чырдаша кетип: "Мен сен менен палан мөөнөткө чейин жатпайм!" деп ант ичсе, бул "ийлаа анты" деп аталат.

каалашса, (ажыраша берет). Аллаһ – Угуучу, Билүүчү.[1]

**228.** Талагы берилген аялдар үч (айыздан) тазалануу мөөнөтү (өткөнгө чейин) өздөрүн байкашат. Эгер алар Аллаһка жана Акырет күнүнө ишенишсе, Аллаһ жатындарында жаратып койгон нерсени (түйүлдүктү) жаап-жашыруулары аларга адал эмес. Жана алардын күйөөлөрү эгер жашоону каалаcа ушул (үч айыз) аралыгында аларды (өз никесине) кайтарууга көбүрөөк акылуу[2]. Ошондой эле, аларга үстүндөгү милдетине жараша жакшылыкка болгон акылары да бар. Жана да эркектерге аялдардан жогору даража бар. Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.

وَٱلۡمُطَلَّقَٰتُ يَتَرَبَّصۡنَ بِأَنفُسِهِنَّ ثَلَٰثَةَ قُرُوٓءٖۚ
وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ أَن يَكۡتُمۡنَ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ فِيٓ
أَرۡحَامِهِنَّ إِن كُنَّ يُؤۡمِنَّ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ
وَبُعُولَتُهُنَّ أَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِي ذَٰلِكَ إِنۡ أَرَادُوٓاْ
إِصۡلَٰحٗاۚ وَلَهُنَّ مِثۡلُ ٱلَّذِي عَلَيۡهِنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ
وَلِلرِّجَالِ عَلَيۡهِنَّ دَرَجَةٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٢٨

**229.** (Кайрадан никe кыйуу мүмкүн болгон) талак эки ирет гана (берилет). Андан кийин (же) жакшы жашоо менен (аялды) кармап калуу же болбосо, жакшылыкча койо берүү (гана калат). Аларга (аялдарга) берген махырыңардан кээ бир бөлүгүн алып калуу силер үчүн адал эмес. Болгону, ал экөө (аялы менен

ٱلطَّلَٰقُ مَرَّتَانِۖ فَإِمۡسَاكُۢ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ تَسۡرِيحُۢ
بِإِحۡسَٰنٖۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَأۡخُذُواْ مِمَّآ
ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ شَيۡـًٔا إِلَّآ أَن يَخَافَآ أَلَّا يُقِيمَا
حُدُودَ ٱللَّهِۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَا فِيمَا ٱفۡتَدَتۡ بِهِۦۗ تِلۡكَ حُدُودُ
ٱللَّهِ فَلَا تَعۡتَدُوهَاۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ

---

1 Төрт айга же андан көбүрөөк мөөнөткө ант ичкен адам, төрт ай мөөнөт бүткөн соң, ажырашууну каалаcа, ажыраша алат. Ал эми, "жок талак бербейм" десе, бул сөзү өтпөйт жана Шарият казысы тарабынан аялды ажыраштырып коюлат. Эгер Шарият казысы жок болсо, жогорудагы аят өкүмү менен өз-өзүнөн талак түшөт.

2 Талагы берилген аялдардын үч айыз көрүү мөөнөтүнчө башка эрге тийбей, күйөөсүнөн түйүлдүк бар же жок экенин билүү үчүн өздөрүн байкап отуруулары - парыз. Бул мөөнөт Шариятта "идда сактоо" деп аталат. Аллаһка жана Акырет күнүнө ишенген ыймандуу аялдар, эгер талак кылынса сөзсүз идда сакташы керек. Идда сактабай коюу жатындагы күмөндүн атасы белгисиз болуп калууга, анын натыйжасында бала өз урук-тукумун билбей, жетесиз болуп калууга жана насил-насаптардын аралашып кетүүсүнө себеп болот. Бул – момун аялдар үчүн адал эмес.

هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٢٩﴾

күйөөсү) Аллаһтын чегараларында тура албагандан корккондо гана (аялга берилген махырдан белгилүү өлчөмдө алып калуу адал болот.) Эгер силер ал экөөсүнүн Аллаһ чектеген чектерде тура албасынан корксоңор, аялы (өз башын азат кылуу үчүн) күйөөсүнө берген төлөмүндө эч күнөө жок. Ушулар Аллаһтын чек-эрежелери, аларды бузбагыла! Ким Аллаһтын чек-эрежелерин бузган болсо, ошолор гана заалымдар! [1]

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُۥ مِنۢ بَعۡدُ حَتَّىٰ تَنكِحَ زَوۡجًا غَيۡرَهُۥۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡهِمَآ أَن يَتَرَاجَعَآ إِن ظَنَّآ أَن يُقِيمَا حُدُودَ ٱللَّهِۗ وَتِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾

**230.** Эгер эр аялын (үчүнчү ирет) талак кылса, кийин, андан башка эрге тийип чыкмайынча ага адал болбойт. Эгер ал аялды ал (кийинки эри) дагы талак кылса, кайрадан бири-бирине кайтуусунда экөөнө күнөө жок, эгер Аллаһтын чек-эрежелеринде туруруларына көздөрү жетсе. Ушулар Аллаһтын чек-эрежелери. Аларды (Аллаһ) түшүнгөн коомдор үчүн баян кылып берет.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمۡسِكُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٍ أَوۡ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعۡرُوفٖۚ وَلَا تُمۡسِكُوهُنَّ ضِرَارٗا لِّتَعۡتَدُواْۚ وَمَن يَفۡعَلۡ ذَٰلِكَ فَقَدۡ ظَلَمَ نَفۡسَهُۥۚ وَلَا تَتَّخِذُوٓاْ

**231.** (О, эркектер!) Аялдарды талак кылганыңарда, (идда) мөөнөттөрүнө жетсе, аларды жакшылык менен алып калгыла же болбосо, жакшылыкча койо бергиле. Кандайдыр бир зыян

1 Аял күйөөсүнүн бир пейилин же өзүн жактырбай калганда, аятта айтылган "Аллаһтын чек арасында тура албагандан корккон" абал пайда болот. Анткени, үй-бүлөдө эр - башчы. Ал эми эрди сүйбөгөн аял моюн сунгусу келбейт. Бул Аллаһтын үй-бүлөдөгү чек-эрежесинин бузулуу коркунучун туудурат. Мына ушундай мезгилде, таамай айтканда аял күйөөсүнөн өз башын азат кылуу үчүн талак сураганда, күйөөсү махыр мүлкүн кайтарып алса - адал болот. Ошондой эле, күйөөсүнөн көңүлү калган аял өз башын азат кылуу үчүн күйөөсүнө: "Мен сага паланча акча-мүлк төлөймүн, анан менин талагымды бересиң" деп шартташса жана буга күйөө макул болсо бул келишимде ал экөөнө эч күнөө болбойт. Шариятта - бул эреже "хулуъ" деп аталат.

жеткирип, чектен чыгуу үчүн аларды кармабагыла. Ким ушуну жасаган болсо, шексиз өзүнө зулум кылган болот! Аллаhтын аяттарын оюн-эрмек кылып албагыла! Жана Аллаhтын силерге берген нээматын жана силерге түшүргөн китеп (Кураан) менен Хикматты (пайгамбардын Сүннөттөрүн) эстегиле. Аны менен Ал силерге насаат айтат. Аллаhтан корккула жана билип алгыла: Аллаh ар кандай нерсени Билүүчү.

ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوٗاۚ وَٱذۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَمَآ أَنزَلَ عَلَيۡكُم مِّنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَٱلۡحِكۡمَةِ يَعِظُكُم بِهِۦۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٢٣١

**232.** Аялдарды талак кылганыңарда жана алар (идда) мөөнөттөрүнө жеткенде, (иддаларын толук сакташсын.) (Оо, талагы берилген аялдын жакындары!) Эгер жакшылык менен бири-бирине ыраазы болушса, аларды күйөөлөрү менен (кайрадан) никеленип алуусуна тоскоол болбогула! Силердин араңардан Аллаhка жана Акырет күнүнө ишенгендер бул өкүмдөн насаат алышат. Ушунуңар силер үчүн тазараак жана пакизараак (болгон жорук). (Силерге эмне жакшы, эмне жаман экенин) Аллаh билет, силер билбейсиңер.

وَإِذَا طَلَّقۡتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَبَلَغۡنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحۡنَ أَزۡوَٰجَهُنَّ إِذَا تَرَٰضَوۡاْ بَيۡنَهُم بِٱلۡمَعۡرُوفِۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ مِنكُمۡ يُؤۡمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۗ ذَٰلِكُمۡ أَزۡكَىٰ لَكُمۡ وَأَطۡهَرُۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢٣٢

**233.** Жана энелер бөбөктөрүн эки жыл толук эмизишет. (Бул өкүм) эмизүүнү толук кылууну каалагандар үчүн. Аларды (энелерди) жакшынакай жедирип-ичирүү жана кийинтүү - атанын мойнунда. (Бирок,) эч бир жан күчү жетпеген ишке мажбур кылынбайт. Эне дагы, ата дагы перзенти себептүү зыян тартпаш

۞وَٱلۡوَٰلِدَٰتُ يُرۡضِعۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ حَوۡلَيۡنِ كَامِلَيۡنِۖ لِمَنۡ أَرَادَ أَن يُتِمَّ ٱلرَّضَاعَةَۚ وَعَلَى ٱلۡمَوۡلُودِ لَهُۥ رِزۡقُهُنَّ وَكِسۡوَتُهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ لَا تُكَلَّفُ نَفۡسٌ إِلَّا وُسۡعَهَاۚ لَا تُضَآرَّ وَٰلِدَةُۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوۡلُودٞ لَّهُۥ بِوَلَدِهِۦۚ وَعَلَى ٱلۡوَارِثِ مِثۡلُ ذَٰلِكَۗ فَإِنۡ أَرَادَا فِصَالًا عَن تَرَاضٖ مِّنۡهُمَا وَتَشَاوُرٖ

керек. Мураскордун мойнунда ушундай милдет бар. Эгер эрди-катын өз ара кеңеш менен, бири-биринин ыраазычылыгын алып, (баланы эмчектен) ажыратууну каалашса – аларга күнөө жок. Жана силер (О, жубайлар) өз бөбөгүңөргө (башка бир) эмизүүчү болушун кааласаңар – эгерде анын акысын жакшылык менен толук төлөп турсаңар – силерге күнөө болбойт. Силер Аллаhтан корккула жана билип койгула: Аллаh силердин (бардык) ишиңерди Көрүүчү!

فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا وَإِنْ أَرَدتُّمْ أَن تَسْتَرْضِعُوٓا۟
أَوْلَٰدَكُمْ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُم
مَّآ ءَاتَيْتُم بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٣﴾

**234.** Силердин араңардан аялдарын (жесир) калтырып, өлүп кеткендердин (аялдары) өз алдынча төрт ай, он күн (идда) күтүшөт. Ал эми (идда) мөөнөттөрүн бүтүргөн соң, өздөрүнө жакшылык менен жасаган ишинде силерге күнөө болбойт. Аллаh силердин ишиңерден Кабардар.

وَٱلَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَٰجًا
يَتَرَبَّصْنَ بِأَنفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَعَشْرًا
فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ
فِيمَا فَعَلْنَ فِىٓ أَنفُسِهِنَّ بِٱلْمَعْرُوفِ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٣٤﴾

**235.** Ал (күйөөсү өлүп, идда отурган) аялдарга ишаарат менен өзүңөрдү сунуш кылышыңарда же болбосо, (аларга жуучу жиберүүнү) ичиңерде сыр сакташыңарда күнөө жок. Аллаh аларды тез арада эстешиңерди билди. Бирок, алар менен жашыруун убадалашпагыла! Болгону, жакшы сөздөрдү айтсаңар жарайт. Жана китеп (идда эсеби) өз мөөнөтүнө жетмейинче нике кыюуга умтулбагыла. Жана билип койгула: Аллах ичиңердеги (жашыруун) нерсени да (айкын) билип турат. Демек, Андан сак

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُم بِهِۦ مِنْ
خِطْبَةِ ٱلنِّسَآءِ أَوْ أَكْنَنتُمْ فِىٓ أَنفُسِكُمْ عَلِمَ
ٱللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن
لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّآ أَن تَقُولُوا۟ قَوْلًا
مَّعْرُوفًا وَلَا تَعْزِمُوا۟ عُقْدَةَ ٱلنِّكَاحِ حَتَّىٰ
يَبْلُغَ ٱلْكِتَٰبُ أَجَلَهُۥ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ
مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ فَٱحْذَرُوهُ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٣٥﴾

болуп (дайым эстеп) жүргүлө жана да билгиле, Аллаһ – Кечиримдүү, (пейили) Жумшак!

**236.** Эгер (никеңерге алган) аялдарды, жакындык кылбай туруп, же болбосо алар үчүн махырды белгилебей туруп талак кылсаңар – күнөө жок. Жана (никени бузганыңардын эсесине) аларды жакшы пайдалар менен – бай(лар) мүмкүнчүлүгүнө карап, кедей(лер) колунан келишинче – пайдаланткыла. Бул – жакшылык кылуучулар үчүн милдет.

لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا لَهُنَّ فَرِيضَةً وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى الْمُوسِعِ قَدَرُهُ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهُ مَتَاعًا بِالْمَعْرُوفِ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣٦﴾

**237.** Эгер аларга (жыныстык) жакындык кылбай туруп жана махырды белгилеп койгон соң талак кылсаңар, белгиленген махырдын жарымы(н кайтарып бересиңер.) Эгер алар (аялдар өздөрүнө тиешелүү турган жарым махырды алуудан) кечип жиберсе, же болбосо, нике келишими колунда болгон адам (күйөө, өзүнө алып калган махырдын жарымынан) кечип[1] жиберсе, кечип жиберишиңер такыбага жакыныраак (иш). Жана араңарда болгон пазилет-даражаны унутпагыла. Албетте, Аллаһ, силердин эмне кылып жатканыңарды Көрүүчү.

وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيضَةً فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّا أَن يَعْفُونَ أَوْ يَعْفُوَ الَّذِي بِيَدِهِ عُقْدَةُ النِّكَاحِ وَأَن تَعْفُوا أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ وَلَا تَنسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ إِنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٧﴾

**238.** Намаздарга, айрыкча ортолук[2] намазга бекем болгула! Жана (намазда) Аллаһка толук моюн сунган абалда тургула.

حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَاةِ الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ ﴿٢٣٨﴾

**239.** Эгер (душмандан, жырткычтан ж.б.у.с зыяндардан) корксоңор,

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا فَإِذَا

1 Талагын берип, ажырашкан аялга махырдын бардыгын берип жиберсе.

2 Асир (Дигер) намазы.

жүргөн же минген абалыңарда (намаз окуй бергиле). Ал эми, (зыяндардан) тынч болгонуңарда, Ал (Аллаһ) билбеген нерсеңерди силерге кандай үйрөткөн болсо, дал ошондой (бардык шарттарын ордуна келтирип) Аллаһты зикир кылгыла.

أَمِنتُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ٢٣٩

**240.** Силердин араңардан аялдарын калтырып көз жумуп бараткан кишилер (болсо), аялдарын бир жылга чейин үйдөн куул жибербей, (зарыл болгон тиричилик каражаттары менен) пайдаландырууну (өз жакындарына) керээз кылсын. Эгер алар (аялдар) (бир жылга жетпей, өз каалоолору менен) чыгып кетсе, өз алдынча кылган жакшы иштеринде силер үчүн (эй, эрдин жакындары) күнөө жок. Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَاجِهِم مَّتَاعًا إِلَى الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٤٠

**241.** Талагы берилген аялдарды жакшылык менен пайдалантуу такыба кишилердин мойнуна милдет![1]

وَلِلْمُطَلَّقَاتِ مَتَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ٢٤١

**242.** Ошентип, Аллаһ силерге Өзүнүн аяттарын, акылыңарды иштетүүңөр үчүн баян кылып берет.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٢٤٢

**243.** (О, Мухаммад!) Өлүмдөн качып, журттарынан чыккан миңдеген адамдарды(н икаясын) укпадың беле? Аллаһ аларга: «Өлгүлө!» - деди. (Алар өлүштү). Анан,

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ اللَّهُ مُوتُوا ثُمَّ أَحْيَاهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ

1 Ажырашкан аялдын жүрөк жараатын айыктыруу жана кээ бир укуктарын сактоо үчүн Бул аяттын өкүмү боюнча эркектер өздөрүнүн социалдык абалына карап, талак берген аялдарына материалдык пайда берүүлөрү талап кылынат.

عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾

аларды кайра тирилтти.[1] Албетте, Аллаһ адамдарга Пазилеттүү.[2] Бирок, көпчүлүк адамдар шүгүр кылышпайт.

وَقَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾

**244.** Аллаһтын жолунда согушкула жана билгиле, Аллаһ – Угуучу, Билүүчү!

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥٓ أَضْعَافًا كَثِيرَةً ۚ وَٱللَّهُ يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٤٥﴾

**245.** Аллаһка жакшынакай карыз бере турган адам барбы? Анан ага (Аллаһ) көп-көп (сооп) кошуп кайтарат. (Ырыскыларды) кең кылуучу да, тар кылуучу да Аллаһ! Анын Өзүнө гана кайтып барасыңар.[3]

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلْمَلَإِ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰٓ إِذْ قَالُوا۟ لِنَبِىٍّ لَّهُمُ ٱبْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ إِن كُتِبَ عَلَيْكُمُ ٱلْقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُوا۟ ۖ قَالُوا۟ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبْنَآئِنَا

**246.** Мусадан кийинки, Исрайил урпактарынан болгон жамаатты(н кабарын) билбедиңби? Бир мезгилде алар өздөрүнүн пайгамбарына: «бизге бир падыша дайындап бер, Аллаһ жолунда согушка чыгалы» дешкенде, ал: «Эгер силерге согуш парыз кылынган убакта,

---

1 Бул окуя байыркы яхудий шаарларынын биринде болгон. Шаарды өлөт (чума) каптаганда миңдеген адамдар өлүмдөн качып чыгышты. Бирок, бул качуу менен өлүмдөн кутулган эмес: Аллаһ алардын бардыгын "өлгүлө!" деген бир сөзү менен өлтүрүп, кайра тирилтти. Муну менен Аллаһ ошол коомго гана эмес, тээ Кыяматка чейинки инсаниятка эскертүү берди: Өлтүрүү да, жашатуу да жалгыз Өзүнүн колунда! Адамдардын куландай соо жана тирүү бойдон жүрүүлөрү - бул Аллаһтын пазилет-берешендиги. Буга шүгүр кылуу керек. Бирок, көп адамдар муну унутуп коюшкан. Шүгүр (ибадат) кылышпайт!

2 «Пазилет» - Аллах Тааланын берешендиги жана жоомарттыгы.

3 Аллаһ жолунда жанын, малын сарп кылган адам Аллаһка жакшынакай карыз берген сыяктуу. Аллаһ Таала аны каалаcard жети жүз эсе көбөйтүп кайтарат. Эгер мусулман эсеп-чотун кучактап, сараңдык кыла бербей, мал-жанын Аллаһ жолуна иштете берсе, кең ырыскы берүүчү да, ырыскыны кысып коюуучу да Аллаһтын Өзү. Бардык мүлк Өзүнүн колунда. Кааласа эсепсиз даражада көбөйтүп берет. Дал ушул сыяктуу дагы бир аятта Аллаһ Таала мындай деген: "Мал-дүйнөлөрүн Аллаһ жолунда сарптаган кишилердин мисалы жети машакты өндүргөн бир дан сыяктуу. Ар бир машакта жүздөн дан болот. Аллаһ каалаган адамына (ушул сыяктуу) көбөйтүп берет. Аллаһ (тын пейили, илими) Кенен (жана) Билүүчү". Демек, Аллаһ жолунда малын, жанын сарптаган инсан эч нерсе жоготпойт.

согуштан баш тартсаңарчы?» деди. Алар айтышты: «Кантип эле Аллаһтын жолунда согушпай койолу?! Биз журттарыбыздан жана бала-чакаларыбыздан айдап чыгарылдык!» Ал эми, согуш парыз кылынганда болсо, аз гана бөлүгүнөн башка бардыгы (согуштан) баш тартышты. Жана Аллаһ заалым адамдарды Билүүчү.

فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ تَوَلَّوْا۟ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٤٦﴾

**247.** Аларга пайгамбары: «Аллаһ силерге (мына бул) Таалутту падыша дайындады» дегенде, алар: «Ал кайдан бизге падыша болсун?! Андан көрө падышалыкка өзүбүз көбүрөөк акылуубуз. Жана ага кененирээк мал-дүйнө да берилген эмес» дешти. (Анда пайгамбар) айтты: «Аны силерге (падыша кылып, мен эмес) Аллаһ тандады жана аны (саясий) илимде жана денесинде(ги кубатта башкалардан) ашыкча кылды. Аллаһ (жердеги) падышалыгын Өзү каалаган адамга берет. Жана Аллаһ(тын пазилети) Кенен, Билүүчү».

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوٓا۟ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ ٱلْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِٱلْمُلْكِ مِنْهُ وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ ٱلْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُۥ بَسْطَةً فِى ٱلْعِلْمِ وَٱلْجِسْمِ ۖ وَٱللَّهُ يُؤْتِى مُلْكَهُۥ مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٧﴾

**248.** Пайгамбары аларга: «Анын падышалыгынын белгиси, силерге (душманыңар тартып алган) сандыктын[1] (кайра өзүңөргө) келиши. Анда (силер үчүн) Раббиңер тарабынан тынчтык-бейпилдик жана Муса менен

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ ءَايَةَ مُلْكِهِۦٓ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلتَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ ءَالُ مُوسَىٰ وَءَالُ هَٰرُونَ

1 Ал сандык Муса жана Харун пайгамбарлардан калган таберик сандык болуп, аны душмандар тартып алышкан болчу. Ушул сандыктын келиши, келгенде да аны периштелердин көтөрүп келиши көңүлдөрүнө канааттануу салды бейм, яхудий ак сөөктөрүнүн жамааты чуру-чуусун токтотуп, пайгамбарга ынап, Таалуттун бийлигине моюн сунуп калышты. Бирок, аларда чечкиндүүлүк жетишпей турат эле. Мындай коом менен согушка атtаныш болобу?! Ошондо Таалут Аллаһтын буйругу менен сабырдууларды алсыздардан ажыратып алууну каалады.

Харундун үй-бүлөсүнөн калган (таберик) нерселер бар. Аны периштелер көтөрүп келишет. Эгер (чындап) момун болсоңор ушул окуяда силер үчүн аян-белги бар» - деди.

تَحۡمِلُهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٤٨

**249.** Таалут аскерлер менен чыкканда (мындай) деди: «Аллаһ силерди (суусаган мезгилиңерде) бир дарыя менен сынайт. Ким андан ичсе – менден эмес, (мени менен согушка барбайт, себеби ал – сабырсыз) жана ким андан ичпесе – ал менден (мени менен барат) Бирок, ким колу менен бир ууртам гана ичсе, мейли, (алардын өз ыктыяры: калгысы келсе – калат, мени менен кеткиси келсе – кетет)». Анан (бардыгы жолго чыгып, дарыяга жеткенде) аз гана адамдан башка баарысы суу ичип алышты. Бир убакта ал (Таалут) жана аны менен бирге болгон ыймандуу адамдар дарыядан өттү эле, (көпчүлүк суу жүрөктөрү): «Бүгүн Жаалут жана анын аскерлери менен согушууга алыбыз жетпейт» дешти. Ал эми, (Кыяматта) Аллаһ менен жолугууга (бекем) ишенгендер: «Нечендеген аз сандуу аскерлер Аллаһтын каалоосу менен көп сандуу аскерлерди жеңип чыккан. Аллаһ сабырдуулар менен!» дешти.

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِٱلۡجُنُودِ قَالَ إِنَّ ٱللَّهَ مُبۡتَلِيكُم بِنَهَرٖ فَمَن شَرِبَ مِنۡهُ فَلَيۡسَ مِنِّي وَمَن لَّمۡ يَطۡعَمۡهُ فَإِنَّهُۥ مِنِّيٓ إِلَّا مَنِ ٱغۡتَرَفَ غُرۡفَةَۢ بِيَدِهِۦۚ فَشَرِبُواْ مِنۡهُ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُۥ هُوَ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ قَالُواْ لَا طَاقَةَ لَنَا ٱلۡيَوۡمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦۚ قَالَ ٱلَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَٰقُواْ ٱللَّهِ كَم مِّن فِئَةٖ قَلِيلَةٍ غَلَبَتۡ فِئَةٗ كَثِيرَةَۢ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٢٤٩

**250.** Жана Жаалут менен анын аскерлерине бетме-бет келгенде: «О, Рабби! Үстүбүздөн сабыр - чыдамкайлык жаадыр, кадамыбызды бекем кыл жана каапыр коомдордун үстүнөн

وَلَمَّا بَرَزُواْ لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِۦ قَالُواْ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَثَبِّتۡ أَقۡدَامَنَا وَٱنصُرۡنَا عَلَى ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٥٠

жеңиш бере көр!» деп (дуба кылып согушка киришти).

**251.** Кийин Аллаһтын каалоосу менен аларды жеңип алышты жана Дауд (деген жаш жигит) Жаалутту өлтүрдү. Аллаһ ага (Даудга) падышалык менен даанышмандык (пайгамбарчылык) берип, Өзү каалаган илимдерди үйрөттү. Эгер Аллаһ адамдардын (арасындагы Жаалут жана анын эли сыяктуу жаман, каапыр) бир бөлүгүн башка бир (Таалут жана анын кошуунун сыяктуу жакшы) бөлүгү менен жоготуп турбаса, жер (бети) бузулуп кетмек. Бирок, Аллаһ ааламдардын үстүнөн Пазилеттүү.[1]

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُۥدُ جَالُوتَ وَءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُۥ مِمَّا يَشَآءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ ٱلْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٥١﴾

**252.** Булар – Аллаһтын далилдери. Аларды сага акыйкат менен айтып берүүдөбүз. Жана сен, албетте, пайгамбарлардын бирисиң.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ ۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٢﴾

**253.** Биз бул пайгамбарлардан кээ бирлерин башка бирөөлөрүнөн абзел кылдык. Алардын арасында Аллаһ (ага) сүйлөгөндөрү бар жана (Аллаһ) кээ бирөөлөрүн жогору даражаларга көтөрдү. Биз Марямдын уулу Ыйсага анык далилдер берип, аны Ыйык Рух менен кубаттадык. Эгер Аллаһ кааласа, алардан кийинкилер өздөрүнө анык далилдер келген соң өз ара согушпайт болчу. Бирок, каршылашып калышты; алардан ким бирөөсү ыйман келтирди, дагы бирөөлөрү каапыр болду. Эгер Аллаһ кааласа согушпайт эле. А бирок, Аллаһ каалаганын жасайт.

۞ تِلْكَ ٱلرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ ٱللَّهُ ۖ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَٰتٍ ۚ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلَ ٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ وَلَٰكِنِ ٱخْتَلَفُوا۟ فَمِنْهُم مَّنْ ءَامَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا ٱقْتَتَلُوا۟ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٣﴾

---

1 Пазилеттүү – Жоомарт. Каалаган пендесине ашыкча дөөлөт-сыйлык берет.

**254.** Оо, ыйман келтиргендер! (Башыңарга) алды-саттысы, жоро-жолдошчулугу жана шапаат-ортомчулугу жок Күн (Кыямат) келип кала электе Биз силерге ырыскы кылып берген нерселерден (бир бөлүгүн Аллаһтын жолуна) сарп кылгыла! Жана каапырлар – ошолор гана заалым кишилер!

يا أيها الذين آمنوا أنفقوا مما رزقناكم من قبل أن يأتي يوم لا بيع فيه ولا خلة ولا شفاعة والكافرون هم الظالمون ﴿٢٥٤﴾

**255.** Аллаһ... Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, Өзү гана бар. (Ал) – түбөлүк Тирүү, (ар нерсени башкарып) Туруучу. Аны үргүлөө да, уйку да кармабайт. Асмандардагы жана жердегинин баары Аныкы! Анын алдында, Анын уруксаты болмоюнча эч ким (эч кимге) шапаат-колдоочулук кыла албайт. Ал алардын (бардык макулуктардын) келечегиндеги жана өтмүшүндөгү нерселерди билет. Ал эми, алар (калк-калайыктар) болсо, Анын илиминен Ал Өзү каалагандан башка эч нерсени билишпейт. Анын Курсийси асмандар жана Жерден да кенен. Ал экөөнү (асмандар менен жерди) сактап туруу Аны такыр чарчатпайт. Жана Ал – эң Жогорку жана эң Улук!

الله لا إله إلا هو الحي القيوم لا تأخذه سنة ولا نوم له ما في السماوات وما في الأرض من ذا الذي يشفع عنده إلا بإذنه يعلم ما بين أيديهم وما خلفهم ولا يحيطون بشيء من علمه إلا بما شاء وسع كرسيه السماوات والأرض ولا يؤوده حفظهما وهو العلي العظيم ﴿٢٥٥﴾

**256.** Динде мажбурлоо жок.[1] Туура Жол адашуучулуктан ажырап бүткөн. Ал эми, ким Таагутка[2] каапыр

لا إكراه في الدين قد تبين الرشد من الغي فمن يكفر بالطاغوت ويؤمن بالله فقد

---

1 Ислам–акылдын, илимдин, табигыйлыктын жана Даанышмандыктын, оңолуунун жана оңдоонун, акыйкаттыктын жана тууралыктын дини! Ошондуктан ага жүрөктөрдүн, акылдардын өзү умтулат. Ага зордоп киргизүүнүн кажети жок. Зордоп киргизүү адамдын табигый психологиясына, акылына дал келбеген жолдордун амалы. Исламда адамдын табияты менен акылына каршы келген эч нерсе жок.

2 Аллаһ Тааладан башка, элдер сыйынып жаткан ар кандай кудайлардын баары «таагуттар» деп аталат. Пенде Аллаһка ыйман келтирүүдөн мурун, Аллаһтан башка

болуп, Аллаһка ыйман келтирсе, эч качан ажырап кетпей турган, бекем тутканы кармаганы чын! Аллаһ – Угуучу. Билүүчү.

اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقَىٰ لَا انفِصَامَ لَهَا ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥٦﴾

**257.** Аллаһ – ыйман келтирген адамдардын башчысы. Аларды караңгылыктардан (илим, ыйман сыяктуу) нурга чыгарат. Ал эми, каапыр болгон адамдардын башчысы – Таагут. Ал аларды нурдан караңгычылыктарга чыгарат. Ошолор гана тозок ээлери жана алар анда түбөлүк калышат.

اللَّهُ وَلِيُّ الَّذِينَ آمَنُوا يُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا أَوْلِيَاؤُهُمُ الطَّاغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ النُّورِ إِلَى الظُّلُمَاتِ ۗ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٥٧﴾

**258.** Аллаһ падышалык бергени себептүү (текеберленип,) Ибрахим (пайгамбар) менен, анын Раббиси жөнүндө далилдешкен кишини(н кабарын) билбедиңби? Ибрахим ага: «Менин Раббим өмүр жана өлүм берет» дегенде, ал: «Мен дагы өмүр жана өлүм бере алам»-деди. (Анда) Ибрахим айтты: «Аллаһ Күндү чыгыштан чыгарат. Сен (эгер кудай болсоң) аны батыштан чыгарып берчи, кана?! Анан каапыр адам (жооп бере албай) кеңгиреп калды. Аллаһ заалымдарды Туура Жолго баштабайт![1]

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِي حَاجَّ إِبْرَاهِيمَ فِي رَبِّهِ أَنْ آتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ إِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّيَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا أُحْيِي وَأُمِيتُ ۖ قَالَ إِبْرَاهِيمُ فَإِنَّ اللَّهَ يَأْتِي بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِي كَفَرَ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٢٥٨﴾

---

бардык "кудайларга" (таагуттарга) каапыр болушу, алардын кудайлыгын четке кагышы жана андан кийин гана кудайлыкты жеке-жалгыз Аллаһ Таалага ыйгарышы керек. Ошондо гана ал "эч качан ажырап кетпей турган, бекем тутканы" (ыйманды) кармаган болот.

1 Бул икаядагы Ибрахим менен сөз талашкан каапыр Бабыл (Вавилон) падышасы Намруд болчу. Ал өз колундагы падышалыкты аны сынаш үчүн Аллаһ Таала бергенин унутуп, падышалыгы себептүү менменсинип, "Мен деле кудаймын" деп калган. Анан Ибрахим аны даават кылганы барганда ушул окуя болуп өткөн. Ибрахим Аллаһтын өмүр жана өлүм берүүчүлүгүн айтканда Намруд сөздү айлантып, өкүмдарлыгын далил кылып "Мен деле кааласам бир адамды өлүмгө буюруп, өлүмгө буюрулган адамга жан соога кыла алам" дегенде Ибрахим «Аллаһ күндү чыгыштан чыгарат. Сен (эгер сен кудай болсоң) аны батыштан чыгарып берчи, кана?!»-дейт. Каапыр Намруд «лам» деп ооз ачалбай сөзгө жыгылат.

**259.** Же болбосо (о, Мухаммад) пайдубалдарына чейин ойрон болгон айылдан өткөн киши(нин окуясы) сыяктуу (кабар укпадыңбы?) Ал киши: (ойрон болгон айылдан өтүп бара жатып) «Аллаһ ушуну(н элдерин) өлгөндөн соң кантип (кайра) тирилте алат?!» деди. Аллаһ анын өзүн жүз жылга өлтүрүп койду да, кийин кайра тирилтип: «Канча убак жаттың?» – деди. «Бир күн же бир күндүн бир аз бөлүгүнчөлүк» деп жооп берди. (Аллаһ) айтты: «Жок, жүз жыл (өлүп) жаттың. Тамак-ашыңды, суусундуктарыңды карачы – бузулган эмес. Жана эшегиңе (чирип кеткен сөөктөрүнө) да кара. Биз сени адамдарга (Өз кудуретибизден) аян - белги кылуу үчүн (ушундай) кылдык. Жана сөөктөргө кара: Биз аларды кантип чогултуп, кийин аларга эт каптайбыз. (Өз көзүң менен көрүп ал!). Анан бардыгы ага (көз алдында) анык билингенде: «Мен (эми) Аллаһтын ар кандай нерсеге Кудуреттүү экенин билемин!»-деди.[1]

أَوْ كَالَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحْيِي هَٰذِهِ اللَّهُ بَعْدَ مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ اللَّهُ مِائَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُ ۖ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۖ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ بَل لَّبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانظُرْ إِلَىٰ طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ وَانظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ آيَةً لِّلنَّاسِ ۖ وَانظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٥٩﴾

**260.** Эстегин, Ибрахим: «О, Раббим! Мага өлүктөрдү кандай тирилтээриңди көргөз» дегенде, (Аллаһ): «Ишенбей жатасыңбы?» деди. Ибрахим айтты: «Жок, андай эмес, бирок жүрөгүм бейпил

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِن ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ اجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ

1 Кээ бир тафсирчилер бул икаядагы адамды бир ыймандуу киши же болбосо Узайр пайгамбар дешет. Бирок, бул адамдын кайра тирилүүдөн шектенүүсү жана кайра тирилүүнү өз башынан өткөрүп, эшектин чачылган сөөктөрү кандайча чогулуп, кандайча эт капталып, жан киргенин өз көзү менен көргөндөн кийин гана Аллаһтын Кудуретине ыйман келтиргени ал адамдын момун же пайгамбар эмес, шектенүүчү ыймансыз болгонун далилдейт. (Саадий)

مِنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ادْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا وَاعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٦٠

болушу үчүн (сурап жатамын)». (Аллаһ) айтты: «Куштан төрттү карма дагы, аларды өзүңө жакындатып (союп, жиликтеп,) ар бир тоого алардын бөлүктөрүн (чачып) ташта. Анан аларды (өз аттары менен) чакыр – сага тез (учуп) келишет. Жана билип койгун, Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.

مَثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنبُلَةٍ مِّائَةُ حَبَّةٍ وَاللَّهُ يُضَاعِفُ لِمَن يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦١

**261.** Мал-дүйнөлөрүн Аллаһ жолунда сарптаган кишилердин мисалы жети машакты өндүргөн бир дан сыяктуу. Ар бир машакта жүздөн дан болот. Аллаһ каалаган пендесине (ушул сыяктуу) көбөйтүп берет. Аллаһ(тын пейили, илими) Кенен (жана) Билүүчү[1]

الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُونَ مَا أَنفَقُوا مَنًّا وَلَا أَذًى لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٦٢

**262.** Мал-дүйнөсүн Аллаһ жолунда сарп кылып, артынан колко кылбаган жана заар сөздү ээрчитпеген адамдар үчүн Раббисинин алдында (көптөн-көп) сооптор бар. Жана аларга эч коркунуч жок жана алар кайгы-капага да батышпайт.

* قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّن صَدَقَةٍ يَتْبَعُهَا أَذًى وَاللَّهُ غَنِيٌّ حَلِيمٌ ٢٦٣

**263.** Ширин сөз жана кечирүү – (өзүнүн артынан) заар сөз ээрчиген садакадан жакшы. Аллаһ – Беймуктаж (жана пейили) Жумшак.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُبْطِلُوا صَدَقَاتِكُم بِالْمَنِّ وَالْأَذَىٰ كَالَّذِي يُنفِقُ

**264.** О, ыйман келтирген адамдар! Аллаһка жана Акырет күнүнө ишенбеген жана мал-дүйнөсүн,

---

1 Аллаһтын docининин өнүгүүсү үчүн болобу, же муктаж, кембагал, мусапыр адамдарга жардам катары болобу, эмнеси болсо да Аллаһтын ыраазычылыгын тилеп сарп кылынган мал-дүйнө (мүлк) Аллаһтын жолунда иштетилген болуп саналат. Бул сыяктуу садакага жети жүз эсе сооп болот. Жана "Аллаһ каалаган адамына көбөйтүп да берет". Жети жүз эсе көбөйүүнү ушул дүйнөдөгү мүлк-дүйнөсүнө ошончо береке кошулат деп да түшүнсө да болот.

адамдарга элкөрсүн үчүн садака[1] кылуучу кишилерге окшоп (берген) садакаңарды колко кылуу жана заар сөз менен жокко чыгарып албагыла! Анын мисалы-үстүн топурак баскан аска-таш сыяктуу. Качан ага кара нөшөр жамгыр жааса (жууп) жылаңачтап койот. (Ушуга окшош) алар жасаган иштеринен эч нерсеге ээ болбой (куржалак) калышат. Аллаһ каапыр коомдорду туура жолго баштабайт.

مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٌ فَتَرَكَهُۥ صَلْدًا ۖ لَّا يَقْدِرُونَ عَلَىٰ شَىْءٍ مِّمَّا كَسَبُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٦٤﴾

**265.** Мал-дүйнөлөрүн Аллаһтын ыраазычылыгын көздөп жана (Аллаһ берчү соопко) бекем - чын ишенимдери менен садака кылган адамдардын мисалы бир бийик, тегиз жердеги бак-бостон сыяктуу. Ага нөшөрлүү жамгыр жааса, түшүмүн эки эсе көп берет. Эгер ага нөшөрлүү жамгыр жетпесе, себелеп жааганы да (пайдалуу) боло берет. Жана Аллаһ силер жасаган (бардык) ишиңерди Көрүүчү.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمُ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا وَابِلٌ فَـَٔاتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ فَإِن لَّمْ يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٥﴾

**266.** Силерден бирөөңөр, астынан дарыялар аккан, ичинде ар түрдүү мөмөлөрү болгон жүзүм жана курма багы болушун, жана өзү картайып, бала-бакырасы да алсыз болгон бир мезгилде, бак-бостонуна оттуу бороон тийип, өрттөп кетишин каалайт беле?!

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ لَهُۥ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَأَصَابَهُ ٱلْكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٌ ضُعَفَآءُ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ فَٱحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ

1 Жогорудагы аяттарда садаканын төрт түрү баяндалды. Биринчиси жана эң абзели артынан сөз ээрчибеген садака. Экинчи садака - бул ширин сөз. Көңүлү чөккөн бир адамды, же бир ооруган кишини ширин сөз менен көңүлүн көтөрүү, же болбосо сураган кишиге - эгер жок болсо - жакшы, жумшак жооп кайтаруу… булар дагы садака. Ошондой эле. Үчүнчү түр садака - бул сага жамандык кылган кишини кечирүү. Ал эми, эң начар садака - бул, бергендин артынан милдет (колко) кылуу жана заар сөз ээрчитүү.

لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٦﴾

Аллаһ силерге аяттарын ушинтип баян кылат, пикир кылышыңар үчүн.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ
مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا لَكُم مِّنَ
ٱلْأَرْضِ ۖ وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ
تُنفِقُونَ وَلَسْتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن تُغْمِضُوا۟
فِيهِ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ حَمِيدٌ ﴿٢٦٧﴾

**267.** О, ыйман келтиргендер! Өзүңөр иштеп тапкан нерсеңерден жана Биз силер үчүн жерден чыгарып берген (дан, жер азыктары, мөмө-жемиш ж.б.у.с.) нерселерден эң асыл-тазаларын садака кылгыла. Жана алардан төмөн-начар болгондорун садака кылууну ниет кылбагыла.[2] Аны өзүңөр да албайт элеңер. Алсаңар да андан көзүңөрдү жумуп (жактырбай) аласыңар. Жана билгиле, Аллаһ Беймуктаж жана мактоого татыктуу.

ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم
بِٱلْفَحْشَآءِ ۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ
وَفَضْلًا ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٨﴾

**268.** Шайтан силерди кедейлик менен коркутат жана бузукулуктарга буюрат. Аллаһ болсо, силерге Өзүнүн кечиримин, пазилетин убада кылат. Аллаһ (тын ырайым-пазилети ) Кенен, Билүүчү.

يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ
ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِىَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٦٩﴾

**269.** (Аллаһ) каалаган пендесине хикмат (илим-даанышмандык) берет. Кимге хикмат берилген болсо, демек ага көп жакшылыктар берилиптир. (Муну) Акылдуу адамдар гана баамдай алышат.[3]

---

1 Бул аятта Аллаһ Таала, берген садакасын колко кылган жана артынан заар сөз ээрчиткен адамдарды картайганда эң чоң байлыгы – бак-бостону күйүп кеткен кишиге окшотту.

2 Бул аятта Аллаһ Таала, парыз садака (зекет) болсун же ыктыярдуу садака болсун, эмнеси болсо да адал - тазаларынан садака кылууну буюруп жатат. Садака эң улук, эң таза, пакиза Зат - Аллаһ жолунда болчу болсо, демек эң тазаларын берүү керек.

3 Бул аятта Аллаһ илим-даанышмандыктын (хикматтын) даражасы бай болуп, садака бергенден да жогору экенин айтууда. Анткени, илим-даанышмандык менен инсан караңгылыктан нурга, наадандыктан акылмандуулукка чыгат. Бардык иштердин жакшы болушу ушул хикматка көз каранды.

وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُهُۥ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧٠﴾

**270.** Силер кандай садака же назир[1] кылсаңар – Аллаh аны билип турат. Заалымдарга (Аллаh тарабынан) жардамчы жок.

إِن تُبْدُوا۟ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِىَ ۖ وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا ٱلْفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمْ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧١﴾

**271.** Эгер садакаларды ашкере кылсаңар – бул жакшы.[2] Эгер жашыруун кылып, кембагалдарга берсеңер – бул да силерге жакшы. (Бул экөө тең) Силердин күнөөңөрдү жуует. Жана Аллаh силер кылып жаткан ишиңерден кабардар.

۞ لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَىٰهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ ٱللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٢٧٢﴾

**272.** (О, пайгамбар!) Аларды Туура Жолго салуу сенин колуңда эмес. (Сен болгону аларга чындыкты жеткирүүчүсүң.) Бирок, Аллаh Өзү каалаган пендесин Туура Жолго баштайт. (О, момундар) кандай жакшылыкты (мүлктү) садака кылсаңар – ал өзүңөрдүн пайдаңарга. (Эгер чыныгы момун болсоңор) Аллаhтын Жүзүн үмүт кылып гана садака кыласыңар.[3] Жана кандай гана жакшылыкты садака кылсаңар, силерге зулум кылынбаган абалда (сообу) өзүңөргө толук кайтарылат.

لِلْفُقَرَآءِ ٱلَّذِينَ أُحْصِرُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِى

**273.** (Оо, момундар! Силер) Аллаhтын жолунда (жүрүп, тиричиликтен) тосулган, жер бетинде сапар

---

1 "Назир" - бул пенденин Аллаh Таалага атаган бир нерсеси. Маселен, бирөө ооруп калса «эгер ушул оорудан айыксам Аллаh үчүн түкүнчө күн орозо кармап беремин же паланча ирекет намаз окуп беремин» деген сыяктуу убадаларды берсе, ушул анын назири болот. Назир Аллаh үчүн гана кылынат. Аллаhтан башкага назир кылуу ширк болуп саналат.

2 Садакаларды жарыя (ашкере) кылуу качан рия (элкөрсүн) үчүн эмес, адамдарга үлгү же болбосо, диндин абзелдигин көргөзүү үчүн болсо гана жакшы.

3 Эгер адампенде «Кыяматта Аллаhтын ыраазычылыгын тапсам экен, Анын Жүзүн көрсөм экен!» деген аруу ниет, таза тилек менен садака кылса, ал садакасы аз же көп экенине карабай, Кыяматта сообу өздөрүнө толук кайтарылат. Садакасынан кыпындай бөлүгүн да кемитилбейт.

ٱلْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ ٱلْجَاهِلُ أَغْنِيَآءَ مِنَ ٱلتَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَٰهُمْ لَا يَسْـَٔلُونَ ٱلنَّاسَ إِلْحَافًا ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٢٧٣﴾

кылуууга мүмкүнчүлүгү болбогон, (бирок) билбеген адам аларды (бирөөдөн сураганга) ыйба кылгандан улам бай деп ойлогон кембагалдарга (садака кылгыла). Аларды көрүнүшүнөн тааныйсыңар. Алар адамдардан сурапышпайт. Кандай гана жакшы садака кылсаңар да, аны Аллаһ Билүүчү!

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٤﴾

**274.** Түнү-күнү (ар дайым) мал-дүйнөсүн жашыруун жана ашкере түрдө садака кылган адамдар үчүн Раббисинин алдында (көбөйтүрүлгөн) сооптору бар. Аларга коркунуч да жок жана алар капа болушпайт.

ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ ٱلرِّبَوٰا۟ لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ ٱلَّذِى يَتَخَبَّطُهُ ٱلشَّيْطَٰنُ مِنَ ٱلْمَسِّ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ ۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ ۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٧٥﴾

**275.** Сүткордук (менен пайда) жеген адамдар (Кыяматта) шайтан уруп акылдан азган адам сыяктуу (мүрзөлөрүнөн) турушат. Бул алардын: «Соода деле сүткордук сыяктуу» деген сөздөрү үчүн (жаза!). Аллаһ сооданы адал, сүткордукту арам кылган. Ал эми, кимге Раббиси тарабынан (сүткорлуктун арамдыгы жөнүндө) насаат-баян келсе жана ал (тооба кылып) токтосо – өткөндөгүсү өзүнө (адал) жана (келечек) иштери Аллаһка тапшырылат. Жана ким (сүткордукка) кайтса – ошолор гана тозокулар жана алар анда түбөлүк калышат!

يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٦﴾

**276.** Аллаһ сүткорлукту(н пайдасын) жоготот жана садакаларды пайдалуу кылат.[1] Аллаһ ар бир

---

1 Үстүртөн караганда сүткордук (процент) пайда келтиргендей, ал эми адал кирешеден садака берүү чоң чыгашадай көрүнөт. Чынында, абал мунун тескерисинче. Садака берген өнүп-өсүп, береке табат, сүткорлуктан пайда табам дегендер көп

күнөөлүү каапырды сүйбөйт.

**277.** Ыйман келтирип, жакшы амалдарды жасаган, намазды (шарттары менен) аткарган жана зекетти берген адамдар үчүн Раббисинин алдында сооптору даяр. Жана аларга коркунуч да болбойт, кайгы-капага да батышпайт.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُاْ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٧٧

**278.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһтан корккула жана эгер момун болсоңор, (мурун алып жүргөн) сүткорлук пайдаңардан калганын албагыла.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓاْ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٢٧٨

**279.** Эгер андай кылбасаңар, Аллаһ жана анын элчиси тарабынан (силерге каршы жарыялана турган) согушту билип койгула! Жана эгер тооба кылсаңар (пайда кошулбаган) акча-мүлкүңөр өзүңөргө. (Ошондо бирөөгө да) зулум кылбайсыңар, силерге да зулум кылынбайт.

فَإِن لَّمۡ تَفۡعَلُواْ فَأۡذَنُواْ بِحَرۡبٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَإِن تُبۡتُمۡ فَلَكُمۡ رُءُوسُ أَمۡوَٰلِكُمۡ لَا تَظۡلِمُونَ وَلَا تُظۡلَمُونَ ٢٧٩

**280.** Эгер (карыз алуучу) начар (турмушта жашаган киши) болсо, бай болгонго чейин күткүлө. Эгер (карызыңарды) садака кылып жиберсеңер - өзүңөргө жакшы, эгер билсеңер.

وَإِن كَانَ ذُو عُسۡرَةٖ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيۡسَرَةٖۚ وَأَن تَصَدَّقُواْ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٢٨٠

**281.** Аллаһка кайтарыла турган күнүңөрдөн (Кыяматтан) корккула! Кийин ар бир жан ээси өзүнүн ишине жараша толук (натыйжасын) алат, жана аларга зулум кылынбайт.

وَٱتَّقُواْ يَوۡمٗا تُرۡجَعُونَ فِيهِ إِلَى ٱللَّهِۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفۡسٖ مَّا كَسَبَتۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ٢٨١

**282.** О, ыйман келтиргендер! Белгилүү мөөнөткө карыз алды-берди

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا تَدَايَنتُم بِدَيۡنٍ إِلَىٰٓ

---

максаттарына жете албайт.

кылсаңар, ал мамилени жазып койгула. Ортоңордо бир жазуучу адилет менен жазсын. Ал Аллаһ үйрөткөндөй (адилеттик менен) жазуудан баш тартпасын. Сөзсүз жазсын жана мойнуна карыз алуучу киши айтып жаздыртсын. Ал Раббиси – Аллаһтан корксун жана андан (карыздан) бир нерсесин да кемитпесин. Эгер мойнуна карыз алуучу адам акылсызыраак, алсыз же айтып жаздыра албай турган (дудук) болсо, анын ишенимдүү өкүлү адилеттик менен айтып турсун. Жана өзүңөр ыраазы болгон күбөңордөн эки эркек кишиңерди, эгер эки эркек табылбай калса, бир эркек жана эки аялды күбөлүккө тарткыла. (Аялдардын) бири адашса, экинчиси эскертип турат. (Күбөлүккө) чакырылганда күбөлөр баш тартышпасын! Аны (карызды), аз болсо да, көп болсо да, өз мөөнөтүнө чейин жазып коюудан эрикпегиле. Ушунуңар Аллаһтын алдында адилеттүүрөөк, күбөлүк үчүн бекемирээк жана шектенип калбашыңарга жакыныраак. Ал эми, араңарда айлантып жаткан накталай соодаңар болсо, аны жазбай эле коюшуңарда силер үчүн күнөө жок. (Бирок, эгер унутуп калуудан корксоңор же анығыраак болушун кааласаңар) өз ара соода кылсаңар деле күбөлөрдү тарткыла жана жазуучу да, күбөлөр да зыян тартып калышпасын. Эгер (мунун тескерисин) жасасаңар бул силердин бузукулугуңар(дын

أَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوهُ وَلْيَكْتُب بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌ بِالْعَدْلِ وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَن يَكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ اللَّهُ فَلْيَكْتُبْ وَلْيُمْلِلِ الَّذِي عَلَيْهِ الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ شَيْئًا فَإِن كَانَ الَّذِي عَلَيْهِ الْحَقُّ سَفِيهًا أَوْ ضَعِيفًا أَوْ لَا يَسْتَطِيعُ أَن يُمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهُ بِالْعَدْلِ وَاسْتَشْهِدُوا شَهِيدَيْنِ مِن رِّجَالِكُمْ فَإِن لَّمْ يَكُونَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَامْرَأَتَانِ مِمَّن تَرْضَوْنَ مِنَ الشُّهَدَاءِ أَن تَضِلَّ إِحْدَاهُمَا فَتُذَكِّرَ إِحْدَاهُمَا الْأُخْرَىٰ وَلَا يَأْبَ الشُّهَدَاءُ إِذَا مَا دُعُوا وَلَا تَسْأَمُوا أَن تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰ أَجَلِهِ ذَٰلِكُمْ أَقْسَطُ عِندَ اللَّهِ وَأَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَأَدْنَىٰ أَلَّا تَرْتَابُوا إِلَّا أَن تَكُونَ تِجَارَةً حَاضِرَةً تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَلَّا تَكْتُبُوهَا وَأَشْهِدُوا إِذَا تَبَايَعْتُمْ وَلَا يُضَارَّ كَاتِبٌ وَلَا شَهِيدٌ وَإِن تَفْعَلُوا فَإِنَّهُ فُسُوقٌ بِكُمْ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَيُعَلِّمُكُمُ اللَّهُ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٨٢﴾

белгиси). Аллаhтан корккула! Аллаh силерге (ушинтип) таалим берет. Аллаh ар бир нерсени Билүүчү.

**283.** Эгер сапарда болуп, жазуучу таппай калсаңар (карыздын наркына тең) колго илингидей күроо алсаңар болот. А, эгер бири-бириңерге ишенчү болсоңор (жаздырбай жана күроо албай эле) ишенилген адам аманатын (өз мөөнөтүндө) аткарсын жана Раббиси – Аллаhтан корксун! (О, момундар!) Күбөлүктү жаап-жашырбагыла! Ким жаап-жашырса – анын жүрөгү күнөөлүү. Аллаh силердин ишиңерди Билүүчү.

۞ وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا۟ كَاتِبًا
فَرِهَٰنٌ مَّقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ بَعْضُكُم بَعْضًا
فَلْيُؤَدِّ ٱلَّذِى ٱؤْتُمِنَ أَمَٰنَتَهُۥ وَلْيَتَّقِ ٱللَّهَ رَبَّهُۥ ۗ
وَلَا تَكْتُمُوا۟ ٱلشَّهَٰدَةَ ۚ وَمَن يَكْتُمْهَا
فَإِنَّهُۥٓ ءَاثِمٌ قَلْبُهُۥ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ٢٨٣

**284.** Асмандардагы жана жердеги (бардык) нерселер Аллаhка таандык. Эгер силер ичиңердеги (ой-кыял, пейил, максаттан турган) нерселерди жашырсаңар же ашкере кылсаңар да Аллаh силерди ошол нерсе менен эсеп-китеп кылат, жана Өзү каалаган адамын кечирип, каалаганын азапка салат. Аллаh ар бир нерсеге Кудуреттүү.

لِّلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِن تُبْدُوا۟
مَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ أَوْ تُخْفُوهُ يُحَاسِبْكُم
بِهِ ٱللَّهُ ۖ فَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۗ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٨٤

**285.** Пайгамбар өзүнө Раббиси тарабынан түшүрүлгөн нерсеге ыйман келтирди жана момундар дагы (ыйман келтиришти). Бардыгы Аллаhка, анын периштелерине, китептерине, пайгамбарларына ыйман келтирди (жана) «Биз Аллаhтын пайгамбарларынын арасынан эч кимисин ажыратып (ишенбей) койбойбуз. О, биздин Рабби! Биз (Сенин өкүмүңдү) уктук жана (аларга) моюн сундук! Бизди

ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِۦ
وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ
لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِۦ ۚ وَقَالُوا۟ سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ ٱلْمَصِيرُ ٢٨٥

кечире көр! Жана сага гана кайтабыз» дешти.

**286.** Аллаһ эч бир жанды кудурети жетпеген нерсеге буюрбайт (ар кимдин) пайдасы да өз иши(нен), зыяны да өз иши(нен) Оо, биздин Рабби! Эгер унутсак же ката кетирсек бизди жазалаба?! Оо, Раббибиз! Мойнубузга, бизден мурункуларга жүктөгөндөй оор ишти жүктөбө! Оо, Раббибиз! Биздин үстүбүзгө кудуретибиз жетпеген нерселерди жүктөбө! Биздин күнөөлөрүбүздү өчүр жана кечир, бизге ырайым кыл! Өзүң биздин Кожоюнубузсуң! Каапыр коомдорго каршы бизге жардам бер![1]

لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا ٱكْتَسَبَتْ ۗ رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ إِن نَّسِينَآ أَوْ أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ إِصْرًا كَمَا حَمَلْتَهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِۦ ۖ وَٱعْفُ عَنَّا وَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَآ ۚ أَنتَ مَوْلَىٰنَا فَٱنصُرْنَا عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٨٦﴾

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: “Ким түн ичинде “Бакара” сүрөсүнүн акыркы эки аятын окуса (жамандыктан коргонуу үчүн) жетишет” - деген.

## 3 «Аалы Имран»[1] сүрөсү

سُورَةُ آلِ عِمۡرَانَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Мим.

الٓمٓ ﴿١﴾

2. Аллаһ... Андан башка сыйынууга татыктуу кудай жок. Ал – түбөлүк Тирүү жана (түбөлүк башкарып) Туруучу.[2]

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ﴿٢﴾

3. (О, Мухаммад!) Ал сага, өзүнөн мурунку (ыйык китептер жана алардагы кабарлардан турган) нерселерди тастыктаган Китепти (Кураанды) акыйкат менен түшүрдү. Андан мурун адамдарга Туура Жол кылып Тоорат менен Инжилди түшүргөн.

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ ﴿٣﴾

4. (Эми, чындык менен жалгандын арасын) ажыратып берүүчүнү (Кураанды) түшүрдү.[3] Чынында, Аллаһтын аяттарына каапыр болгон адамдар үчүн катуу азап бар. Аллаһ Кудуреттүү, өч алуучу!

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٤﴾

5. Албетте, Аллаһка жердеги да, асмандагы да эч бир нерсе жашыруун эмес.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ﴿٥﴾

6. Ал силерди энеңердин курсагында (жатынында жаткан кезиңерде эле)

هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ يَشَآءُۚ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн жана 200 аяттан турат. Мааниси "Имрандын үй-бүлөсү".

2 «Бакара» сүрөсүнүн 1- жана 255-аятынын тафсирине кайрылыңыз.

3 Байыркы пайгамбарларга түшкөн китептер деле Аллаһ Таала тарабынан болгондуктан, Кураан алардын кабарын тастыктайт. Бирок, мурунку китептерге адамдардын жалган сөздөрү да аралашып кеткен. Ал китептердеги кайсы сөз чындык (Аллаһтан) жана кайсынысы жалган (адамдар кошкон) экенин Кураан китеби ажыратып берет. Ошондуктан Кураандын бир ысымы «Фуркан» ("Ажыратуучу") Демек, адамдардын кол астында бир гана акыйкат китеп - Кураан калган. Анын ичиндегинин бардыгы - Аллаһтын аяттары.

Өзү каалагандай келбет берген. Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, жалгыз Анын Өзү бар. (Ал) Кудуреттүү, Даанышман.

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٦

7. (О, Мухаммад!) Ал сага (теңдешсиз) Китеп (Кураан) түшүргөн Зат. Анын (Кураандын) ичинен Китептин энеси (маңызы сыяктуу) болгон мухкам - анык аяттар жана алардан башка муташабих (түшүнүлүшү оор) аяттар орун алган. Ал эми, жүрөгүндө илдет-ийрилик болгон адамдар аны (өз каалоолоруна ылайыктап) түшүндүрүүнү жана бузукулукту үмүт кылып, муташабих аяттарды ээрчишет. Ал (муташабих) аяттын (толук) түшүндүрмөсүн Аллаһтан бөлөк эч ким (анык) билбейт. (Ошондуктан) терең илимдүү адамдар: «Биз ага (Кураанга) ыйман келтиргенбиз. Анын (аяттарынын) бардыгы (мухкамы дагы, муташабихи дагы) Раббибибиздин алдынан (келген акыйкат)» дешет. Акылдуу адамдар гана (мындан) зикир (эскерме) алат.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ مِنْهُ ءَايَٰتٌ مُّحْكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلْكِتَٰبِ وَأُخَرُ مُتَشَٰبِهَٰتٌ ۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِمْ زَيْغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنْهُ ٱبْتِغَآءَ ٱلْفِتْنَةِ وَٱبْتِغَآءَ تَأْوِيلِهِۦ ۗ وَمَا يَعْلَمُ تَأْوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلٌّ مِّنْ عِندِ رَبِّنَا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ٧

8. О, Рабби! Бизди Туура Жолго салганыңдан кийин жүрөктөрүбүздү адаштырба! Жана бизге Өзүңдүн ырайым-рахматыңды белек кыл! Албетте, Сен белектерди көп берүүчүсүң!

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ٨

9. О, биздин Рабби! Албетте, Сен адамдарды, анда шек-күмөн болбогон (Кыямат) Күн үчүн чогултуучусуң. Аллаһ эч качан убадасын бузбайт!

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ٩

**10.** Каапыр адамдарды Аллаһтан (Анын азабынан) мал-дүйнөсү да, бала-чакалары да куткара албайт. Алар тозоктун отундары!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن تُغۡنِيَ عَنۡهُمۡ أَمۡوَٰلُهُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١٠

**11.** (Алардын абалы) Фираун адамдарынын жана алардан мурунку каапырлардын абалына окшош: Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарышты эле, Аллаһ аларды күнөөлөрү себептүү азапка салды. Аллаһ – азабы катуу Зат.

كَدَأۡبِ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمۡۗ وَٱللَّهُ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ١١

**12.** (О, Мухаммад!) Каапырларга: «Силер жакында жеңилесиңер жана (Кыяматта) Тозокто чогултуласыңар. Ал кандай жаман орун!» - деп айткын.

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ سَتُغۡلَبُونَ وَتُحۡشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَۖ وَبِئۡسَ ٱلۡمِهَادُ ١٢

**13.** (О, яхудийлер!) (Согуш майданында) беттешкен эки тайпада (Биздин кудуретибизге) силер үчүн белги бар болчу. Бир жамаат Аллаһтын жолунда согушуп жатышты жана экинчиси каапыр эле. (Аллаһтын жолунда согушка чыккандар) алардын (душмандардын) өздөрүнөн эки эсе көп экенин анык көрүп турушту. Аллаһ каалаган адамдарды Өзүнүн жардамы менен колдойт. Чынында бул нерселерде акыл ээлери үчүн сабак бар.

قَدۡ كَانَ لَكُمۡ ءَايَةٞ فِي فِئَتَيۡنِ ٱلۡتَقَتَاۖ فِئَةٞ تُقَٰتِلُ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَأُخۡرَىٰ كَافِرَةٞ يَرَوۡنَهُم مِّثۡلَيۡهِمۡ رَأۡيَ ٱلۡعَيۡنِۚ وَٱللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصۡرِهِۦ مَن يَشَآءُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ١٣

**14.** Адамдар үчүн (бул дүйнөдө) аялдардан, перзенттерден, кинтар-кинтар[1] алтын-күмүштөрдөн, сулуу-көркөм тулпарлардан, (үйүр-үйүр) малдардан жана эгиндерден турган жыргалдарды сүйүү кооз

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلۡفِضَّةِ وَٱلۡخَيۡلِ ٱلۡمُسَوَّمَةِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ وَٱلۡحَرۡثِۗ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ وَٱللَّهُ

1 Кинтар - өлчөм бирдиги. Бир кинтар 45 кг. га жакын салмакка барабар.

عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلۡمَـَٔابِ ١٤

көргөзүлдү.[1] Булар (опосуз) дүйнө жашоосунун пайдалары. Аллаһтын алдында (булардан) жакшыраак кайтуучу жай - Бейиш бар.
*(Дүйнө жыргалдарынан көп эсе абзел болгон Бейиш жыргалдары кимдерге буйрулат? Аны кийинки аят баяндайт:)*

۞قُلۡ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيۡرٖ مِّن ذَٰلِكُمۡۖ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّـٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ١٥

**15.** Айт (О, Мухаммад): «Силерге мунуңардан (дүйнө жыргалынан) да жакшы нерсе жөнүндө кабар берейинби? Такыба кишилер үчүн Раббисинин алдында, астынан дарыялар аккан жана анда түбөлүк жашай турган бейиштер, таза-пакиза жубайлар жана Аллаһтын ыраазычылыгы бар. Аллаһ пенделерин Көрүүчү.

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٦

**16.** (Алар:) «О, Рабби! Чынында, биз ыйман келтирдик. Эми, биздин күнөөлөрүбүздү кечирип, Тозок азабынан сакта!» деп (дуба кыла турган),

ٱلصَّـٰبِرِينَ وَٱلصَّـٰدِقِينَ وَٱلۡقَٰنِتِينَ وَٱلۡمُنفِقِينَ وَٱلۡمُسۡتَغۡفِرِينَ بِٱلۡأَسۡحَارِ ١٧

**17.** сабырдуу, чынчыл, моюн сунуучу, садака кылуучу жана таң-заарларда (туруп) Аллаһтан кечирим суроочу пенделер.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلۡمَلَـٰٓئِكَةُ وَأُوْلُواْ ٱلۡعِلۡمِ قَآئِمَۢا بِٱلۡقِسۡطِۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١٨

**18.** Аллаһ, Анын периштелери жана илимдүү адамдар андан (Аллаһтан) башка сыйынууга татыктуу кудай жок экенине, (жана Аллаһ өз иштеринде) адилет менен Туруучу экенине күбөлүк беришти. Анын Өзүнөн башка сыйынууга татыктуу кудай жок. (Ал) - Кудуреттүү, Даанышман.

---

1 Ушул аят мусулмандар үчүн аталган жашоо жыргалдары адал экенине далил. Ислам инсан табияты каалаган, сүйгөн нерселерге тыюу салбайт. Болгону, алардын адалдан болуусун талап кылат.

**19.** Албетте, Аллаһтын алдында (кабыл боло турган) дин – бул Ислам. Китеп берилген адамдар (Тоорат менен Инжил китептеринде) өздөрүнө (Мухаммаддын пайгамбарчылыгы жана дининин чындыгы жөнүндөгү) илим келгенден кийин гана өз ара көралбастыктан улам каршылык кылышты. Ким Аллаһтын аяттарына каапыр болсо, (билип алсын:) Аллаһ - тез эсептешүүчү.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلۡإِسۡلَٰمُۗ وَمَا ٱخۡتَلَفَ
ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ
مَا جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۗ وَمَن يَكۡفُرۡ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ١٩

**20.** (О, Мухаммад!) Эгер (адамдар) сени менен талашып калышса, аларга: «Мен өзүмдү ээрчигендер менен бирге жүзүмдү (өзүмдү) Аллаһга моюн сундурдум» деп айткын. Жана китеп берилген адамдар менен сабатсыздарга: «Силер (дагы) моюн сундуңарбы?» дегин. Эгер (Исламды кабыл алып) моюн сунушса, анда Туура Жолду табышты. Эгер жүз бурушса, сенин мойнуңда (чындыкты) жеткирүү гана бар. Аллаһ пенделерди Көрүүчү.

فَإِنۡ حَآجُّوكَ فَقُلۡ أَسۡلَمۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّهِ
وَمَنِ ٱتَّبَعَنِۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡكِتَٰبَ
وَٱلۡأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسۡلَمۡتُمۡۚ فَإِنۡ أَسۡلَمُواْ فَقَدِ
ٱهۡتَدَواْۖ وَّإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُۗ
وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ٢٠

**21.** Аллаһтын аяттарына каапыр болуп (ушуну менен жөн калбай) пайгамбарларды жана адамдар арасындагы адилетке (Исламга) буюруп жүргөндөрдү акыйкатсыздык менен өлтүргөндөргө жан ооруткан азаптан кабар бер.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ
وَيَقۡتُلُونَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ بِغَيۡرِ حَقّٖ وَيَقۡتُلُونَ
ٱلَّذِينَ يَأۡمُرُونَ بِٱلۡقِسۡطِ مِنَ ٱلنَّاسِ
فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢١

**22.** Алар, ушул дүйнөдө да, Акыретте да амалдары (жакшы иштери) күйүп кеткен (каапыр) адамдар. Аларга (Аллаһ тарабынан) жардамчылар жок!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَبِطَتۡ أَعۡمَٰلُهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَا
وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٢

**23.** (О, Мухаммад! Аллаһтан келген) китептен насип-үлүш берилген адамдарга (яхудийлерге) карабайсыңбы, өз араларында(гы талаш маселеге) өкүм кылып бериш үчүн Аллаһтын китебине (Кураанга) чакырылганда, (сен Аллаһтын китеби боюнча өкүм чыгарып бергениңден) кийин алардан бир бөлүгү (чындыкты билип турса да) жүз бурган бойдон кетип калышты.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يُدْعَوْنَ إِلَىٰ كِتَٰبِ ٱللَّهِ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ وَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Мунун себеби алар: «Биз Тозокко түшпөйбүз, түшсөк да саналуу күндөр гана түшөбүз» деп айтышчу. Өздөрү ойдон чыгарып алган (ушул сыяктуу) сөздөр аларды диндеринде адаштырып койду.[1]

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لَن تَمَسَّنَا ٱلنَّارُ إِلَّآ أَيَّامًا مَّعْدُودَٰتٍ ۖ وَغَرَّهُمْ فِى دِينِهِم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Эми, биз аларды, анда шек-күмөн болбогон жана ар бир жанга өзү жасаган иштери(нин натыйжасы) эч зулум кылынбай, толук кайтарыла турган Күн (Кыямат) үчүн чогултканда эмне кылышат?!

فَكَيْفَ إِذَا جَمَعْنَٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيهِ وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Айткын: «О, Аллаһым! Бардык мүлктүн Падышасы! Сен мүлктү каалаган пендеңе бересиң жана каалаган пендеңден тартып аласың. Жана кимди кааласаң ардактуу кыласың, кимди кааласаң кор кыласың. Жакшылык Сенин гана колуңда. Чынында, Сен бардык нерсеге Кудуреттүүсүң.[2]

قُلِ ٱللَّهُمَّ مَٰلِكَ ٱلْمُلْكِ تُؤْتِى ٱلْمُلْكَ مَن تَشَآءُ وَتَنزِعُ ٱلْمُلْكَ مِمَّن تَشَآءُ وَتُعِزُّ مَن تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَن تَشَآءُ ۖ بِيَدِكَ ٱلْخَيْرُ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦﴾

---

1 Бул аяттан дагы бир сабак: Эч качан динде ойдон чыгарылган сөздөргө таянылбайт. Жалаң Аллаһтын жана Пайгамбардын сөздөрүнө таянылат. Ким динде бирөөлөр ойлоп чыгарган нерсеге ээрчисе – адашат.

2 Бул аяттагы «Сен мүлктү Өзүң каалаган адамыңа бересиң жана каалаганыңдан тартып аласың» деген сөз менен Аллаһ Таала тез арада мүлк-бийликти Перс, Рум (Византия) падышаларынан тартып алып, Мухаммад үммөтүнө өткөрүп беришине

**27.** Сен (О, Аллаһым!) түнду күндүзгө, күндүздү түнгө киргизесиң. Өлүктөн тирүүнү, тирүүдөн өлүктү чыгарасың[1] жана Өзүң каалаган адамга эсепсиз ырыскы бересиң!».

تُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَتُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۖ وَتُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَتُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ ۖ وَتَرْزُقُ مَن تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Момундар (өздөрү сыяктуу) ыймандууларды таштап, каапырларды дос тутпасын! Ким ушундай иш жасаса - анын Аллаһ менен арасы ачык! Ал эми, алардан (каапырлардан) сак болуу үчүн (тилиңерде достук мамиле кылсаңар) уруксат. Аллаһ силерди Өзүнөн эскертет. Кайтуу - Аллаһтын Өзүнө.

لَّا يَتَّخِذِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَلَيْسَ مِنَ ٱللَّهِ فِى شَىْءٍ إِلَّآ أَن تَتَّقُوا۟ مِنْهُمْ تُقَىٰةً ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٢٨﴾

**29.** (О, Мухаммад) айткын: «Эгер көкүрөгүңөрдөгү нерселерни жашырсаңар да, жарыяласаңар да Аллаһ билип турат. Ал асмандар менен жерде болгон бардык нерсени да билет. Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү».

قُلْ إِن تُخْفُوا۟ مَا فِى صُدُورِكُمْ أَوْ تُبْدُوهُ يَعْلَمْهُ ٱللَّهُ ۗ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** (Кыямат) күндө ар бир жан өзү жасаган (бардык) жакшы-жаман иштерин алып келинген абалда табат. (Ошондо, жамандык жасаган жан) өзү менен кылмышынын арасы өтө алыс болушун самайт. (Билип койгула), Аллаһ Өзүнөн силерди эскертет. Аллаһ - пенделерге Мээримдүү.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ مُّحْضَرًا وَمَا عَمِلَتْ مِن سُوٓءٍ تَوَدُّ لَوْ أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُۥٓ أَمَدًۢا بَعِيدًا ۗ وَيُحَذِّرُكُمُ ٱللَّهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَٱللَّهُ رَءُوفٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٣٠﴾

**31.** Айт: «Эгер Аллаһты сүйчү болсоңор, анда мени ээрчигиле.

قُلْ إِن كُنتُمْ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِى

---

ишаарат кылууда.

1 Аллаһ түнду күндүзгө киргизгенде күндүздүн убактысы кыскарат, күндүздү түнгө киргизгенде түн кыскарат. Бардыгы Аллаһтын Кудурети менен болот. Ошондой эле, Аллаһ Таала дан, урук, жумуртка сыяктуу кыймылсыз, өлүк нерселерден өсүмдүктөр, дарактар, куштар, сойлооочу жаныбарлар сыяктуу жандууларды чыгарса, кайрадан ушул эле жаныбарлардан урук, дан, жумуртка сыяктуу жансыз нерселерди чыгарат.

(Ошондо гана) Аллаһ силерди сүйөт жана күнөөңөрдү кечирет. Аллаһ - Кечиримдүү, Мээримдүү».

يُحْبِبْكُمُ ٱللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣١﴾

**32.** Айт: «Аллаһка жана пайгамбарга моюн сунгула! Эгер жүз бурушса, Аллаһ каапырларды сүйбөйт!

قُلْ أَطِيعُوا ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Албетте, Аллаһ Адамды, Нухту, Ибрахимдин үй-бүлөсүн жана Имрандын урпактарын бүт ааламдардын үстүнө (пайгамбарчылык үчүн) тандап алды[1].

۞ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحًا وَءَالَ إِبْرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمْرَٰنَ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Алар бир-бирөөлөрүнө жек-жаат (болгон адамдар) эле. Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنۢ بَعْضٍ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** (О, Мухаммад эстегин, бир кезде) Имрандын[2] аялы айтты: «О, Раббим! Мен ичимдеги баламды Сага, (дүйнө иштеринен үзүлгөн кызматчы катарында) назир кылдым (арнадым). Менден кабыл кыл! Өзүң Угуучу, Билүүчүсүң!»

إِذْ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ عِمْرَٰنَ رَبِّ إِنِّى نَذَرْتُ لَكَ مَا فِى بَطْنِى مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّىٓ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٥﴾

**36.** Ал ичиндегисин төрөгөн соң (эркек болбогонуна өкүнүп) “О, Раббим! Мен кыз төрөдүм” деди. Чынында, Аллаһ анын эмне төрөгөнүн жана (көпчүлүк) эркек(тер) (ушул төрөлгөн) ургаачыдай эмес экенин андан жакшыраак билген. (Ал дагы сөзүн улады): “Мен ага “Марям” деп ысым койдум. Мен аны жана анын урпактарын ырайымыңдан куулган

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّى وَضَعْتُهَآ أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ وَلَيْسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلْأُنثَىٰ وَإِنِّى سَمَّيْتُهَا مَرْيَمَ وَإِنِّىٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٣٦﴾

1 Курaанда эскерилген бардык пайгамбарлар аталган улуктардын урук-урпактарынан чыккан. Биздин пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам дагы Ибрахим алейхи саламдын уулу Ысмайыл алейхи саламдын урпактарынан.

2 Тарыхта өткөн Муса алейхи саламдын атасынын аты дагы, Ыйса алейхи саламдын апасы Марям эненин атасынын аты дагы Имран болчу. Бул аят экинчи Имрандын үй-бүлөсү жөнүндө.

шайтандан коргоонду тилеп, Сага жалбарамын".

**37.** Раббиси аны (назирди) жакшынакай кабыл алып, жакшынакай өстүрдү жана ага Закарияны кепил (камкор) кылды. Ар качан Закария анын үстүнө - михрапка кирсе, анын алдында (ширин-шербет жемиштерден) ырыскы турганын көрдү. Ал: "О, Марям, булар сага кайдан?" деди. Ал: "Аллаһтын алдынан. Албетте, Аллаһ Өзү каалаган адамына эсепсиз ырыскы берет" деди.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا ٱلْمِحْرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزْقًا ۖ قَالَ يَٰمَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَا ۖ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٧

**38.** Ошондо, Закария Раббисине дуба кылып: "О, Раббим! Мага да Өзүңдүн даргөйүңдөн пакиза бир урпак бере көр! Албетте, Сен дубаны Угуучусуң!" деди.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥ ۖ قَالَ رَبِّ هَبْ لِى مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٨

**39.** Анан (күндөрдүн бир күнүндө) ал михрапта намаз окуп турганда периштелер ага: "(О, Закария!) Аллаһ сени Яхья (деген перзент) менен сүйүнтөт. (Ал бала) Аллаһтын Сөзүн (Ыйсаны) тастыктоочу, улуксаада, дене кумарларынан өзүн кармай билген жана (жогорку даражалуу) салих пайгамбарлардан бири болот!" деп добуш беришти.

فَنَادَتْهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٌ يُصَلِّى فِى ٱلْمِحْرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًۢا بِكَلِمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٣٩

**40.** (Закария) айтты: "О, Раббим! Мага кайдан бала болсун, өзүм картаң, аялым туубас болсо?!" (Аллаһ) айтты: "Ушундай. Аллаһ каалаган ишин аткарат».

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَقَدْ بَلَغَنِىَ ٱلْكِبَرُ وَٱمْرَأَتِى عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ٤٠

**41.** (Закария) айтты: "О, Раббим! (жүрөгүм тынчтанып, санаасыз болушум үчүн) мага (кемпиримдин боюнда болгонун билдирген) бир

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّىٓ ءَايَةً ۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا

وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ٤١

сыр - белги бере көр!” (Аллаһ) Айтты: “Сенин белгиң: (тилден калып) үч күн адамдарга ишаарат менен гана сүйлөп каласың. Эми, Раббиңди көп зикир кыл жана эртели-кеч Аны даңктап, тасбих айт!”[1] *Кийинки аятта Аллаһ Таала Имрандын кызы Марямдын окуясын улантат. Ошентип, Марям кыз чоңойгондо ибадатта, тазалык-такыбаада эң бир жогорку даражага жетет.*

وَإِذۡ قَالَتِ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرۡيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰكِ وَطَهَّرَكِ وَٱصۡطَفَىٰكِ عَلَىٰ نِسَآءِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٢

**42.** Ошондо периштелер: “О, Марям! Аллаһ сени тандап, (жаман пейил-сыпаттардан) тазалады жана ааламдагы бардык аялдардан абзел кылды.

يَٰمَرۡيَمُ ٱقۡنُتِي لِرَبِّكِ وَٱسۡجُدِي وَٱرۡكَعِي مَعَ ٱلرَّٰكِعِينَ ٤٣

**43.** О, Марям! Раббиңе моюн сунуу менен (көп) ибадат кыл. Жана намаз окуучулар менен бирге сажда, рукуу кыл” - дешти.

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۚ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يُلۡقُونَ أَقۡلَٰمَهُمۡ أَيُّهُمۡ يَكۡفُلُ مَرۡيَمَ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ يَخۡتَصِمُونَ ٤٤

**44.** Бул окуялар[2] (о, Мухаммад, сен үчүн) кайып кабарлары. Биз ал кабарды сага (Жебирейил периште аркылуу) кабарлап жатабыз. Анткени, (Марям төрөлүп, апасы аны назир кылуу үчүн ибадатканага алып келгенде, ибадаткана кызматчылары) “Эми кимибиз Марямга кепил (камкор) болот”-деп, калемдерин (чүчүкулак

1 Ошол аяндан соң Закария үч күн тилден калып, ишаарат менен гана сүйлөшө баштады. Бирок, адамдарга сүйлөгөнгө айланбаган тили Аллаһты зикир кылганда, тасбих (даңктоо сөздөрү) айтканда кадимкидей эле сөзгө келе берди. Демек, Аллаһ ошондо Закарияга эки сыр-белги берген экен: биринчиси - үч күн тилден калуусу, экинчиси - сакоо (дудук) тилинин Аллаһты эскергенде сүйлөп калышы.

2 Бул тарыхый окуяларды пайгамбарыбыз тарабынан окулуп берилүүсү, анын Аллаһтан кабар (вахий) алган Элчи экенине эң чоң далилдердин бири. Болбосо, эч кимден эч кандай илим-таалим албаган, жазууну билбеген Мухаммад (ага Аллаһтын саламы болсун) өз заманынан 570 жыл мурун болуп өткөн бул окуяларды кайдан билмек эле?

катары) таштап жатышканда жана (Марямды талашып) жаңжалдашып турганда сен алардын арасында жок болчусуң.

**45.** Бир кезде периштелер айтты: "О, Марям! Аллаһ сени, ысымы Ыйса Масих ибн Марям болгон Өзүнүн Сөзү менен сүйүнтөт. (Ал) Дүйнө-Акыретте мартабалуу жана Аллаһка эң жакын адамдардан болот.

إِذْ قَالَتِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَٰمَرْيَمُ إِنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ ٱسْمُهُ ٱلْمَسِيحُ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ وَجِيهًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Дагы, ал адамдарга бешикте жана чоңойгондо сүйлөйт[1] жана салих-таза адамдардан болот".

وَيُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا وَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Марям айтты: "О, Раббим! Мени эч бир (эркек) адам «кармабаган» болсо, кайдан бала болсун?!" (Аллаһ) айтты: "Ушундай. Аллаһ Өзү каалагандай жаратат. Ал бир ишти өкүм кылса, ага "бол!" дейт жана ал иш (ошол замат) болуп калат".[2] *(Кийинки аятта периштелер Марямга Ыйсанын сыпатын жана кушкабарын айтууну улантышат:)*

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ قَالَ كَذَٰلِكِ ٱللَّهُ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٤٧﴾

**48.** Жана (Аллаһ) ага жазууну, даанышмандыкты, Тооратты жана Инжилди үйрөтөт,

وَيُعَلِّمُهُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ ﴿٤٨﴾

**49.** Исрайил урпактарына элчи - пайгамбар кылат. (Анан Ыйса аларга айтат:) "Мен силерге Раббиңерден (менин чын

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنِّى قَدْ جِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ أَنِّىٓ أَخْلُقُ

1 Марям төрөгөндө кара мүртөз яхудийлер аны жаман атты кылып, жалаа жабышат. Ошондо, бешиктеги Ыйсаны Аллаһ сүйлөткөндө апасынын тазалыгын айтат. Ал эми, чоңойгондо болсо, өзүнүн пайгамбар болгонун жана Аллаһтан Дин-Шарият алып келгенин сүйлөйт.

2 Ыйса пайгамбардын "Калимуллаһ", башкача айтканда "Аллаһтын Сөзү" экендигинин төркүнү ушул жерден маалым болот. Анткени, ал Аллаһтын "Бол!" деген сөзүнөн улам, атасыз эле жаралып калган.

пайгамбар экенимди далилдей турган төмөндөгүчө) белгилер (моожизалар) алып келдим: силерге ылайдан куштун сөлөкөтүн жасап, ага үйлөсөм, Аллаһтын уруксаты менен (тирүү) куш болуп калат, Аллаһтын уруксаты менен сокурларды, пес (ала) оорулууларды айыктырам, өлүктөрдү тирилтем. Жана мен силерге үйүңөрдө эмнени жеп, эмнени сактап койгонуңарды да айтып бере алам. Албетте, ушул нерселерде силер үчүн (менин пайгамбар экениме далил болгон) белгилер бар, эгер ишенсеңер.

لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۖ وَأُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ وَأُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِى بُيُوتِكُمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَـَٔايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** (Мен) силерге өзүмдөн мурунку Тооратты тастыкташ үчүн, жана силерге (Тооратта) арам кылынган кээ бир нерселерди адал кылыш үчүн (пайгамбар кылып жиберилдим) жана мен силерге Раббиңерден аят-далилдерди алып келдим. Эми, Аллаһтан корккула жана Мага моюн сунгула.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى حُرِّمَ عَلَيْكُمْ ۚ وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥٠﴾

**51.** Албетте, Аллаһ менин да Раббим, силердин да Раббиңер. Анын Өзүнө гана ибадат кылгыла! Туура жол - ушул!"

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۗ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ал (Ыйса) алардан каапырчылыкты сезип калганда (шакирттерине) "Аллаһтын жолунда ким мага жардамчы болот" деди эле, шакирттери: "Биз Аллаһтын жардамчылары болобуз? Аллаһка ыйман келтирдик. Жана күбө болгун (О, Ыйса) биз – мусулмандарбыз.

۞ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ ٱلْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِىٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** О, Рабби! Биз Сен түшүргөн нерсеге ыйман келтирдик жана

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلْتَ وَٱتَّبَعْنَا ٱلرَّسُولَ

فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٣﴾

(Сен жиберген) пайгамбарга ээрчидик. Эми бизди (Өзүңдүн жалгыздыгыңа, диниңдин акыйкаттыгына) күбө болуучулардын катарына жазып кой!" дешти.[1]

وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** Алар айлакерлик кылышты эле, Аллаһ да амалкерлик кылды. Аллаһ амалкерлердин эң мыктысы.

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** Бир кезде Аллаһ айтты: "О, Ыйса, мен сени Өзүмө Алуучу, Өзүмө Көтөрүүчү жана сени каапырлардан тазартуучумун.[2] Жана сага ээрчиген адамдарды Кыямат күнүнө чейин каапырлардан жогору кылуучумун. Кийин (бардыгыңар) Мага кайтасыңар. Анан Мен силер талашкан нерсеңер боюнча араңарда өкүм кыламын.

فَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٥٦﴾

**56.** Ал эми, каапырларга Мен дүйнөдө да, Акыретте да катуу азап беремин. Жана аларга жардамчылар болбойт.

---

1 Кийин яхудийлер "Ыйсаны кармап, айкашкан жыгачка асып өлтүрөбүз" дешип, айлакерлик менен бул пландарын аткарууга киришишти. Бирок, алардан көрө көбүрөөк амалкер болгон Аллаһ Таала башка бир адамды Ыйсага түспөлдөштүрүп, Ыйсаны тирүү бойдон асманга көтөрүп кетти. Яхудийлер Ыйсага түспөлдөштүрүлгөн кишини кармап, айкашкан жыгачка асып өлтүрүшүп, "Ыйсаны өлтүрдүк" деп ишенип калышты.

2 Бул аятта бир нече далилдер бар: 1) Ыйса алейхи саламды Аллаһ Таала түрүү бойдон асманга (Өзүнө) алып кеткен. Адашкан «Ахмадия» жамааты ушул аяттагы مُتَوَفِّيكَ «мутаваффийка» деген сөздү «өлтүрүүчүбүз» деп которушат жана «Ыйса алейхи салам өлгөн» деп ишенишет. Ахлу Сунна аалымдары болсо «алуучубуз» деп которуп, муну менен Аллаһ Таала Ыйсаны өлтүрбөй Өзүнө (асманга) көтөрүп алганын тастыкташат. Эгер бул жерде «мутаваффийканын» өз мааниси колдонулса, анда «Биз сени (уйку менен) өлтүрүүчүбүз» деп маани берилет. Анткени, башка аят-хадистерде адамдардын уйкусун «кичине өлүм» экени айтылган. 2) Дагы бир аятта Аллаһ Таала мындай деген: {... وما قتلوه وما صلبوه} «(Яхудийлер Ыйсаны) өлтүргөн да эмес, аскан да эмес…».

**57.** Ыйман келтирип, салих (жакшы) амал кылгандардын соопторун (Аллаһ) толук берет. Жана Аллаһ заалым (каапыр) адамдарды сүйбөйт.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٧

**58.** (О, Мухаммад!) Биз сага айтып берген бул (Кураандагы) нерселер (Аллаһтын) аяттарынан жана даанышман эскермелерден.

ذَٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ مِنَ ٱلْءَايَٰتِ وَٱلذِّكْرِ ٱلْحَكِيمِ ٥٨

**59.** Албетте, Аллаһтын назарында Ыйсанын мисалы Адам(-Ата) сыяктуу. Аллаһ аны топурактан жаратып: “бол!” дегенде, дароо болуп (жаралып) калган.[1]

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَ ۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٥٩

**60.** (Бул айтылгандар) Раббиң тарабынан келген акыйкат. Эми сен шектенүүчүлөрдөн болбо.

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ٦٠

**61.** Ким бул маселеде, сага (анык) илим келгенден кийин деле (көшөрүп) далил талаша берсе, аларга айт: “Келгиле, балдарыбызды жана балдарыңарды, аялдарыбызды жана аялдарыңарды, өзүбүздү жана өзүңөрдү чакырып, “Жалганчыларга Аллаһтын наалаты болсун!” - деп каргыш айтышалы!”[2]

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا۟ نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰذِبِينَ ٦١

---

1 Бул аят “Ыйса эгер кудай болбосо, башкалардан өзгөчө (энесиз) туулбайт эле” деп Ыйсаны кудай кылып алгандарга жооп. Эгер Ыйса Аллаһтын Сөзү болсо, Адам-Ата деле Аллаһтын Сөзү. Эгер Ыйса атасыз жаратылган болсо, Адам-Ата атасыз гана эмес, керек болсо энесиз да жаратылган. Бирок, эч ким Адам-Атаны кудай кылып алган жок го!

2 Күндөрдүн биринде Нажран деген жерден бир топ христиандар келип, пайгабарыбыз менен далил талашып калышты. Пайгамбарыбыз Ыйсанын Кудай эмес, пенде экенине жетиштүү далилдерди айтса да, христиандар эч болбой коюшту. Ошондо Аллаһ Өз пайгамбарына аятта айтылган чараны колдонууга буюрат. Бирок, эч бир христиан бул чакырыкка жооп бербейт. Каргыш айтышканда балдары, аялдары набыт болушунан коркушуп, жалганчылыктары ашкере болгонуна да карабай, келбей коюшат. Ошентсе да өжөрлөнүп “Ыйса – Кудай” деген пикирлеринен кайтпай, чындыктан жүз үйрүп кетишет.

**62.** Албетте, бул (Ыйсанын Кудай эмес экени) акыйкат баян. Чынында, бир Аллаhтан башка эч бир сыйынууга татыктуу Кудай жок. Жана Аллаhтын бир Өзү гана Кудуреттүү, Даанышман.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡقَصَصُ ٱلۡحَقُّۚ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٦٢

**63.** Эгер (бул акыйкаттан) жүз үйрүшсө, Аллаh албетте, бузукуларды Билүүчү.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِٱلۡمُفۡسِدِينَ ٦٣

**64.** Айткын: "О, китеп ээлери! Биз менен силердин араңарда окшош болгон сөзгө[1] келгиле. (Ал сөз төмөндөгүчө:) "Аллаhтан башкага ибадат-кулчулук кылбайлы, Ага эч нерсени шерик келтирбейли жана Аллаhты таштап, кээ бирөөлөрүбүз башка бирөөлөрүбүздү Рабби-Кудай кылып албасын!" Эгер жүз бурушса, айткыла: "Күбө болгула, Биз – мусулмандарбыз".

قُلۡ يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ كَلِمَةٖ سَوَآءِۭ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمۡ أَلَّا نَعۡبُدَ إِلَّا ٱللَّهَ وَلَا نُشۡرِكَ بِهِۦ شَيۡـٔٗا وَلَا يَتَّخِذَ بَعۡضُنَا بَعۡضًا أَرۡبَابٗا مِّن دُونِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُولُواْ ٱشۡهَدُواْ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ٦٤

**65.** О, китеп ээлери! Эмне үчүн Ибрахим жөнүндө (бириңер "Ал - яхудий done болгон" десеңер, экинчиңер: "Жок, христиан болгон" деп) талашасыңар?! Тоорат менен Инжил андан кийин түшкөн го! Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ لِمَ تُحَآجُّونَ فِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَمَآ أُنزِلَتِ ٱلتَّوۡرَىٰةُ وَٱلۡإِنجِيلُ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٥

**66.** О, силер! Билген нерсеңер жөнүндө талашып бүттүңөр. Дагы эмне үчүн билбеген нерсеңер жөнүндө талашып жатасыңар?! (Ибрахимдин дини кандай

هَٰٓأَنتُمۡ هَٰٓؤُلَآءِ حَٰجَجۡتُمۡ فِيمَا لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ فَلِمَ تُحَآجُّونَ فِيمَا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٦٦

1 "Окшош болгон сөз" дегендин мааниси, яхудийлердин пайгамбары Муса менен христиандардын пайгамбары Ыйса экөө тең элдерди "Аллаhтан башкага ибадат - кулчулук кылбайлы, Ага эч нерсени шерик келтирбейли жана кээ бирөөлөрүбүз башка бирөөлөрүбүздү, Аллаhты коюп Рабби-Кудай кылып албасын!" деген сөздөргө даават кылган. Бул аятты пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам яхудий жана христиандардын падышаларына жазган катында да эскерткен.

болгонун) Аллаh гана билет, силер билбейсиңер.

**67.** Ибрахим яхудий да, христиан да болгон эмес. А бирок, ханиф (жекс Аллаh Таалага сыйынуучу жана) муслим (жалгыз Аллаhка моюн сунуучу) болгон. Жана ал эч качан мушриктерден (Аллаhка шерик кошуучулардан) болбогон.

مَا كَانَ إِبْرَٰهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٦٧

**68.** Чынында, Ибрахимге эң жакын адамдар – ага ээрчигендер, мына бул пайгамбар (Мухаммад) жана (жалгыз Аллаhка) ыйман келтиргендер. Аллаh ыймандуу адамдардын башчысы.

إِنَّ أَوْلَى ٱلنَّاسِ بِإِبْرَٰهِيمَ لَلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا ٱلنَّبِىُّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٦٨

**69.** Китеп ээлеринен бир тайпасы силерди жолдон азгырууну эңсешет. Бирок, өздөрүн азгырып жатканын билбей калышат.

وَدَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ٦٩

**70.** О, китеп ээлери! Эмне үчүн силер көрүп, билип туруп Аллаhтын аяттарына каапыр болуп жатасыңар?!

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ٧٠

**71.** О, китеп ээлери! Эмне үчүн акыйкатка жалганды аралаштырасыңар жана билип туруп, акыйкатты жашырасыңар?!

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَلْبِسُونَ ٱلْحَقَّ بِٱلْبَٰطِلِ وَتَكْتُمُونَ ٱلْحَقَّ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ٧١

**72.** Китеп ээлеринен бир тайпасы (башкаларына) айтышат: "Момундарга түшүрүлгөн нерсеге (Кураанга) күндүн башында ыйман келтиргиле дагы, күндүн акырында ыймаңыңардан кайткыла. Балким (ошондо, "ушуларда Тоорат илими бар, бир нерсени билет го" деп ойлоп) алар дагы (ыймандарынан) кайтышса ажеп эмес.

وَقَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ ءَامِنُوا۟ بِٱلَّذِىٓ أُنزِلَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَجْهَ ٱلنَّهَارِ وَٱكْفُرُوٓا۟ ءَاخِرَهُۥ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٧٢

**73.** Өзүңөрдүн (яхудийлик) диниңерге ээрчигендерден башкаларга ишенбегиле. (Мунун себеби) алардан (момундардан) бирөө-жарымы силер билген нерсени билип алышы же болбосо, (сырыңарды билип) Раббиңердин алдында силер менен далил талашышы (мүмкүн)". (О, Мухаммад, сен аларга) айткын: «Туура жол - бул Аллаһтын туура жолу. Чынында артыкчылык Аллаһтын Колунда. Аны Өзү каалаган адамдарга берет. Аллаһ(тын пазилети) Кенен, Билүүчү!

وَلَا تُؤْمِنُوٓا۟ إِلَّا لِمَن تَبِعَ دِينَكُمْ قُلْ إِنَّ ٱلْهُدَىٰ هُدَى ٱللَّهِ أَن يُؤْتَىٰٓ أَحَدٌ مِّثْلَ مَآ أُوتِيتُمْ أَوْ يُحَآجُّوكُمْ عِندَ رَبِّكُمْ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Ал Өз ырайымын Өзү каалаган пендеге ыроолойт. Жана Аллаһ - чоң пазилет Ээси!"

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِۦ مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾

**75.** Китеп ээлеринин арасында көп байлыкты ишенип тапшырсаң аны (кыянат кылбай) өзүңө кайтара тургандары да бар. Ошондой эле, алардын арасында бир динарды ишенип тапшырсаң кайтарбай, качан үстүндө (доолашып) туруп алганыңдан кийин гана тапшыра тургандары да бар. Мунун себеби алар: "Сабатсыз (Тоорат окубаган) адамдарда[1] бизге каршы (Тооратта) тыюу жок" дешет. Жана билип туруп Аллаһка жалаа жабышат.

۞ وَمِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مَنْ إِن تَأْمَنْهُ بِقِنطَارٍ يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيْكَ وَمِنْهُم مَّنْ إِن تَأْمَنْهُ بِدِينَارٍ لَّا يُؤَدِّهِۦٓ إِلَيْكَ إِلَّا مَا دُمْتَ عَلَيْهِ قَآئِمًا ۗ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لَيْسَ عَلَيْنَا فِى ٱلْأُمِّيِّۦنَ سَبِيلٌ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Жок, андай эмес! Ким убадасын аткарса (Аллаһтын жана пенделердин укуктарын урматтаса) жана (Аллаһтан) коркco (мына ушул адам - такыба). Аллаһ такыбаа кишилерди сүйөт.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ وَٱتَّقَىٰ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٧٦﴾

---

1 Алардын нерселерин зордук менен тартып алуубузда

**77.** Чынында, Аллаһка берген убадаларын жана анттарын арзыбаган баага сатып жиберген кишилер үчүн Акыретте насип жок. Кыямат күндө Аллаһ аларга сүйлөбөйт, (ырайым назары менен) карабайт жана (күнөөлөрүнөн) тазартпайт. Аларга жан ооруткан азап бар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَشۡتَرُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَأَيۡمَٰنِهِمۡ ثَمَنٗا قَلِيلًا أُوْلَٰٓئِكَ لَا خَلَٰقَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ ٱللَّهُ وَلَا يَنظُرُ إِلَيۡهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وَلَا يُزَكِّيهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٧٧

**78.** Алардан (яхудийлерден) дагы бир жамаат бар: китепти (Тооратты) тилдери менен бурмалап (өзгөртүп) окушат, силер аны китептен деп ойлошуңар үчүн. Чынында, ал китептен эмес. Жана алар "Бул - Аллаһтын алдынан" дешет. Чынында, ал Аллаһтан эмес. Алар билип туруп Аллаһка жалган айтышат. *(Нажран деген жерден келген христиандарды пайгамбарыбыз Ыйсага сыйынуудан кайтарганда, тоңмоюндук менен: "Эмне анда сага ибадат кылалыбы?!" - дешкен. Төмөнкү аят ошолорго жооп иретинде түшкөн:)*

وَإِنَّ مِنۡهُمۡ لَفَرِيقٗا يَلۡوُۥنَ أَلۡسِنَتَهُم بِٱلۡكِتَٰبِ لِتَحۡسَبُوهُ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَمَا هُوَ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَيَقُولُونَ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَمَا هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِ وَيَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ وَهُمۡ يَعۡلَمُونَ ٧٨

**79.** Аллаһ Китеп, өкүм жана пайгамбарчылык бергенден кийин ал адам элдерге карап: "Аллаһты таштап, мага пенде болгула" деп айтуусу мүмкүн эмес. Бирок, ал: "Силер китептен таалим бергениңер жана дарс кылып окуганыңар боюнча, жалгыз Рабби - Аллаһка ибадат кылуучу болгула!" деп буюрат.

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُؤۡتِيَهُ ٱللَّهُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحُكۡمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ لِلنَّاسِ كُونُواْ عِبَادٗا لِّي مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِن كُونُواْ رَبَّٰنِيِّـۧنَ بِمَا كُنتُمۡ تُعَلِّمُونَ ٱلۡكِتَٰبَ وَبِمَا كُنتُمۡ تَدۡرُسُونَ ٧٩

**80.** Жана ал (пайгамбар) силерди, периштелер менен пайгамбарларды өзүңөргө РаббиКудай кылып алууга да буюрбайт. Мусулман

وَلَا يَأۡمُرَكُمۡ أَن تَتَّخِذُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ أَرۡبَابًاۗ أَيَأۡمُرُكُم بِٱلۡكُفۡرِ بَعۡدَ

болгонуңардан кийин каапырчылыкка буюрмак беле?!

إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Бир кезде Аллаһ бардык пайгамбарлардан, "Мен силерге китеп жана пайгамбарчылык бергенден кийин силерге, пайгамбарчылыгыңарды тастыктаган бир пайгамбар (Мухаммад) келсе, сөзсүз ага ыйман келтирип, дароо жардам бересиңер»-деп убада алды жана: "Макул болдуңарбы, ушунуңар менен Менин убадамды (мойнуңарга) алдыңарбы?" деди. Алар (бир добуштан): "Макул болдук" – дешти. (Анда Аллаһ): "Күбө болгула, Мен дагы силер менен бирге күбө болуучуларданмын" - деди.[1]

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ ءَاتَيْتُكُم مِّن كِتَٰبٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥ ۚ قَالَ ءَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِى ۖ قَالُوٓا۟ أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَٱشْهَدُوا۟ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Мына ушундан кийин ким жүз үйрүсө, ошолор гана бузуку адамдар.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Алар Аллаһтын дининен (Исламдан) башка динди каалашабы?! Асмандар жана жердегинин баары каалаcа да, каалабаса да Ага (Аллаһка) моюн сунушту го! Алар(дын өздөрү дагы) Аллаһка кайтарылат.

أَفَغَيْرَ دِينِ ٱللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُۥٓ أَسْلَمَ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Айт (О, Мухаммад): "Биз Аллаһка, бизге түшүрүлгөн нерсеге (Кураанга) жана да Ибрахимге, Ысмайылга, Исхакка, Япкубга

قُلْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ

---

1 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам алып келген дин бардык пайгамбарлардын дининин мүдөө-максаттарын өзүнө сиңиргени себептүү, Аллаһ бардык пайгамбарларды анын динин колдоого буюрду. Мунун мааниси, ошол пайгамбарларды ээрчиген адамдар эми, алардын максаттарын (б.а: жалгыз Аллаһка сыйынуу ибадатын) толук аягына чыгаруу үчүн келген акыркы пайгамбар Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга эргешүү парыз болот. Ошондо, алар өз пайгамбарларын да ээрчиген болушат.

жана (ошолордон тараган) муундарга жана Муса, Ыйса жана башка пайгамбарларга Раббиси тарабынан берилген нерселерге ыйман келтирдик. Биз алардын эч биринин арасын бөлбөйбүз жана биз Аллаһка моюн сунучуларданбыз".

وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ٨٤

**85.** Жана ким Исламдан башка динди тандаса, андан (ибадаттары) кабыл алынбайт жана ал Акыретте зыян тартуучулардан болот.

وَمَن يَبۡتَغِ غَيۡرَ ٱلۡإِسۡلَٰمِ دِينٗا فَلَن يُقۡبَلَ مِنۡهُ وَهُوَ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٨٥

**86.** Аларга ачык-айкын далилдер келген соң, "пайгамбар - акыйкат" деп күбөлүк берип, ыйман келтиргендеринен кийин, дагы каапыр болуп кеткен коомду Аллаһ кантип туура жолго баштасын?! Аллаһ заалым адамдарды туура жолго баштабайт.

كَيۡفَ يَهۡدِي ٱللَّهُ قَوۡمٗا كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ وَشَهِدُوٓاْ أَنَّ ٱلرَّسُولَ حَقّٞ وَجَآءَهُمُ ٱلۡبَيِّنَٰتُۚ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٦

**87.** Алардын жазасы, аларга Аллаһтын, периштелердин жана бардык адамдардын наалат-каргышы!

أُوْلَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمۡ أَنَّ عَلَيۡهِمۡ لَعۡنَةَ ٱللَّهِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ وَٱلنَّاسِ أَجۡمَعِينَ ٨٧

**88.** Жана алар (Тозокто) түбөлүк калышат. Алардан (эч качан) азап жеңилдетилбейт жана алар(дан азап) кечиктирилбейт.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٨

**89.** А бирок, ушундан (каапыр болгондон) кийин тообо келтирип, (айып-күнөөлөрүн) тазалаган адамдар (андай жазага тартылбайт). Чынында, Аллах Ырайымдуу, Кечиримдүү.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٨٩

**90.** Албетте, ыйманга келгенден соң каапыр болуп, (тообанын ордуна) каапырчылыгын күчөткөн адамдардын тообалары эч качан кабыл алынбайт. Дал ошолор гана адашуучулар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بَعۡدَ إِيمَٰنِهِمۡ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّن تُقۡبَلَ تَوۡبَتُهُمۡ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلضَّآلُّونَ ٩٠

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَمَاتُواْ وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ ٱلْأَرْضِ ذَهَبًا وَلَوِ ٱفْتَدَىٰ بِهِۦٓ ۗ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٩١﴾

**91.** Чындыгында, каапыр болуп, каапыр бойдон өлүп кеткен адамдардан бири эгер күнөөлөрүнө төлөм катары жер жүзү толо алтын берсе да эч качан кабыл кылынбайт. Алар үчүн жан оорутуучу азап бар жана аларга эч жардамчы болбойт!

لَن تَنَالُواْ ٱلْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُواْ مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنفِقُواْ مِن شَيْءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِهِۦ عَلِيمٌ ﴿٩٢﴾

**92.** Жакшылыкка, (Бейишке) өзүңөр сүйгөн нерселерди садака кылмайынча жете албайсыңар. Жана кандай гана нерсени садака кылсаңар, аны Аллаһ Билүүчү.

۞ كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوْرَىٰةُ ۗ قُلْ فَأْتُواْ بِٱلتَّوْرَىٰةِ فَٱتْلُوهَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٩٣﴾

**93.** Исрайил (пайгамбар ооруп калганы себептүү) өзүнө кээ бир тамактарды арам кылып алганын эсепке албаганда, Тоорат түшкөнгө чейин Исрайил урпактарына бардык тамак-аштар адал болгон. (О, Мухаммад, буга ишенбеген яхудийлерге): "Тооратты алып келип, окуп көргүлө, эгер чынчыл болсоңор" - деп айткын.[1]

فَمَنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٩٤﴾

**94.** Ким мына ушундан кийин деле Аллаһка доомат сүйлөсө, алар - заалымдар!

قُلْ صَدَقَ ٱللَّهُ ۗ فَٱتَّبِعُواْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

**95.** Айткын: "Аллаһ туура сүйлөдү. Ханиф (жеке Аллаһка сыйынуучу) болгон абалда Ибрахимдин

---

1 Исрайил (Якуб) пайгамбар ооруп калганда, Аллаһ арам кылбаса деле, өзүнө төөнүн эти менен сүтүн арам кылып алганын эсепке албаганда, яхудийлерге Муса пайгамбардын заманына чейин бардык тамак аштар адал кылынган эле. Анан, Мусанын доорундагы кыянат иштеринин жазасына Аллаһ Тоорат китебиндеги мурдагы өкүмдү өзгөртүп, яхудийлерге кээ бир тамак-аштарды арам кылган. Яхудийлер Исламдагы "насих-мансух" (жоюучу - жоюлган) өкүмдөрдү айыптап: "Бул болбогон нерсе", "пайгамбарлар эч качан өзү жана өзүнөн илгерки пайгамбар адал же арам кылган нерсени өзгөрткөн өкүмдөрдү алып келишпейт" деп ишенишчү жана ушул ишенимге таянып, яхудийлерге арам болгон тамактарды адал кылган өкүмдөрдү алып келген Ыйса менен Мухаммадга каапыр болушту. Аллаһ жогорудагы аят менен аларды жалганчылыгын ашкере кылды.

динине ээрчигиле. Ал (Ибрахим) мушриктерден эмес эле.[1]

**96.** Чынында, адамдар (Аллаһка сыйынуулары) үчүн курулган эң биринчи Үй (Кааба мечити) Маккада. Ал ыйык жана ааламдар (адамдар) үчүн Туура Жол.

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Анда (бир нече) анык белгилер бар. (Атап айтканда:) Ибрахимдин орду жана ага (Кааба мечитине) кирген адамдын (ар кандай коркунуч-зыяндан) аман болушу. Адамдардын мойнунда Аллаһ үчүн ошол (Ыйык) Үйгө ажылык кылуу милдети бар. (Бирок, ар кимге эмес) жолго (материалдык жана денелик) кудурети жеткендерге гана. Ал эми, ким каапыр болсо, Аллаһ ааламдардан Беймуктаж.

فِيهِ ءَايَٰتٌ بَيِّنَٰتٌ مَّقَامُ إِبْرَٰهِيمَ وَمَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنًا وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ حِجُّ ٱلْبَيْتِ مَنِ ٱسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنِ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** Айт: "О, китеп ээлери! Эмне үчүн, Аллаһ силер жасап жаткан иштерге күбө болуп турса да, Аллаһтын аяттарына каапыр боло бересиңер?!"

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Айт: "О, китеп ээлери! Эмне үчүн ыйман келтирген адамдарды Аллаһтын жолунан тососуңар, аны бурмалоого аракет кыласыңар?! (Ал Жол чындык экенине) өзүңөр күбө элеңер го?! Аллаһ силердин ишиңерден кабарсыз эмес!"

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ تَبْغُونَهَا عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَآءُ وَمَا ٱللَّهُ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** О, ыйман келтирген адамдар! Эгер китеп ээлеринен кээ бир жамааттарга ээрчисеңер, силерди момун болгонуңардан кийин каапырчылыкка кайтарып койот.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟ فَرِيقًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٠٠﴾

---

1 Ибрахимдин дини Исламдын дал өзүндөй, балким Исламдын өзү эле: Аллаһтын таухидин орнотуу, Ага шерик кошпостон сыйынуу, бузук диндерден жүз буруу…

**101.** Силерге Аллаһтын аяттары окулуп, араңарда Анын элчиси туруп, кантип эле каапыр болуп кетесиңер. Жана ким Аллаһты(н динин) бекем кармаса, сөзсүз Туура Жолго багытталат.

وكيف تكفرون وأنتم تتلى عليكم ءايت الله وفيكم رسوله ومن يعتصم بالله فقد هدي إلى صرط مستقيم ﴿١٠١﴾

**102.** О, ыйман келтирген адамдар! Аллаһтан чындап корккула жана мусулман (ыймандуу) болуп гана өлгүлө.

يأيها الذين ءامنوا اتقوا الله حق تقاته ولا تموتن إلا وأنتم مسلمون ﴿١٠٢﴾

**103.** Бардыгыңар Аллаһтын жибин (динин) бекем кармагыла жана бөлүнбөгүлө! Аллаһтын берген нээматын эстегиле: Бир кезде силер өз ара душман болуп (токтоосуз согушуп) турганыңарда жүрөгүңөрдү үлпөт кылды жана Анын (бул) нээматы себептүү (бир туугандай) дос-бурадар болуп калдыңар. Жана силер тозок чуңкурунун жээгинде элеңер, Андан силерди куткарды. Аллаһ силерге Өзүнүн аяттарын – Туура Жолго түшөөрсүңөр деп – ушинтип баяндайт.

واعتصموا بحبل الله جميعا ولا تفرقوا واذكروا نعمت الله عليكم إذ كنتم أعداء فألف بين قلوبكم فأصبحتم بنعمته إخونا وكنتم على شفا حفرة من النار فأنقذكم منها كذلك يبين الله لكم ءايته لعلكم تهتدون ﴿١٠٣﴾

**104.** Силердин араңардан (адамдарды) жакшылыкка (динге) чакырган жана (акыл, шарият боюнча) жакшы адат саналган нерселерге буюруп, жаман адаттардан кайтарган бир жамаат болсун. Ошолор гана жеңишке жетүүчүлөр.[1]

ولتكن منكم أمة يدعون إلى الخير ويأمرون بالمعروف وينهون عن المنكر وأولئك هم المفلحون ﴿١٠٤﴾

**105.** Өздөрүнө анык баяндар келгенден кийин өз ара каршылашып, бөлүнүп кеткен адамдар

ولا تكونوا كالذين تفرقوا واختلفوا من بعد ما جاءهم البينت وأولئك لهم عذاب

1 Ар дайым жеңиш үстүндө болуучу Аллаһ тарабынан белгиленген бул тайпага илим-таалим адамдары, акыл-насаат айткан ак таңдай аксакалдар, шарият иштерин көзөмөлдөп, алга жүргүзүп турган илимдүүлөр жана башка ушул сыяктуу азаматтар кирет.

(яхудийлер) сыяктуу болбогула. Мына ошол адамдар үчүн чоң азаптар бар.

عَظِيمٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ал (Кыямат) Күндө (кээ бир) жүздөр агарып, (кээ бир) жүздөр карарат. Ошондо, жүзү карарган адамдарга "ыйманга келгенден кийин каапыр болдуңар беле? Эми, каапыр болгонуңардын эсебине азап чеге бергиле!" (деп айтылат).

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ أَكَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ал эми, жүздөрү агарган адамдар болсо, түбөлүккө Аллаһтын ырайымында (Бейиште) болушат. Алар анда түбөлүккө калышат.

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي رَحْمَةِ اللَّهِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** (О, Мухаммад!) Булар - Аллаһтын аяттары. Биз аларды сага акыйкат менен окуп беребиз. Аллаһ ааламдарга зулумду каалабайт.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Аллаһтын мүлкү. Жана бардык иштер Аллаһка кайтарылат.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿١٠٩﴾

**110.** (О, мусулмандар!) Силер (ааламдагы бардык) адамдар үчүн чыгарылган жакшы үммөт болдуңар. (Адамдарды) жакшы адаттарга буюруп, жаман жоруктардан кайтарасыңар жана Аллаһка ыйман келтиресиңер. Эгер китеп ээлери ыйман келтиришсе, өздөрүнө жакшы болмок. Алардын арасында (силерге окшоп) ыйман келтиргендери да бар. Бирок, көпчүлүгү бузукулар.[1]

كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۗ وَلَوْ آمَنَ أَهْلُ الْكِتَابِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُم ۚ مِّنْهُمُ الْمُؤْمِنُونَ وَأَكْثَرُهُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿١١٠﴾

1 Бул аят Ислам үммөтүнүн абзелдигин, эң жакшы үммөт экенин баяндайт. Бирок, бул абзелдик алардын мойнуна жоопкерчилик жүктөйт: алар өздөрүнүн жыргалдарын ойлошпойт, "адамдар үчүн чыгарылган". Дүйнө элдерин туура жолго (Исламга) багыттоо үчүн насаат, даават, таалим-тарбия иштерин жүргүзөт. Китеп ээлери да ушул дааватты угуп, ыйман келтиришсе жакшы болмок. Бирок, бир аз бөлүгү гана ыйманга келип, калгандары бузукулук менен Исламга каршы майданга өтүштү.

**111.** (О, момундар!) Алар силерге зыян жеткире албайт. Эгер жеткирсе (заар тилдери менен гана) зыян жеткиришет. Эгер силер менен согушуп калса, артына карап качышат. Анан аларга жардам берилбейт.

لَن يَضُرُّوكُمْ إِلَّآ أَذًى وَإِن يُقَٰتِلُوكُمْ يُوَلُّوكُمُ ٱلْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ١١١

**112.** Кайда барышса да аларга кордук жазып коюлду. Бир гана Аллаһтын жана адамдардын убада-келишиминин астында болгон учурларда гана (кор болбой жашашат). Алар Аллаһтын каарына калышты жана аларга бечаралык(та жашоо) жазып коюлду. Бул (жазалар) Аллаһтын аяттарына каапыр болгондору, пайгамбарларды кыянаттык менен өлтүргөндөрү жана күнөөкөр болуп, чектен чыккандары себептүү.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلذِّلَّةُ أَيْنَ مَا ثُقِفُوٓا۟ إِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَحَبْلٍ مِّنَ ٱلنَّاسِ وَبَآءُو بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْمَسْكَنَةُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَيَقْتُلُونَ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ١١٢

**113.** Алардын баары бирдей (жаман) эмес. Китеп ээлеринин арасында динде туура жүргөн тайпалар да бар. Алар түнү менен сажда кылган абалда Аллаһтын аяттарын окушат.

۞ لَيْسُوا۟ سَوَآءً ۗ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَتْلُونَ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ءَانَآءَ ٱلَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُونَ ١١٣

**114.** Аллаһка, Акырет күнүнө ыйман келтиришет, жакшы амалдарга буюруп, жаман жоруктардан кайтарышат жана жакшы иштерге шашылышат. Ошолор жакшы кишилерден.

يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَيَأْمُرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ وَأُو۟لَٰٓئِكَ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٤

**115.** Жана алар эмне жакшылык кылышса ал иши(нин сообу) жоголбойт. Аллаһ такыбаа кишилерди Билүүчү.

وَمَا يَفْعَلُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ١١٥

**116.** Каапыр адамдарды Аллаһтан (берилүүчү азаптан) мал-

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ

дүйнөлөрү да, бала-чакалары да куткарып кала албайт. Алар - Тозок ээлери. Анда түбөлүк калышат.

وَلَآ أَوۡلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيۡـٔٗاۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١٦

**117.** Алар ушул дүйнө жашоосунда (Исламга каршы) жумшаган байлыктарынын мисалы, өздөрүнө зулум кылган (каапыр) коомдун эгиндерине тийип, жок кылган оттуу шамалга окшойт. Аларга Аллаһ зулумдук кылган жок. Бирок, өздөрүнө-өздөрү зулум кылышты.

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا كَمَثَلِ رِيحٖ فِيهَا صِرٌّ أَصَابَتۡ حَرۡثَ قَوۡمٖ ظَلَمُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فَأَهۡلَكَتۡهُۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِنۡ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٧

**118.** О, ыйман келтирген адамдар! Бири-бириңерди колдоп, аларды (капырларды) сырдаш-дос кылбагыла! (Момундардын сырларын аларга ташыбагыла). Алар силерге зыян жеткирүүдөн күчтөрүн аяшпайт жана силерге бир жамандык болушун эңсешет. Алардын жек көрүүлөрү сөздөрүнөн байкалат. Бирок, жүрөктөрүнө жашырган (жек көрүүлөрү) чоңураак. Эгер акылыңарды жакшы иштетсеңер, Биз силерге (душманыңар жөнүндөгү) белгилерди баян кылып бердик.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ بِطَانَةٗ مِّن دُونِكُمۡ لَا يَأۡلُونَكُمۡ خَبَالٗا وَدُّواْ مَا عَنِتُّمۡ قَدۡ بَدَتِ ٱلۡبَغۡضَآءُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَمَا تُخۡفِي صُدُورُهُمۡ أَكۡبَرُۚ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۖ إِن كُنتُمۡ تَعۡقِلُونَ ١١٨

**119.** О, силер (момундар!) Аларды сүйөсүңөр, алар силерди сүйбөйт. Силер бардык (илахий) китептерге (жана бардык пайгамбарларга) ишенесиңер. (Алар болсо, силердин китебиңерге да, пайгамбарыңарга да ишенбейт). Жана силерге жолукса: "Ыйман келтирдик" дешет, эгер (өздөрү) жалгыз калышканда силерди жек көргөнү себептүү манжаларын

هَٰٓأَنتُمۡ أُوْلَآءِ تُحِبُّونَهُمۡ وَلَا يُحِبُّونَكُمۡ وَتُؤۡمِنُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ كُلِّهِۦ وَإِذَا لَقُوكُمۡ قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَإِذَا خَلَوۡاْ عَضُّواْ عَلَيۡكُمُ ٱلۡأَنَامِلَ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۚ قُلۡ مُوتُواْ بِغَيۡظِكُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١١٩

чайнашат. Айт (о, Мухаммад): "Жек көрүүңөр менен өлгүлө!" Аллаһ жүрөктөрдү ээлеген сырларды Билүүчү.

**120.** Эгер силерге бир жакшылык жетсе, бул аларды капа кылат. А эгер силерге бир жамандык жетсе муну менен сүйүнүшөт. Жана эгер силер такыба болсоңор жана (каапырлардын айла-амалдарына) сабыр кылсаңар, алардын айлакерлиги силерге эч кандай зыян жеткирбейт. Чынында, Аллаһ алардын иштерин Камтуучу.

إِن تَمۡسَسۡكُمۡ حَسَنَةٞ تَسُؤۡهُمۡ وَإِن تُصِبۡكُمۡ سَيِّئَةٞ يَفۡرَحُواْ بِهَاۖ وَإِن تَصۡبِرُواْ وَتَتَّقُواْ لَا يَضُرُّكُمۡ كَيۡدُهُمۡ شَيۡـًٔاۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعۡمَلُونَ مُحِيطٞ ١٢٠

**121.** Бир кезде, сен (о, Мухаммад!) үй-бүлөңдөн чыгып, момундарды согуш орундарына (көрөгөчтүк менен) жайгаштырдың. Аллаһ - Угуучу, Билүүчү.

وَإِذۡ غَدَوۡتَ مِنۡ أَهۡلِكَ تُبَوِّئُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ مَقَٰعِدَ لِلۡقِتَالِۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ١٢١

**122.** Ошондо, силерден эки тайпа адамдар үмүтсүздүккө түшүп калышты. Чынында, Аллаһтын Өзү алардын жетекчиси эле. Жана момундар Аллаһка гана өздөрүн тапшырышсын! *(Ушул жерде мусулмандарга таалим үчүн Ухуд окуяларынын арасына "Бадр" согушунда болгон окуялар киргизилет:)*

إِذۡ هَمَّت طَّآئِفَتَانِ مِنكُمۡ أَن تَفۡشَلَا وَٱللَّهُ وَلِيُّهُمَاۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢٢

**123.** Аллаһ силерге Бадрда (сан жана даярдык жагынан) төмөн болгонуңарга карабай жеңиш берген.[1] Аллаһтан корккула. (Балким) шүгүр кылуучу болуп калаарсыңар.

وَلَقَدۡ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ بِبَدۡرٖ وَأَنتُمۡ أَذِلَّةٞۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢٣

---

1 "Бадр" согушунда мусулмандардын саны үч жүз ондон бир аз ашыгыраак, курал-жарактары жана даярдыгы начар эле. Ал эми мушриктерде мыкты куралдуу, жакшы машыккан миң чакты аскер бар эле.

**124.** Ошондо, сен момундарга айттың: "Раббиңер, асмандан түшүрүлгөн үч миң периште менен силерди колдоп коюшу силерге жетиштүү болбойбу?

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَن يَكْفِيَكُمْ أَن يُمِدَّكُمْ رَبُّكُم بِثَلَٰثَةِ ءَالَٰفٍ مِّنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ مُنزَلِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Жок (жетиштүү болот). Эгер силер, такыба болуп, сабыр кылсаңар, (каапырлар) кол салаары менен, силерге периштелер жетип келет. (Анан) Раббиңер силерди беш миң (кайраттуулук) белгиси бар периште менен кубаттандырат.

بَلَىٰٓ إِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ وَيَأْتُوكُم مِّن فَوْرِهِمْ هَٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُم بِخَمْسَةِ ءَالَٰفٍ مِّنَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Аллаһ бул ишти силерге куш кабар үчүн жана аны менен жүрөгүңөр тынчтансын үчүн гана жасады. Жеңиш-жардам Кудуреттүү, Даанышман Аллаһ тарабынан гана келет.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُم بِهِۦ ۗ وَمَا ٱلنَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١٢٦﴾

**127.** (Бадрдагы бул жеңиш) каапырлардын бир ныптасын кесип, (бир сыйра) эзип, (канчалык ачуулары келсе да) үмүтсүз абалда кайтып кетүүлөрү үчүн (берилди).[1]

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنقَلِبُوا۟ خَآئِبِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** (О, Мухаммад!) эч бир иш сенин колуңда эмес.[2] (Бардыгы Аллаһтын

لَيْسَ لَكَ مِنَ ٱلْأَمْرِ شَىْءٌ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ

---

1 Бир жолу талкаланып кеткен мушриктер кайрадан күч жыйнап "Ухуд" согушу үчүн келишет. Пайгамбарыбыз кайрадан (121-аятта айтылгандай) Мединадан чыгып, өз аскерлерин майдандарга эң жакшы орноштурат. Бирок, ал көргөзгөн согуш орундарында бекем турбагандыктан жана айтылган сөзгө кулак салбагандыктан улам бул ирет мусулмандар жеңилип, улук пайгамбардын тиштери сынып, чыкыйы жарылат. Бул согушта мушриктердин жеңилбей, аман кеткендеринин дагы бир сыры, кийин ал мушриктерден көпчүлүгү Исламга кирет. Аллаһ алардын тообаларын кабыл алат жана күнөөлөрүн кечирет. Ошентип, ошол согуштан кийин пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам каапырлардын жеңип кеткенине өкүнүп, "Өз пайгамбарынын бетин жардырып, тишин сындыртып отурган коом кантип жеңишке жетмек!" - деп, коомунан наалып, Абу Суфян, Сафван бин Умайя, Хаарис бин Хаашим сыяктуу мушриктердин жетекчилерин каргап, каңырыгы түтөп отурганда ушул аят түшөт.

2 Бул аяттан алчу дагы бир сабак - пенде канчалык улук даражалуу болсо да, анын колунан эч бир пайда-зыян келбейт. Пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдан улук даражалуу адам жок. Аллаһ Таала ушул затка да «эч бир иш

أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١٢٨﴾

колунда) Ал кааласа (каапырларды Исламга киргизип) тообаларын кабыл алат, кааласа заалым болгондору себептүү азаптайт.

وَلِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٩﴾

**129.** Асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Аллаһтын мүлкү. Ал каалаган адамын кечирип, каалаган адамын азаптайт. Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَأْكُلُوا۟ ٱلرِّبَوٰٓا۟ أَضْعَٰفًا مُّضَٰعَفَةً وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٣٠﴾

**130.** О, момундар! Көп-көп кошумчасы бар пайданы (сүткорлуктун акчасын) жебегиле жана Аллаһтан корккула, ошондо жеңишке (Бейишке) жетээрсиңер.

وَٱتَّقُوا۟ ٱلنَّارَ ٱلَّتِىٓ أُعِدَّتْ لِلْكَٰفِرِينَ ﴿١٣١﴾

**131.** Жана каапырлар үчүн даярдап коюлган Тозоктон корккула!

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٣٢﴾

**132.** Аллаһка жана пайгамбарга моюн сунгула! (Ошондо) Силерге ырайым кылынса ажеп эмес.

۞ وَسَارِعُوٓا۟ إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Раббиңердин кечиримине жана такыбаа кишилер үчүн даярдап коюлган, кеңдиги асмандар менен жердей болгон Бейишке шашылгыла.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ فِى ٱلسَّرَّآءِ وَٱلضَّرَّآءِ وَٱلْكَٰظِمِينَ ٱلْغَيْظَ وَٱلْعَافِينَ عَنِ ٱلنَّاسِ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** (Такыба кишилер) жокчулук жана бардарчылык мезгилдеринде (бирдей) садака-эхсан кылышат, ачууларын жутушат жана адамдарга кечиримдүү болушат. Аллаһ эхсан кылуучуларды сүйөт.[1]

---

сенин колуңда эмес», Аллаһтын гана каалаганы болот деп жатат. Пайгамбарыбыз өз алдынча эч кандай пайда-зыян жеткире албагандан кийин бер жактагы олуя-эшендердин арбактарына жалбарып, алардан колдоо, жардам сураш - накта ширктин өзү эмеспи!

1 Эхсандын эки түрү бар: 1) Аллаһка ибадат кылуудагы эхсан. 2) Макулуктарга мамиле кылуудагы эхсан. Ибадаттагы эхсанды пайгамбарыбыз: "Эхсан - бул Аллаһка Аны көрүп тургандай ибадат кылууң. Эгер сен Аны көрбөсөң да, Ал сени көрүп турат" деп түшүндүргөн.

**135.** (Такыбаа кишилер) бир бузук иш же өздөрүнө зулум (күнөө) кылып коюшса, дароо Аллаһты эстешип, күнөөлөрүн кечиришин сурашат – күнөөлөрдү Аллаһтан башка ким кечирмек эле – жана жасаган (күнөө) иштерин билип туруп, кайталай беришпейт.

وَٱلَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا۟ فَٰحِشَةً أَوْ ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ فَٱسْتَغْفَرُوا۟ لِذُنُوبِهِمْ وَمَن يَغْفِرُ ٱلذُّنُوبَ إِلَّا ٱللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلُوا۟ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Ошол адамдардын сыйлыгы: Раббисинен болгон кечирим жана анда түбөлүк калуучу, астынан дарыялар агып турган Бейиш бактары. (Жакшы) амал кылуучулардын сообу кандай сонун! *(Кийинки аяттан Аллаһ Таала кайрадан "Ухуд" согушунун баяндарына кайтат:)*

أُو۟لَٰٓئِكَ جَزَآؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَجَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَنِعْمَ أَجْرُ ٱلْعَٰمِلِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Силерден мурун да бул жолдор (сыноолор) өткөн. Жер жүзүн кезгиле жана (Аллаһтын динин) жалганга чыгаргандардын акыр түбү кандай болгонун көргүлө.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Бул (окуялар)[1] адамдар үчүн баян, Туура Жол жана такыбаа кишилер үчүн эскертүү - насаат.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ لِّلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** (О, момундар, "жеңилип калдык" деп) алсырабагыла жана кайгырбагыла! Ыймандуу болсоңор эле, силер жогорусуңар![2]

وَلَا تَهِنُوا۟ وَلَا تَحْزَنُوا۟ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Эгер (бул согушта) силерге жараат (жеңилүү) жеткен болсо, ушундай эле жараат (Бадр согушунда, каапыр) коомго да жеткен. Биз бул (жеңген жана жеңилген) күндөрдү адамдар арасында (кезектештире)

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ ٱلْقَوْمَ قَرْحٌ مِّثْلُهُۥ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا بَيْنَ ٱلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَآءَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٠﴾

---

1 Кээ бир аалымдар бул аяттагы "Бул (окуялар)" деген сөздү "Бул (Кураан...)" деп да түшүндүрүшөт. Эки түшүндүрмө тең туура.

2 Анткени, силерде ыйман бар, Аллаһтын жеңиш беришине болгон үмүт бар. Эң негизгиси Акыретте силерди күткөн Бейиш бар.

айлантып турабыз. Жана (мунун себеби): Аллаһ (араңардагы чыныгы) момундарды билиши үчүн жана силердин араңардан шейиттерди алыш үчүн. Аллаһ заалымдарды сүйбөйт.

**141.** Ошондой эле, Аллаһ (чындап) ыйман келтиргендерди (күнөөлүүлөрдөн жана эки жүздүүлөрдөн) тазалап, каапырларды өлтүрүү үчүн (жеңген-жеңилген күндөрдү адамдар арасында кезеги менен алмаштырып турат).

وَلِيُمَحِّصَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَيَمۡحَقَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ١٤١

**142.** Же болбосо, силер, Аллаһ араңардагы (жан үрөп) жихад кылгандар менен (жихад машакаттарына) сабыр кылгандарды билип (ажыратып) албай туруп эле, Бейишке киребиз деп ойлодуңарбы?

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تَدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَيَعۡلَمَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٤٢

**143.** Силер (шейит болуп) өлүүнү, ага жолукканга чейин үмүт кылган элеңер го?! Мына эми, аны өз көзүңөр менен көрдүңөр!

وَلَقَدۡ كُنتُمۡ تَمَنَّوۡنَ ٱلۡمَوۡتَ مِن قَبۡلِ أَن تَلۡقَوۡهُ فَقَدۡ رَأَيۡتُمُوهُ وَأَنتُمۡ تَنظُرُونَ ١٤٣

**144.** Мухаммад болгону бир пайгамбар. Андан мурун да пайгамбарлар өткөн. Эми, эгер ал өлсө, же өлтүрүлсө артыңарга (каапырлыкка) кайтып кетесиңерби? Ким артына кайтып кетсе, Аллаһка эч бир зыян жеткире албайт! Аллаһ жакында (динде бекем болгон) шүгүр кылуучуларга сыйлык берет.[1]

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُۚ أَفَإِيْن مَّاتَ أَوۡ قُتِلَ ٱنقَلَبۡتُمۡ عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡۚ وَمَن يَنقَلِبۡ عَلَىٰ عَقِبَيۡهِ فَلَن يَضُرَّ ٱللَّهَ شَيۡـٔٗاۗ وَسَيَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٤

---

1 Бул аятта дагы улук сахааба Абу Бакр Сыддыктын жана аны менен бирге муртаддарга (динден кайткандарга) каршы күрөшкөн сахаабалардын пазилет-абзелдигине ишааратттар бар. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам каза болгондо кээ бир мусулмандар «пайгамбар дагы өлчү беле?!» дешип, динден кайтып (муртад болуп) кетишкен. Анан, Абу Бакр разияллоху анху «Сен дагы өлүксүң, сенден

**145.** Эч бир жан Аллаһтын уруксаты менен (Лавхул-Махфузда) жазылган жана белгиленген мөөнөтү (ажалы) келмейинче өлбөйт. Ким дүйнө сообун кааласа, андан (үлүш) беребиз жана ким Акырет сообун кааласа, андан (үлүш) беребиз. Жана Биз шүгүр кылуучуларга жакында сыйлык беребиз.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَنْ تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ كِتَابًا مُؤَجَّلًا ۗ وَمَنْ يُرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَمَنْ يُرِدْ ثَوَابَ الْآخِرَةِ نُؤْتِهِ مِنْهَا ۚ وَسَنَجْزِي الشَّاكِرِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** (Тарыхта) нечендеген пайгамбарлардын жанында көптөгөн сахаабалары согушушкан. Алар Аллаһтын жолунда өздөрүнө жеткен машакаттар себептүү тунжурап, алсырап, коркуп калышпаган. Аллаһ (ушундай) сабырдууларды сүйөт.

وَكَأَيِّنْ مِنْ نَبِيٍّ قَاتَلَ مَعَهُ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا لِمَا أَصَابَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا وَمَا اسْتَكَانُوا ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الصَّابِرِينَ ﴿١٤٦﴾

**147.** (Ошол оор мезгилдерде) Алардын айткан сөздөрү: "О, Раббибиз! Биздин күнөөлөрүбүздү, ысырапатарыбызды кечир! Жана кадамдарыбызды бекем кыл! Каапыр коомго каршы бизге жардам бер" деген (дубалар) болгон.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّا أَنْ قَالُوا رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِي أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Кийин Аллаһ аларга (жеңиш жана олжодон турган) дүйнө сообун, ошондой эле, Акырет сообунун эң жакшыларынан берди. Аллаһ жакшы иш кылуучуларды сүйөт.

فَآتَاهُمُ اللَّهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَحُسْنَ ثَوَابِ الْآخِرَةِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٨﴾

---

илгерки пайгамбарлар дагы өлүк» деген маанидеги аятты окуп, пайгамбарлардын өлүшү Аллаһтын сүннөтү – жолу экенин далилдеп, «ким Мухаммадка ибадат кылган болсо, ал өлдү, ким Аллаһка ибадат кылса, билип алгыла, Ал эч качан өлбөйт» деп, мусулмандардын көзүн ачкан. Кийин мусулмандар аны көпчүлүк добуш менен халифалыкка шайлашканда, кээ бир мусулмандар беш парздын бири зекетти төлөштөн баш тартып, муртад болушат. Абу Бакр аларга каршы согушка аттанып, жеңишке жетишет жана Исламдын беш түркүгүнүн бирин өз калыбына келтирет.

**149.** О, момундар! Эгер каапырларга моюн сунчу болсоңор, силерди (динден) кайтарып жиберет. Анан (эки дүйнөдө) зыян көрүүчүлөргө айланып каласыңар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تُطِيعُواْ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَرُدُّوكُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ فَتَنقَلِبُواْ خَٰسِرِينَ ١٤٩

**150.** Силердин дос-жетекчиңер - Аллаһ! Ал эң жакшы жардамчы.[1]

بَلِ ٱللَّهُ مَوْلَىٰكُمْ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلنَّٰصِرِينَ ١٥٠

**151.** Биз жакында, Аллаһ эч кандай далил түшүрбөгөн нерселерди Аллаһка шерик кылып алгандары себептүү, каапырлардын жүрөгүнө коркуу салып койобуз. Алардын жайлары - тозок! Заалымдардын жайлары кандай жаман!!!

سَنُلْقِى فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱلرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُواْ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا ۖ وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۚ وَبِئْسَ مَثْوَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٥١

**152.** Силер (Ухуд согушу башталганда) Анын уруксаты менен каапырларды талкалап киргениңерде, Аллаһ (жеңиш беремин) деген убадасынын үстүнөн чыккан болчу. Анан качан, Аллаһ силер сүйгөн нерсени (жеңишти) көзүңөргө көргөзүп койгондон кийин гана өзүңөр алсыз болуп, (пайгамбар берген) буйрук тууралуу (өз ара) талашып, анын буйругун аткарбай койгонуңарда - силерден кээ бирөөлөр дүйнөнү (олжону), кээ бирөөлөр Акыретти каалайт экен - ошондон кийин гана Аллаһ, силерди сынаш үчүн силерди(н жүзүңөрдү) алард(ын аркаларын) ан буруп койду. (Кийин алардын

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ ٱللَّهُ وَعْدَهُۥٓ إِذْ تَحُسُّونَهُم بِإِذْنِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَٰزَعْتُمْ فِى ٱلْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّنۢ بَعْدِ مَآ أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَ ۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلدُّنْيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ عَفَا عَنكُمْ ۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٥٢

1 Аллаһтын жардамынан бири - мушриктер "Ухуд" согушунан жеңүүчү болуп кайтаарда "Ушул бойдон кайтып кете беребизби? Ыңгайы келип турганда Мухаммадды Мединага чейин кууп барып, акырына чейин талкалап келбейлиби?" деп масилет курушат. Бирок, Аллаһ дароо алардын жүрөктөрүнө коркуу салып, пикирлеринен кандай кайтканын өздөрү дагы билбей калышат. Кийинки аят ошол окуя жөнүндө.

жүзү силердин аркаңарды карап, силерди кубалап калды). Жана (андан кийин) Ал силерди кечирди. (Анткени,) Аллаһ – ыймандууларга пазилеттүү![1]

**153.** Ошондо, силер эч кимге карабай (тоо) таянып (качып) жөнөдүңөр. Пайгамбар болсо, ("О, Аллаһтын пенделери бери келгиле!" - деп) эң акыркыңардын арасында силерди чакырып жатты. Кийин Аллаһ, силер жетпей калган жеңишке жана силерге жеткен жеңилүүгө капа болбошуңар үчүн кайгы үстүнө (андан да чоңураак) кайгы берди.[2] Аллаһ силердин ишиңерден Кабардар.

۞ إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٍ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِىٓ أُخْرَىٰكُمْ فَأَثَٰبَكُمْ غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Кийин, (ошол чоң) кайгынын артынан, Аллаһ силерге (көз ирмемдик, эс алдыруучу) уйку берди. (Ал уйку) силердин араңардан (динге жан күйдүргөн) бир тайпаны өз кучагына алды.[3] (Силердин араңардагы) дагы бир тайпаны (мунафыктарды)

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً مِّنكُمْ ۖ وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنفُسُهُمْ يَظُنُّونَ بِٱللَّهِ غَيْرَ ٱلْحَقِّ ظَنَّ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ۖ يَقُولُونَ هَل لَّنَا مِنَ ٱلْأَمْرِ مِن شَىْءٍ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْأَمْرَ كُلَّهُۥ لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِىٓ أَنفُسِهِم مَّا لَا

---

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам "Ухуд" тоосунун үстүнө тандалган жаачы-мергенчилерди коюп "ушул жерден жылбайсыңар" деп буйрук берген болчу. Согуш башталып, адегенде эле мусулмандар душман тобун бузуп, аларды чачырата кууп жөнөгөндө, тоонун үстүндөгү жаачылардын бир тобу "душман качты, жүргүлө биз дагы олжолуу болуп калалы" дешет. Башка бирөөлөрү "пайгамбар жылбагыла деген" - деп, талашып, акыры олжого кызыккандар басымдуулук кылып түшүп кетишет. Ал эми, ушуну гана күтүп турган буктурмадагы мушрик атчандары, тоону айланып өтүп, мусулмандарга артынан кол салышат. Ошентип, мусулмандардын алга караган жүздөрү артка бурулуп, жеңилип калышат.

2 Бул аятта айтылган "(чоңураак) кайгы" мусулмандар арасында "пайгамбар өлтүрүлүптүр" деген суук кабардын тарап кетиши. Мусулмандар үчүн, жеңилүү, олжодон куржалак калуу сыяктуу кайгылар бул суук кабардын алдында эч капа болбой турган нерсеге айланып калды.

3 Бул көз ирмемдик керемет уйку Аллаһтын ырайымы болчу. Аллаһ Таала "Пайгамбар өлтүрүлүптүр" деген кабардан катуу коркуп кеткен мусулмандардын жүрөгүнөн оболу коркууну сууруп алып, кийин уйку берди. Анткени, катуу корккон адам уктай албайт эмеспи.

يُبْدُونَ لَكَ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ مَا قُتِلْنَا هَاهُنَا قُلْ لَوْ كُنْتُمْ فِي بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِينَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ إِلَى مَضَاجِعِهِمْ وَلِيَبْتَلِيَ اللَّهُ مَا فِي صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي قُلُوبِكُمْ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٥٤﴾

өз жандары кайгыга салып, Аллаһка адилетсиздик менен, нааданчасынан күмөн санап: "Эми, бизге иш жок" (жеңилип бүттүк) дешти. Айт: "Иш Аллаһтын колунда". Алар сага айтпаган нерселерин жүрөктөрүнө катып: "Эгер бул (согуштук) иште биздин пикирибиз эсепке алынганда, бул жерде өлүп кетпейт элек" дешет. Айт: "Эгер үйүңөрдүн ичинде болсоңор дагы, (тагдырында) өлтүрүлүү жазып коюлган киши, өлтүрүлө турган жайына келет." (Аллаһ бул иштерди) силердин жүрөгүңөрдөгү нерсени (ал ыйманбы, мунафыктыкпы) сынаш жана жүрөгүңөрдөгү (шайтандын азгырыгынан турган) нерсени тазалаш үчүн кылды. Аллаһ – жүрөктөрдөгү сырларды да Билүүчү.

إِنَّ الَّذِينَ تَوَلَّوْا مِنْكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ إِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطَانُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا وَلَقَدْ عَفَا اللَّهُ عَنْهُمْ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٥﴾

**155.** (О, момундар, Ухудда) эки (согушкер) жамаат жолуккан күндө артына качкан адамдарыңарды, кээ бир күнөөлөрү себептүү, шайтан гана жолдон азгырган.[1] Аллаһ алардын күнөөсүн кечирди. Аллаһ Кечиримдүү, (пейили) Жумшак.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ كَفَرُوا وَقَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ إِذَا ضَرَبُوا فِي الْأَرْضِ أَوْ كَانُوا غُزًّى لَوْ كَانُوا عِنْدَنَا مَا مَاتُوا وَمَا قُتِلُوا لِيَجْعَلَ اللَّهُ ذَلِكَ حَسْرَةً فِي قُلُوبِهِمْ وَاللَّهُ

**156.** О, ыйман келтиргендер! (Алыс) жерге сапарга же болбосо казатка чыккан бурадарлары жөнүндө "Эгер биздин алдыбызда болсо өлбөйт жана өлтүрүлбөйт эле" деген каапырларга окшобогула. Аллаһ алардын бул (жалган)

1 Демек, күнөөнүн жаралышына шайтан себепчи деп, шайтанга шылтоологон туура эмес экен. Шайтандын келишине да адамдын «кээ бир күнөөлөрү» жана ыйманынын алсыздыгы себеп болот экен. Анткени, Аллаһ Таала башка бир аятта: ﴿إن عبادي ليس لك عليهم سلطان﴾ «(Эй, Иблис!) Менин (чыныгы) пенделеримдин үстүнөн сенин бийлигиң жок!» деген.

| | |
|---|---|
| сөздөрүн өздөрүнүн жүрөктөрүнө кайгы кылып койот. Чынында, Аллаһ өлтүрөт жана тирилтет. Аллаһ силер жасап жаткан иштерди Көрүүчү. | يُحْيِۦ وَيُمِيتُ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٦﴾ |
| **157.** Эгер силер Аллаһтын жолунда өлтүрүлсөңөр же өлсөңөр.., Аллаһдан болгон кечирим жана ырайым (дүйнө кулдары) жыйнаган нерседен жакшы. | وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٧﴾ |
| **158.** Эгер өлсөңөр же өлтүрүлсөңөр, сөзсүз Аллаһтын алдына чогултуласыңар. | وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى ٱللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٨﴾ |
| **159.** (О, Мухаммад!) Раббиң тарабынан болгон ырайым себептүү сен аларга (сахаабаларыңа) жумшак мамиле жасадың. Эгер орой, ташбоор болсоң, алар сенин айланаңдан тарап кетишмек.[1] Аларды кечир жана Алар үчүн (Аллаһдан) кечирим сура. Жана (өзүң ылайык көргөн) иште алар менен кеңеш. Эгер (бир ишке) киришчү болсоң, Аллаһка тобокел кыл. Албетте, Аллаһ тобокел кылуучуларды сүйөт. | فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ ٱلْقَلْبِ لَٱنفَضُّوا۟ مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِى ٱلْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٥٩﴾ |
| **160.** Эгер Аллаһ жардам берсе, силерди эч ким жеңе албайт. Эгерде жардамсыз (өзүңөрдү-өзүңөргө) таштап койсо, Аллаһтан кийин силерге ким жардам берет?! Момундар Аллаһка гана тобокел кылышсын! | إِن يَنصُرْكُمُ ٱللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا ٱلَّذِى يَنصُرُكُم مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦٠﴾ |
| **161.** Эч бир пайгамбарга "гулул" кылуу[2] мүмкүн эмес! Жана кимде- | وَمَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ |

1 Бул аятта айтылган сонун адеп-ахлак үлгүлөрү диний жетекчи үчүн айрыкча зарыл нерсе. Анткени, адамдар анда ушундай сонун мүнөздөрдү көрсө гана динге жабалактап келишет. Ал эми, ал орой, адепсиз болсо, адамдар анын өзүнөн гана эмес, динден да түңүлүшөт

2 Гулул – согуштан түшкөн олжону жашырып алуу жана башка иштерде кыянат кылуу

ким "гулул" кылса, Кыяматта "гулул" кылган ишин (желкесине) көтөрүп келет. Кийин ар бир жан адилет менен өз иштеринин толук тиешесин алат.

بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Аллаһтын ыраазычылыгын максат кылган адам менен Аллаһтын каарына жолугуп, барар жери Тозок болгон адам теңби?! Бул кандай жаман акыбет!

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَن بَاءَ بِسَخَطٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦٢﴾

**163.** (Жок тең эмес) Алар Аллаһтын алдында ар кандай даражаларда болушат. Аллаһ алардын эмне жасаганын Көрүүчү.

هُمْ دَرَجَاتٌ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Өздөрүнүн арасынан, аларга Аллаһтын аяттарын окуп бере турган, аларды (күнөөлөрдөн) тазалай турган жана мындан мурун анык адашууда болушса да, Китеп (Кураан) менен Хикматты (Сүннөттү) үйрөтө турган бир пайгамбарды жиберүү менен Аллаһ момундарга (теңдешсиз) жакшылык кылган.

لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٤﴾

**165.** Силерге (Ухуд согушунда мушриктерден) кырсык жеткенде – аларга (Бадр согушунда) эки эсе көп кырсык жеткизген болсоңор да – "Бул кайгы кайдан келди" - деген элеңер. Айт: "Бул – өзүңөрдөн". Албетте, Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.[1]

أَوَلَمَّا أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٦٥﴾

**166.** Эки тайпа тирешкенде силерге жеткен сыноолор араңардагы ыймандууларды билиш үчүн

وَمَا أَصَابَكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيَعْلَمَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٦﴾

---

1 Ухуд согушунда мусулмандардан жетимиш киши шейит болуп, кайгы чегишип "Бул кайдан?!" деп турганда Аллаһ, өзүңөрдүн күнөөңөр, пайгамбардын тилин албаганыңар себептүү деп, бир жактан аларга таалим-сабак берсе, экинчи жактан "Бадр согушунда аларга эки эсе көп сокку жеткиргенсиңер" (жетимишин өлтүрүп, жетимишин туткунга түшүргөнсүңөр) деп көңүлүн көтөрүп жатат.

Аллаһтын гана уруксаты менен болду.

**167.** Жана, мунафык-чыккынчыларды билиш үчүн. Аларга "Жүргүлө, Аллаһтын жолунда же болбосо (мекеницерди, абийир-намысыцарды) коргоп согушкула" деп айтылганда, алар: "Биз эгер согуш болоорун билгенде силерге кошулмакпыз" дешкен. Алар ошол убакта ыймандан көрө каапырлыкка жакыныраак эле.[1] (Ошондуктан,) жүрөктөрүндө жок нерсени оздору менен айтышты. Аллаһ алардын жашырган нерселерин жакшыраак билет.

وليعلم الذين نافقوا وقيل لهم تعالوا قاتلوا في سبيل الله أو ادفعوا قالوا لو نعلم قتالا لاتبعناكم هم للكفر يومئذ أقرب منهم للإيمان يقولون بأفواههم ما ليس في قلوبهم والله أعلم بما يكتمون ١٦٧

**168.** (О, Мухаммад!) өздөрүнүн (согушка катышкан) бурадарлары жөнүндө: "Эгер биздин тилибизге киргенде (согушка чыкпаганда) өлтүрүлбөйт эле" деп (үйүндө) олтургандарга айткын: "Эгер чынчыл болсоңор, өзүңөрдөн өлүмдү кайтаргылачы?!"

الذين قالوا لإخوانهم وقعدوا لو أطاعونا ما قتلوا قل فادرءوا عن أنفسكم الموت إن كنتم صادقين ١٦٨

**169.** Аллаһтын жолунда (динди өркүндөтөм деп жүрүп) өлтүрүлгөн адамдарды өлүктөр деп ойлобогула! Алар Раббисинин алдында (ар кандай нээматтар менен сыйланып) ырыскы тартууланган абалда тирүү.

ولا تحسبن الذين قتلوا في سبيل الله أمواتا بل أحياء عند ربهم يرزقون ١٦٩

**170.** Аллаһ Өзүнүн пазилетинен (аларга) берген нерселер (сыйлыктар) менен шат-курсант. Алар артында калган, өздөрүнө жетип келбеген бурадарларына

فرحين بما آتاهم الله من فضله ويستبشرون بالذين لم يلحقوا بهم من خلفهم ألا خوف عليهم ولا هم يحزنون ١٧٠

1 Аяттагы "Алар ошол убакытта ыймандан көрө каапырлыкка жакыныраак эле" деген сөздөн, адам ар дайым өз жоруктарына карап аталган эки сыпаттын (ыйман, куфр) бирине жакын болуп турушу түшүнүлөт.

(бул жакта) аларга коркунуч жок экени жана кайгырышпасы жөнүндө сүйүнүчтүү кабар беришет.[1]

*يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧١﴾

**171.** Алар (шейиттердин рухтары) Аллаhтын нээматы, пазилети жөнүндө (бири-бирине) сүйүнчүлөшөт. Чынында, Аллаh ыймандуулардын сообун текке кетирбейт.

الَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِلَّهِ وَالرَّسُولِ مِن بَعْدِ مَا أَصَابَهُمُ الْقَرْحُ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٢﴾

**172.** Аларга катуу сокку жеткенден кийин деле, Аллаh менен пайгамбардын ("согушка!" деген) чакырыгына жооп берген момундар (жана) алардын арасынан сонун ибадат кылган, такыба кишилер үчүн улуу сыйлыктар бар.[2]

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ النَّاسَ قَدْ جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ فَزَادَهُمْ إِيمَانًا وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ﴿١٧٣﴾

**173.** Ошолорго (мусулмандарга) кишилер (келип): "Адамдар (мушриктер) силерге каршы (чоң күч) чогултушкан, алардан корккула!"- дегенде, (бул кабар) алардын ыйманын көбөйттү жана: "Бизге Аллаh жетиштет жана Ал эң жакшы Колдоочу" дешти.

---

1 Ушул (169-170-) жана мындан кийинки аяттар өлгөндөн кийин мүрзө (Барзах) жашоосу бар экенине, жана жакшы адамдардын рухтары өз ара алака-байланышка кириште алаарына далил болот. Дагы бул аяттардан маалым болушунча, өлгөндөн соңку ырахат-нээматтар денеге да, рухка да бирдей болот экен.

2 "Аллаh менен пайгамбардын ("согушка!" деген) чакырыгы, Ухуддан катуу сокку жеп, арып, чарчап Мединага келгенден кийин, мушриктердин "Мединага чейин барып Мухаммаддын динин биротоло жок кылсак кантет" деп кеңеш жасагандары пайгамбарыбызга жеткенде жаңырган. Пайгамбарыбыз күтүп турбай алардын артынан баруу үчүн сахаабаларына кайрылып "дагы согушка киребиз!" дейт жана бул чакырыкка жооп бергендерди ээрчитип алып "Хумра-аль-Асад" деген жерге барганда, бирөөлөр келип: "Курайштар силерге каршы чоң күч чогултушкан" - деп коркутат. (Алар адам келбетинде көрүнгөн шайтан эле) Ошондо мусулмандар коркпой: "Бизге Аллаh жетиштет, Аллаh эң жакшы жөлөк" деп жооп берип, алга басышат. Бирок, Аллаh мушриктердин жүрөгүнө коркуу салат жана алар Маккага кайтып кетишет. Момундар Аллаhтын нээмат-пазилети себептүү эсен-аман Мединага кайтып келишет. Ушул жүрүшкө чыккандарга, согуш болбосо да мужаахид (Аллаh жолунда согушуучунун) сообу жазылат.

**174.** Анан, Аллаhтын нээматы, пазилети себептүү, аларга эч бир жамандык жетпей кайтып келишти жана Аллаhтын ыразычылыгына ээрчишти. Аллаh - улук пазилет ээси.

فَٱنقَلَبُوا۟ بِنِعْمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَضْلٍ لَّمْ
يَمْسَسْهُمْ سُوٓءٌ وَٱتَّبَعُوا۟ رِضْوَٰنَ ٱللَّهِ ۗ
وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٤﴾

**175.** Албетте, ошол (силерге жолуккан жана силерди коркуткан) - шайтан. Ал (силерди) өзүнүн досторунан (мушриктерден) коркутууда. Алардан коркпогула. Эгер момун болсоңор, Менден гана корккула!

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَآءَهُۥ
فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٥﴾

**176.** (О, Мухаммад!) каапырчылыкка шашып бараткандар сени капа кылбасын. Алар (муну менен) Аллаhка эч нерсени зыян жеткире алышпайт. Аллаh Акыретте аларга эч насип болтурбоону каалайт. Аларга улук азап бар.

وَلَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ
لَن يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ شَيْـًٔا ۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ
حَظًّا فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٦﴾

**177.** Албетте, ыймандын ордуна каапырлыкты сатып алган адамдар Аллаhка эч нерсени зыян жеткире алышпайт. Аларга жан ооруткан азап бар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ لَن يَضُرُّوا۟
ٱللَّهَ شَيْـًٔا وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾

**178.** Каапыр адамдар, биз алардын (жашоо) мөөнөттөрүн узартып койгонубузду өздөрү үчүн жакшылык деп ойлошпосун! Биз (болгону) өздөрүнүн күнөөлөрүн көбөйтүш үчүн гана аларга мөөнөт бердик. Аларга кордук азабы бар!

وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّمَا نُمْلِى لَهُمْ
خَيْرٌ لِّأَنفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِى لَهُمْ لِيَزْدَادُوٓا۟ إِثْمًا ۚ
وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** Аллаh момундарды ушул (кимдин ким экени белгисиз) абалыңарда таштап койбойт. Ыпыластан тазаны ажыратат. Жана Аллаh силерди кайыпты билүүчү кылбады. Бирок, Аллаh өз пайгамбарларынан каалагандарын тандап алат (жана

مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنتُمْ
عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ
ٱللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى ٱلْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَجْتَبِى مِن
رُّسُلِهِۦ مَن يَشَآءُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۚ وَإِن
تُؤْمِنُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٩﴾

аларга кээ бир учурларда кайыпты билдирип турат). Эми, Аллаһка жана пайгамбарларына ыйман келтиргиле. Эгер ыйман келтирип, такыба болсоңор, силерге улуу сооп-сыйлыктар бар.

**180.** Аллаһ Өзүнүн пазилети себептүү берген (байлык, мансап, илим, ж.б.у.с.) нерселерден кызганган адамдар, бул жоругу өздөрүнө жакшы (пайда) деп ойлобосун. Бул алар үчүн жамандык: жакында, Кыямат күндө кызганган нерселери алардын мойнуна оролуп муунтат.[1] Асмандар менен жердин мурасы Аллаһка таандык. Аллаһ силердин ишиңерден кабардар.

وَلَا يَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ هُوَ خَيْرًا لَّهُم ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا۟ بِهِۦ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨٠﴾

**181.** “Аллаһ кембагал, биз байбыз” деген адамдардын сөздөрүн Аллаһ укту.[2] Биз алар айткан сөздөрдү жана пайгамбарларды кыянаттык менен өлтүргөндөрүн жазып койобуз. Жана (аларга) күйдүрүүчү азаптын даамын таткыла” дейбиз.

لَّقَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا۟ وَقَتْلَهُمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٨١﴾

**182.** Бул (азап) өз колуңар менен жасаган ишиңер себептүү. Аллаһ пенделерге заалым эмес.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٨٢﴾

**183.** Ошол адамдар (яхудийлер): «Пайгамбар (Мухаммад) бизге бир курмандык союп, аны (асмандан түшкөн) от күйдүрмөйүнчө ага ыйман келтирбешибизди Аллаһ

ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَآ أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ ٱلنَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّن

---

1 Пайгамбарыбыздан риваят кылынган бир сахих хадисте айтылат: “Кыямат күндө бакылдын кызганган мал-дүйнөсү бир кайраттуу киши сүрөтүндө келип, аны капшыра кармап: “Мен сенин дүйнөң боломун! Мен сенин казнаң боломун!” дейт.

2 Тафсирчи аалымдардын айтымында бул аят, Мединадагы яхудийлерден бир коом, айрыкча алардын Пинхас бин Азуре деген чоң аалымы Кураандагы “Ким Аллаһка жакшы карыз берет” деген аятын угуп, текеберленип, «Аллаһ кембагал, биз байбыз» дегенден кийин наазыл болгон (түшкөн) экен.

бизге осуят кылган» дешет. (О, Мухаммад!) Сен аларга: “Менден мурун деле силерге пайгамбарлар далилдерди жана силер айткан нерсени да келтиришкен. Анда, эмне үчүн аларды өлтүрүп салдыңар, эгер чынчыл болсоңор?!” деп айткын.[1]

قَبْلِي بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَبِٱلَّذِي قُلْتُمْ فَلِمَ قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٨٣﴾

**184.** (О, Мухаммад!) эгер алар сени жалганчыга чыгарышкан болсо, сага чейин деле далилдер, ыйык жазуулар жана (Шарият өкүмдөрүнөн турган) нурлуу китептерди алып келген пайгамбарлар (ушулар тарабынан) жалганчыга чыгарылган.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿١٨٤﴾

**185.** Ар бир жан өлүмдү(н даамын) татуучу. Албетте, силер Кыямат Күнү өзүңөрдүн сооп-сыйлыгыңарды толук-түгөл аласыңар.[2] Ал эми, ким Тозоктон четтетилип, Бейишке киргизилсе – жеңишке чындап жетиптир. Дүйнө жашоосу азгыруучу пайдалардан башка эч нерсе эмес.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ﴿١٨٥﴾

**186.** (О, момундар!) Албетте, силер малыңарда жана жаныңарда сыналасыңар. Жана, сөзсүз түрдө, силерден мурда китеп берилген (яхудий, христиан ж.б.)

۞ لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ

1 Бул заалымдардын (каапырлардын) адаты. Яхудийлер моожизаны өздөрү каалагандай болушун каалашууда. Тим эле, Мухаммад аларга бир курмандык союп, ал курмандыкты асмандан түшкөн от жалмап кетмейинче ыйман келтиришпейт экен. Дагы муну аларга Аллаһ Таала айткан имиш. Бул сөздөр накта жалгандын өзү. Себеби, аларга илгерки пайгамбарлар ушул сыяктуу моожизаларды, жадагалса, өздөрү сураган ушул моожизанын дал өзүн көргөзүп беришкенде да, ыйман келтирүүнүн ордуна, аларды өлтүрүп салышкан.

2 Аяттагы “Кыямат күндө сыйлыгыңарды толук-түгөл аласыңар” деген сөз Барзах (мүрзө) жашоосунун жана ал жердеги ырахат-сыйлыктын (же азаптын) бар экенине далил болот. Анткени, кабырда адамга анын сооп-үлүшүнүн кээ бир бөлүктөрү гана берилет. Ал эми, Кыяматтан соң “толук-түгөл” алышат.

адамдардан жана мушриктерден көп заар сөздөрдү угасыңар. Эгер (ошондо) сабыр кылсаңар жана такыбаа болсоңор, албетте, бул өтө улук иштерден.

أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٨٦﴾

**187.** Эстегин: Аллаһ (ыйык) китеп берилген коомдордон, ал китепти(н чындыктарын) элдерге сөзсүз баян кылып бересиңер жана аны(н чындыктарын) жашырбайсыңар деп катуу убада алган эле. Кийин алар анттарын артына таштап коюшту жана аны (Тоорат менен Инжилдеги чындыктарды) арзыбаган баага сатып жиберишти. (Чындыктын ордуна) сатып алган нерселери кандай жаман!

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ﴿١٨٧﴾

**188.** (О, Мухаммад!) Жасаган (кыянат) иштери менен сүйүнүп, али жасай элек (жакшы) иштери менен даңазалануусун сүйгөн адамдарды азаптан оолак болот деп эч ойлобогун! Аларга жан ооруткан азап бар!

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أَتَوا۟ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟ فَلَا تَحْسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٍ مِّنَ ٱلْعَذَابِ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٨٨﴾

**189.** Асмандар жана жер мүлкү Аллаһга таандык. Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨٩﴾

**190.** Албетте, асмандар менен жердин жаратылышында жана түн менен күндүн (токтоосуз) алмашып турушунда акылдуу адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине далил болуучу көптөгөн) белгилер бар.

إِنَّ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩٠﴾

**191.** Турган, отурган жана жамбаштап жаткан абалында да Аллаһты эстеп, асмандардын жана жердин жаратылышын пикир кыла турган адамдар (Аллаһтын улуулугуна

ٱلَّذِينَ يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُونَ فِى خَلْقِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هَٰذَا

кулдук кылып) "О, биздин Рабби! Сен буларды жөн эле жаратканың жок. Сен (бир нерсени эрмек үчүн жаратуудан жана бардык кемчилдиктүү сыпаттардан) Аруусуң! Бизди Тозок азабынан сактай көр!" - дешет.

بَٰطِلٗا سُبۡحَٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٩١

**192.** О, Раббибиз! Сен кимди Тозокко киргизсең – аны шерменде кылганың. Заалымдарга жардамчылар болбойт.

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَن تُدۡخِلِ ٱلنَّارَ فَقَدۡ أَخۡزَيۡتَهُۥۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ١٩٢

**193.** О, Раббибиз! Биз бир чакыруучунун (Мухаммаддын) "Раббиңерге ыйман келтиргиле!" деп, ыйманга чакырып жатканын уктук жана дароо ыйман келтирдик. О, биздин Рабби! Күнөөлөрүбүздү кечир жана каталарыбызды өчүр! Бизди жаныбызды жакшы кишилердин катарында ала көр!

رَّبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعۡنَا مُنَادِيٗا يُنَادِي لِلۡإِيمَٰنِ أَنۡ ءَامِنُواْ بِرَبِّكُمۡ فَـَٔامَنَّاۚ رَبَّنَا فَٱغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَا وَكَفِّرۡ عَنَّا سَيِّـَٔاتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ ٱلۡأَبۡرَارِ ١٩٣

**194.** О, Жаратканыбыз! Бизге пайгамбарларыңа убада кылган (жеңиш, Бейиш, дүйнөлүк бакыт сыяктуу) нерселериңди бере көр! Кыямат күнү бизди шерменде кылба! Албетте, Сен убаданы бузуучу эмессиң!

رَبَّنَا وَءَاتِنَا مَا وَعَدتَّنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخۡزِنَا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ إِنَّكَ لَا تُخۡلِفُ ٱلۡمِيعَادَ ١٩٤

**195.** Алардын Раббиси дубаларын кабыл алды (жана мындай деди:) "Албетте, Мен, эркек же аял болобу, силерден эч бир амал кылуучунун амалын текке кетирбейм. Бирөөңөр бирөөңөрдөн жаралгансыңар. Менин жолумда журттарынан чыгарылган, хижрат кылган (көчкөн), кордук-зомбулук көргөн, согушкан жана өлтүрүлгөн адамдардын (бардык) күнөө-кемчилдиктерин өчүрөмүн

فَٱسۡتَجَابَ لَهُمۡ رَبُّهُمۡ أَنِّي لَآ أُضِيعُ عَمَلَ عَٰمِلٖ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰۖ بَعۡضُكُم مِّنۢ بَعۡضٖۖ فَٱلَّذِينَ هَاجَرُواْ وَأُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأُوذُواْ فِي سَبِيلِي وَقَٰتَلُواْ وَقُتِلُواْ لَأُكَفِّرَنَّ عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأُدۡخِلَنَّهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ ثَوَابٗا مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلثَّوَابِ ١٩٥

жана Аллаһ тарабынан берилген соол иретинде, астынан дарыялар агып турган Бейиш бактарына киргиземин. Аллаһтын алдында эң жакшы сооп-сыйлыктар бар".

**196.** (О, Мухаммад!) Каапыр адамдардын шаарларды кезип (текеберленип, байлыктарына манчыркап) жүрүүлөрү сени алаксытып койбосун.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ ١٩٦

**197.** (Булардын баары) бир аз гана пайдалар. Кийин алардын орду Тозок! Ал кандай жаман орун!!!

مَتَٰعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ١٩٧

**198.** Раббисинен корккондор үчүн Аллаһ тарабынан сый-зыяпат түрүндө, астынан дарыялар агып турган Бейиш бактары бар. Алар анда түбөлүк калышат. (Ойу, сөзү жана иши) жакшы адамдар үчүн Аллаһтын алдындагы нерселер жакшы.

لَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا نُزُلًا مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۗ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّلْأَبْرَارِ ١٩٨

**199.** Албетте, китеп ээлеринин арасында Аллаһка ишенген, силерге, түшүрүлгөн нерсеге (Кураанга) да, өздөрүнө түшүрүлгөн нерселерге да ыйман келтирген, Аллаһтан корккон, Аллаһтын аяттарын арзыбаган баага сатып жибербеген адамдар бар экени анык. Аларга да Раббисинин алдында сооп-сыйлыктары бар. Албетте, Аллаһ тез эсептешүүчү.

وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَمَن يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِمْ خَٰشِعِينَ لِلَّهِ لَا يَشْتَرُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ١٩٩

**200.** О, ыйман келтиргендер! Сабырдуу болгула, ар дайым сабырдуу болгула жана (чекараларды коргоп, дайым) даяр тургула! Жана Аллаһтан корккула! (Ошондо) жеңишке жетсеңер ажеп эмес!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱصْبِرُوا۟ وَصَابِرُوا۟ وَرَابِطُوا۟ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ٢٠٠

## 4 «Ниса» сүрөсү[1]

سُورَةُ النِّسَاءِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

**1.** О, адамдар! Раббиңерден корккула! Ал силерди бир жандан (Адам-Атадан) жаратып, андан (анын кабыргасынан) жубайын жаратып, анан ал экөөсүнөн көп аял-эркектерди таратты. Жана Аны(н ысымы) менен бири-бириңерден нерсе сурай турган Аллаһтан корккула жана тууган-уруктардан (алыстап кетүүдөн) абайлагыла. Албетте, Аллаһ силерди Көзөмөлдөөчү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا وَنِسَآءً ۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِى تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلْأَرْحَامَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيبًا ﴿١﴾

**2.** (О, момундар!) Жетимдерге өз малдарын бергиле. Ыпылас нерсени тазага алмаштырбагыла жана алардын малын өз малыңарга кошуп жебегиле. Чынында, ал - чоң күнөө![2]

وَءَاتُواْ ٱلْيَتَٰمَىٰٓ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُواْ ٱلْخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوٓاْ أَمْوَٰلَهُمْ إِلَىٰٓ أَمْوَٰلِكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا ﴿٢﴾

**3.** Эгер, жетимдерге адилеттик кыла албай калуудун корксоңор,

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُواْ فِى ٱلْيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُواْ

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 176 аяттан турат. «Нисанын» мааниси «Аялдар».

2 Бул аят ата-энелери өлүп, бирөөнүн аталык (опекундук) карамагында калган жетимдердин укугун коргоп, аталык милдетин өз мойнуна алган момундарга, кол астындагы жетимдердин мурас мүлкүн алар эрезеге жеткенде өз колдоруна тапшырууну буюруп, жетимдин малын кыянаттык менен жегендикти ыпыластык деп жарыялап, өздөрүнүн адал - пакиза мүлкүн кыянаттык менен булгап албагыла деп эскертүүдө жана өзүңөрдүн малыңарды гана жегиле бирок, жетимдердин малын кошуп жебегиле деп таалим берүүдө. "Ыпыласты пакизага алмаштырбагыла" деген сөздүн дагы бир мааниси, өзүңөрдүн төмөн, сапаты начар мүлкүңөрдү жетимдердин асыл-таза буюмдарына алмаштырып койбогула дегенди да түшүндүрөт. Кыскасы, бул аят жетимдерге, айрыкча, тарбиясы кол астында болгон жетимдерге адилет менен мамиле кылууга буюрат. Кол астында тарбияланып жаткан жетим кыздар эрезеге жеткенде, өзүнө никелеп алып, адилет менен жашай берсе болот. Бирок, бул кызды никесине алууда башка аялдарга бергендей махр берүү боюнча адилет кылууга көзү жетпесе, ага малы үчүн гана үйлөнбөй, андан башка өзүнө жаккан аялдарга үйлөнөт. Кийинки (3-) аят ушул маселени жарытат.

(аларды жөн коюп) өзүңөргө жаккан (башка) аялдардан экөөнү, үчөөнү жана төртөөнү никеңерге ала бергиле. Эгер адилеттик кыла албай калуудан корксоңор, анда бирөөсү (менен) же болбосо, кол астыңардагы мүлкүңөр - күң аялдарыңар (менен чектелгиле). Ушул силердин зулумдукка жол бербешиңер үчүн эң жакын (амал).

مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثۡنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَۖ فَإِنۡ خِفۡتُمۡ أَلَّا تَعۡدِلُواْ فَوَٰحِدَةً أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُواْ ٣

**4.** Аялдарга (үйлөнүп жатканыңарда) махыр мүлкүн ичи тардык кылбай (ак пейилден) бергиле. Эгер силерге махыр мүлкүнөн бир нерсени ак пейилинен, өзү ыраазы болуп берсе, жей бергиле - аш болсун.[1]

وَءَاتُواْ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحۡلَةٗۚ فَإِن طِبۡنَ لَكُمۡ عَن شَيۡءٖ مِّنۡهُ نَفۡسٗا فَكُلُوهُ هَنِيٓـٔٗا مَّرِيٓـٔٗا ٤

**5.** (Түпкүлүгү жетимдердин мурас мүлкү болгон, бирок, силер убактылуу иштетип турган) мал-мүлкүңөрдү акылы толук эместерге карматпагыла. Ал мүлктү Аллаһ силер (жана жетимдер) үчүн турмуш тиреги кылып койду. Жана ал мүлктөн жетимдерди жедирип-ичирип, кийинткиле. Жана аларга ширин сөз сүйлөгүлө.

وَلَا تُؤۡتُواْ ٱلسُّفَهَآءَ أَمۡوَٰلَكُمُ ٱلَّتِي جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمۡ قِيَٰمٗا وَٱرۡزُقُوهُمۡ فِيهَا وَٱكۡسُوهُمۡ وَقُولُواْ لَهُمۡ قَوۡلٗا مَّعۡرُوفٗا ٥

**6.** Жетимдерди нике (балакат) жашына жеткенге чейин текшерип (сынап) көргүлө. Эгер алардан акылы толушкандыкты көрсөңөр, (бардык) малдарын колуна тапшыргыла жана алар чоңойгуча шашылып, ысырап кылып жеп койбогула! Ким бай

وَٱبۡتَلُواْ ٱلۡيَتَٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُواْ ٱلنِّكَاحَ فَإِنۡ ءَانَسۡتُم مِّنۡهُمۡ رُشۡدٗا فَٱدۡفَعُوٓاْ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡۖ وَلَا تَأۡكُلُوهَآ إِسۡرَافٗا وَبِدَارًا أَن يَكۡبَرُواْۚ وَمَن كَانَ غَنِيّٗا فَلۡيَسۡتَعۡفِفۡۖ وَمَن كَانَ فَقِيرٗا فَلۡيَأۡكُلۡ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِذَا دَفَعۡتُمۡ إِلَيۡهِمۡ أَمۡوَٰلَهُمۡ

1 Махр мүлкү никеден мурда аял тарабынан өзүн күйөөсүнө багыштаганынын акысына белгилене турган мүлк. Бул мүлктү аял каалаганча сураганга акысы бар. Бул мүлк кийин анын кол тийгис мүлкү болуп калат. Өзүнөн башка эч ким ага кожоюндук кыла албайт.

болсо, (жетимдердин малын сактап бергени үчүн кызмат акы жештен) өзүн тыйсын. Ал эми, ким кембагал болсо, жакшылык менен (жетимдерди ыраазы кылып) жесин. Аларга мал-мүлкүн кайтарып жатканда күбөлөрдү койгула. Эсептешүүчүлүк боюнча Аллаһ жетиштүү.

فَأَشْهِدُواْ عَلَيْهِمْۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبٗا ٦

7. Ата-энеси жана жакындары калтырган (мурас) нерседен эркектерге үлүш бар. (Ошондой эле,) Ата-энеси жана жакындар калтырган мурастан аялдарга да үлүш бар. Бул мурас азбы же көппү, Аллаһ парыз кылган үлүш абалында (бөлүнөт).

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٞ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ مِنْهُ أَوْ كَثُرَۚ نَصِيبٗا مَّفْرُوضٗا ٧

8. Эгер мурас бөлүштүрүү(нүн үстүн) дө (мураскор эмес) тууган-уруктар, жетимдер жана жакырлар болуп калса, аларга да мурастан ырыс-кешик бергиле жана аларга ширин сөздөрдөн сүйлөгүлө.

وَإِذَا حَضَرَ ٱلْقِسْمَةَ أُوْلُواْ ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينُ فَٱرْزُقُوهُم مِّنْهُ وَقُولُواْ لَهُمْ قَوْلٗا مَّعْرُوفٗا ٨

9. (Өлүмгө бет алган кишинин алдында турган) адамдар эгер артында алсыз (мурастан куржалак) перзенттерди калтырышса (жана алардын абалынан кабатыр болушса, демек, өлүп бараткан адамдын перзенттеринин абалынан да) кабатыр болушсун. Жана Аллаһтан коркуп, (өлүмгө бет алган кишиге) жакшы сөздөрдү насаат кылышсын.

وَلْيَخْشَ ٱلَّذِينَ لَوْ تَرَكُواْ مِنْ خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةٗ ضِعَٰفًا خَافُواْ عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلْيَقُولُواْ قَوْلٗا سَدِيدًا ٩

10. Чынында, жетимдердин малын зулумдук-кыянаттык менен жеген адамдар курсактарына от жеген менен барабар. Алар тез күндө Тозокко ташталат.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَٰلَ ٱلْيَتَٰمَىٰ ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ نَارٗاۖ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرٗا ١٠

**11.** Аллаһ перзенттериңер жөнүндө, эркек бала үчүн эки кыздын үлүшүнчө (мурас бөлүштүрүүнү) осуят кылат. Эгер алар (атадан мурас алуучу перзенттер) экиден ашык аялдар болсо, анда аларга (атасы) калтырган мурастан үчтөн эки бөлүгү, а эгер (мураскор) жалгыз кыз болсо, ага тең жарымы тиет. Эгер анын (мурас калтыруучунун) перзенти бар болсо, анда ата-энесинин ар бирине, ал калтырган мурастан алтыдан бир бөлүгү тиет.[1] Эгер анын перзенти болбой, ата-энеси гана мураскор болушса, анда апасына үчтөн бири (калганынын бардыгы атасына) тиет. Эгер анын ага-инилери (же эже-сиңдилери) болсо, анда, апасына алтыдан бири, (калганынын баары атасына) тиет.[2] (Ушул бөлүштүрүүлөр) маркум тарабынан айтылган осуят-керээзден кийин же болбосо маркумдун карызларын төлөгөндөн кийин гана аткарылат. (Өз акылыңарга койсо) силер ата-энеңер менен бала-чакаңардын кай бири силерге пайдалуураак экенин билбейсиңер. (Ошондуктан мурас маселеси) Аллаһ тарабынан парыз кылып (дайындалып, белгиленип) коюлду. Албетте, Аллаһ – Билүүчү, Даанышман.

يُوصِيكُمُ اللَّهُ فِي أَوْلَادِكُمْ ۖ لِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ الْأُنثَيَيْنِ ۚ فَإِن كُنَّ نِسَاءً فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۖ وَإِن كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ ۚ وَلِأَبَوَيْهِ لِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ إِن كَانَ لَهُ وَلَدٌ ۚ فَإِن لَّمْ يَكُن لَّهُ وَلَدٌ وَوَرِثَهُ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ الثُّلُثُ ۚ فَإِن كَانَ لَهُ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ السُّدُسُ ۚ مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِي بِهَا أَوْ دَيْنٍ ۗ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١﴾

**12.** Силерге (өлгөн) аялыңар калтырган нерсенин - эгер алардын балдары болбосо - тең жарымы тиет. Эгер алардын (силерденби

۞ وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَاجُكُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ

1 Мындай шартта перзенттин уул же кыз, жалгыз же көп болушунун айырмасы жок.

2 Анткени, анын туушкандарынын бардыгын атасы багат.

لَهُنَّ وَلَدٌ فَلَكُمُ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكۡنَۚ
مِنۢ بَعۡدِ وَصِيَّةٖ يُوصِينَ بِهَآ
أَوۡ دَيۡنٖۚ وَلَهُنَّ ٱلرُّبُعُ مِمَّا تَرَكۡتُمۡ إِن
لَّمۡ يَكُن لَّكُمۡ وَلَدٞۚ فَإِن كَانَ
لَكُمۡ وَلَدٞ فَلَهُنَّ ٱلثُّمُنُ مِمَّا تَرَكۡتُمۚ
مِّنۢ بَعۡدِ وَصِيَّةٖ تُوصُونَ بِهَآ أَوۡ دَيۡنٖۗ
وَإِن كَانَ رَجُلٞ يُورَثُ كَلَٰلَةً
أَوِ ٱمۡرَأَةٞ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوۡ أُخۡتٞ فَلِكُلِّ وَٰحِدٖ
مِّنۡهُمَا ٱلسُّدُسُۚ فَإِن كَانُوٓاْ أَكۡثَرَ
مِن ذَٰلِكَ فَهُمۡ شُرَكَآءُ فِي ٱلثُّلُثِۚ
مِنۢ بَعۡدِ وَصِيَّةٖ يُوصَىٰ بِهَآ أَوۡ دَيۡنٍ
غَيۡرَ مُضَآرّٖۚ وَصِيَّةٗ مِّنَ ٱللَّهِۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٞ ﴿١٢﴾

же башкаданбы, уулбу же кызбы, азбы же көппү, өзүнүнбү же уул-кызынынбы) балдары калган болсо, анда, (ал калтырган) осуяттан кийин же болбосо анын карыздары төлөнүп бүткөндөн кийин силерге аялыңар калтырган мүлктүн төрттөн бири тиет. Жана силер (өлгөнүңөрдөн кийин) калтырган мурастан аялдарыңарга - эгер силерден бала калбаган болсо - төрттөн бири тиет. Эгер силерден бала калган болсо, - силердин осуятыңардан жана карызыңар төлөнгөндөн кийин - аялдарыңарга силер калтырган мурастан сегизден бири тиет. Ал эми, мурас калтырып жаткан эркек же аял (ата-энеси да, бала-чакасы да, чоң ата-чоң энеси да, небере-чебереси да жок) жалгыз киши болсо, жана анын (эне тараптан) ага-иниси же эже-сиңдиси болсо, алардын ар бирине алтыдан бир бөлүктөн тиет. Эми, алар мындан (бирден) көп болушса, алардын бардыгы үчтөн бирден шерик болушат. (Бул бөлүштүрүү) мураскорлордун эч бирине зулум кылынбай айтылган осуяттан кийин жана анын карыздары төлөнүп бүткөндөн кийин болот. (Бул силерге) Аллах тарабынан осуят иретинде (айтылды). Аллах – Билүүчү, (пейили) Жумшак.

تِلۡكَ حُدُودُ ٱللَّهِۚ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ
وَرَسُولَهُۥ يُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي
مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ
فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ﴿١٣﴾

**13.** Ушулар Аллаһтын чектери (аны бузбагыла!) Эми, ким Аллаһка жана Анын пайгамбарына моюн сунса, (Аллаһ) аны түбүнөн дарыялар агып турган Бейиштерге киргизет (жана) анда түбөлүк калат. Бул – чоң жеңиш!

**14.** Ал эми, ким Аллаһка жана пайгамбарына (каапыр болуу менен толук) күнөө кылса жана Аллаһтын чектеринен чыкса, аны түбөлүк кала турган Тозокко киргизет. Ага кор кылуучу азап бар.

وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَتَعَدَّ حُدُودَهُۥ يُدْخِلْهُ نَارًا خَٰلِدًا فِيهَا وَلَهُۥ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٤﴾

**15.** (О, момундар) зайыптарыңардын арасында бузукулук (зынаа) кылгандары болсо, аларга өзүңөрдөн (мусулмандардан) төрт күбө алып келгиле. Эгер алар (анык далилдер менен) күбөлүккө өтсө, аларды ажал алып кеткенге чейин же болбосо, Аллаһ аларга (бул жазадан башка жазалоочу) жол көрсөткөнгө чейин үйлөргө камап койгула.

وَٱلَّٰتِى يَأْتِينَ ٱلْفَٰحِشَةَ مِن نِّسَآئِكُمْ فَٱسْتَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِنَّ أَرْبَعَةً مِّنكُمْ ۖ فَإِن شَهِدُوا۟ فَأَمْسِكُوهُنَّ فِى ٱلْبُيُوتِ حَتَّىٰ يَتَوَفَّىٰهُنَّ ٱلْمَوْتُ أَوْ يَجْعَلَ ٱللَّهُ لَهُنَّ سَبِيلًا ﴿١٥﴾

**16.** Силерден (эркек-аялдардан) экөө ушуну (зынааны) жасаган болсо, ал экөөнү сазайын бергиле. Анан эгер тообосуна таяныш оңолсо, алардан жүз бургула (жазаны токтоткула). Албетте, Аллаһ тообаларды кабыл алуучу, Мээримдүү.[1]

وَٱلَّذَانِ يَأْتِيَٰنِهَا مِنكُمْ فَـَٔاذُوهُمَا ۖ فَإِن تَابَا وَأَصْلَحَا فَأَعْرِضُوا۟ عَنْهُمَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴿١٦﴾

**17.** Албетте, Аллаһтын тообаларды кечирүүсү күнөө ишти билбестен жасап алып, кийин дароо тооба келтирген кишилерге арналган. Аллаһ андай адамдардын тообасын кабыл алат. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

إِنَّمَا ٱلتَّوْبَةُ عَلَى ٱللَّهِ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ يَتُوبُونَ مِن قَرِيبٍ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧﴾

---

1 Исламдын абалкы күндөрүндө мусулмандар бузуку аялдарды үйлөрүнөн чыгарбай камап коюшчу Эгер зынаа кылуучу эркек болсо, уруу, согүү жана бир маскаралуу абалда элге шерменде кылуу менен жаза берилген. Эгер аял киши болсо аны уруп-сабалбаган, маскара кылынбаган. Болгону камак жана башка ушул сыяктуу шермендесиз жаза берилген. Кийинчерээк Аллаһ бул жазадан башка жаза чарасын парыз кылды. Ал жаза - бузуктугу төрт күбө менен далилденген аял же эркекти - эгер турмуш көргөн болсо - ташбараң кылып өлтүрүү эле.

**18.** Ал эми, күнөө кылып жүрө берип, качан алардан бирине өлүм (жазасы) келгенде гана "Мен эми тооба кылдым!" дей турган адамдарга жана каапыр бойдон өлүп кетүүчүлөрдүн тообалары кабыл алынбайт. Андай адамдарга Биз жан ооруткан азапты даярдап койгонбуз.

وَلَيۡسَتِ ٱلتَّوۡبَةُ لِلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ حَتَّىٰٓ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ ٱلۡمَوۡتُ قَالَ إِنِّي تُبۡتُ ٱلۡـَٔـٰنَ وَلَا ٱلَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمۡ كُفَّارٌۚ أُوْلَـٰٓئِكَ أَعۡتَدۡنَا لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٨

**19.** О, ыйман келтиргендер! Силер үчүн (өлгөн жакыныңардын никесинде болгон) аялдарды (алар каалабаса да) мажбурлап мурас-мүлк кылып алуу адал болбойт. Жана силер (эгер аялыңарды сүйбөй калсаңар), берген махырыңардын бир бөлүгүн алып, (силерден ажырап) кетишине тоскоол болбогула. Ал эми, качан бир анык бузук иш (зынаа) жасаганда гана (махырыңарды кайрып алуу үчүн аларга тоскоолдук кылсаңар болот). Аялдар менен сылык-сыпаа жашагыла. Эгер аларды жаман көрүп калсаңар(да катуу тийбегиле. Анткени), Аллаһ силер жаман көргөн нерседе көп жакшылыктарды катып койгон болушу мүмкүн.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا يَحِلُّ لَكُمۡ أَن تَرِثُواْ ٱلنِّسَآءَ كَرۡهٗاۖ وَلَا تَعۡضُلُوهُنَّ لِتَذۡهَبُواْ بِبَعۡضِ مَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ إِلَّآ أَن يَأۡتِينَ بِفَٰحِشَةٖ مُّبَيِّنَةٖۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِٱلۡمَعۡرُوفِۚ فَإِن كَرِهۡتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰٓ أَن تَكۡرَهُواْ شَيۡـٔٗا وَيَجۡعَلَ ٱللَّهُ فِيهِ خَيۡرٗا كَثِيرٗا ١٩

**20.** (О, момундар!) Эгер (талагын берген) аялдын ордуна башкасына үйлөнүүнү кааласаңар жана алардын бирине (ажырашып жатканыңарга) өтө көп мал-мүлктү[1] (махыр кылып) берген болсоңор, ал махырдан эч нерсе

وَإِنۡ أَرَدتُّمُ ٱسۡتِبۡدَالَ زَوۡجٖ مَّكَانَ زَوۡجٖ وَءَاتَيۡتُمۡ إِحۡدَىٰهُنَّ قِنطَارٗا فَلَا تَأۡخُذُواْ مِنۡهُ شَيۡـًٔاۚ أَتَأۡخُذُونَهُۥ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٢٠

1 Бул аятта аялдар ар канча көп махыр сураса да уруксат экени көргөзүлгөн. Бирок, пайгамбарыбыз махырды аз белгилеген аялдын жашоосу берекелүү болоору жөнүндө хадис айткан.

алып калбагыла. Эмне, силер аны доомат жана анык күнөө (кылуу) менен аласыңарбы?!

**21.** Кантип аны алууга батынасыңар?! Акыры, силердин бириңер (эркектер) экинчиңерге (аялдарга) (ошол махыр себептүү) жетишти эле го?! Жана (силер ажырашууну каалаган) аялдар силерден (өмүр бою камкор болушуңар жөнүндө) катуу убада алган эле го?![1]

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُۥ وَقَدْ أَفْضَىٰ بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنكُم مِّيثَٰقًا غَلِيظًا ﴿٢١﴾

**22.** Атаңардын никесинде болгон аялдарга үйлөнбөгүлө! Ал эми, (Исламдан) мурун болгон болсо, эч нерсе эмес (ал кечирилет). Бул иш бузукулук, жийиркеничтүү жана эң жаман жол!

وَلَا تَنكِحُوا۟ مَا نَكَحَ ءَابَآؤُكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةً وَمَقْتًا وَسَآءَ سَبِيلًا ﴿٢٢﴾

**23.** Силерге (төмөндөгүлөрдүн никеси) арам кылынды: апаңар (апаңардын апалары), кыздарыңар (жана бардык кыз неберeңер), бир тууган эже-сиңдиңер, атаңардын (же чоңатаңардын) эже-сиңдилери, апаңардын (же чоң энеңердин) эже-сиңдилери, ага-иниңердин кыздары, эже-сиңдиңердин кыздары, көкүрөк сүтүн берген эмчек апаңар, эмчектеш эже-сиңдиңер (силер сүтүн эмген аялдын сүтүн эмген кыздар), кайненеңер, силер жакындык кылган (кийинки) аялдарыңардын (өзү менен алып келген) силердин тарбияңарда болгон кыздары. Эгер ал (кийин үйлөнгөн) аялыңарга жыныстык жакындык кылбаган болсоңор, анда (аларды талак

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَٰتُكُمْ وَبَنَاتُكُمْ وَأَخَوَٰتُكُمْ وَعَمَّٰتُكُمْ وَخَٰلَٰتُكُمْ وَبَنَاتُ ٱلْأَخِ وَبَنَاتُ ٱلْأُخْتِ وَأُمَّهَٰتُكُمُ ٱلَّٰتِىٓ أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوَٰتُكُم مِّنَ ٱلرَّضَٰعَةِ وَأُمَّهَٰتُ نِسَآئِكُمْ وَرَبَٰٓئِبُكُمُ ٱلَّٰتِى فِى حُجُورِكُم مِّن نِّسَآئِكُمُ ٱلَّٰتِى دَخَلْتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا۟ دَخَلْتُم بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَٰٓئِلُ أَبْنَآئِكُمُ ٱلَّذِينَ مِنْ أَصْلَٰبِكُمْ وَأَن تَجْمَعُوا۟ بَيْنَ ٱلْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٣﴾

---

1 Талагы берилген аял биринчиден абийир-намысын ага арнаган, экинчиден, эрден чыкса камкорсуз калат. Махыр деген ошондой кокустуктарда аялдын оор күнүнө жарай турган мүлк. Эми, аны да алып коюу - бул өтө чоң зулум.

кылгандан кийин) кыздарына үйлөнсөңөр - күнөө жок. Жана өз белиңерден жаралган уулуңардын аялдары(на үйлөнүүңөр) жана бир тууган эже-сиңдини бир убакта өз никеңерге кошуп алышыңар (силерге арам кылынды)[1]. Ал эми, (исламдан) мурун болгон болсо, анда эч нерсе эмес (кечирилет). Албетте, Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

**24.** Дагы күйөөсү бар аялдар(га үйлөнүү арам). Ал эми кол астыңардагы күң аялдарга жакындык кылууңар арам эмес.[2] Аллаһтын китебин(ин өкүмдөрүн) бекем кармагыла. Ушул айтылгандардан башка (аялдардын) бардыгына, мал-дүйнөңөрдөн (махыр кылып) берүү менен, таза болуп, бузуктук кылбай үйлөнүүңөр силер үчүн адал кылынды. Эми, ал аялдардан кимисине (нике менен) жакындык кылуучу болсоңор, парыз кылынган акысын (махырын) бергиле. Махыр белгиленгенден кийин өз ара келишип алууңарда (күйөөсү белгиленгенден көбүрөөк берсе же болбосо, аял белгиленгенден бир бөлүгүн же баарын кечип жиберсе) силер үчүн күнөө жок. Албетте, Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

۞ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ ۖ كِتَٰبَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَآءَ ذَٰلِكُمْ أَن تَبْتَغُوا۟ بِأَمْوَٰلِكُم مُّحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ ۚ فَمَا ٱسْتَمْتَعْتُم بِهِۦ مِنْهُنَّ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا تَرَٰضَيْتُم بِهِۦ مِنۢ بَعْدِ ٱلْفَرِيضَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٢٤﴾

---

1 Эгер эжесине үйлөнүп, ал өлгөндөн соң же болбосо, өлбөй эле талак менен ажырагандан соң сиңдисине үйлөнүү аятта айтылган арам никеге (эже-сиңдини кошуп өз никесинде кармоого) эсептелбейт.

2 Каапырлар менен согуш болгондо туткунга түшкөн каапыр аялдар согуш олжосу жана мүлк катары бөлүнүп алынгандан кийин Шарият белгилеген идда мөөнөтүн сактап бүткөн соң, өз кожоюнуна, белгилүү шарттар менен никесиз эле адал болгон. Эгер кааласа нике менен толук укуктуу аял кылып, үйлөнүп алган.

**25.** Жана силерден кимиңер азат, ыймандуу аялдарга үйлөнүү үчүн мүмкүнчүлүк таппаса, анда кол астыңардагы ыймандуу күң аялдардан (бирден төрткө чейин) үйлөнө берсин. Аллаh силердин ыйманыңарды(н даражасын) жакшы Билүүчү. Бири-бириңерден (тарагансыңар) Алардан (күң аялдардан) ыйбалуу, зынаа кылбаган жана жашыруун көңүлдөш тутпаган аялдарга кожоюндарынын уруксаты менен үйлөнө бергиле жана махырларын жакшылап төлөгүлө. Эгер (эрге тийип,) башы байлангандан кийин зынаа кылышса, аларга азат аялдарга берилген жазанын жарымы берилет. Бул (күңдөргө уруксат берүү) силердин араңардан бойдокчулук азабына чыдай албагандар үчүн. Ал эми, (азат аялдын махырына кудуретиңер жеткенге чейин) сабыр кылсаңар өзүңөргө жакшы. Аллаh Кечиримдүү, Мээримдүү.

وَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنكُمْ طَوْلًا أَن
يَنكِحَ الْمُحْصَنَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ فَمِن مَّا
مَلَكَتْ أَيْمَانُكُم مِّن فَتَيَاتِكُمُ
الْمُؤْمِنَاتِ ۚ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِكُم ۚ
بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ ۚ فَانكِحُوهُنَّ بِإِذْنِ
أَهْلِهِنَّ وَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ
مُحْصَنَاتٍ غَيْرَ مُسَافِحَاتٍ وَلَا مُتَّخِذَاتِ
أَخْدَانٍ ۚ فَإِذَا أُحْصِنَّ فَإِنْ أَتَيْنَ
بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ مَا عَلَى
الْمُحْصَنَاتِ مِنَ الْعَذَابِ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ
خَشِيَ الْعَنَتَ مِنكُمْ ۚ وَأَن تَصْبِرُوا
خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Аллаh силерге (бардык адал-арам маселелерди) баян кылып берүүнү жана силерди мурун өткөн (салих-таза) адамдардын жолуна салып, тообаңарды кабыл алууну каалайт. Аллаh – Билүүчү, Даанышман.

يُرِيدُ اللَّهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ
سُنَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ وَيَتُوبَ
عَلَيْكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Аллаh силердин (бакыт-таалайга жеткизе турган) тообаңарды кабыл алууну каалайт. Ал эми, кумар-ышкынын артынан түшкөн адамдар болсо, экинчи кайткыс болуп (Ак Жолдон) бурулуп кетишиңерди каалайт.

وَاللَّهُ يُرِيدُ أَن يَتُوبَ عَلَيْكُمْ وَيُرِيدُ
الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الشَّهَوَاتِ أَن تَمِيلُوا
مَيْلًا عَظِيمًا ﴿٢٧﴾

**28.** Аллаһ силерден (оор турмушту) жеңилдетүүнү каалайт. (Анткени,) инсан алсыз жаратылган.

يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُخَفِّفَ عَنكُمْ ۚ وَخُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ ضَعِيفًا ﴿٢٨﴾

**29.** О, ыйман келтиргендер! Бири-бириңердин мал-мүлкүңөрдү (баскынчылык, уурулук, кумар ойноо, сүткорлук, ж.б.у.с.) арам жолдор менен жебегиле. Өз ара ыраазычылыгыңар менен болгон (адал) соода менен жегиле. Бири-бириңерди (же ар ким өзүн-өзү) өлтүрбөгүлө. Албетте, Аллаһ силерге Мээримдүү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِٱلْبَٰطِلِ إِلَّآ أَن تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ким ушуларды атайлап жана кыянаттык менен жасаса, аны Биз жакында Тозокко таштайбыз. Бул нерсе Аллаһка жеңил.

وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَٰنًا وَظُلْمًا فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Эгер тыюу салынган чоң күнөөлөрдөн сактансаңар (жана парыз ибадаттарды үзбөй жасап жүрсөңөр) Биз силердин (бардык) күнөөңөрдү өчүрөбүз жана Улук Орунга - Бейишке киргизебиз.[1]

إِن تَجْتَنِبُوا۟ كَبَآئِرَ مَا تُنْهَوْنَ عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَنُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾

**32.** Аллаһ бирөөңөрдү бирөөңөрдөн эмне менен абзел-жогору кылып койгон болсо, ошону силер (көралбастык менен) эңсебегиле! Эркектерге өз эмгек-кесиптеринен насип бар. (Ошондой эле,) аялдар үчүн да өз эмгек-кесиптеринен насип бар. (Бардык диний-дүйнөлүк ишиңерде) Аллаһтын пазилетин сурагыла. Албетте, Аллаһ бардык нерселерди Билүүчү.

وَلَا تَتَمَنَّوْا۟ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبُوا۟ ۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا ٱكْتَسَبْنَ ۚ وَسْـَٔلُوا۟ ٱللَّهَ مِن فَضْلِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٣٢﴾

---

1 Чоң күнөөлөрдөн сактануу парыз ибадаттарды аткаруу менен гана болот. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам муну төмөндөгүчө түшүндүргөн: “Кимде ким чоң күнөөлөрдөн сактанып жүргөн болсо, анын беш убак намазы, окуган жума намаздары жана туткан орозолору ошол ибадаттардын аралыгында жасаган күнөөлөрүн өчүрүп турат”.

**33.** Ар бир адам үчүн ата-эне жана жакындары калтырган урук-туугандардан жана силер менен ант-келишим түзгөн адамдардан турган дос-жардамчыларды жаратып койдук. Эми аларга өз үлүштөрүн бергиле.[1] Албетте, Аллаһ бардыгына Күбө.

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَالِيَ مِمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ ۚ وَٱلَّذِينَ عَقَدَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَـَٔاتُوهُمْ نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدًا ﴿٣٣﴾

**34.** Эркектер аялдардын үстүнөн башкаруучу. Бул – Аллаһ бирин экинчисинен (күч-кубатта, акылда, сабырда) абзел-жогору кылганы жана өз (эмгеги менен тапкан) мал-мүлктөрүнөн (аялын, үй-бүлөсүн) каржылаганы себептүү. Эми, Аллаһтын өкүмдөрүнө толук моюн сунуучу жана Аллаһ сактаганы себептүү, күйөөсү жок мезгилдерде өзүн (арамдан жана күйөөсүнүн мүлкүн кыянат-уурулуктан) сактоочу аялдар - жакшы аялдар. Силер бейбаштыгынан корккон аялдарга (оболу эң жакшы сөздөр менен) насаат айткыла. Анан (насаат пайда бербесе, катуу сүйлөбөй) төшөктө жалгыз калтыргыла жана (ушуну менен да оңолбосо, катаалдык кылбай) ургула. Эгер силерге баш ийип калса, аларга каршы башка жол издебегиле.[2] Албетте, Аллаһ эң Улук, эң Жогору!

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَبِمَآ أَنفَقُوا۟ مِنْ أَمْوَٰلِهِمْ ۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ حَٰفِظَٰتٌ لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُ ۚ وَٱلَّٰتِى تَخَافُونَ نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهْجُرُوهُنَّ فِى ٱلْمَضَاجِعِ وَٱضْرِبُوهُنَّ ۖ فَإِنْ أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوا۟ عَلَيْهِنَّ سَبِيلًا ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيرًا ﴿٣٤﴾

---

1 Ортодо убада-келишим болгон адамдарга, келишим боюнча моралдык-материалдык, керек учурда куралдуу - согуштук жардам берүү аларга өз үлүшүн берүү болуп эсептелет. Ал эми, жакын туугандардын өз ара жардамдашуудан башка да насиптери бар. Ал - мурастан бөлүнгөн үлүштөрү.

2 Аяттагы "башка жол издебегиле" деген сөздүн мааниси, баш ийгенден кийин, аялдарды мурдагы бейбаштыгы себептүү, кекетип, кысымга албай, эч нерсе болбогондой жакшы мамилени улап кетүү болсо керек. Аллаһ Билүүчү.

**35.** Эгер эрди-катындын арасында жарака кетүүсүнөн корксоңор, эрдин жакындарынан бир өкүм кылуучуну жана катындын жакындарынан да бир өкүм кылуучуну (маселени чечүү үчүн) жибергиле. Эгер ал эки өкүм кылуучу жарашытырууну кааласа, Аллаһ жубайлардын арасына тынчтык-ынтымакты салат. Албетте, Аллаһ (бардыгын) Билүүчү, Кабардар.

وَإِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَٱبْعَثُوا۟ حَكَمًا مِّنْ أَهْلِهِۦ وَحَكَمًا مِّنْ أَهْلِهَآ إِن يُرِيدَآ إِصْلَٰحًا يُوَفِّقِ ٱللَّهُ بَيْنَهُمَآ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Жана Аллаһка ибадат кылгыла (Анын бардык өкүмдөрүнө моюн сунгула) жана Ага эч нерсени шерик кылбагыла. Ата-энеңерге, тууган-урутуңарга, жетимдерге, мискин-жакырларга, тууганчылыгы бар кошунаңарга, бөтөн кошунаңарга, жаныңардагы жолдошуңарга, мусапыр-карыптарга жана кол астыңардагы адамдарга (жана айбандарга да) жакшылык кылгыла. Чынында, Аллаһ текебер, мактанчаак адамдарды сүйбөйт.

۞ وَٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا ۖ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا وَبِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱلْجَارِ ذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْجَارِ ٱلْجُنُبِ وَٱلصَّاحِبِ بِٱلْجَنۢبِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا ﴿٣٦﴾

**37.** Алар өздөрү да сараңдык кылышат, адамдарды да сараңдыкка буюрушат жана Аллаһ Өз пазилетинен берген нээматтарды (адамдардан) жашырат. Биз каапырларга кор кылуучу азапты даярдап койдук.

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ وَيَكْتُمُونَ مَآ ءَاتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابًا مُّهِينًا ﴿٣٧﴾

**38.** Мал-дүйнөлөрүн рия (адамдарга көрүнүү, атагы чыгуу) үчүн садака-эхсан кылган жана өздөрү Аллаһка да, Акыретке да ишенбей турган адамдарды дагы (Аллаһ сүйбөйт). Шайтан кимдин жакын досу болсо, ал эң жаман дос!

وَٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَٰلَهُمْ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَلَا بِٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۗ وَمَن يَكُنِ ٱلشَّيْطَٰنُ لَهُۥ قَرِينًا فَسَآءَ قَرِينًا ﴿٣٨﴾

**39.** Эгер Аллаhка, Акырет күнүнө ыйман келтирип, Аллаh аларга ырыскы кылып берген нерселерден (рия кошпой) садака кылса аларга кайдан зыян болмок эле?! Аллаh аларды Билүүчү.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقَهُمُ ٱللَّهُ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ﴿٣٩﴾

**40.** Албетте, Аллаh эч кимге чаңдын бүртүгүнүн салмагынча да зулум кылбайт. Эгер (пенденин иши чаңдын бүртүгүнчөлүк) жакшылык болсо, аны көбөйтөт жана Өзүнүн даргөйүнөн чоң сооп берет.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةً يُضَٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِن لَّدُنْهُ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٤٠﴾

**41.** (О, Мухаммад!) бир кезде (Кыяматта) Биз ар бир үммөттөн бир күбөнү (алардын пайгамбарларын) келтирсек жана сени тиги (каапыр) адамдарга каршы күбөгө тартсак абал кандай болот?![1]

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍۭ بِشَهِيدٍ وَجِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ شَهِيدًا ﴿٤١﴾

**42.** Ал Күндө пайгамбарга каяша айтып, каапыр болгондор жер аларды көмүп, тегиз болуп калуусун эңсешет. Бирок, Аллаhтан эч бир сөздү жашыра алышпайт.

يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَعَصَوُا۟ ٱلرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ ٱلْأَرْضُ وَلَا يَكْتُمُونَ ٱللَّهَ حَدِيثًا ﴿٤٢﴾

**43.** О, ыйман келтиргендер! Эмне сүйлөп жатканыңарды биле турган болмоюнча (соолукмайынча) мас абалда намазга жакындашпагыла.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْرَبُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنتُمْ سُكَٰرَىٰ حَتَّىٰ تَعْلَمُوا۟ مَا تَقُولُونَ

---

1 Албетте, ар бир үммөттүн каапырларына каршы өз Пайгамбарлары "мен буларга чындыкты жеткиргенмин, өздөрү укпай коюшкан" деп күбөлүккө өткөндө абал өзгөрүп, башкача айтканда, бул дүйнөдө текеберленип, эч кимди көзүнө илбей, теңине албай шапар тээп жүргөндөр, кордолуп, мөңкүрөп, Тозокко айдалышат. Текебер каапырлар тарабынан маскараланып жүргөн момундар кудуреттүү-таберик болуп, алардын өзүн маскаралашат жана Бейиш бактарындагы түбөлүк ырахаттарга кадам коюшат

2 Бул хамр (мас кылуучу ичимдик) жөнүндөгү экинчи түшкөн аят. Биринчисинде Аллаh Таала "(Оо, Мухаммад) сенден хамр жана кумар ойноо жөнүндө сурашат. Айткын: "Ал экөөндө чоң күнөө жана адамдарга (дүйнөлүк) пайда бар. Бирок, алардын күнөөсү пайдасынан чоңураак" деген аятты түшүргөн. Кийин эң

وَلَا جُنُبًا إِلَّا عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُوا۟ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَٰمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوا۟ مَآءً فَتَيَمَّمُوا۟ صَعِيدًا طَيِّبًا فَٱمْسَحُوا۟ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٣﴾

«Жүнүб» абалда дагы гусул кылмайынча (бүт денеге суу жеткирип жуунмайынча) намазга жакындашпагыла.[1] (Мечитти аралап) өтүп жүрүүчүлөр гана (кусул кылбай өтсө болот.) Эгер ооруп калсаңар же сапарда болсоңор же силерден бирөөңөр ажатканадан чыкса же болбосо, аялдарды кармаласаңар жана (даарат алганга) суу таппай калсаңар таза жер кыртышына таяммум кылып (алаканыңарды уруп) бетиңерди жана колуңарды сылагыла. Албетте, Аллаһ Кечиримдүү жана күнөөлөрдөн өтүүчү.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ نَصِيبًا مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ يَشْتَرُونَ ٱلضَّلَٰلَةَ وَيُرِيدُونَ أَن تَضِلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ﴿٤٤﴾

**44.** (О, Мухаммад!) Китептен (Тоораттан) насиби бар адамдарды көрбөйсүңбү, (арам, күнөө иштерге мал-дүйнө сарп кылуу менен) адашуучулукту сатып алышууда жана сенин (ак) жолдон адашууңду да каалашууда.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَآئِكُمْ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَلِيًّا وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٥﴾

**45.** Аллаһ силердин душманыңарды жакшыраак билет жана Аллаһтын Өзү жетиштүү башчы, Аллаһтын Өзү жетиштүү жардамчы.

مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ وَيَقُولُونَ سَمِعْنَا وَعَصَيْنَا

**46.** Яхудийлерден кээ бирөөлөрү (Тоораттагы Мухаммад пайгабар жөнүндөгү) сөздөрдү

---

акырында, үчүнчү ирет түшүргөн төмөндөгү аят жогорку эки аяттын өкүмүн жокко чыгарган: "Оо, ыйман келтиргендер, Чынында, хамр (мас кылуучу ичимдик), кумар ойноо, ансап (бут-статуялар) жана азлам (пал ачуу) шайтандын амалынан болгон ыпыластык. Андан сактангыла!" Ушул аят түшкөн соң ислам коомчулугунда арак-шарап тамчысына чейин арам болгон. Ал эми, аяттын уландысынын өкүмү жоюлган эмес.

1 Бел суусу зоок-ырахат менен түшкөн (оргазм болгон) абал Шариятта "жүнүб" деп аталат. Жүнүб болуп калган адамдар намаз окуганга болбойт, мечиттин ичинде турбайт. Бирок, мечиттен ары-бери өтүп жүрсө болот.

وَٱسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَرَٰعِنَا لَيًّۢا بِأَلْسِنَتِهِمْ
وَطَعْنًا فِى ٱلدِّينِ ۚ وَلَوْ أَنَّهُمْ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا
وَٱسْمَعْ وَٱنظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَقْوَمَ وَلَٰكِن
لَّعَنَهُمُ ٱللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٦﴾

өз маанисинен башка мааниге бурмалашат жана (сени менен сүйлөшкөндө) динге сокку урушуп, тилдерин бурмалашып: “Уктук жана күнөө кылдык”, “Бизди укпасаң да угасың” жана “Раина”[1] дешет. Эгер алар (сөздү бурмалабай!) “Уктук жана моюн сундук”, “Бизди укчу?”, жана “Унзурна” (бизге карачы?) деп айтканда өздөрүнө жакшы жана туурараак болмок. Бирок, Аллаһ аларга каапырчылыгы себептүү каргыш жаадырган. Эми, бир аз гана бөлүгүнөн башкасы ыйман келтиришпейт.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ ءَامِنُوا۟ بِمَا نَزَّلْنَا
مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن نَّطْمِسَ
وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ
أَصْحَٰبَ ٱلسَّبْتِ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٧﴾

**47.** О, китеп берилген адамдар! Бетиңерден бузуп, артына кайрып таштай электе, же болбосо, аларды (силердин араңардагы бузукуларды) “алтынчы күн ээлерин” каргаганыбыз сыяктуу каргап сала электе, өзүңөрдөгү (Тоорат, Инжил кабарларын) тастыктоочу кылып Биз жиберген нерсеге (Кураанга) ыйман келтиргиле! Аллаһтын буйругу дароо аткарылуучу!

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ
ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱفْتَرَىٰٓ
إِثْمًا عَظِيمًا ﴿٤٨﴾

**48.** Албетте, Аллаһ Өзүнө бир нерсени шерик кылынуусун кечирбейт. Мындан башка күнөөлөрдү каалаган пендеси үчүн кечирет. Ким Аллаһка ширк келтирген болсо, ал өтө чоң күнөө ойлоп таантыр!

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ بَلِ ٱللَّهُ يُزَكِّى
مَن يَشَآءُ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٤٩﴾

**49.** (О, Мухаммад!) өздөрүн актаган адамдарга карабайсыңбы?! Тескерисинче, Аллаһ, Өзү каалаган

1 Бул жерде айтылган «Раина» сөзүн жакшыраак түшүнүү үчүн “Бакара” сүрөсүнүн 104-аятынын тафсирине караңыз.

пендесин актап алат жана аларга (данекти орогон) чел кабыкчалык да зулум кылынбайт.[1]

**50.** Карачы, алар Аллаһка кандай гана жалгандарды ойлоп таап жатышат. Анык күнөө болууга ушунун өзү жетиштүү!

انظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ وَكَفَىٰ بِهِ إِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥٠﴾

**51.** Китептен насип-үлүш берилген адамдарга карабайсыңбы: Алар "жибт" жана "таагут(тар) га"[2] сыйынып жатышат жана каапырлар жөнүндө (аларга жагымпоздук кылып, ыйманды жек көрүп): "Ошолор момундарга караганда тууравак жолдо" деп жатышат.[3]

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ الْكِتَابِ يُؤْمِنُونَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوتِ وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا هَٰؤُلَاءِ أَهْدَىٰ مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا سَبِيلًا ﴿٥١﴾

**52.** Аларды Аллаһ Өз ырайымынан куугaн. Аллаһ кимди Өз ырайымынан ажыраткан болсо, ага эч бир жардамчы таба албайсың.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ ۖ وَمَن يَلْعَنِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُ نَصِيرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Же алардын колунда мүлк-бийлик бар бекен?! Болгон күндө деле (жеткен зыкымдыгынан улам) адамдарга кыпындай нерсени да ыраа көрүшмөк эмес!

أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَإِذًا لَّا يُؤْتُونَ النَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٣﴾

---

1 Яхудийлер менен христиандар: "Биз Аллаһтын перзенттерибиз", "Бейишке яхудий же христиан болгондор гана кирет" деп өздөрүн эч бир далилсиз актап-мактапа беришчү. Бул алардын Аллаһка чоң жалгандарды ойлоп тапканы эле.

2 «Жибт» жана «таагут» - Аллахтан башка, жасалма кудайлардын аталыштары.

3 Бул сөздөрдү айткандар, пайгамбарыбызга жана момун-мусулмандарга ичи тарлык кылган эң адепсиз, табияты бузук, акыл-эси өтө төмөн яхудийлер жамааты. Алар ушунчалык "эсин жеп" койгондуктан Аллаһтан башка таш - кудай, жыгач - кудайларга, шайтандарга.., деги эле сыйынбагандын бардыгына сыйынышат. Аятта айтылган "жибт" менен "таагут" ошол, Аллаһтан башка кудайлардын жалпы аты. Ошондой эле, сыйкырчылык менен палчылык (көзү ачыктык) дагы "жибт", "таагутка" кошулат. Алардын, пайда-зыян келтире албаган, дубаларды укпаган таш кудайларга сыйынган каапырларды момун-мусулмандардан туура жолдо деп айткандары ичи тарлыктан, көралбастыктан, кем акылдыктан башка нерсе эмес!

**54.** Же болбосо, адамдарга (мусулмандарга) Аллаһ берген пазилет-артыкчылыкты көрө албай жатышабы. Биз Ибрахимдын үй-бүлөсүнө Китеп, Даанышмандык (пайгамбарчылык) жана чоң мүлк - бийлик бергенбиз.

أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

**55.** Алардын (китеп ээлеринин) арасында ыйман келтиргендери да бар, (көралбастык менен адамдарды) андан тоскондор да бар. Аларга күйдүрүүчү Тозок жетиштүү.

فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٥﴾

**56.** Биздин аяттарыбызга каапыр болгон адамдарды, жакында Тозокко таштайбыз. Ар качан терилери бышып (азапты сезбей) калганда, азаптын "даамын" сезиши үчүн аларды (н терилерин) башка териге алмаштырабыз. Албетте, Аллаһ (ар кандай ишке) Кудуреттүү жана Даанышман.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٦﴾

**57.** Ал эми, ыйман келтирип, жакшы амал (сооптуу иш) кылгандарды болсо, жакында астынан дарыялар агып турган жана анда түбөлүк кала турган бейиштерге киргизебиз. Анда аларга (кулк-мүнөзү) таза-пакиза жубайлар бар. Биз аларды эң көлөкөлүү Бейиштерге киргизебиз.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٧﴾

**58.** (О, момундар!) Аллаһ силерди аманаттарды өз ээлерине кайтарууга буюрат. Жана эгер адамдардын арасында өкүм кылуучу болуп калсаңар, (Аллаһ көргөзгөндөй) адилеттик менен өкүм чыгарууга буюрат. Албетте, Аллаһ, силерге эң

۞ إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ أَن تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٨﴾

жакшы нерселерди насаат кылды. Чынында, Аллаh Угуучу, Көрүүчү.

**59.** О, ыйман келтиргендер! Аллаhка, пайгамбарга жана өзүңөрдөн (мусулмандардан) болгон иш башчыларга моюн сунгула. Кайсыл бир маселеде талашып калсаңар, эгер Аллаhка жана Акырет күнүнө ишенүүчү болсоңор ал маселени Аллаhка жана пайгамбарга кайтаргыла. Ушул (силер үчүн) жакшы жана эң абзел чечим (болуп саналат).

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَأُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنكُمۡۖ فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ٥٩

**60.** (О, Мухаммад!) Биз сага түшүргөн нерсеге (Куранга) жана сенден мурда түшүргөн нерселерге “ыйман келтирдик” деп ойлогон адамдарды карабайсыңбы?! Алар Таагуттан өкүм суроону каалап жатышат. Алар ага каапыр болууга буюрулган эле го?! Шайтан аларды (чындыктан) алыс-алыс адаштырып кетүүнү самайт.

أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يَزۡعُمُونَ أَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبۡلِكَ يُرِيدُونَ أَن يَتَحَاكَمُوٓاْ إِلَى ٱلطَّٰغُوتِ وَقَدۡ أُمِرُوٓاْ أَن يَكۡفُرُواْ بِهِۦۖ وَيُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُضِلَّهُمۡ ضَلَٰلَۢا بَعِيدٗا ٦٠

**61.** Эгер аларга “Аллаh түшүргөн нерсеге (Куранга) жана Пайгамбарга (Сүннөткө) келгиле” деп айтылчу болсо, ал мунаафыктардын сенден чечкиндүү түрдө кайрылып баратканын көрөсүң.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمۡ تَعَالَوۡاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ رَأَيۡتَ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ يَصُدُّونَ عَنكَ صُدُودٗا ٦١

**62.** Эми, аларга, жасаган ошол күнөөлөрү себептүү (Аллаh тарабынан) бир кайгы жеткен соң, сага келип: “Кудай акы, биз бул ишибиз менен жакшылыкты жана оңдоону гана каалаганбыз” - деп (актанып) ант ичишкендери эмнеси?!

فَكَيۡفَ إِذَآ أَصَٰبَتۡهُم مُّصِيبَةُۢ بِمَا قَدَّمَتۡ أَيۡدِيهِمۡ ثُمَّ جَآءُوكَ يَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ إِنۡ أَرَدۡنَآ إِلَّآ إِحۡسَٰنٗا وَتَوۡفِيقًا ٦٢

**63.** (Бирок), Аллаһ алардын жүрөктөрүндө болгон (ыпылас) нерсени билет. Аларга (жасаган иштерине) көңүл бурбай эле кой. Жана алардын өздөрүнө (адашкандыктарын) жеткирө сүйлөп, (Аллаһтын өкүмдөрүнүн абзелдиги жөнүндө) насаат айт.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يَعْلَمُ اللَّهُ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَقُل لَّهُمْ فِي أَنفُسِهِمْ قَوْلًا بَلِيغًا ﴿٦٣﴾

**64.** Биз ар бир пайгамбарды, Аллаһтын уруксаты менен ага моюн сунулушу үчүн жибердик. Эгерде алар (таагутка өкүм сурап баруу менен) өздөрүнө зулум кылып алган кезде (жалгандап ант ичпей,) сага келип, Аллаһтан кечирим сурашса жана пайгамбар дагы алардын күнөөсүн кечирүүсүн сурап Аллаһка дуба кылганда, Аллаһты, тообаларды кабыл кылуучу, Мээримдүү абалда табышат эле.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا لِيُطَاعَ بِإِذْنِ اللَّهِ وَلَوْ أَنَّهُمْ إِذ ظَّلَمُوا أَنفُسَهُمْ جَاءُوكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللَّهَ وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُولُ لَوَجَدُوا اللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ﴿٦٤﴾

**65.** Жок, Раббиңе ант, алар качан өз ара жаңжалдарын жөнгө салуу үчүн сени аким-өкүмдар кылмайынча, кийин ошол сен чыгарган өкүмгө жүрөктөрүндө нараазылык калбай, толук моюн сунмайынча ыймандуу боло алышпайт!

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ﴿٦٥﴾

**66.** Эгер Биз аларга (пенделерге): “Өзүңөрдү өлтүргүлө” же болбосо “Журтуңарды таштап чыккыла” деп, (ушул иштерди) парыз кылганыбызда, аны бир ууч (ыйманы күчтүү) адамдардан башкалары аткарбайт эле. Эгер алар айтылган нерсени аткарышса өздөрүнө жакшы болмок, жана (ыймандары) дагы бекемирээк болмок.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ اقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ أَوِ اخْرُجُوا مِن دِيَارِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا مَا يُوعَظُونَ بِهِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ﴿٦٦﴾

**67.** Анда Биз аларга Өз алдыбыздан улуу сооп бермекпиз

وَإِذًا لَّآتَيْنَاهُم مِّن لَّدُنَّا أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٦٧﴾

**68.** жана аларды Туура Жолго багыттап коймокпуз.

وَلَهَدَيْنَاهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٦٨﴾

**69.** Кимде-ким Аллаһка жана пайгамбарга моюн сунса, ошолор гана (Бейиштин эң жогорку даражасында) пайгамбарлар, чыныгы ыймандуулар, шейиттер жана салихин (эң таза ыймандуу) адамдардан турган Аллаһ сыйлаган кишилер менен бирге болот. Алар - эң сонун шериктер!

وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَالرَّسُولَ فَأُولَٰئِكَ مَعَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّينَ وَالصِّدِّيقِينَ وَالشُّهَدَاءِ وَالصَّالِحِينَ ۚ وَحَسُنَ أُولَٰئِكَ رَفِيقًا ﴿٦٩﴾

**70.** Бул - Аллаһтын пазилети. (Ким көбүрөөк соопко ээ болгонун) билүү жаатынан Аллаһ жетиштүү.

ذَٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ عَلِيمًا ﴿٧٠﴾

**71.** О, ыйман келтиргендер! (Душмандардын күчүнөн, айла-амалынан) сактык чараларын көргүлө! Жана (Согуш башталып калса) топ-топко бөлүнүп, же болбосо (шартка карап) бардыгыңар чогуу чыккыла!

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا خُذُوا حِذْرَكُمْ فَانفِرُوا ثُبَاتٍ أَوِ انفِرُوا جَمِيعًا ﴿٧١﴾

**72.** Албетте, силердин араңарда (коркоктугунан, ыйманы алсыздыгынан улам, жихаддан) кетенчиктегендер да бар. Эгер (согушта) силерге кайгы жетип (жеңилип, кээ бирөөңөр өлүп) калса, алар: "Аллаһ мени, алар менен шейит болуп кетпегеним менен сыйлады" - дешет.

وَإِنَّ مِنكُمْ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنْ أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَالَ قَدْ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيَّ إِذْ لَمْ أَكُن مَّعَهُمْ شَهِيدًا ﴿٧٢﴾

**73.** Эгерде силерге Аллаһтын пазилети (жеңиш) жетип калса, деги эле, (мурда) силер менен анын арасында достук болбогондой (силерди таанымагандай): "О, кана эми, мен да алар менен бирге болуп калсам, улук жеңишке (жана

وَلَئِنْ أَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ اللَّهِ لَيَقُولَنَّ كَأَن لَّمْ تَكُن بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُ مَوَدَّةٌ يَا لَيْتَنِي كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧٣﴾

чоң олжолорго) жетмек экенмин"- дешет.

**74.** Аллаһтын жолунда, бул (опосуз) дүйнөнүн ордуна (түбөлүк) Акыретти сатып ала тургандар согушсун! Кимде-ким Аллаһтын жолунда согушуп, өлтүрүлсө же жеңип чыкса, Биз ага жакында чоң сооптор беребиз.

۞ فَلْيُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشْرُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَمَن يُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75.** (О, мусулмандар!) Силерге эмне болду? Аллаһтын жолунда жана (душмандын зулумунан) бечара болуп (айласыз абалда) калган эркектер, аялдар жана бөбөктөрдүн ( азаттыгы) жолунда согушпай жатасыңар?! Алар: "О, Рабби! Бизди мына бул элдери (кожоюну) заалым болгон шаардан (аман-эсен) чыгарып жибер! Жана бизге Өзүңдүн алдыңдан бир (куткаруучу) досту жана жардамчыны жибер?!" - деп зар какшап жатышат го!

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ٱلظَّالِمِ أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٥﴾

**76.** Ыймандуу адамдар Аллаһтын жолунда согушушат. Каапыр адамдар таагуттун (шайтандын) жолунда согушушат. Силер (о, момундар) шайтандын тарапкерлерине каршы согушкула. Албетте, шайтандын айласы (ар качан) алсыз.[1]

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱلطَّٰغُوتِ فَقَٰتِلُوٓا۟ أَوْلِيَآءَ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّ كَيْدَ ٱلشَّيْطَٰنِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٦﴾

**77.** (О, Мухаммад!) Тиги кишилерди(н коркоктугун) карабайсыңбы? Аларга (Маккада) "Согуштан колуңарды тыйгыла, намазыңарды окуп, зекетти берип (тынч) жүргүлө" - деп айтылганда ("Бул

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوٓا۟ أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ ٱلْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ ٱلنَّاسَ كَخَشْيَةِ ٱللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا۟ رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا ٱلْقِتَالَ

1 Шайтандын тарапкерлери чындыкка каршы күрөшүшөт. Чындыкка каршы күчтөр, пландар, айлакерликтер канчалык зор болсо да алсыз.

өкүмгө кошумча жихад кылууга да буйрук болсо экен. Аллаһтын душмандарынан бир өчүбүздү алсак экен" деп, жихадды сагынып жүрүшкөн. Кийин) аларга (мушриктерге каршы) согуш парыз кылынган кезде, капыстан алардын арасындагы бир жамаат, адамдардан (мушриктерден) Аллаһтан корккондой жана андан да катуурак коркуп кетишти жана: "О, Раббибиз! Эмнеге согушту парыз кылдың экен? Бизге (согушту) жакынкы мөөнөттөргө чейин кечиктире турсаң болбойт беле?" - дешти. Сен аларга: "Дүйнө пайдалары аз гана. Такыба кишилер үчүн Акырет жакшы жана силерге (ал жерде) данектин чел кабыгынча да зулумдук кылынбайт" - деп айткын.

لَوْلَآ أَخَّرْتَنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَٰعُ ٱلدُّنْيَا قَلِيلٌ
وَٱلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ ٱتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٧﴾

**78.** Кай жерде болсоңор да өлүм силерди таап алат. Жадагалса (дубалдары) бекемделген сарайларда болсоңор да. Эгер (согушта) силерге жакшылык жетсе (жанагы акылы чолок, ыймаңы күчсүздөр) "Бул - Аллаһтан дешет. Ал эми, эгер жамандык жетсе (каапырлар сыяктуу ырым-жырым кылып): "Бул - сенден" дешет. Сен аларга: "Бардыгы Аллаһтан" - деп айткын. Бул адамдарга эмне болгон, эч бир сөздү туура түшүнүшпөйт?!

أَيْنَمَا تَكُونُوا۟ يُدْرِككُّمُ ٱلْمَوْتُ وَلَوْ كُنتُمْ فِى
بُرُوجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَإِن تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا۟
هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا۟
هَٰذِهِۦ مِنْ عِندِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ ۖ فَمَالِ
هَٰٓؤُلَآءِ ٱلْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٨﴾

**79.** Сага кандай гана (диний же дүйнөлүк) жакшылык жетсе - ал Аллаһтан. Жана сага эмне жамандык жетсе - бул өзүңдөн. (О, Мухаммад!) Биз сени адамдарга

مَّآ أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ أَصَابَكَ مِن
سَيِّئَةٍ فَمِن نَّفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَٰكَ لِلنَّاسِ
رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٧٩﴾

(ушул нерселерди жеткирсин деп) элчи кылып жибердик. Аллаһ жетиштүү Күбө.

**80.** Ким пайгамбарга моюн сунса, демек Аллаһка моюн сунуптур. Ким моюн сунбай койсо (өзүнө зыян кылат). Биз сени аларга кароолчу кылып жиберген эмеспиз.[1]

مَّن يُطِعِ ٱلرَّسُولَ فَقَدۡ أَطَاعَ ٱللَّهَۖ وَمَن تَوَلَّىٰ فَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ عَلَيۡهِمۡ حَفِيظٗا ٨٠

**81.** (Сенин алдыңда) "Моюн сундук" дешет. Ал эми сенден чыгаары менен, алардан бир тайпалары (түнү менен «айнып») сага айткандарынын тескерисине келишип алышат. Аллаһ алардын (түнкү) сүйлөшүүлөрүн жазып койот. Сен алардан жүз буруп, Аллаһка гана таянгын! Аллаһ жетиштүү таяныч.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٞ فَإِذَا بَرَزُواْ مِنۡ عِندِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٞ مِّنۡهُمۡ غَيۡرَ ٱلَّذِي تَقُولُۖ وَٱللَّهُ يَكۡتُبُ مَا يُبَيِّتُونَۖ فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٨١

**82.** Алар Курaанды терең пикир менен окушпайбы?![2] Эгер Кураан Аллаһтан башканын алдынан болсо, андан көп карама-каршылыктарды табышат эле.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلۡقُرۡءَانَۚ وَلَوۡ كَانَ مِنۡ عِندِ غَيۡرِ ٱللَّهِ لَوَجَدُواْ فِيهِ ٱخۡتِلَٰفٗا كَثِيرٗا ٨٢

**83.** Эгер аларга тынчтык же коркунуч жөнүндө бир кабар жетип калса аны дароо жайылтып жиберишет. Эгер (жайылтууга шашылбай, оболу) пайгамбарга жана

وَإِذَا جَآءَهُمۡ أَمۡرٞ مِّنَ ٱلۡأَمۡنِ أَوِ ٱلۡخَوۡفِ أَذَاعُواْ بِهِۦۖ وَلَوۡ رَدُّوهُ إِلَى ٱلرَّسُولِ وَإِلَىٰٓ أُوْلِي ٱلۡأَمۡرِ مِنۡهُمۡ لَعَلِمَهُ ٱلَّذِينَ يَسۡتَنۢبِطُونَهُۥ مِنۡهُمۡۗ

1 Пайгамбардын болгон милдети жеткирүү. Аллаһ эмнени буюрган болсо, ошону дал өзүндөй кылып, өзүнөн кошпой жана кемитпей, пенделерге жеткирип койот – бүттү. Мына ошол себептен ким Пайгамбарга моюн сунса Аллаһка моюн сунган болот. Моюн сунбагандар менен Аллаһ Өзү эсептешип алат. Пайгамбарга адамдардын артынан ээрчип жүрүп тануулоо милдет кылынган эмес.

2 Башка бир аятта Аллаһ Таала айткан: "Биз сага бул ыйык китепти, анын аяттарында терең пикир кылышың жана акыл ээлери насаат алышы үчүн түшүрдүк". Кураанды терең ойлонуп, пикир кылып окууда төмөндөгүчө көп пайдалар бар: 1) Башка илим-билимдерге ачкыч болот. 2) Жүрөктөгү ыйманды көбөйтөт. 3) Аллаһты, Анын сыпаттарын таанытат. 4) Чыныгы дос менен душманды ажыратып берет. 5) Бейиш менен Тозоктун жолун ажыратып берет. 6) Адамдын илимин көбөйтөт. ж.б.

өздөрүнөн болгон башчыларга алып барышса, кабарды билүүгө кызыккандар ошолордон (пайгамбардан же башчылардан) билип алышмак.[1] Эгер силерге Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбогондо, азганацардан башка баарыцар шайтанды ээрчип калмаксыңар.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٣﴾

**84.** (О, Мухаммад!) Аллаһтын жолунда (оболу) өзүң согушкунуң. Эч кимди эмес, өзүңдү гана согушка буюр жана момундарды болсо, шыктандыр. Ошондо Аллаһ (чечкиндүү согуштук аракетицер себептүү) каапырлардын кубатын (силерден) арылтып койсо ажеп эмес. Аллаһтын кубаты күчтүү, азабы катуу.

فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا نَفْسَكَ ۚ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ ۖ عَسَى اللَّهُ أَنْ يَكُفَّ بَأْسَ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ وَاللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنْكِيلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Ким жакшы тарапка жардам берсе, ага ошол жакшылыктан үлүш-насип тиет. Ким жаман тарапка жардам берсе ага ошол жамандыктан үлүш-насип тиет. Аллаһ бардык нерсеге Көзөмөлчү.[2]

مَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَكُنْ لَهُ نَصِيبٌ مِنْهَا ۖ وَمَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً سَيِّئَةً يَكُنْ لَهُ كِفْلٌ مِنْهَا ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ مُقِيتًا ﴿٨٥﴾

**86.** Силерге качан салам (же салам сыяктуу сөз же ишаарат) берилсе, андан да жакшыраак же болбосо өзүндөй кылып кайтаргыла. Чынында, Аллаһ бардык нерсени Эсептөөчү.

وَإِذَا حُيِّيتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا بِأَحْسَنَ مِنْهَا أَوْ رُدُّوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٦﴾

---

1 Бул аят менен Аллаһ Таала мусулмандар коомуна өз ара мамиле адебин үйрөтүп жатат. Жакшыбы, жаманбы, кандай кабар болбосун угаар замат жайылтып жиберүү жаман адат. Балким, андан коомго же бир жеке адамга зыян жетип калаар. Балким, ал кабар душмандардан жашырыла турган сыр болуп жүрбөсүн? Ошондуктан, Аллаһ Таала кандай кабар болсо да оболу акылман, билерман, тажрыйбалуу башчыларга, аксакалдарга билдирилип, алардын талкуусуна коюлгандан кийин гана же сактоого же жайылтууга уруксат берилерин үйрөтүүдө.

2 Тафсийру Жалалайнда «Кудуреттүү» деп берилген.

**87.** Эч бир илах жок, бир гана (затында, сыпатында, пейилинде, ысымында эч кимге окшобогон) Аллаһ гана бар. Ал силерди анда шек болбогон Кыямат Күн үчүн (ар бир адамга өз иштерине жараша сыйлык же жаза берүү үчүн) чогултат. Аллаһтан туурараак сүйлөгөн эч ким жок.[1]

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَيَجۡمَعَنَّكُمۡ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ لَا رَيۡبَ فِيهِۗ وَمَنۡ أَصۡدَقُ مِنَ ٱللَّهِ حَدِيثٗا ٨٧

**88.** Эмне үчүн силер мунафыктар жөнүндө экиге бөлүнөсүңөр?[2] Аллаһ аларды жасаган иштери себептүү (каапырчылыкка) кайтарды го! Силер Аллаһ адаштырган кишилерди Туура Жолго салууну каалайсыңарбы? Кимди Аллаһ адаштырган болсо, сен ага (туура) жол таба албайсың!

۞فَمَا لَكُمۡ فِي ٱلۡمُنَٰفِقِينَ فِئَتَيۡنِ وَٱللَّهُ أَرۡكَسَهُم بِمَا كَسَبُوٓاْۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَهۡدُواْ مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلٗا ٨٨

**89.** Алар өздөрү каапыр болгону сыяктуу силердин да каапыр болуп калышыңарды эңсешет. Аларды Аллаһтын жолунда хижрат кылмайынча дос тутпагыла. Эгер (хижрат кылуудан) баш тартышса, аларды тапкан жериңерде кармап, өлтүргүлө. Аларды дос да жардамчы да кылбагыла.

وَدُّواْ لَوۡ تَكۡفُرُونَ كَمَا كَفَرُواْ فَتَكُونُونَ سَوَآءٗۖ فَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ أَوۡلِيَآءَ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَخُذُوهُمۡ وَٱقۡتُلُوهُمۡ حَيۡثُ وَجَدتُّمُوهُمۡۖ وَلَا تَتَّخِذُواْ مِنۡهُمۡ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرًا ٨٩

**90.** Ал эми, (төмөндөгү) кишилерди өлтүрбөгүлө: силер менен араларында (тынчтык) келишими бар болгон коомдорго кошулуп алса. Же, силерге жана өз (каапыр)

إِلَّا ٱلَّذِينَ يَصِلُونَ إِلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٌ أَوۡ جَآءُوكُمۡ حَصِرَتۡ صُدُورُهُمۡ أَن يُقَٰتِلُوكُمۡ أَوۡ يُقَٰتِلُواْ قَوۡمَهُمۡۚ وَلَوۡ شَآءَ

---

1 Демек, Аллаһтын сөздөрүнө каршы келген ар кандай ишенимдер, философиялар, жолдор, багыттар, насааттар ж.б. сөздөрдүн бардыгы туура эмес.

2 Маккадан Мединага хижрат кылуу (көчүп кетүү) парыз болгондо, кээ бир мунафыктар (сырты мусулман ичи каапырлар) хижрат кылбай коюшат. Ошондо сахаабалардан кээ бирөөлөрү "Булар каапыр экен. Хижрат кылууга аракет да кылышпады" десе, дагы бир топтору "Эмнеге биз аларды каапыр дей алабыз? Бардык ислам ибадаттарын жасашууда го!" - деп эки ача пикир кылган топторго бөлүнүп калган эле.

коомуна каршы согушуудан жүрөгү безилдеп, силердин алдыңарга келишсе. Эгер Аллаһ кааласа аларды силерден жогору кылып, силерге каршы согушушкан болоор эле. Эми, эгер силерге катылбай, согуш ачпай, тынчтыкты сунуштап жүрүшсө, аларга каршы чыгууңарга Аллаһ силер үчүн жол бербейт.

اللَّهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقَاتَلُوكُمْ فَإِنِ اعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ فَمَا جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩٠﴾

**91.** Силер (мунафыктардан) башка тайпаларын силерден да, (каапыр) коомдорунан да сак болгон абалда табасыңар. Качан алар фитна-бузукулукка кайтарылса, ага чумкуп кетишет. Эгер алар силерден алыстабаса, тынчтыкты сунуштабаса жана силерден колун тыйбаса, анда аларды кармап, тапкан жериңерде өлтүргүлө! Биз силерге андай адамдардын үстүнөн бийлик бердик.

سَتَجِدُونَ آخَرِينَ يُرِيدُونَ أَنْ يَأْمَنُوكُمْ وَيَأْمَنُوا قَوْمَهُمْ كُلَّ مَا رُدُّوا إِلَى الْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا فِيهَا فَإِنْ لَمْ يَعْتَزِلُوكُمْ وَيُلْقُوا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَيَكُفُّوا أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأُولَٰئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿٩١﴾

**92.** Момун адам момун адамды - адашып гана өлтүрүп албаса - (атайлап) өлтүрүшү мүмкүн эмес. Кимде-ким (ал жашпы, карыбы, аялбы, эркекпи, каапырбы, момунбу же башкабы) бир момунду адашып (катачылыктан улам) өлтүрүп койсо, (бул күнөөсүн өчүрүү үчүн) бир момун кулду азат кылат жана (буга кошумча) маркумдун мураскорлоруна дия (кун акысын) төлөйт. Ал эми, (сөөктүн ээлери) кечирип жиберсе (дия төлөбөйт). Эгер өлгөн адам силерге душман коомдон, бирок момун болсо, (дия төлөбөй) бир момун кулду азат кылат. Эгер өлгөн адам, силер

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَنْ يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا خَطَأً وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَأً فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ وَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ إِلَّا أَنْ يَصَّدَّقُوا فَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ عَدُوٍّ لَكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ وَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِيثَاقٌ فَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ وَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِنَ اللَّهِ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٩٢﴾

менен тынчтык келишимин түзгөн коомдон болсо, өлгөндүн үй-бүлөсүнө дия төлөө менен бирге бир момун кулду да азат кылат. Ал эми ким (кул азат кылганга же дия төлөгөнгө мүмкүнчүлүк) таппаса, Аллаһ тарабынан тообасы кабыл алынышы үчүн эки ай үзгүлтүксүз орозо кармайт. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.[1]

**93.** Ким момун адамды атайлап өлтүрсө, анын жазасы түбөлүк тозок! Ага Аллаһтын каары жана каргышы жаайт! Аллаһ ага чоң азапты даярдап койгон!

وَمَن يَقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا فَجَزَآؤُهُۥ جَهَنَّمُ خَٰلِدًا فِيهَا وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُۥ وَأَعَدَّ لَهُۥ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٣﴾

**94.** О, ыйман келтиргендер! Эгер Аллаһтын жолунда (жихадга) жөнөсөңөр, (кимдин ким экенин) анык билип алгыла. (Коркконунан же урматтаганынан улам) силерге салам берген адамга, дүйнө жашоосунун (арзыбаган) нерселерин каалап: "Сен ыймандуу эмессиң!"- дебегиле. Аллаһтын алдында көп олжолор бар. Мурун өзүңөр ошондой элеңер. Кийин Аллаһ силерди ардактуу кылды. Эми, (ишиңерди) анык билип жүргүлө! Албетте, Аллаһ силердин бардык ишиңерден Кабардар.[2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا ضَرَبْتُمْ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُواْ وَلَا تَقُولُواْ لِمَنْ أَلْقَىٰٓ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسْتَ مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿٩٤﴾

---

1 Момун адамды атайлап өлтүргөн ыймандуунун ыйманы кескин түрдө азайып, каапырчылыкка жакындашып калат. Ошондуктан Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: "Менден кийин бири-бириңерди өлтүрүүчү каапырларга айланып калбагыла" деп катуу эскерткен.

2 Аллаһтын жолунда жихадга бара жаткан бир топ сахаабалар жолдо кезигип, салам айткан кишини "Бул душман экен, жанынан коркуп эле салам берип жатат" деп ойлоп, өлтүрүп, мал-мүлкүн, койлорун олжо кылып алышат. Аллаһ бул аятта аларды ушул каталары үчүн жемелеп, бир кездерде өздөрүнүн да ошол адам сыяктуу коркуп-үркүп жүргөндөрүн эстерине салат.

**95.** Бирөөгө зыяны тийбеген абалда (жихадга чыкпай) үйүндө отурган момундар менен, Аллаһтын жолунда малдары жана жандары менен жихадка чыккан момундар тең боло албайт. Аллаһ малдары, жандары менен жихад кылуучулардын даражасын үйүндө отургандардан жогору кылды. Бирок, Аллаһ бардыгына жакшылыкты (Бейишти) убада берди. Аллаһ жихадга чыккандарды үйдө отургандардан улук сооптор менен абзел кылган.

لَا يَسْتَوِي الْقَاعِدُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ غَيْرُ أُولِي الضَّرَرِ
وَالْمُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ
فَضَّلَ اللَّهُ الْمُجَاهِدِينَ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ عَلَى
الْقَاعِدِينَ دَرَجَةً وَكُلًّا وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ وَفَضَّلَ اللَّهُ
الْمُجَاهِدِينَ عَلَى الْقَاعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٩٥﴾

**96.** (Ал улук сооптор–) Өзүнөн берилчү жогорку даражалар, кечирим жана ырайым. Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

دَرَجَاتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةً وَكَانَ اللَّهُ
غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٩٦﴾

**97.** (Себепсиз хижрат парызын аткарбай коюу менен) өздөрүнө зулум кылган адамдарга, алардын жанын алуу мезгилинде периштелер: "Кандай абалда жашадыңар?" (эмнеге хижрат кылбадыңар?) дегенде алар (жалгандан): "Биз (бул) жерде алсыз (бечара) болчубуз»-дешет. Анда периштелер: "Аллаһтын жери кең эмес беле?! (Каалаган жериңерге) хижрат кылсаңар болмок?!" - дешет. Андай адамдардын бараар жери – тозок! Ал кандай жаман орун!

إِنَّ الَّذِينَ تَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ ظَالِمِي أَنفُسِهِمْ
قَالُوا فِيمَ كُنتُمْ قَالُوا كُنَّا مُسْتَضْعَفِينَ فِي الْأَرْضِ
قَالُوا أَلَمْ تَكُنْ أَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوا فِيهَا
فَأُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Ал эми, (хижрат кылууга) эч кандай амал-чара таппаган аял, эркек жана балдардан турган алсыз-бечараларды...

إِلَّا الْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاءِ
وَالْوِلْدَانِ لَا يَسْتَطِيعُونَ حِيلَةً وَلَا يَهْتَدُونَ
سَبِيلًا ﴿٩٨﴾

**99.** Аллаһ балким кечирээр.[1] Аллаһ Кечиримдүү, күнөөлордон өтүүчү.

فَأُولَٰئِكَ عَسَى اللَّهُ أَن يَعْفُوَ عَنْهُمْ وَكَانَ اللَّهُ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٩٩﴾

**100.** Ким Аллаһ жолунда хижрат кылса, жер жүзүнөн көптөгөн ыңгайлуу башпаанектерди жана бардарчылыкты табат. Ким үйүнөн Аллаһ жана пайгамбарынын жолунда хижрат кылып чыкса жана андан кийин аны (жолдо) өлүм тапса, анын сооп-сыйлыгын Аллаһ (Таала, жетип барган адамдын сообундай) берет. Аллаһ - Кечиримдүү, Мээримдүү.

۞ وَمَن يُهَاجِرْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ يَجِدْ فِي الْأَرْضِ مُرَاغَمًا كَثِيرًا وَسَعَةً وَمَن يَخْرُجْ مِن بَيْتِهِ مُهَاجِرًا إِلَى اللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ فَقَدْ وَقَعَ أَجْرُهُ عَلَى اللَّهِ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠٠﴾

**101.** (О, момундар) эгер жер жүзүндө сапар кылсаңар, (жана) силерге душмандын зыян жеткирүүсүнөн корксоңор, намазыңардан (бир бөлүгүн) кыскартып окушуңарда силерге күнөө жок.[2] Албетте, каапырлар силерге анык душман.

وَإِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ فَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَقْصُرُوا مِنَ الصَّلَاةِ إِنْ خِفْتُمْ أَن يَفْتِنَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنَّ الْكَافِرِينَ كَانُوا لَكُمْ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿١٠١﴾

**102.** (О, Мухаммад!) Эгер сен алардын (сахаабалардын) арасында (имам болуп) намаз окучу болсоң, сен менен бирге болгон алардын бир тобу (кароолдо) турсун жана куралдарын алып алышсын. Сажда кылып (намаз окуп) бүткөндө аркаңарга өтүп (коргоп) турушсун.

وَإِذَا كُنتَ فِيهِمْ فَأَقَمْتَ لَهُمُ الصَّلَاةَ فَلْتَقُمْ طَائِفَةٌ مِّنْهُم مَّعَكَ وَلْيَأْخُذُوا أَسْلِحَتَهُمْ فَإِذَا سَجَدُوا فَلْيَكُونُوا مِن وَرَائِكُمْ وَلْتَأْتِ طَائِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّوا فَلْيُصَلُّوا مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا حِذْرَهُمْ

---

1 Демек, «сөзсүз кечирет» деген бүтүм чыккан жок. "балким кечирээр " деген өкүм чыкты. Мунун себеби, ошол алсыз бечералардан кээ бирлери алсыздыгын шылтоолоол талаптагыдай, бүт күч-кайраттары менен аракет кылышкан эмес.

2 Пайгамбарыбыздын көп сапарлары жихад үчүн болгон жана ушул аят түшкөндөн баштап, бардык алыс сапарларында намаздарды кыскартып (бешим, асир, куптандын парыздарын эки ирекеттен, багымдат менен шам намазын өзүндөй) окуп жүргөн. Бир күнү Умар бин Хаттаб Пайгамбарыбыздан: "Ээ Аллахтын элчиси, Аллаһ "Эгер душмандан корксоңор, кыска намаз окугула" деген. Ал эми, тынч мезгилдеги сапарда кантебиз?" деп сураганда Пайгамбарыбыз: "Кыска намазга уруксат Аллаһтын силерге берген садакасы. Аны кабыл алып койгула" - деп жооп берген. Ошондон бери мусулмандар бардык мезгилдерде алыс сапарга чыкса намаздарын кыскартып (каср) окуп жүрүшөт.

وَأَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ الَّذِينَ كَفَرُوا
لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ وَأَمْتِعَتِكُمْ
فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم مَّيْلَةً وَاحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ إِن كَانَ بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ
أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰ أَن تَضَعُوا أَسْلِحَتَكُمْ ۖ
وَخُذُوا حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ
عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٠٢﴾

Анан намаз окуй элек башка топ келип, сени менен намаз окушсун. Бирок, этияттыктарын жана курал-жарактарын алып алышсын. Эгер силер куралыңар менен керек-жарактарыңардан бейкапар калсаңар каапырлар силерге капыстан кол салууну самап турушат. Эгер силерге жамгырдын кесепети жетсе же оорулуу болсоңор, анда куралыңарды (жерге) койсоңор күнөө эмес. Бирок, абайлагыла. Чынында, Аллаһ каапырларга кордоочу азапты даярдап койгон.

فَإِذَا قَضَيْتُمُ الصَّلَاةَ فَاذْكُرُوا اللَّهَ قِيَامًا
وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا
اطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ ۚ إِنَّ الصَّلَاةَ
كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَابًا مَّوْقُوتًا ﴿١٠٣﴾

**103.** Ал эми, намазды окуп бүткөнүңөрдөн кийин, турган, отурган жана жамбаштап жаткан (бардык) убактыңарда Аллаһты зикир кылгыла. Эгер (согуштан) тынч болгонуңарда намазды толук окугула. Албетте, намаз момун адамдар үчүн өз убактысында окулуучу парыз болду.[1]

وَلَا تَهِنُوا فِي ابْتِغَاءِ الْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا
تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا تَأْلَمُونَ ۖ
وَتَرْجُونَ مِنَ اللَّهِ مَا لَا يَرْجُونَ ۗ
وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٠٤﴾

**104.** (Душман) коомдун артынан сая түшүүдөн талыкпагыла. Эгер силер азап чеккен болсоңор, алар деле силер сыяктуу азап чегишти. (Экинчиден) силер Аллаһтан, алар үмүт кылбаган нерсени (Бейишти) үмүт кылып жатасыңар. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

إِنَّا أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ
بَيْنَ النَّاسِ بِمَا أَرَاكَ اللَّهُ ۚ وَلَا تَكُن

**105.** (О, Мухаммад!) Биз сага китепти (Курааны) акыйкат менен (бузулбай турган жана бардык

---

1 Бул аяттагы "момун адамдар үчүн" жана "өз убактысында" деген сөздөргө көңүл буру зарыл. Намаз момун (ыймандуу) адамдын ыйманы үчүн тараза сыяктуу. Эгер адамдын ыйманы таза болсо, намазы толук, сапаттуу болот. Ыйманы начар болсо намазы дагы эптемей болот. Намаз - ыймандуу кишилер үчүн, балакат жашына жеткен ар бир эркек-аялга "өз убактысында окулуучу парыз".

кабарлары чындык болгон абалда) адамдар арасында Аллаh көргөзгөн жол менен өкүм кылышың үчүн түшүрдүк. Жана сен кыянатчыга тарапкер болбогун!

لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ﴿١٠٥﴾

**106.** (Эгер сенден ката кеткен болсо) Аллаhтан кечирим сура. Албетте, Аллаh Кечиримдүү, Мээримдүү.

وَٱسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Сен өздөрүнө кыянат (зулум) кылган (кылмышкер) адамдардын тарабында туруп талашпа. Аллаh күнөө - кыянатты көп жасаган адамдарды сүйбөйт.

وَلَا تُجَٰدِلْ عَنِ ٱلَّذِينَ يَخْتَانُونَ أَنفُسَهُمْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ خَوَّانًا أَثِيمًا ﴿١٠٧﴾

**108.** (Күнөө, кыянатты көп жасагандар күнөө - кылмыштарын) адамдардан жашыра алышат, а бирок Аллаhтан жашыра алышпайт. Чынында, алар түндөсү жашынып алып, Аллаhка жакпаган сөздөрдү ойлонуп жатканда да Аллаh (Өзүнүн илими менен) алардын жанында болот. Аллаh алардын бардык иштерин Ороп алуучу.

يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱلنَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ مِنَ ٱللَّهِ وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرْضَىٰ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٨﴾

**109.** О, силер (кыянатчыларга актоочу болгондор!) Бул дүйнө жашоосунда го, аларды актап талаштыңар. Ал эми, Кыямат Күнү аларды актап Аллаh менен ким талаша алат?! Же болбосо, ким аларга таяныч боло алат?![1]

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ جَٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا فَمَن يُجَٰدِلُ ٱللَّهَ عَنْهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Жана ким бир жаман (күнөө) иш кылса же өзүнө зулумдук кылып алса, кийин (артынан) Аллаhтан

وَمَن يَعْمَلْ سُوٓءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهُۥ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ ٱللَّهَ يَجِدِ ٱللَّهَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١١٠﴾

---

1 Эч ким! Анткени, Кыяматта аларга каршы өздөрүнүн дене мүчөлөрү да күбөлүккө өтөт. Аллаhтын периштелери жазып алган бардык кылмыштары ийне-жибине чейин ачылып турса ким аларды актай алмак эле?! Ошондуктан, пенде бул дүйнөдө азгыруучу напсинин жетегине жүрүп, күнөөгө батпасын! Напсиси аны бир күнөөгө баштаса "Эй, напсим! Өзүңдү токтот! Бул күнөөнүн ырахат-жыргалы тез эле өтүп кетет. Артынан кайгы-касыреттер, күнөөлөр, Кыяматтагы жазалар калат!» - десин.

кечирим сураса, Аллаһты Кечиримдүү, Мээримдүү экенин табат.

**111.** Ким бир күнөө иш жасаса (анын жазасы) өзүнө. Аллаһ - Билүүчү, Даанышман.

وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُۥ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١١﴾

**112.** Кимде ким бир чоң күнөө же башка кылмыш ишин жасап, кийин аны бейкүнөө адамга төңкөсө, ал өз мойнуна доомат жана чоң күнөөнү илип алыптыр.

وَمَن يَكْسِبْ خَطِيٓـَٔةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ يَرْمِ بِهِۦ بَرِيٓـًٔا فَقَدِ ٱحْتَمَلَ بُهْتَٰنًا وَإِثْمًا مُّبِينًا ﴿١١٢﴾

**113.** (О, Мухаммад!) эгер сага Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбогондо алардан (кыянатчылардан) бир тайпа сени адаштыруута жан үрөп калышкан эле. Бирок, алар (сени эмес) өздөрүн гана адаштырышат жана сага эч кандай зыян жеткире алышпайт. Аллаһ сага (бардык нерселердин баян-илимин өз ичине камтыган) китеп - Курaанды жана Сүннөттү түшүрүп, билбеген нерселериңди билгизди. Аллаһтын сага (берген) пазилети улук.

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهُۥ لَهَمَّت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَن يُضِلُّوكَ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَضُرُّونَكَ مِن شَىْءٍ وَأَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا لَمْ تَكُن تَعْلَمُ وَكَانَ فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكَ عَظِيمًا ﴿١١٣﴾

**114.** Алардын (кыянатчылардын) көп отуруш-чогулуштарында жакшылык жок. Ал эми, садакага, жакшы үрп-адатка буюрган же адамдардын арасын оңдоо үчүн (чогулган адамдардын отуруштарында жакшылык болот). Жана ким ушуну (аталган жакшылыктарды) Аллаһтын ыраазычылыгын тилеген абалда жасаса, ал адамга жакында улуу сооп беребиз.

۞ لَّا خَيْرَ فِى كَثِيرٍ مِّن نَّجْوَىٰهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوفٍ أَوْ إِصْلَٰحٍۭ بَيْنَ ٱلنَّاسِ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ ٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِ ٱللَّهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Жана кимде - ким, өзүнө Туура Жол анык болгондон

وَمَن يُشَاقِقِ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُ

кийин, пайгамбарга (анын өкүмүнө) каршылык кылса жана момундардын жолунан башка жолго ээрчисе, аны тандаган жолунда жөн койобуз. Жана аны Тозокко жеткиребиз. Ал кандай жаман жай!

ٱلْهُدَىٰ وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيلِ ٱلْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِۦ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِۦ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿١١٥﴾

**116.** Албетте, Аллаһ (ибадатта жана ишенимде) Өзүнө шерик кошулуусун кечирбейт. Мындан башкасын Өзү каалаган пендеси үчүн кечирет. Ким Аллаһка ширк келтирген болсо, демек ал катуу адашыптыр!

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١١٦﴾

**117.** Алар Аллаһтан башка, аял жынысындагыларга дуба кылышат[1] жана өзүнүн сөзүнөн баш тартуучу шайтанга дуба кылышат.

إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٧﴾

**118.** Аллаһ ага (шайтанга) наалат-каргыш жаадырганда ал айткан: "Мен Сенин пенделериңдин арасынан тийиштүү насибимди алаармын.

لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٨﴾

**119.** Жана аларды жолдон адаштырып, куру кыялдарды жүрөктөрүнө салаармын. Жана алар менин буйругум менен малдарынын кулактарын кесишет[2] жана менин гана буйругум менен Аллаһтын жаратканын өзгөртүшөт!" Ким

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١١٩﴾

---

1 Араб мушриктери өз талап максаттарын сураган "Лат", "Манат", "Узза" сыяктуу буттарын аял жынысындагылардын аты (женский род) менен аталган.

2 Шайтандын азгырыгынын бири – ырым-жырым кылып жаныбарлардын кулагын кесүү. Исламдан илгерки (жахилият) доорундагы араб мушриктери кол астындагы төөлөрүнөн кээ бирлерин бут-статуяларына арнап, алардын кулагын кесип, белгилүү кылып коюшкан. Алар аны иштетпей, союп да жебей бош коюшчу. Ар кандай себептер менен, ырым-жырым кылып, кээ бир төөлөрдүн этин өздөрүнө арам кылып алышчу.

Аллаһты коюп, шайтанды дос - башчы кылып алса, ал анык зыяндын зыянына түшүптүр!

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطَانُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢٠﴾

**120.** (Шайтан) аларга убадаларды берет, жүрөктөрүнө куру кыялдарды салат. Шайтан аларга жалгандан башка убада бербейт.

أُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢١﴾

**121.** Ошолордун (шайтанга ээрчигендердин) жайы Тозок! Алар өздөрүн андан куткаруучуну таппай (ал жерде түбөлүк) калышат.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ اللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٢﴾

**122.** Ал эми, (Аллаһка, периштелерге, китептерге, пайгамбарларга, Акырет күнүнө, тагдырдын жакшы-жаманы Аллаһтан болушуна) ыйман келтирген жана (ошол ыймандан жаралган) сооп иштерди жасай турган адамдарды Биз анда түбөлүк калуучу, астынан дарыялар агып туруучу бейиштерге киргизебиз. Бул – Аллаһтын акыйкат убадасы. Эч кимдин сөзү Аллаһтын сөзүндөй чын эмес.

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَا أَمَانِيِّ أَهْلِ الْكِتَابِ ۗ مَن يَعْمَلْ سُوءًا يُجْزَ بِهِ وَلَا يَجِدْ لَهُ مِن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿١٢٣﴾

**123.** (Тозоктон кутулуу) силердин да, китеп ээлеринин да куру кыялдары менен эле боло калбайт. Ал эми, ким (кандай) күнөө иш жасаса, ошонун гана жазасын алат. Жана (жаза берилчү мезгилде) өзүнө Аллаһтан башка дос-жардамчы таппай калат.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ﴿١٢٤﴾

**124.** Эркекпи же аялбы, кимде-ким жакшы иштерди жасаса жана ал ыймандуу болсо, (жасаган иштеринин) кыпындайына да зулум кылынбаган абалда Бейишке киришет.[1]

1 Ушул аят ислам аялдарды эң жогорку даражада баалаганына далил болот.

**125.** Аллаһтын Шариятын (бекем) кармап, ширктен таухидке бурулган абалда Ибрахимдин динине ээрчиген жана жүзүн (өзүн) Аллаһка толук моюн сундурган адамдын632 дининен да жакшыраак дин туткан адам барбы? Аллаһ Ибрахимди (Өзүнө) дос туткан.

وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُۥ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا وَاتَّخَذَ اللَّهُ إِبْرَٰهِيمَ خَلِيلًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Жердеги жана асмандардагынын бардыгы Аллаһтын мүлкү. Аллаһ ар бир нерсени Ороп Алуучу[1].

وَلِلَّهِ مَا فِى السَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى الْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطًا ﴿١٢٦﴾

**127.** (О, Мухаммад!) Сенден аялдар жөнүндө фатва (өкүм) сурашат. Айткын: "Аялдар жөнүндө силерге Аллаһ жана Китептеги жетим кыздар, алсыз-бечара (жетим) балдарга арнап окулган аяттар өкүм берет. (Жана силерди, сулуулугуна же байлыгына) кызыгып үйлөнүп алып, (кийин) аларга берилиши парыз кылынган махырды бербей койгон (жетим кыздардын укугун орундатууга) жана жетимдер үчүн адилет башчылык кылууга (буюрат). Кандай гана жакшылык кылсаңар да Аллаһ аны, албетте, Билүүчү.

وَيَسْتَفْتُونَكَ فِى النِّسَآءِ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِيهِنَّ وَمَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فِى الْكِتَٰبِ فِى يَتَٰمَى النِّسَآءِ الَّٰتِى لَا تُؤْتُونَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُونَ أَن تَنكِحُوهُنَّ وَالْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الْوِلْدَٰنِ وَأَن تَقُومُوا لِلْيَتَٰمَىٰ بِالْقِسْطِ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِهِۦ عَلِيمًا ﴿١٢٧﴾

**128.** Эгер бир аял күйөөсүнүн өзүнө көңүлсүздүгүнөн жана таштап кетүүсүнөн корксо, эрди-катын экөөсү (аялдын демилгеси менен) бир келишимге келүүсүндө күнөө жок. Келишим жакшы нерсе. Жана жүрөктөр кызганычка даяр турат. Эгер жакшылык кылсаңар

وَإِنِ امْرَأَةٌ خَافَتْ مِنۢ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ إِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ أَن يُصْلِحَا بَيْنَهُمَا صُلْحًا وَالصُّلْحُ خَيْرٌ وَأُحْضِرَتِ الْأَنفُسُ الشُّحَّ وَإِن تُحْسِنُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ

1 "Ороп алуучу" деген сөздүн мааниси: Аллаһтын илими бардык маалыматтарды, Аллаһтын угуусу бардык кабарларды өзүнө камтыйт. Аллаһтын каалоо-кудурети бар болгондун баарына таасирдүү, ырайымы жана каары бардык жаралгандарга жетүүчү дегенди түшүндүрөт.

خَبِيرًا ﴿١٢٨﴾

жана Аллаһтан корксоңор, Аллаһ бардык ишиңерден кабардар.

وَلَن تَسْتَطِيعُوٓا۟ أَن تَعْدِلُوا۟ بَيْنَ ٱلنِّسَآءِ وَلَوْ حَرَصْتُمْ ۖ فَلَا تَمِيلُوا۟ كُلَّ ٱلْمَيْلِ فَتَذَرُوهَا كَٱلْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِن تُصْلِحُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٢٩﴾

**129.** (О, эркектер!) Канчалык умтулсаңар да, аялдар арасында адилет кылууга кудуретиңер жетпейт. Бирок, (жүрөгүңөр умтулганына) берилип албагыла жана (көңүлсүз болгонуңарды) күйөөсү таштап кеткен аял сыяктуу таштап койбогула. Эгер араны оңдосоңор жана такыба кылсаңар, Албетте, Аллаһ Кечиримдүү, Мээримдүү.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ ٱللَّهُ كُلًّا مِّن سَعَتِهِۦ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ وَٰسِعًا حَكِيمًا ﴿١٣٠﴾

**130.** Эгер (эрди-катын) ажырашып кетчү болсо, Аллаһ алардын ар бирин Өзүнүн Кеңдиги (пазилети) менен беймуктаж кылат. Жана Аллаһ пазилети Кең, Даанышман Зат.[1]

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣١﴾

**131.** Асмандардагы жана Жердеги бардык нерселер Аллаһтын мүлкү. (О, момундар) Биз силерге да, силерден мурун китеп берилген элдерге да "Аллаһтан корккула" деп буюрганбыз. Эгер каапыр болсоңор (билип алгыла), асмандардагы жана Жердеги бардык нерселер Аллаһтын мүлкү! Аллаһ Беймуктаж жана Мақталган!

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٢﴾

**132.** Асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Аллаһка таандык. (Бардыгы Аллаһка таянат) жана Аллаһ жетиштүү Сактоочу.[2]

---

1 Жогоруда Аллаһ өз Даанышмандыгы менен үй-бүлөнүн бүтүндүгүн, тынчтыгын кепилдей турган эреже-мыйзамдарды көргөздү. Эрди-катын аларды сактап түтүн булатса го, жакшы. Ал эми бир себеп менен ынтымак бузулуп, эки тарап элдешкис болуп калса, айласыздан ажырашууга туура келет. Ажырашуу - трагедия. Бирок, жашоо токтоп калбайт. Аллаһтын ырайым-даргөйү кенен. Апысына да мунусуна да дагы бир жерден бак буюруп, беймуктаж кылып коюуу Ал үчүн оңой эле.

2 Аллаһ, Аллаһ болгону үчүн ошончолук чексиз, кенен ааламдарды сактап (Вакийл)

**133.** О, адамдар! Эгер кааласа (Аллаh) силерди (дүйнөдөн) кетирип, ордуңарга башкаларды алып келет. Аллаh буга Кудуреттүү.[1]

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا ٱلنَّاسُ وَيَأْتِ بِـَٔاخَرِينَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ﴿١٣٣﴾

**134.** Ким дүйнө сообун кааласа… Дүйнөнүн да, Акыреттин да сообу Аллаhтын алдында. Аллаh Угуучу, Көрүүчү.

مَّن كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ ثَوَابُ ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿١٣٤﴾

**135.** О, ыйман келтирген адамдар! Адилеттүүлүктү бекем кармоочу жана өзүңөрдүн, ата-энеңердин, тууган-уругуңардын зыянына болсо да (жана) ал бай же кембагал болсо да, Аллаh үчүн, туура күбөлүккө өтүүчү болгула. Аларга (силерден көрө) Аллаh жакыныраак. (Ошондуктан) Адилет кылуу(дан четтеп), өз кызыкчылыгыңарга берилип кетпегиле. Эгер (чындыкты) бура сүйлөп, адилеттен жүз бурчу болсоңор, (билип койгула) Аллаh силердин бардык ишиңерден Кабардар!

۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ كُونُوا۟ قَوَّٰمِينَ بِٱلْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمْ أَوِ ٱلْوَٰلِدَيْنِ وَٱلْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَٱللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلْهَوَىٰٓ أَن تَعْدِلُوا۟ ۚ وَإِن تَلْوُۥٓا۟ أَوْ تُعْرِضُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٥﴾

**136.** О, ыйман келтиргендер! Аллаhка, Анын пайгамбарына, (ошол) пайгамбарына түшүргөн Китепке андан мурун түшүргөн (бардык ыйык) китепке ыйман келтиргиле. Кимде-ким Аллаhка, анын периштелерине, китептерине, пайгамбарларына жана Акырет күнүнө ыйман келтирбесе, анын катуу адашканы.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَـٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَـٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَـٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْـَٔاخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَـٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٦﴾

---

болуп турат. Ал эми бул үчүн чексиз илим, чексиз кудурет, чексиз даанышмандык зарыл. Аллаhтан башка эч кимде жана эч бир нерседе мындай сыпаттар табылбайт.

1 Аллаhка кулчулук кылбасаңар, кимге кулчулук кыласыңар, эй адамдар?! Эгер Ал кааласа, силерди көз ачып жумгуча жер менен жексен кылып коюуга Кудуреттүү! Бирок, Ал бизге мөөнөт берип атат. Ойлонсун деп, Өзүмө кайтсын деп...

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ٱزۡدَادُواْ كُفۡرٗا لَّمۡ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغۡفِرَ لَهُمۡ وَلَا لِيَهۡدِيَهُمۡ سَبِيلَۢا ١٣٧

**137.** Чынында, ыйман келтиргенден кийин каапыр болгон, кийин дагы ыйман келтирген, андан кийин дагы каапыр болуп, каапырчылыгын күчөткөн адамдарды Аллаh кечирбейт жана Туура Жолго баштабайт.[1]

بَشِّرِ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمًا ١٣٨

**138.** (О, Мухаммад! момундарды таштап, каапырларды дос кылып алган) мунафыктарга жан сыздаткан азап жөнүндө "кушкабар" бер.

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۚ أَيَبۡتَغُونَ عِندَهُمُ ٱلۡعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلۡعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعٗا ١٣٩

**139.** Ыймандууларды таштап, каапырларды дос тутуп алгандар алардан күч-кубат сурап жатышабы?! Бардык күч-кудурет Аллаhтын алдында го!

وَقَدۡ نَزَّلَ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ أَنۡ إِذَا سَمِعۡتُمۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكۡفَرُ بِهَا وَيُسۡتَهۡزَأُ بِهَا فَلَا تَقۡعُدُواْ مَعَهُمۡ حَتَّىٰ يَخُوضُواْ فِي حَدِيثٍ غَيۡرِهِۦٓ إِنَّكُمۡ إِذٗا مِّثۡلُهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ وَٱلۡكَٰفِرِينَ فِي جَهَنَّمَ جَمِيعًا ١٤٠

**140.** (О, момундар!) Аллаh силерге Китепте "Эгер Аллаhтын аяттарына каршы сөз айтып же аны шылдың кылынып турганын уксаңар, качан башка сөзгө өтмөйүнчө алар менен отурбагыла!" - деген өкүмдү түшүргөн. (Эгер алар менен бирге отура берген болсоңор) анда, силер дагы ошолордун бири экенсиңер. Албетте, Аллаh (силерге окшогон) эки жүздүү мунафыктардын бардыгын каапырлар менен кошуп тозокко чогултат.

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمۡ فَإِن كَانَ لَكُمۡ فَتۡحٞ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓاْ أَلَمۡ نَكُن مَّعَكُمۡ وَإِن

**141.** Алар (мунафыктар) силерди аңдып турушат. Эгер (согушта) силерге Аллаh тарабынан жеңиш болуп калса (силерге жагынуу

---

1 Анткени, эми андай туруксуз адамдан үмүт калбайт. Башка аяттарда Аллаh андай адамдар жөнүндө: "Өздөрү адашышты эле, анан Аллаh алардын жүрөктөрүн адаштырып койду", жана: "Биз алардын акыл-жүрөктөрүн биринчи жолу ыйман келтирбегендей кылып койобуз" - деген.

жана олжодон бир нерсе алуу үчүн): "Биз силер менен бирге эмес белек?" - дешет. Ал эми, каапырларга (жеңиштен) бир үлүш буюруп калса (аларга): "Биз силерге жардам берип, момундардан коргободук беле?" - дешет. Аллаһ Кыяматта силердин араңарда Өзү өкүм кылат (кимдин-ким экенин билгизет) жана Аллаһ эч качан каапырлар үчүн (момундарды толук басып алуусуна) жол бербейт.

كَانَ لِلْكَٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوٓا۟ أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ فَٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ ٱللَّهُ لِلْكَٰفِرِينَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤١﴾

**142.** Мунафыктар (өздөрүнчө) Аллаһты алдамакчы болушат. Бирок, Аллаһ өздөрүн «алдап» койот.[1] Жана эгер намазга турчу болушса, жалкоолонуп турушат. Элдин көзүнө көрүнүү үчүн (гана ибадат кылышат). Аллаһты өтө аз эскеришет.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ يُخَٰدِعُونَ ٱللَّهَ وَهُوَ خَٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوٓا۟ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ قَامُوا۟ كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ ٱلنَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ ٱللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٤٢﴾

**143.** Алар мунун (каапырлар менен момундардын) арасында олку-солку болуп, же аларга кошула албай, же буларга кошула албай турушат. (О, Мухаммад!) Аллаһ кимди адаштырып койсо, сен ага Туура Жол таба албайсың.

مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٣﴾

**144.** О, момундар! Ыймандуулары таштап, каапырларды дос тутпагыла. Эмне, өзүңөрдүн зыяныңарга Аллаһ үчүн (силерди азаптоосуна) анык далил кылып берүүнү каалайсыңарбы?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا۟ لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٤﴾

---

1 Аллаһтын мунафыктарды алдашы төмөндөгүчө болот: Кыяматта оор абалда, кыйналып, караңгылыктын койнунда калганда момундарга карап "Нуруңардан бир аз алалы" дешет. Ошондо аларга "Нурун алуу үчүн момундардын артынан жүргүлө" деп айтылат. Сүйүнүп, кубанып ээрчип жонөшкөндө, капыстан алдыларына дубал тосулуп калат... Алардын бул алданган, маскаралуу абалы, бул дүйнөдө Аллаһты жана момундарды алдаганга аракет кылгандарынын жазасы эле.

**145.** Албетте, мунафыктар Тозоктун эң төмөн жеринде болушат. Жана сен аларга эч бир жардамчы таба албайсың.

إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ فِى ٱلدَّرْكِ ٱلْأَسْفَلِ مِنَ ٱلنَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٥﴾

**146.** Ал эми, тообо кылып, өздөрүн(үн ичи-тышын) оңдоп, Аллаһка жалбарышса жана дин-ибадаттарын Аллаһ(тын ыраазылыгы) үчүн калыс кылышса, андайлар (дүйнө-акыретте) момундар менен бирге болушат. Аллаһ момундарга тез арада улук соопторду берет.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ وَأَصْلَحُوا۟ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِٱللَّهِ وَأَخْلَصُوا۟ دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٦﴾

**147.** Эгер ыйман келтирип, шүгүр кылсаңар, Аллаһ силерди эмне үчүн азапка салат?! Аллаһ шүгүр кылуучу,[1] Билүүчү.

مَّا يَفْعَلُ ٱللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٧﴾

**148.** Аллаһ (ар кандай) жаман сөздүн ашкере айтылуусун сүйбөйт. Бир гана зулум көргөн адамдар үчүн (заалымды каргап, тескери дуба кылуулары) мүмкүн. Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

۞ لَّا يُحِبُّ ٱللَّهُ ٱلْجَهْرَ بِٱلسُّوٓءِ مِنَ ٱلْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾

**149.** Эгер жакшылыкты (ал сөзбү, ишпи, ичкиби, сырткыбы, парызбы, же башкабы) ашкере же жашыруун кылсаңар же жамандыкты кечирсеңер, (билип алгыла) Аллаһ дагы Кечиримдүү, Кудуреттүү.

إِن تُبْدُوا۟ خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا۟ عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٤٩﴾

**150.** Аллаһка жана анын пайгамбарларына каапыр болгондор, Аллаһ менен пайгамбарларынын арасын ажыратууну каалап, "Кээ бирөөнө ишенип, кээ бирөөсүнө

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا۟ بَيْنَ ٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَنَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَيُرِيدُونَ أَن يَتَّخِذُوا۟ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١٥٠﴾

---

1 "Шүгүр" - бул эгер пенде тарабынан болсо, Аллаһ берген нээматтарды сезип, ошол нээмат ээсине мактоо айтып, ибадат кылуу. Эгер Аллаһ тарабынан болсо, пенденин кылган соопторун текке кетирбей, сыйлык берүү.

ишенбейбиз" дей тургандар жана арсар жолду кармануунy каалагандар…

**151.** Ошолор гана чыныгы каапырлар. Жана Биз каапырларга кор кылуучу азапты даярдап койгонбуз.

أُولَٰئِكَ هُمُ الْكَافِرُونَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا مُهِينًا ﴿١٥١﴾

**152.** Аллаһка жана Анын (бардык) пайгамбарларына ыйман келтирген жана алардан эч бирөөсүнүн арасын бөлбөгөн адамдарга Биз жакында (тиешелүү) сооппорун беребиз. Аллаһ – Кечиримдүү, Мээримдүү.

وَالَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ وَلَمْ يُفَرِّقُوا بَيْنَ أَحَدٍ مِنْهُمْ أُولَٰئِكَ سَوْفَ يُؤْتِيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٥٢﴾

**153.** (О, Мухаммад!) Китеп ээлери (яхудийлер) сенден аларга Китепти (Курaанды) асмандан (толук бойдон) түшүрүп беришинди сурашат.[1] Алар Мусадан мындан да чоңураак нерсени сурап: "Бизге Аллаһты анык көргөзөсүң" дешкен. Кийин, (ушул) зулумдуктары себептүү аларды чагылган урган. Андан соң алар, өздөрүнө анык далилдер келсе да, музоону кудай кылып алышты. Биз муну кечирдик. Жана Мусага анык далилдерди (мыйзамдарды) бердик.

يَسْأَلُكَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ كِتَابًا مِنَ السَّمَاءِ ۚ فَقَدْ سَأَلُوا مُوسَىٰ أَكْبَرَ مِنْ ذَٰلِكَ فَقَالُوا أَرِنَا اللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذَٰلِكَ ۚ وَآتَيْنَا مُوسَىٰ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿١٥٣﴾

**154.** Биз алардын ант-убадасын алуу үчүн баштарына Тур тоосун көтөрдүк.[2] Жана аларга: "Бул

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّورَ بِمِيثَاقِهِمْ وَقُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا

---

1 Курaани Карим башка ыйык китептерден айырмаланып, коомдогу окуяларга байланыштуу бөлүк-бөлүк болуп түшүрүлгөн. Башка китептер, маселен Тоорат менен Инжил бир бүтүн, толук абалда түшкөн. Амалдуу, айлакер яхудийлер Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды сынап, жана уяткарыш үчүн ошол суроону беришкен.

2 Адашкан Кадияния, Ахмадия (Лахория) жамааттары жана алардын Мирзо Гулам Ахмад, Нуруддин, Мухаммад Али сыяктуу жетекчилери Курaани Карим аяттарын

فِي ٱلسَّبۡتِ وَأَخَذۡنَا مِنۡهُم مِّيثَٰقًا غَلِيظٗا ﴿١٥٤﴾

(шаар) дарбазасынан баш ийип киргиле" дедик. Жана "Алтынчы күндө чектен чыкпагыла" - деп, алардан катуу ант-убада алдык.

فَبِمَا نَقۡضِهِم مِّيثَٰقَهُمۡ وَكُفۡرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتۡلِهِمُ ٱلۡأَنۢبِيَآءَ بِغَيۡرِ حَقّٖ وَقَوۡلِهِمۡ قُلُوبُنَا غُلۡفُۢۚ بَلۡ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيۡهَا بِكُفۡرِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُونَ إِلَّا قَلِيلٗا ﴿١٥٥﴾

**155.** Анан, ант-убадаларын бузганы, Аллаhтын аяттарын четке какканы, пайгамбарларды кыянаттык менен өлтүргөнү жана (акыйкатты кабыл алууга чакырылганда) "Жүрөктөрүбүз кулпуланган" дегени себептүү (Биз аларды азапка жолуктурдук). Жок, андай (жүрөктөрү кулпуланган) эмес, тескерисинче, өздөрүнүн каапырчылыгы себептүү жүрөктөрүн Аллаh мөөрлөп койгон. Демек, азганасынан башкалары ыйман келтиришпейт.

وَبِكُفۡرِهِمۡ وَقَوۡلِهِمۡ عَلَىٰ مَرۡيَمَ بُهۡتَٰنًا عَظِيمٗا ﴿١٥٦﴾

**156.** Жана да каапырлыктары: (абийирдүү) Марям (кыз)га ("сойкусун"деп) чоң доомат сүйлөгөнү үчүн.

وَقَوۡلِهِمۡ إِنَّا قَتَلۡنَا ٱلۡمَسِيحَ عِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمۡۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخۡتَلَفُواْ فِيهِ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينَۢا ﴿١٥٧﴾

**157.** Жана Аллаhтын пайгамбары Ыйса – Масих бин Марямды "Биз өлтүргөнбүз" - деген сөздөрү себептүү, (Биз аларды азап-каргышка жолуктурганбыз). Алар аны (Ыйсаны) өлтүрүшкөн да эмес, асышкан да эмес. Бирок, алар үчүн (башка бирөө) ага окшотуп коюлган. Ал жөнүндө талашып-тартышкандар ал (анын өлгөнү) жөнүндө шек-күмөндө болушат. Аларда божомолго ээрчигенден башка эч бир илим жок. Чынында, алар аны анык өлтүргөн эмес.

---

бурмалап тафсир жазышкан. Ошол тафсирлеринде «Алардын үстүнө Тур тоосун көтөрдүк» деген аятты бурмалашып, «Аллаh Тур тоосун көтөргөн эмес, яхудийлер Тур тоосунун этегинде жашаганы үчүн гана Аллаh Таала ушундай деген» дешет.

**158.** Тескерисинче, аны Аллаһ Өзүнө көтөрүп алган. Аллаһ Кудуреттүү, Даанышман.

بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٥٨

**159.** Китеп ээлеринин бардыгы (яхудийлери да христиандары да) ага өлүмүнөн бир аз мурун ыйман келтиришет. Жана Кыямат Күндө болсо, ал (Ыйса) алардын (өзү жөнүндө жалган ишенимде болгондордун) зыянына күбөлүк берет.[1]

وَإِن مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤۡمِنَنَّ بِهِۦ قَبۡلَ مَوۡتِهِۦۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكُونُ عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا ١٥٩

**160.** Биз яхудийлерге, заалым болгону, көп адамдарды Аллаһтын Жолунан тоскону себептүү (мурда) аларга адал болгон (кээ бир) таза-пакиза тамактарды арам кылдык.

فَبِظُلۡمٖ مِّنَ ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا عَلَيۡهِمۡ طَيِّبَٰتٍ أُحِلَّتۡ لَهُمۡ وَبِصَدِّهِمۡ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ كَثِيرٗا ١٦٠

**161.** Жана сүткорлукту – андан кайтарылганына карабай – алганы, ошондой эле, адамдардын мал-мүлкүн арам жолдор менен жегени себептүү (мурда аларга адал болгон кээ бир таза-пакиза тамактарды арам кылдык). Жана алардын арасынан каапыр болгондоруна жан сыздаткан азапты даярдап койдук.

وَأَخۡذِهِمُ ٱلرِّبَوٰاْ وَقَدۡ نُهُواْ عَنۡهُ وَأَكۡلِهِمۡ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِۚ وَأَعۡتَدۡنَا لِلۡكَٰفِرِينَ مِنۡهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا ١٦١

**162.** Бирок, (о, Мухаммад!) китеп ээлеринин арасынан илимде терең

لَّٰكِنِ ٱلرَّٰسِخُونَ فِي ٱلۡعِلۡمِ مِنۡهُمۡ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ

---

1 Бул аятка эки түрлүү тафсир айтылат: 1. Китеп ээлеринин бардыгы өздөрүнүн өлүмүнө бир аз калып, жан алкымына келгенде Ыйсага "Албетте, Ыйса Аллаһтын пендеси (кулу) жана Пайгамбары болгон. Кудай да болгон эмес, Кудайдын баласы да болгон эмес" деп, туура ыйман келтиришет. Бирок, анда кеч болуп калат. Жан алкымга келгендеги ыйман эсепке алынбайт. 2. Кыяматка жакын калганда Ыйса- Аллаһтын буйругу менен - жер бетине түшүп, Дажжалды өлтүрөт. Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын динин жер жүзүнө жайылтып, исламдык бийлик орнотот. Ал өз оозу менен өзүнүн Кудай эмес экенин, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын ак Пайгамбар экенин) айткандан кийин табигый өлүм менен өлөт. Чындыкты Ыйсанын өз оозунан уккан "Китеп ээлери Ыйсага өлүмүнөн бир аз мурун ыйман келтиришет". Жер бетинде "Ыйса Кудай эмес. Аллаһтын кулу жана элчиси" деп ыйман келтирбеген бир да яхудий же христиан калбайт.

болгондору жана сага түшүрүлгөн нерсеге (Курaaнга), сенден мурун түшүрүлгөн китептерге ишенген момундары, (айрыкча) намазды (толук-түгөл) окугандары, зекетти бергендери жана Аллаһка, Акырет Күнүнө ыйман келтиргендери бар. Ошолорго биз жакында үлкөн сооп-сыйлык беребиз.

يُؤْمِنُونَ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ ۚ وَٱلْمُقِيمِينَ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَٱلْمُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلْمُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أُو۟لَٰٓئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٢﴾

**163.** Чынында, Биз Нухка жана андан кийинки пайгамбарларга вахий жибергенибиз сыяктуу сага да вахий жибердик. Жана Биз Ибрахимге, Ысмайылга, Исхакка, Яькубга жана андан тараган (пайгамбар) урпактарга, Ыйсага, Айюбга, Юнуска, Харунга жана Сулайманга вахий жибергенбиз. Ошондой эле, Даудка Забур (китептерин) бергенбиз.

۞ إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَـٰعِيلَ وَإِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَـٰرُونَ وَسُلَيْمَـٰنَ ۚ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾

**164.** Биз сага кээ бир пайгамбарлар жөнүндө мындан мурун икая кылып бердик жана кээ бир пайгамбарлар жөнүндө икая кылып бербедик.[1] Жана Аллаһ Мусага сүйлөдү.

وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنَـٰهُمْ عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ مُوسَىٰ تَكْلِيمًا ﴿١٦٤﴾

**165.** (Кыяматта) адамдардын колунда Аллаһка каршы далил болуп калбаш үчүн (Биз) (ыйман келтиргендерге) Бейиштен сүйүнчү кабар берүүчү жана (каапыр болгондорду) тозок менен коркутуучу пайгамбарларды

رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةٌۢ بَعْدَ ٱلرُّسُلِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٦٥﴾

---

1 Демек, Аллаһ бизге Курaaнда икая кылып бербеген дагы көп Пайгамбарлар өткөн. Алардын так эсебин Аллаһтан башка эч ким билбейт. Дагы башка бир аятта айтылышы боюнча жер бетинде Аллаһтын Пайгамбары кабар жеткирбеген бир дагы эл – улут жок экен. Албетте, Аллаһ эскертпей туруп азаптабай турган адилеттүү Зат. Эгер Пайгамбар жибербесе, Кыяматта акыйкат жетпеген элдер: "О, Аллаһ, эмне үчүн сен адилеттүү болуп туруп, бизди эскертпей эле азапка салган атасың" деп Аллаһга каршы далил айтышмак.

(бардык элдерге жибергенбиз). Аллаһ Кудуреттүү, Даанышман.

**166.** Бирок, (о, Мухаммад!) сага (асмандан) түшүргөн нерсеге Аллаһ күбөлүк берет. Аны Аллаһ Өз илими менен түшүргөн. Дагы (сага түшүрүлгөн нерсеге) периштелер да күбөлүк берип жатышат. Аллаһ жетиштүү Күбө!

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشْهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُۥ بِعِلْمِهِۦ ۖ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٦

**167.** Албетте, каапыр болгон жана адамдарды Аллаһтын жолунан тоскондор эң катуу адашкан кишилер.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّوا۟ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ١٦٧

**168.** Каапыр болгон жана зулум кылган адамдардын күнөөлөрүн Аллаһ кечирбейт жана аларды Туура Жолго да баштабайт.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَظَلَمُوا۟ لَمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ١٦٨

**169.** Баштаса да, анда түбөлүк калып кете турган Тозоктун жолуна баштайт. Бул Аллаһка жеңил.

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ١٦٩

**170.** О, адамдар! Пайгамбар силерге акыйкатты Раббиңерден алып келди, эми ага ыйман келтиргиле – өзүңөргө жакшы болот. Эгер каапыр болсоңор, (мындан Аллаһка эч кандай зыян жок. Анткени,) асмандардагы жана Жердеги бардык нерселер Аллаһтын мүлкү. Аллаһ - Билүүчү, Даанышман.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُوا۟ خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ١٧٠

**171.** О, китеп ээлери! Дининерде чектен чыкпагыла жана Аллаһ жөнүндө чындыктан башканы сүйлөбөгүлө. Албетте, Марямдын уулу Ыйса-Масих, Аллаһтын Марям(кыз)га

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ وَلَا تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ ۚ إِنَّمَا ٱلْمَسِيحُ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ

---

1 Алардын эң катуу адашканынын себеби, алар эки күнөөнү башып кошкон күнөөлүүлөр: 1) Өздөрүнүн каапырчылыгы. 2) Башкаларды акыйкаттан тоскондугу.

таштаган (сүйлөгөн) Сөзү жана Өзү тарабынан берилген Руху.[1] Эми, Аллаһка, Анын элчилерине ыйман келтиргиле жана (Аллаһ) үчөө дебегиле.[2] (Бул ишенимден) токтогула – өзүңөргө жакшы болот. Албетте, Аллаһ, баласы (жана шериги) бар болуудан Аруу-Таза жалгыз Кудай! Асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Анын мүлкү. Жетекчилик жаатынан Аллаһ жетиштүү.

وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلۡقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرۡيَمَ وَرُوحٞ مِّنۡهُۖ فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۖ وَلَا تَقُولُواْ ثَلَٰثَةٌۚ ٱنتَهُواْ خَيۡرٗا لَّكُمۡۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ سُبۡحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٞۘ لَّهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلٗا ١٧١

**172.** Аллаһка кул болуудан Ыйса дагы, (ал гана эмес) Аллаһка жакын периштелер дагы эч качан арданышпайт. Кимде-ким Аллаһка кулчулук (ибадат) кылуудан арданса жана текеберленсе, алардын бардыгын (жазалоо үчүн) Аллаһ Өзүнө чогултат.

لَّن يَسۡتَنكِفَ ٱلۡمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبۡدٗا لِّلَّهِ وَلَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ٱلۡمُقَرَّبُونَۚ وَمَن يَسۡتَنكِفۡ عَنۡ عِبَادَتِهِۦ وَيَسۡتَكۡبِرۡ فَسَيَحۡشُرُهُمۡ إِلَيۡهِ جَمِيعٗا ١٧٢

**173.** Ал эми, (Аллаһка таза) ыйман келтирип, жакшы амалдарды (Аллаһтын буйруктарын) аткарган адамдарга Аллаһ соопторун толуктап берет жана Өзүнүн пазилетинен да кошумча кылат. Эми, (баягы) ардангандар менен текеберленгендерди болсо, жан сыздаткан азапка салат. Алар өздөрүнө Аллаһтан башка дос да, жардамчы да таппай калышат.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضۡلِهِۦۖ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ٱسۡتَنكَفُواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ فَيُعَذِّبُهُمۡ عَذَابًا أَلِيمٗا وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيّٗا وَلَا نَصِيرٗا ١٧٣

---

1 Аллаһ Таала Марям кызга Жебирейил периштени жиберген жана ал анын жакасынан үйлөгөн (дем урган). Ошол дем Аллаһтын "бол!" деген сөзүнөн улам, Марямдын жатынында жандуу түйүлдүккө айланган. Ал эми, дүйнөдөгү бардык адамдардын жаны, Ыйсаныкы да Аллаһ тарабынан берилген Рух болуп саналат. Демек, бул окуяда Ыйсаны кудай кылып алууга негиз боло турган эч кандай негиз же себеп жок.

2 Христиандардан бир жамаат "Кудай үчөө: Аллаһ, Ыйса жана Ыйык рух" десе, дагы башка бир жамааты: "Кудай - бул Аллаһ, Ыйса жана Марямдан турган үчилтик" деп ишенишет.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُم بُرْهَٰنٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا ﴿١٧٤﴾

**174.** (О, адамдар) Силерге Раббиңер тарабынан анык далилдер келди жана Биз силерге анык Нурду (Улук Курааңды) түшүрдүк.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِهِۦ فَسَيُدْخِلُهُمْ فِى رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿١٧٥﴾

**175.** Ал эми, Аллаһка ыйман келтирип, Ага (гана) жалбарган адамдарды Аллаһ Өз ырайымы жана пазилетинин астына алып, Өзүнө карай Туура Жолго багыттайт.

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِى ٱلْكَلَٰلَةِ ۚ إِنِ ٱمْرُؤٌا۟ هَلَكَ لَيْسَ لَهُۥ وَلَدٌ وَلَهُۥٓ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمْ يَكُن لَّهَا وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَتَا ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِن كَانُوٓا۟ إِخْوَةً رِّجَالًا وَنِسَآءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ ٱلْأُنثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ أَن تَضِلُّوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ﴿١٧٦﴾

**176.** (О, Мухаммад!) Сенден фатва сурашат. Айткын: "Аллаһ силерге «калала»[1] жөнүндө фатва (өкүм) берет: Эгер бир киши өлсө, анын (өз) баласы жок болсо, бирок эжеси (же сиңдиси) болсо, ал аялга (агасы) калтырган мурас мүлктүн жарымы тиет. Ал эми, эгер эжесинин (же сиңдисинин) балдары болбосо, (жана ал агасынан мурун өлсө) анда агасы (бардык мүлкүнө) мураскор болуп калат. Эгер эжеси экөө болсо, ал (жалгыз киши) калтырган мурастан (экөөнө) үчтөн бири тиет. Эгер (мураскорлор) эркек-аял бир туугандары болсо, бир эркек үчүн экиден аялдын үлүшү тиет. Силерди адашып кетпесин деп Аллаһ Өзүнүн өкүмдөрүн баян кылат. Аллаһ ар нерсени Билүүчү.

1 Калала – бала-чакасы да, ата-энеси да жок жалгыз киши

## 5 «Маида» сүрөсү[1]

سُورَةُ المَائِدَةِ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. О, ыйман келтиргендер! Убадаңарды аткаргыла! Силерге (төмөндө) окуп бериле тургандарынан башка бардык жандыктар адал кылынды. (Силерге) Ихрамда[2] болуп турган абалыңарда аң уулоо адал эмес. Аллаһ Өзү каалагандай өкүм кылат.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَوۡفُواْ بِٱلۡعُقُودِۚ أُحِلَّتۡ لَكُم بَهِيمَةُ ٱلۡأَنۡعَٰمِ إِلَّا مَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ غَيۡرَ مُحِلِّي ٱلصَّيۡدِ وَأَنتُمۡ حُرُمٌۗ إِنَّ ٱللَّهَ يَحۡكُمُ مَا يُرِيدُ ١

2. О, ыйман келтиргендер! Аллаһ арам кылган нерселерди, “шахрул харам” айларын(да кан төгүүнү), Аллаһка арналган белек жаныбарларды (өлтүрүүнү жана уурдоону), ошондой эле, (таанылып турушу үчүн) алардын мойнуна асылган мончокторду[3] (үзүүнү) жана Раббисинин пазилет, ыразычылыгын тилеп, Байтул-Харамды көздөй жолго чыккан кишилерди (өлтүрүүнү) өзүңөргө адал кылып албагыла! Ал эми, качан ихрамдан чыксаңар аң уулай бергиле. (Силерге зулум кылган) бир (мусулман) коомду жаман көрүшүңөр, аларды

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحِلُّواْ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ وَلَا ٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَلَا ٱلۡهَدۡيَ وَلَا ٱلۡقَلَٰٓئِدَ وَلَآ ءَآمِّينَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّن رَّبِّهِمۡ وَرِضۡوَٰنٗاۚ وَإِذَا حَلَلۡتُمۡ فَٱصۡطَادُواْۚ وَلَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شَنَـَٔانُ قَوۡمٍ أَن صَدُّوكُمۡ عَنِ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ أَن تَعۡتَدُواْۘ وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰۖ وَلَا تَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡعُدۡوَٰنِۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٢

---

1 Мединада түшкөн. 120 аяттан турат. «Маиданын» мааниси «Дасторкон».

2 “Ихрам” деп, ушул аталыштагы атайын даярдалган матаага оронуп, Кааба зыяратын (ажы же умра) ниет кылып чыккан адамдын абалына айтылат. Ал киши качан ниет кылган ибадаттарын аткарып бүтмөйүнчө “ихрамда” болот жана ал кишиге кээ бир белгилүү нерселер менен бирге аң уулоого да уруксат берилбейт.

3 Пайгамбарыбыз ажылык мезгилинде курмандык үчүн айдап бара жаткан төөлөрүнүн мойнуна кээ бир нерселерди мончок кылып асып койгон. Бул алардын башка жаныбарлардан айырмаланып турууусу жана урматталуусу үчүн ишаарат-белги эле. Демек, курмандык жандыктын мойнуна мончок тагуу – сүннөт.

Масжид - Аль-Харамга киргизбей коюуга жана аларга душмандык кылууга силерди мажбурлабасын. Жакшылык жана такыбаа иштерде бири-бириңерге жардам бергиле. Душманчылык жана күнөө иштерде бири-бириңерге жардам бербегиле. Аллаһтан корккула! Аллаһтын азабы катуу!

3. Силерге өлүмтүк (тарп), (мууздалган учурда атырылган) кан, доңуздун (чочконун) эти, Аллаһтан башканын атын атап союлган жандыктын эти, муунуп өлгөн, урунуп (соккудан) өлгөн, бийиктиктен кулап өлгөн, сүзүшүп өлгөн жана жырткычтар тиштептытып[1] өлтүргөн айбандардын эттери арам кылынды. Ал эми мууздап алганыңар арам эмес.[2] Дагы буттарга (мазарларга) арнап союлган жандыктын эти жана «азлам»[3] менен пал ачууңар арам кылынды. Бул ишиңер (Аллаһ арам кылганды жасашыңар) – бузукулук. Мына бүгүн (Макка фатх болгондон кийин) силерди диниңерден (кайтаруудан)

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيحَةُ وَمَا أَكَلَ السَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَأَن تَسْتَقْسِمُوا بِالْأَزْلَامِ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ الْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن دِينِكُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا فَمَنِ اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ لِّإِثْمٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣﴾

1 «Тытып» деген сөз жырткыч куштарга тиешелүү.

2 Өлүмтүктөрдүн арасынан чегиртке менен балыктын тарпы арам эмес. Мууздаганда адал болуусунун шарты, мусулман адам "бисмиллаһи Аллоху Акбар" деп мууздашы керек. Жогоруда айтылгандай кырсыктарга кабылган айбандардын жаны чыга электе мууздалышы керек.

3 Исламдан мурунку (жахилия) доорунда, мушрик арабдар бир ишке киришээрден мурда, экиленип калчу болсо, "азлам" деп аталган пал ачуу өнөрлөрүнөн пайдаланышчу. "Азлам" - бул, бирине "жасайсың", экинчисине "жасабайсың", деп жазылып, үчүнчүсүндө жазуусу жок болгон үч таякча. Ал таякчалар бир торбонун ичине салынган болуп, жанагы киши аларды аралаштырып, бирөөсүн тандаган. Эгер "жасайсың" чыкса - жасаган. "Жасабайысың" чыкса - кайткан. Ал эми жазуусу жогу чыкса кайра салып, эки жазуу барынан бирөөсү чыкмайынча аралаштыра берген. Бул аят пал ачуунун бардык түрлөрүнүн арам экенине далил болот.

каапырлардын үмүтү үзүлдү. Эми алардан коркпогула. Менден гана корккула! Мына бүгүн Мен силерге диниңерди толук кылып, нээмат-жакшылыктарымды бирин калтырбай берип, силерге Исламдын гана дин болушун каaладым. Ал эми, ким ачарчылык азабына чыдабай (жанагы арам тамактардан) өзөк жалгаар даражада жешке мажбур болсо, Аллаһ Кечиримдүү, Ыйрамдуу.

4. Сенден өздөрүнө эмнелер адал кылынганын сурашат. Айткын: "Силерге бардык таза-пакиза тамак-аштар жана колго үйрөтүлгөн (ит, бүркүт, ителги сыяктуу) жаныбарлар кармап келген нерселер адал кылынды. Силер аларды Аллаһ силерге билгизген нерсе (илим-таалим) менен колго үйрөткөн элеңер. Эми, ошол жаныбарлар силер үчүн кармап келген нерселерди жей бергиле. Жана аларды агытып жатканыңарда Аллаһтын ысымын эстегиле. Аллаһтан корккула! Аллаһ тез Эсептешүүчү![1]

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمْۖ قُلْ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُ وَمَا عَلَّمْتُم مِّنَ ٱلْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُۖ فَكُلُوا۟ مِمَّآ أَمْسَكْنَ عَلَيْكُمْ وَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهِۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤﴾

5. Бүгүн силерге (бардык) таза нерселер адал кылынды. Жана китеп берилген элдердин тамагы силер үчүн, силердин тамагыңар алар үчүн адал кылынды. Жана

ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَٰتُۖ وَطَعَامُ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ حِلٌّ لَّكُمْ وَطَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْۖ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْمُحْصَنَٰتُ مِنَ

1 Эгер үйрөтүлгөн ит илбээсинди басып жата берип, муунтуп өлтүрсө, ал жогоруда саналган арамдардан бири - муунуп өлгөндүн эсебинде болуп калат. Үйрөтүлгөн ит же куш кармаган олжосунан өзү жей турган болсо, аятта адал болушу үчүн шарт кылынгандай "силер үчүн кармап келген" болбой, өзү үчүн кармаган болот. Ошондой эле, ит же кушту агыткандан соң, артынан жетип барганга чейин илбээсин өлүп калган болсо, анда да, аны ит (же куш) өлтүрдүбү же башка себептен өлдүбү деген күмөн болуп калганы себептүү жегенге болбойт. Адал болушу үчүн ал аңчынын көз алдында өлүшү шарт.

силерге момун-мусулмандардын таза-пакиза аялдары менен китеп ээлеринен болгон таза (сойку эмес) аялдар(га үйлөнүү) адал кылынды. (Мунун шарты:) эгер махырын берип, зынаа кылбай, ойнош тутпай, ак никелеп алсаңар. Ал эми, ким ыйманга каапыр болсо,[1] анын амалдары (ибадаттары) күйүп кетет жана Акыретте зыян тартуучулардан болот.

ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ مُسَٰفِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِىٓ أَخْدَانٍ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُۥ وَهُوَ فِى ٱلْءَاخِرَةِ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٥

6. О, ыйман келтиргендер! Эгер намазга камдансаңар жүзүңөрдү, анан колуңарды чыканакка чейин (чыканакты кошуп) жуугула жана башыңарга «масх» тарткыла жана да бутуңарды кызыл ашыгын кошуп жуугула. Эгер жүнүб (булганган) болсоңор - жуунгула. Ал эми, эгер оорулуу же сапарда, болсоңор же болбосо бирөөңөр ажатканадан келсе, же аялыңары сылап-сыйпаласаңар жана, (даарат же гусул) үчүн суу таппай калсаңар, таза жер кыртышына таяммум кылып (алаканыңарды уруп) аны менен бетиңерди анан колуңарды сылагыла. Аллаһ силерге машакат жаратууну каалабайт. Бирок, силерди тазартууну жана шүгүр кылуучу болушуңар үчүн силерге нээматтарын толук берүүнү каалайт.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا قُمْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغْسِلُوا۟ وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى ٱلْمَرَافِقِ وَٱمْسَحُوا۟ بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى ٱلْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِن كُنتُمْ جُنُبًا فَٱطَّهَّرُوا۟ ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَٰمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوا۟ مَآءً فَتَيَمَّمُوا۟ صَعِيدًا طَيِّبًا فَٱمْسَحُوا۟ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُم مِّنْهُ ۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُم مِّنْ حَرَجٍ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٦

7. Аллаһтын силерге берген нээматтарын жана "уктук, моюн

وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَٰقَهُ

1 "Ыйманга каапыр болуунун" мааниси, "ыймандын алты шартынын бардыгына же бирөө жарымына ышабай койсо" дегенди түшүндүрөт. Ошондуктан, аялзат эгер китеп ээси (яхудий же христиан) болсо да "Ыйса - Кудай, Мухаммад Пайгамбар эмес" десе каапыр болуп эсептелет жана андай ишенимдеги аялга үйлөнүп болбойт.

сундук" деген мезгилиңердеги Аны менен убадалашкан убадаңарды эстегиле.[1] Аллаһтан корккула! Албетте, Аллаһ жүрөктөрдөгү сырларды Билүүчү.

الَّذِي وَاثَقَكُم بِهِ إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٧﴾

**8.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһ(тын ыраазылыгы) үчүн (сөзүңөрдө да, ишиңерде да) түз жана адилет туруп күбө болгула. Бир коомду жаман көрүүңөр, аларга адилетсиздик кылууга силерди мажбурлап койбосун! Адилет кылгыла! Ал такыбаага жакын. Аллаһтан корккула! Албетте, Аллаһ силердин ишиңерден Кабардар.[2]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ لِلَّهِ شُهَدَاءَ بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ عَلَىٰ أَلَّا تَعْدِلُوا ۚ اعْدِلُوا هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ыйман келтирип, салих (жакшы) амал кылгандарга Аллаһ кечирим жана улуу сооп-сыйлык болушун убада кылды.

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۙ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٩﴾

**10.** Ал эми, каапыр болуп, Биздин (анык чындыкты чагылдырып турган) аяттарыбызды жалганга чыгаргандар Тозоктун гана элдери.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١٠﴾

**11.** О, момундар! Аллаһтын силерге берген нээматын эстегиле: бир мезгилде, (душман болгон) коом кол салганда, Аллаһ алардын колун силерден тыйган эле. Аллаһтан корккула жана момун адамдар Аллаһка гана тобокел кылышсын!

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَن يَبْسُطُوا إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

---

1 Ар бир момундун "ла илаха иллаллаһ, Мухаммадун расулуллаһ" деп ыйман келтиргенинин мааниси "Оо, Аллаһ! Биз сенин бардык өкүмүңдү (Курaандан) уктук жана аны аткарууга даярбыз" деп убада берүү болуп эсептелинет.

2 Ислам адилет маселесинде тууган-урук, тааныш-билиш, мусулман-каапыр деп ажыратпайт. Күбөлүккө өтүүчү мусулман эгер чындык душман же каапыр тарапта болсо да Аллаһ үчүн туура күбөлүк берет. Себеби ал Аллаһ бардык иштерден кабардар экенине ыйман келтирген.

**12.** Аллаһ Исрайил урпактарынан бекем ант-убаданы алды. Жана Биз алардын он эки башчысын (ант менен мойнуна алган парыздарды аткаруусун көзөмөлдөөгө) жибердик. Аллаһ айтты: "Мен силер менен биргемин. Эгер силер намазды толук аткарып, зекетти берип, Менин пайгамбарларыма ыйман келтирип, аларды урматтасаңар жана Аллаһка жакшы карыз (садака) берсеңер, анда Мен силердин күнөөңөрдү өчүрүп, астынан дарыялар агып турган Бейиштерге киргиземин. Ал эми силерден кимде-ким ушундан (ант-убада бергенден) кийин деле, каапыр болуп кетсе, ал (билип туруп) түз жолдон адашыптыр.

۞وَلَقَدْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ
وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ ٱثْنَىْ عَشَرَ نَقِيبًا ۖ
وَقَالَ ٱللَّهُ إِنِّى مَعَكُمْ ۖ لَئِنْ أَقَمْتُمُ
ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيْتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ وَءَامَنتُم
بِرُسُلِى وَعَزَّرْتُمُوهُمْ وَأَقْرَضْتُمُ ٱللَّهَ قَرْضًا
حَسَنًا لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ
وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ فَمَن كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ
مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ﴿١٢﴾

**13.** Ант-убадаларын аткарбагандары себептүү (кийин) Биз аларга каргыш жаадырдык, жүрөктөрүн катырып салдык. Алар (Ыйык Китептеги) сөздү өз ордунан (башка маанидеги сөзгө) алмаштырып жиберишти. Жана алар өздөрүнө эскертилген нерседен (Тооратган) бир (нече) эсесин унутушту. Жана да сен (о, Мухаммад), алардын бардыгын кыянаттын үстүндө табасың. Бир аз гана бөлүктөрү андай эмес. Сен алардын(н каталарын) кечирип кой. Аллаһ эхсан (жакшы амал) кылуучуларды сүйөт.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ لَعَنَّٰهُمْ وَجَعَلْنَا
قُلُوبَهُمْ قَٰسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ عَن
مَّوَاضِعِهِۦ ۙ وَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟
بِهِۦ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٍ مِّنْهُمْ
إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ وَٱصْفَحْ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** "Биз – насааралярбыз"[1] деген адамдардан да ант-убада алган элек. Алар дагы өздөрүнө

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذْنَا
مِيثَٰقَهُمْ فَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟

---

1 Ыйса пайгамбар Насирия (Назарет) шаарында туулгандыгы себептүү христиандар өздөрүн «Насаара» (орусча булактарда «назаретянин») деп аташат.

эскертилген нерседен (Инжилден) бир бөлүгүн унутуп жиберишти.[1] Натыйжада Биз алардын араларына тээ Кыяматка чейин (өз ара) душманчылык жана жек көрүүнү салып койдук. Аллаһ аларга жакында жасаган кылмыштарынын кабарын берет (жана ошого жараша азапка дуушар кылат.)

بِهِۦ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَاوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ﴿١٤﴾

**15.** О, китеп элдери! Мына, силерге Биздин пайгамбарыбыз (Мухаммад) силер Китептен (Тоорат менен Инжилден) жашырып койгон көп нерселерди силерге баян кылып жана (башка) көп нерселерди(н сырын) ачпай, жөн койгон абалда келди. Силерге Аллаһтан Нур (Мухаммад) жана анык Китеп (Кураан) келди.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيرًا مِّمَّا كُنتُمْ تُخْفُونَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ۚ قَدْ جَآءَكُم مِّنَ ٱللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** Аллаһ ал (Китеп) менен, Өзүнүн ыраазычылыгына ээрчиген адамдарды (азаптан) саламатта болуу жолдоруна баштайт. Жана аларды Өз каалоо-уруксаты менен, (каапырлыктын) караңгылыктарынан (Исламдык) Нурга чыгарып, Туура Жолго баштайт.

يَهْدِى بِهِ ٱللَّهُ مَنِ ٱتَّبَعَ رِضْوَٰنَهُۥ سُبُلَ ٱلسَّلَٰمِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذْنِهِۦ وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٦﴾

**17.** "Аллаһ – бул Марямдын уулу Ыйса"-деген адамдар каапыр болушту. Айтчы: эгер Аллаһ Марямдын уулу Ыйсаны, анын апасын жана жер жүзүнүн бардык адамдарын жок кылууну кааласа,

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ ٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ

---

1 Христиандар Инжилди унуткан себептүү өтө көп, бири-бирине душман жамааттарга бөлүнүп кетишти. Ал жамааттар тарых бою тынбай өз ара урушуп-сүрүшүп, тирешип-согушуп келүүдө. Аллаһ Тааланын күбөлүгү боюнча бул тирешүүлөр Кыяматка чейин токтобойт. Ушунун баары Аллаһтын пайгамбарына түз-туура ээрчибей, өздөрүнө жиберилген Китеп аяттарын бурмалагандарынын, билип туруп "унутуп койгондорунун" жазасы.

Аллаһ тарабынан (келген бул балээнин) бир гана нерсесин кайтарууга кимдин кудурети жетмек?! Асмандар жана Жердин жана экөөсүнүн ортосундагы бардык нерселердин падышалыгы (жалгыз) Аллаһка таандык. Аллаһ Өзү каалагандай жаратат. Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү.

وَأُمَّهُۥ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗاۗ
وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ
وَمَا بَيۡنَهُمَاۚ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ
كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٧

**18.** Яхудийлер менен христиандар: "Биз Аллаһтын балдары жана сүйүктүүлөрү болобуз" - дешти. Айткын: "Анда эмне үчүн Аллаһ силерди күнөөңөр үчүн азаптайт?" Жок, силер деле Аллаһ жараткан (жөнөкөй эле) инсансыңар. Ал Өзү каалаган пендесинин (күнөөлөрүн) кечирет жана каалаганын азапка дуушар кылат. Асмандар, Жер жана ал экөөсүнүн арасындагы бардык нерселердин мүлкү Аллаһка таандык. Жана Ага гана кайтуу бар.

وَقَالَتِ ٱلۡيَهُودُ وَٱلنَّصَٰرَىٰ نَحۡنُ أَبۡنَٰٓؤُاْ ٱللَّهِ
وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥۚ قُلۡ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُمۖ
بَلۡ أَنتُم بَشَرٞ مِّمَّنۡ خَلَقَۚ يَغۡفِرُ لِمَن يَشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُۚ وَلِلَّهِ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ وَإِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ١٨

**19.** О, китеп ээлери! Мына, (мурунку) пайгамбарлардан кийин бир нече замандар өтүп, (силер пайгамбарга өтө муктаж бир мезгилде) силерге Биздин пайгамбарыбыз (Мухаммад) келди. (Келишинин себеби) силер (Кыяматта) "Бизге не бир Бейиш кабарчысы, не бир Тозок кабарчысы келген эмес" деп айта албасыңар үчүн. Силерге Бейиш-Тозоктон кабар берүүчү (пайгамбар) анык келди. (Аны уккула). Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.

يَٰٓأَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ قَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ
لَكُمۡ عَلَىٰ فَتۡرَةٖ مِّنَ ٱلرُّسُلِ أَن تَقُولُواْ
مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٖ وَلَا نَذِيرٖۖ فَقَدۡ جَآءَكُم
بَشِيرٞ وَنَذِيرٞۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ١٩

**20.** Бир кезде Муса коомуна (мындай) деди: "О, коомум! Аллаһтын силерге берген нээматтарын

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِۦ يَٰقَوۡمِ ٱذۡكُرُواْ
نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ جَعَلَ فِيكُمۡ أَنۢبِيَآءَ

эстегиле! Бир кездерде Аллаһ силердин араңардан пайгамбарларды, падышаларды чыгарды жана силерге ааламдардан эч кимге бербеген нээматтарды берди.

وَجَعَلَكُم مُّلُوكًا وَءَاتَىٰكُم مَّا لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ٢٠

**21.** О, коомум! Аллаһ силерге (кирүүнү) парыз кылган (мына бул) Ыйык Жерге киргиле жана (коркоктук кылып) артыңарга кайтпагыла, зыян тартуучулардан болуп каласыңар».

يَٰقَوْمِ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْأَرْضَ ٱلْمُقَدَّسَةَ ٱلَّتِى كَتَبَ ٱللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَارِكُمْ فَتَنقَلِبُوا۟ خَٰسِرِينَ ٢١

**22.** Алар айтышты: “О, Муса”, анда бакубат, кайраттуу адамдар бар экен. Ошолор чыгып кетмейинче, биз ал жерге кире албайбыз. Эгер алар өздөрү чыгып кетишсе, анан биз киребиз”.

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَا فَإِنَّا دَٰخِلُونَ ٢٢

**23.** (Ошондо) Аллаһтан корко турган, Аллаһ аларга (сабырдуулукту, эр жүрөктүүлүктү) нээмат кылып берген эки адам айтты: “Алардын үстүнө эшиктен кирип баргыла. Кирип эле алсаңар, силер жеңүүчү болосуңар. Жана эгер момун болсоңор, Аллаһка гана тобокел кылгыла”.

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمَا ٱدْخُلُوا۟ عَلَيْهِمُ ٱلْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غَٰلِبُونَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٢٣

**24.** Айтышты: «О, Муса, алар (бакубат адамдар) шаар ичинде турса, биз эч качан кирбейбиз! Барабер, өзүң, Раббиң экөөң согуша бергиле! Биз ушул жерде гана отурабыз!»

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّا لَن نَّدْخُلَهَآ أَبَدًا مَّا دَامُوا۟ فِيهَا ۖ فَٱذْهَبْ أَنتَ وَرَبُّكَ فَقَٰتِلَآ إِنَّا هَٰهُنَا قَٰعِدُونَ ٢٤

**25.** (Муса) айтты: «О, Раббим! Мен өзүм менен бир тууганым(Харун) дан бөлөк эч кимге ээ боло албай калыптырмын! Эми, биз менен бул бузулган коомдун арасын ажыратып, (аларды кылмышына жараша) жазала!»

قَالَ رَبِّ إِنِّى لَآ أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِى وَأَخِى ۖ فَٱفْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ ٱلْقَوْمِ ٱلْفَٰسِقِينَ ٢٥

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ أَرْبَعِينَ سَنَةً يَتِيهُونَ فِي الْأَرْضِ فَلَا تَأْسَ عَلَى الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٦﴾

**26.** Аллаһ (пайгамбарынын дубасын кабыл кылып, мындай) деди: «Эми, аларга (бул шаарга кирүү) арам! Алар жер жүзүндө кырк жыл адашып-тентип жүрүшөт! Сен бул бузулган коом үчүн бушайман болбо!»

۞ وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ابْنَيْ آدَمَ بِالْحَقِّ إِذْ قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْآخَرِ قَالَ لَأَقْتُلَنَّكَ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللَّهُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٧﴾

**27.** Аларга Адамдын эки уулунун кабарын окуп бер: Бир кезде экөөсү (Аллаһты ыраазы кылуу үчүн, кол астындагы нерселеринен) курмандык атап, ал курмандыктар биринен кабыл болуп, экинчисинен кабыл болбой калды. Ал (курмандыгы кабыл болбогон бала) айтты: "Мен сени өлтүрөмүн!".[1] (Экинчиси) айтты: «Аллаһ такыба кишилердин гана курмандыгын кабыл алат.

لَئِنْ بَسَطْتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقْتُلَنِي مَا أَنَا بِبَاسِطٍ يَدِيَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Эгер сен мени өлтүрүү үчүн кол салсаң да, мен сени өлтүрүү үчүн эч качан кол сунбаймын. Албетте, мен Ааламдардын Раббисинен коркомун.

إِنِّي أُرِيدُ أَنْ تَبُوءَ بِإِثْمِي وَإِثْمِكَ فَتَكُونَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ وَذَلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** Менин жана өзүңдүн күнөөң менен кайтып, (Акыретте) тозок "ээлеринен" болуп калышыңды мен каалаймын. Заалымдардын жазасы - ушул!»

فَطَوَّعَتْ لَهُ نَفْسُهُ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُ فَأَصْبَحَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Кийин анын напсиси бир тууганын өлтүрүүгө көндүрдү жана аны өлтүрүп койду. Ошентип, ал (эки дүйнөсү) күйгөн адамдардан болуп калды.[2]

---

1 Аллаһ Таала, кимдин курмандыгы кабыл болсо, аны асмандан түшкөн бир от күйдүрүп жиберишин билдирген. Аллаһка эң начар нерсесин курмандыкка атаганынын курмандыгы калып калганда, айыпты өзүнөн көрбөй, бир тууганына ичи тарлык кылып, аны өлтүрүп койгон.

2 "Ким бир жаман жорук баштаса, ошол иштин жана Кыяматка чейин анын жаман ишин

**31.** Аллаһ ага бир тууганынын сөөгүн кандай көмүүнү үйрөтүү үчүн жер тыткан бир карганы жиберди. (Заалым баланын көз алдында эки карга тытышып, бири өлүп калат. Өлтүргөн карга дароо тырмагы менен жер чукуп, шеригин көмөт. Ошондо) ал: «О, шорум курусун!» Мен бир тууганымдын сөөгүн ушул каргачалык көмө албадымбы?" - деп бушайман кылуучулардан болду.

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِى ٱلْأَرْضِ لِيُرِيَهُۥ كَيْفَ يُوَٰرِى سَوْءَةَ أَخِيهِ ۚ قَالَ يَٰوَيْلَتَىٰٓ أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ هَٰذَا ٱلْغُرَابِ فَأُوَٰرِىَ سَوْءَةَ أَخِى ۖ فَأَصْبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Ушул (окуя) себептүү, Биз Исрайил урпактарына (төмөндөгүчө өкүмдү) парыз кылдык: «Кимде-ким (шарият буюрган) өчү болбогон же болбосо, жер бетинде бузукулук кылбаган (бейкүнөө) жанды өлтүрсө, дүйнөдөгү бардык адамдарды өлтүргөн сыяктуу (күнөөлүү) болот. Ал эми, кимде-ким бир жанга (аны өлтүрбөй коюу менен) жашоо берсе, бардык адамдарга жашоо берген сыяктуу (соопко ээ) болот. Аларга (Исрайил урпактарына) Биздин пайгамбарларыбыз (эч ким каяша айта албай турган) далилдерди алып келди. Мына ушундан кийин деле, алардан көпчүлүгү жер жүзүндө аша чаап, чектен чыгып жатышат.

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفْسًۢا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِى ٱلْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم بَعْدَ ذَٰلِكَ فِى ٱلْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Чынында, Аллаһка жана пайгамбарына каршы согушуп, жер бетинде бузукулук таратып жүргөн адамдардын жазасы –

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُا۟ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ

кайталаган бардык адамдардын күнөөсүн мойнуна алат" деген шарият мыйзамы боюнча ал түгөнгүс күнөө жүгүнүн астында калды! Күнөөлүү бала кылгылыкты кылып коюп, өлүктү эмне кылаарын билбей, көп убакытты бушайманда өткөрдү.

өлтүрүлүү же асып өлтүрүлүү, кол-буттары каршы-терши кылып (оң кол, сол бут же сол кол, оң бут) кесилүү же болбосо, (мекен туткан) жерден сүргүн кылынуу. Бул аларга дүйнөдө шерменде (болушу үчүн) жана Акыретте аларга улуу азап бар.[1]

فَسَادًا أَن يُقَتَّلُوٓاْ أَوْ يُصَلَّبُوٓاْ أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم مِّنْ خِلَٰفٍ أَوْ يُنفَوْاْ مِنَ ٱلْأَرْضِ ۚ ذَٰلِكَ لَهُمْ خِزْىٌ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ал эми, колго түшкөнгө чейин, өздөрү тооба кылып келишсе, билип койгула, Аллаһ -Кечиримдүү, Ырайымдуу.[2]

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبْلِ أَن تَقْدِرُواْ عَلَيْهِمْ ۖ فَٱعْلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһтан корккула, Ага жакын болуунун жолдорун издегиле жана Анын жолунда жихад кылгыла. (Ошондо гана) силер жеңишке жетсеңер ажеп эмес.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱبْتَغُوٓاْ إِلَيْهِ ٱلْوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِى سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Каапыр адамдар, жер жүзүндө болгон мүлктүн бардыгы, дагы ошончо кошумчасы менен алардын менчиги болуп, жана ошол мүлктөрүн Кыямат Күндүн азабынан кутулуу үчүн беришсе да, алардан кабыл алынбайт. Алар үчүн жан сыздаткан азап бар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لِيَفْتَدُواْ بِهِۦ مِنْ عَذَابِ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٣٦﴾

---

1 Ибн Аббас - Аллаһ андан ыразы болсун - бул аяттын тафсиринде мындай деген: "Бул - каракчылардын жазасы. Эгер алар кишилердин малын карактоо менен бирге, өздөрүн өлтүрүшсө, башкаларга ачуу сабак болсун үчүн аларды өлтүрүүгө же асып өлтүрүүгө өкүм кылынат. Эгер алар адамдарды өлтүрүп, мал-мүлкүн калтырышкан болсо, (жеңилирээк) өлтүрүүгө өкүм кылынат. Эгерде, мал-мүлктү тонoп, адамдарга катылбаган болсо, бут-колдору каршы-терши кылып кесилет: оң кол, сол буту жана сол кол, он буту. Ал эми, адамдарды өлтүрбөй, мүлкүнө да тийбей, бирок баскын жасап, коркутуп-үркүтүп кетсе, аны жеринен сүргүн кылынат. Бул аят мусулмандардын башчыларынын мойнуна букараларга бейпил турмушту, коркунучсуз сапарды камсыз кылуу милдетин тагат.

2 Демек, колго түшпөй туруп, кылган күнөөсүн мойнуна алып, тартип коргоочуларга багынып берсе, ага жаза берилбейт. Бирок, аргасыз калганда багынса-бул эсеп эмес. Ошондой эле, эгер каракчы каапыр болуп, колго түшкөн соң, Исламды кабыл алса, аны жазага тартылбайт.

يُرِيدُونَ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا هُم بِخَٰرِجِينَ مِنْهَا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٣٧﴾

**37.** Алар (дүйнө-мүлк берип) Тозоктон чыгууну каалашат. Бирок, андан чыга алышпайт. Жана аларга түбөлүк азап бар.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقْطَعُوٓا۟ أَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلًا مِّنَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Уурулук кылган эркек жана аялды, кылмышына жараша Аллаһ тарабынан (белгиленген) азап-жаза болуу үчүн колдорун кескиле! Аллаһ - Жеңүүчү, Даанышман.[1]

فَمَن تَابَ مِنۢ بَعْدِ ظُلْمِهِۦ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Ал эми, ким заалымдыгынан (уурулугунан) кийин тооба кылып, (өзүн) оңдосо, Аллаһ анын тообасын кабыл алат. Албетте, Аллаһ Кечиримдүү, Ырайымдуу.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

**40.** (О, Мухаммад!) Сен асмандар жана жерде болгондун баары Аллаһтын мүлкү экенин, Аллаһ каалаганын азаптап, каалаганына кечирим беришин билбедиңби?! Аллаһ бардык нерсеге Кудуреттүү.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ لَا يَحْزُنكَ ٱلَّذِينَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْكُفْرِ مِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِأَفْوَٰهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِن قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ ٱلَّذِينَ هَادُوا۟ ۛ سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّٰعُونَ لِقَوْمٍ ءَاخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ

**41.** О, Пайгамбар! Ооздору менен "ыйман келтирдик" деп, жүрөктөрү ыйман келтирбеген мунафыктардан жана яхудийлерден болгон каапырчылык тарапка чуркап бараткандар сени кайгыга салбасын. Алар жалганды

---

1 Араб тилинде уурулук "сурка" деп аталат. Бул сөздүн мааниси "коргоого алынган мүлктөн белгилүү бөлүгүн билдирбей алуу". Демек, коргоого алынбаган мүлктөн алуу Ислам мыйзамчылыгында катуу жаза берилчү уурулук болуп эсептелбейт. Уурулук кылган адам, эркекпи, аялбы, эгер балакат (эрезе) жашына жеткен, акыл-эси ордунда болсо, оң колу билегинен кесип таштоо менен жазаланат. Бирок, төмөндөгүчө шарттарда кол кесилбейт. (Андан башка жеңилирээк жаза колдонулат): 1. Мал-мүлк коргоого алынбаган болсо. 2. Баасы бир динардын төрттөн бир бөлүгүнчө же болбосо он дирхам-теңгеден төмөн болсо. 3. Кадыры жок, арзыбаган буюм болсо. Эгер бир жолу уурулук кылып, сазайын алган адам, эгер адатын дагы кайталаса, сол буту кесилет. Дагы (үчүнчү ирет) кайталаса, ага эки түрдүү жазанын бири колдонулат. Же оң буту анан сол колу кесилет. Же болбосо, өмүр бою (өлгөнгө чейин) түрмөгө өкүм кылынат. Мына ушундай өкүмдөрдү парыз кылган Аллаһ Тааланын Даанышмандыгы данктап, даңазаланга арзыйт. Субханаллах!

жана (бүт иш-аракети жалганга негизделген) башка коомду (яхудийлердин диний башчыларын) угушат. Алар (динбашчылар) болсо, сенин алдыңа келбейт, (элдерди адаштыруу үчүн Тооратттагы) сөздөрдү өз ордунан башкасына алмаштырышат. (Жана өздөрүнө кеңеш сурап келгендерге) "Эгер (силерге Мухаммад тарабынан өз каалооңорго ылайык келген) мына бул өкүм берилсе - алгыла. Ал эми, андай өкүм берилбесе - албагыла" дешет. Аллаh кимдин бузулуусун кааласа, сен анын пайдасына Аллаh тарабынан эч нерсеге ээ эмессиң. Алар – Аллаh жүрөктөрүн тазалоону каалабаган адамдар. Алар үчүн бул дүйнөдө шерменделик жана Акыретте чон азап бар.

يُحَرِّفُونَ ٱلْكَلِمَ مِنۢ بَعْدِ مَوَاضِعِهِۦ ۖ يَقُولُونَ إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِن لَّمْ تُؤْتَوْهُ فَٱحْذَرُوا۟ ۚ وَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ فِتْنَتَهُۥ فَلَن تَمْلِكَ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَمْ يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يُطَهِّرَ قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَلَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Алар жалганга кулак салуучулар, арамды сугунуучулар. Эгер алар сага (өкүм сурап) келсе, кааласаң - өкүм кыл, кааласаң - жүз бур. Эгер жүз үйрүсөң да, сага эч кандай зыян жеткире алышпайт. Эгер өкүм кылчу болсоң, алардын арасында (ким болушуна карабай) адилеттик менен өкүм кыл. Чынында, Аллаh адилеттүүлөрдү сүйөт.

سَمَّٰعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّٰلُونَ لِلسُّحْتِ ۚ فَإِن جَآءُوكَ فَٱحْكُم بَيْنَهُمْ أَوْ أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِن تُعْرِضْ عَنْهُمْ فَلَن يَضُرُّوكَ شَيْـًٔا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ فَٱحْكُم بَيْنَهُم بِٱلْقِسْطِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Алар эмне үчүн сенден өкүм сурап жатышат?! Алардын алдында Тоорат бар го! Анда Аллаhтын өкүмдөрү бар эле го?! [1] Кийин...

وَكَيْفَ يُحَكِّمُونَكَ وَعِندَهُمُ ٱلتَّوْرَىٰةُ فِيهَا حُكْمُ ٱللَّهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٣﴾

---

1 Алар өз каалоолоруна ылайык келбегени себептүү Тоорат өкүмдөрүнө кулак салбай, "биздин каалообузга ылайык өкүм айтып берээр бекен" деген үмүт менен Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын алдына келишүүдө. Пайгамбарыбыз аларга Аллаhтын өкүмүн кандай болсо – ошондой айтып берген.

ушундан кийин деле, тескери карап (өкүмдү аткарбай) кетишет. (Анткени,) Алар ыймандуу эмес!

**44.** Биз (Муса пайгамбарга) ичинде Нур жана Туура Жол болгон Тооратты түшүрдүк. Аны менен яхудийлерге, Аллаһка моюн сунган пайгамбарлар, раббанийлер (элдерди Шарият боюнча тарбиялагандар) жана чоң аалым-уламалар өкүм кылышты. Себеби, Аллаһтын китеби аларга аманат коюлган жана алар ал Китепке күбө болуучулар эле. (О, диний жетекчилер!) Адамдардан коркпогула! Менден гана корккула! Жана Менин аяттарымды аз гана баага сатып жибербегиле! Кимде-ким Аллаһ түшүргөн нерсе менен өкүм кылбаса... алар анык каапырлар!

إِنَّآ أَنزَلۡنَا ٱلتَّوۡرَىٰةَ فِيهَا هُدٗى وَنُورٞۚ يَحۡكُمُ بِهَا ٱلنَّبِيُّونَ ٱلَّذِينَ أَسۡلَمُواْ لِلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلۡأَحۡبَارُ بِمَا ٱسۡتُحۡفِظُواْ مِن كِتَٰبِ ٱللَّهِ وَكَانُواْ عَلَيۡهِ شُهَدَآءَۚ فَلَا تَخۡشَوُاْ ٱلنَّاسَ وَٱخۡشَوۡنِ وَلَا تَشۡتَرُواْ بِـَٔايَٰتِي ثَمَنٗا قَلِيلٗاۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٤٤

**45.** Жана Биз аларга (яхудийлерге) анда (Тооратта): "Жанга-жан, көзгө-көз, мурунга-мурун, кулакка-кулак, тишке-тиш жана (башка) жарааттарга өч (алынат)" деп жазып койдук.[1] Ал эми, кимде-ким өчүн (албай) кечирип жиберсе, бул (жакшылыгы) ал (кылмышкер) үчүн толук актоо болот. Жана кимде-ким Аллаһ түшүргөн (ушул) нерселер менен өкүм кылбаса... ошолор гана анык заалымдар.[2]

وَكَتَبۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيهَآ أَنَّ ٱلنَّفۡسَ بِٱلنَّفۡسِ وَٱلۡعَيۡنَ بِٱلۡعَيۡنِ وَٱلۡأَنفَ بِٱلۡأَنفِ وَٱلۡأُذُنَ بِٱلۡأُذُنِ وَٱلسِّنَّ بِٱلسِّنِّ وَٱلۡجُرُوحَ قِصَاصٞۚ فَمَن تَصَدَّقَ بِهِۦ فَهُوَ كَفَّارَةٞ لَّهُۥۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٤٥

---

1 Кураани Карим бул өкүмдөрдү жокко чыгарбады. Ошондуктан, Исламда да ушул сыяктуу өч алынат. Өч алуу кандай зыян тарткан болсо дал ошондой зыян менен жооп берүү менен аткарылат.

2 Ибн Аббас "заалымдар" деген сөздү, "зулумдун үстүнө зулум, каапырчылыктын үстүнө каапырчылык кылгандар, башкача айтканда "ашынган каапырлар" деп тафсир кылган.

**46.** Биз алардын (өткөн пайгамбарлардын) изинен, өзүнөн алдыңкы нерсени (Тооратты) тастыктаган Марямдын уулу Ыйсаны жиберип, ага, ичинде Нуру, Туура Жолу бар жана өзүнөн мурунку Тооратты тастыктоочу, такыбаа кишилер үчүн насаат жана Туура Жол болгон Инжилди бердик.

وَقَفَّيۡنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبۡنِ مَرۡيَمَ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡإِنجِيلَ فِيهِ هُدٗى وَنُورٞ وَمُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلتَّوۡرَىٰةِ وَهُدٗى وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٦

**47.** Эми, Инжил эли анын ичиндеги Аллаһ түшүргөн нерселер менен өкүм кылышсын! Кимде-ким Аллаһ түшүргөн нерсе менен өкүм кылбаса, ошолор гана анык бузукулар!

وَلۡيَحۡكُمۡ أَهۡلُ ٱلۡإِنجِيلِ بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فِيهِۚ وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٤٧

**48.** (О, Мухаммад!) Биз сага да, өзүнөн мурдакы китептерди тастыктоочу жана аларды(н бардык абзелдиктерин) ичине камтыган китепти Акыйкат менен түшүрдүк. Эми, алардын (мусулмандардын) арасында Аллаһ түшүргөн Китеп менен өкүм кыл! Өзүңө келген акыйкаттан (жүз буруп) алардын каалоолоруна ээрчип кетпе! (О, адамдар!) Биз силердин бардыгыңар үчүн өз алдынча шарияттар жана жол-жоруктар кылдык.[1] Эгер Аллаһ кааласа, бардыгыңарды бир гана (динге моюн сунган) үммөт кылып коймок. Бирок, силерге берген нерседе (диний парыздарда) силерди сынаш үчүн (андай кылбады). Эми, жакшылык иштерди бири-бириңер менен жарышып жасагыла.

وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ مِنَ ٱلۡكِتَٰبِ وَمُهَيۡمِنًا عَلَيۡهِۖ فَٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۖ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ لِكُلّٖ جَعَلۡنَا مِنكُمۡ شِرۡعَةٗ وَمِنۡهَاجٗاۚ وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَلَٰكِن لِّيَبۡلُوَكُمۡ فِي مَآ ءَاتَىٰكُمۡۖ فَٱسۡتَبِقُواْ ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡ جَمِيعٗا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٤٨

---

1 Ал дин-шарияттар менен жана замандын өзгөчөлүгүнө жараша бири-биринен айырмаланат. Бирок, бардыгынын өзөгү, максаты жана булагы бир.

Бардыгыңардын кайтууңар – Аллаһка. Кийин (Кыяматта) Ал силерге (амалыңардагы) өзгөчөлөнгөн нерсеңердин кабарын берет.

**49.** Алардын (яхудийлердин) арасында Аллаһ түшүргөн нерсе (Кураан, Сүннөт) менен өкүм кыл! Алардын каалоо-кызыкчылыгына ээрчибе! Аллаһ сага түшүргөн нерселердин кээ бирлеринен сени (өз каалоолоруна) буруп коюууларынан сак бол! Эгер (сенин өкүмүңдөн) жүз бурушса, билгин, Аллаһ аларга кээ бир айып-күнөөлөрү себептүү кайгы жеткирүүнү каалайт. Чынында, адамдардан көпчүлүгү (шариятка моюн сунбаган) бузукулар.

وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡ وَٱحۡذَرۡهُمۡ أَن يَفۡتِنُوكَ عَنۢ بَعۡضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيۡكَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَٱعۡلَمۡ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعۡضِ ذُنُوبِهِمۡۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ٤٩

**50.** Алар (сенин өкүмүңө ыразы болбой) жаахилий (исламдан башка) өкүмдөрдү каалашат бекен?! Акылы тунук элдер үчүн ким Аллаһтан жакшыраак өкүм түзүп бере алат?!

أَفَحُكۡمَ ٱلۡجَٰهِلِيَّةِ يَبۡغُونَۚ وَمَنۡ أَحۡسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكۡمٗا لِّقَوۡمٖ يُوقِنُونَ ٥٠

**51.** О, ыйман келтиргендер! Яхудийлер менен христиандарды дос тутпагыла! Алар бири-биринин достору. Силерден кимде-ким аларды дос тутса, демек, ал - ошолордон! Албетте, Аллаһ заалым адамдарды Туура Жолго баштабайт!

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوۡلِيَآءَۘ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمۡ فَإِنَّهُۥ مِنۡهُمۡۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥١

**52.** Анан сен (о, Мухаммад), жүрөгүндө (мунафыктык) оорусу бар адамдардын, алар (яхудийлер) тарапка умтулуп: "(Эгер буларды дос тутпай койсок) бизге ооматсыздык жетип калуусунан коркобуз" дегендерин көрөсүң.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمۡ يَقُولُونَ نَخۡشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٞۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَ بِٱلۡفَتۡحِ أَوۡ أَمۡرٖ مِّنۡ عِندِهِۦ فَيُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَآ أَسَرُّواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ نَٰدِمِينَ ٥٢

Аллаһ жеңишти же болбосо, Өзү тарабынан (аларды шерменде кыла турган) бир ишти берип калгысы бардыр. Ошондо алар (эки жүздүү мунафыктар) жүрөктөрүнө каткан арам ойлоруна бушайман болуп калышат.

**53.** Жана ыйман келтирген адамдар (эки жүздүүлөрдүн жосунсуз жоруктарынан кыжырданышып): "Кайра-кайра ант ичип: "Биз силер мененбиз"-дегендер ушуларбы?! дешет. Алардын иштери (дүйнөдө) текке кетти жана (Акыретте) зыян тартуучуларга айланышты.

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** О, момундар! Силердин араңардан кимде-ким өз дининен кайтса, жакын арада (аларды кетирип, ордуна) Аллаһ аларды сүйө турган, алар дагы Аны сүйө турган,[1] ыймандууларга ырайымдуу, каапырларга каардуу, Аллаһтын жолунда (мал-жандарын аябай) жихад кыла турган жана айыптоочу адамдардын ушактарынан коркпогон бир коомду алып келет. Бул – Аллаһтын пазилети, аны каалаган пенделерине берет. Аллаһ (эхсан-жакшылыкта) Кенен жана Билүүчү.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِي اللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَائِمٍ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

---

1 Аллаһ Тааланы сүйүүнүн бир белгиси пайгамбарга моюн сунуу. Жогоруда өткөн бир аятта Аллаһ Таала пайгамбарына: "Айткын (Эй, Мухаммад!) эгер Аллаһты сүйсөңөр, мага ээрчигиле, (ошондо гана) Аллаһ силерди сүйөт" - деген болчу. Аллаһты сүйгөндүктүн дагы бир белгиси, пендени Аллаһка жакын кыла турган парыз, нафил ибадаттарды көп аткаруу. Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдан риваят кылынган жана сахих болгон Кудсий хадисте Аллаһ Таала айтат экен: "Ар качан Менин пендем Мага Мен сүйгөн парыздардан бирин аткаруу менен жана нафил ибадаттарды кылуу менен Мага жакын болууну кааласа, Мен аны сүйүп каламын. Эгер аны сүйүп калчу болсом, Мен анын угаар кулагы, көрөөр көзү, кубаттуу колу, жүргөн буту боломун. Кийин ал Менден эмнени сураса - беремин жана Менден коргоо тилесе аны Өз коргоомо аламын".

**55.** (О, момундар!) Силердин досуңар - Аллаһ, Анын пайгамбары жана ыйман келтирген адамдар. Алар моюн сунган абалда намазды толук аткарышат жана зекетти беришет.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُمْ رَٰكِعُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Жана ким Аллаһты, анын пайгамбарын жана ыймандуу адамдарды дос тутса (алар Аллаһтын жамааты болуп саналат) Албетте, Аллаһтын жамааты гана жеңиүүчү!

وَمَن يَتَوَلَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَإِنَّ حِزْبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** О, момундар! Силердин диниңерди шылдың кылып алган каапырлар менен силерден мурда Китеп берилгендерди дос тутпагыла! Эгер момун болсоңор, Аллаһтан корккула![1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوا۟ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَٱلْكُفَّارَ أَوْلِيَآءَ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Эгер аларды (азан айтып) намазга чакырсаңар, аны (намазды) да келеке кылышат. Бул алардын акылсыз коом болгону себептүү.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ ٱتَّخَذُوهَا هُزُوًا وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْقِلُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Айткын: "О, китеп элдери! Бизди болгону, Аллаһка ыйман келтиргенибиз үчүн, өзүбүзгө түшкөн жана мурда түшкөн китептерге ишенгенибиз үчүн жана көпчүлүгүңөр бузук болгонуңар үчүн эле жаман көрө бересиңерби?!

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Айткын: "Силерге Аллаһтын алдында мындан да жаманыраак жазалана тургандар жөнүндө айтып берейинби? Алар - Аллаһ каргыш жаадыргандар, каарына алгандар, аларды маймылдарга

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَغَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٦٠﴾

---

1 Аллаһ Таала бул аятта Ислам Шариятынын үстүнөн күлгөнүнө, анын ибадаттарын мыскылдаганына карабай, каапырлар менен дос болуп, мусулмандардын сырларын ачып, алардын Исламга каршы иш-чараларына жардам берген адамдарды Өзүнүн азабы менен коркутууда.

жана доңуздарга айланткандар жана таагутка (Аллаһтан башка «кудайга») сыйынгандар! Ошолор эң жаман орунда жана Туура Жолдон эң көп адашкандар!

**61.** Алар эгер силерге келишсе: “Ыйман келтирдик” - дешет. Бирок, Чынында, алар (алдыңарга) каапырлык менен кирип, каапырлык менен чыгышат. Аллаһ алардын жашырган нерселерин көбүрөөк Билүүчү.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟ بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ٦١

**62.** Жана сен алардан (яхудийлерден) көпчүлүгүн күнөөгө, зулумга жана арамдан жегенге биринен бири өтүп чуркагандарын көрөсүң. Алардын жасаган иштери кандай жаман!

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٢

**63.** Алардын раббанийлери, (диний таалим берүүчүлөрү) жана (чоң) аалымдары аларды күнөө сөздөрдөн, арам жегенден кайтарышпайбы?! Алардын иштери кандай жаман!

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ٦٣

**64.** Яхудийлер “Аллаһтын колу байлануу” (бакыл, сараң) дешти. Өздөрүнүн колдору байланып калсын! Жана сүйлөгөн сөздөрү себептүү каргыш-наалатка калышты. Андай эмес, Анын эки колу тең ачык жана Өзү каалагандай жакшылык кылат. (О, Мухаммад!) Сага Раббиң тарабынан түшүрүлгөн нерсе (Кураан, ага ишенишпегени себептүү) алардан көпчүлүгүнүн күнөөлөрүн жана каапырчылыгын көбөйтөт. Биз алардын арасына тээ Кыямат күнүнө чейин душманчылык жана жек көрүүнү

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۚ وَأَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ فِى ٱلْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ٦٤

түшүрдүк. Качан (мусулмандарга каршы) согуш отун тутандырышса, аны Аллаһ өчүрүп турат. Алар жер бетинде бузукулук таратып (кезип) жүрүшөт. Аллаһ бузукуларды сүйбөйт.

**65.** Эгер китеп элдери (Аллаһка, периштелерине, бардык китептерине, бардык пайгамбарларына, акыретке жана тагдырга) ыйман келтирип, такыба болушса, Биз алардын (өткөндөгү) күнөөлөрүн кечирип, сөзсүз "Наим" (деп аталган) Бейиштерге киргизебиз.

وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡكِتَٰبِ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَكَفَّرۡنَا عَنۡهُمۡ سَيِّـَٔاتِهِمۡ وَلَأَدۡخَلۡنَٰهُمۡ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٦٥

**66.** Эгер алар Тоораттын, Инжилдин жана Раббиси тарабынан түшүрүлгөн нерселердин өкүмдөрүн толук аткарганда, үстүлөрүнөн (асмандан) жана астыларынан (жерден) ырыскыларды (мол) жешет болчу.[1] Алардын арасында (Тоорат, Инжил өкүмдөрүнө) ылайык жашагандары да бар. Бирок, көпчүлүгү өтө жаман иштерди жасашат!

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ أَقَامُواْ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَٱلۡإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِم مِّن رَّبِّهِمۡ لَأَكَلُواْ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۚ مِّنۡهُمۡ أُمَّةٞ مُّقۡتَصِدَةٞۖ وَكَثِيرٞ مِّنۡهُمۡ سَآءَ مَا يَعۡمَلُونَ ٦٦

**67.** О, Пайгамбар! Раббиң тарабынан сага түшүрүлгөн нерсени (Ислам динин, бардык элдерге) жеткир! Эгер муну аткарбасаң, Аллаһтын элчилигин жеткирбеген болосуң! (Элчиликти жеткирүүдө эч кимден коркпо). Сени адамдардан Аллаһтын Өзү сактайт. Албетте, Аллаһ каапыр коомду Туура Жолго баштабайт.

۞يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغۡ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَۖ وَإِن لَّمۡ تَفۡعَلۡ فَمَا بَلَّغۡتَ رِسَالَتَهُۥۚ وَٱللَّهُ يَعۡصِمُكَ مِنَ ٱلنَّاسِۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٦٧

---

1 Бул аяттын маанисин тастыктаган дагы бир аятта Аллаһ Таала айтат: "Эгер шаар элдери ыймандуу, такыбаалуу болушса, Биз аларга асмандан жана жерден береке эшиктерин ачып койобуз"

**68.** Айткын: "Эй, китеп элдери! Силер качан Тооратка, Инжилге жана силерге Раббиңер тарабынан түшүрүлгөн (бардык) өкүмдөргө толук моюн сунмайынча эч бир динде эмессиңер. (О, Мухаммад!) Сага Раббиңден түшүрүлгөн нерсе (Кураан) алардан көпчүлүгүнүн күнөө-каапырчылыгын көбөйтүшү шексиз. Сен каапыр коомдорго капа болбо.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ٦٨

**69.** Чынында, момун-мусулмандар, яхудийлер, сабиьилер[1] жана христиандардан кимде-ким Аллаһка, Акыретке ыйман келтирип, салих (жакшы) амалдарды жасаган болсо, аларга коркунуч да жок, кайгы-капага да батышпайт.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟ وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٩

**70.** Биз Исрайил урпактарынан ант-убадасын алып, пайгамбарларды жибердик. Ар качан аларга бир пайгамбар напсилери каалабаган өкүмдү алып келсе, кээ бирөөлөрүн "жалганчы" дешип, кээ бирөөлөрүн өлтүрүп жиберишти.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ فَرِيقًا كَذَّبُوا۟ وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ٧٠

**71.** Жана "Бизге фитна (азап) болбойт" деп ойлошуп, (чындыктын алдында) сокур-дүлөй болуп алышты. Кийин (тообо кылышканда) Аллаһ алардын тообаларын кабыл алды. (Бирок) кийин алардан көпчүлүгү кайрадан сокур-дүлөй болуп алышты. Аллаһ алардын кылмыштарын көрүүчү.

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟ وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ مِّنْهُمْ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ٧١

---

1 Алар Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын доорунда эч бир жасалма динге ээрчибей, буттарга сыйынбай таза табияттары менен жашаган адамдар.

**72.** “Аллаһ – бул Марямдын уулу Ыйса” дегендер анык каапыр болушту. Чындыгында, Ыйса-Масих аларга: “О, Исрайил урпактары! Менин жана силердин Раббиңер болгон Аллаһка гана ибадат кылгыла! Кимде-ким Аллаһка (мениби же башканыбы) шерик кылчу болсо, Аллаһ ага Бейишти арам кылат жана жайы Тозок болот. Өзүнө зулум кылуучуларга жардамчы (аларды тозоктон куткаруучу) болбойт!

لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُۥ مَن يُشْرِكْ بِٱللَّهِ فَقَدْ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ ٱلْجَنَّةَ وَمَأْوَىٰهُ ٱلنَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٢﴾

**73.** “Аллаһ – үчөөнүн үчүнчүсү”[1] дегендер да анык каапыр болушту! Жалгыз Кудай - Аллаһтан башка бир да (сыйынууга татыктуу) кудай жок! Эгер сүйлөгөн (ката) сөздөрүнөн кайтышпаса, алардын арасынан каапыр болгондорун жан ооруткан азап кармайт!

لَّقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ ثَلَٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ وَإِن لَّمْ يَنتَهُوا۟ عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Аллаһка тооба кылып, (жалгыз Өзүнө сыйынып) Андан күнөөлөрүн кечирүүнү сурашпайбы?! (Эгер ошентчү болсо) Аллаһ - Кечиримдүү, Ырайымдуу.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Марямдын уулу Ыйса болгону, бир пайгамбар. Андан мурун да пайгамбарлар өткөн. Анын апасы «сиддика» (айкын илимдүү, таза ыйман-ибадаттуу) аял болгон. Экөө тең тамак-аш жеп жүрүшкөн.[2]

مَّا ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ ٱلطَّعَامَ ۗ ٱنظُرْ كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ ٱنظُرْ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٧٥﴾

---

1 Христиандардын дагы бир жамааты “Аллаһ үчөөнүн (Аллаһ, Ыйса, Бүбү Марямдын) үчүнчүсү”, алардын үчөөндө тең кудайлык касиети бар” - деп ишенишет.

2 Бул алардын кудай эмес экенине эң чоң далил. Анткени, Кудай деген эч нерсеге муктаж болбогондой, тамак-ашка да муктаж болбойт. Кээ бир христиан жамааттары Марямды Пайгамбар деп да ишенишет. Муну кайдан алышты. Марям болгону бир сиддика – пакиза, ибадаттуу, такыба кыз эле. Ал эми, Аллаһ Таала: ﴿وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِمْ﴾ «Биз (Эй, Мухаммад), сенден мурда жалаң эркектерден гана

Биз аларга Өз аяттарыбызды кандай баяндап бергенибизди жана (ушуга да карабай) алардын (Аллаһ жөнүндө) кандай дооматтарды ойлоп чыгаргандарын көрүп койгун.

**76.** Айткын: "(О, христиандар!) Силер Аллаһтан башка, силерге пайда да, зыян да бере албаган нерселерге сыйынасыңарбы?! Аллаһ Угуучу, Билүүчү!»

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَٱللَّهُ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٦﴾

**77.** Айткын: "О, китеп элдери! Диниңерде кыянаттык менен чектен чыкпагыла! Мындан мурун адашкан, көп адамдарды адаштырган жана түз жолдон тап-такыр адашып кеткен коомдун каалоолоруна ээрчип кетпегиле.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ غَيْرَ ٱلْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوٓا۟ أَهْوَآءَ قَوْمٍ قَدْ ضَلُّوا۟ مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا۟ كَثِيرًا وَضَلُّوا۟ عَن سَوَآءِ ٱلسَّبِيلِ ﴿٧٧﴾

**78.** Исрайил урпактарынан каапыр болгондору Дауд жана Марямдын уулу Ыйсалардын тили менен каргышка калышкан! Бул (каргыш) күнөө кылгандары жана чектен чыккандарыы себептүү болду.

لُعِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ لِسَانِ دَاوُۥدَ وَعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ ذَٰلِكَ بِمَا عَصَوا۟ وَّكَانُوا۟ يَعْتَدُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** (Дагы) алар жасап жаткан күнөө иштерден бири-бирин кайтарышкан эмес. Бул иштери кандай жаман жорук![1]

كَانُوا۟ لَا يَتَنَاهَوْنَ عَن مُّنكَرٍ فَعَلُوهُ لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٧٩﴾

---

Пайгамбар жиберип, аларга вахий кылганбыз» деген аятта аял затынан пайгамбар жибербегенин айткан.

1 Арам иштен кайтарбай коюунун төмөндөгүчө кесепеттери тиет: 1. Адамдын динге болгон кайраты өчөт. 2. Арамкор, бузукуларды андан бетер оолуктурат. Жакшылык тарапкерлерин алсыздандырат. 3. Илим (Шарият) азайып, наадандык көбөйөт. 4. Жаман жоругуна эч ким "кой" дебеген соң, билип-билбей жасап жаткандар "бул адаттагы эле иш турбайбы" деп, адал санап калышат. 5. Адеп кайталана берген жаман иш, адатка айланган соң, жакшылык сүрөтүндө көрүнүп калат. Мына ошондуктан, Аллаһ Таала аяттын акырында: "Бул кылмыштары кандай жаман жорук!" - деп эскертип жатат.

**80.** Алардын көпчүлүгү каапырларды дос кылып алганын көрөсүң. Өз баштарына өздөрү келтирип алган нерсе - Аллаһтын аларга болгон жек көрүүсү кандай жаман! Жана алар азапта түбөлүк калышат!

تَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ أَنفُسُهُمْ أَن سَخِطَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَفِى ٱلْعَذَابِ هُمْ خَٰلِدُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Эгер алар Аллаһка, пайгамбарга жана пайгамбарга (Аллаһ тарабынан) түшүрүлгөн нерсеге ыйман келтиришкенде, каапырларды дос кылып алмак эмес. Бирок, алардын көпчүлүгү (каапырды дос туткан) бузукулар.

وَلَوْ كَانُوا۟ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلنَّبِىِّ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا ٱتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٨١﴾

**82.** (О, Мухаммад!) Сен, момундарга адамдардын эң катуу душман болгону - яхудийлер жана мушриктер экенин көрөсүң. Ал эми, "Биз - христиандарбыз" дегендерди болсо, момундар үчүн жакыныраак дос экенин көрөсүң. Мунун себеби алардын арасында (яхудийлер сыяктуу орой болбогон) дин аалымдары жана кечилдери бар. Жана алар текеберленишпейт.

۞ لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلْيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوا۟ ۖ وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Алар пайгамбарга түшүрүлгөн нерсени (Куранды) уккан кезде, өздөрүнө тааныш болгон акыйкат(ты угушканы) себептүү, көздөрү жашка толгонун көрөсүң. (Анан алар): "О, Раббибиз! Биз ыйман келтирдик! Бизди (Аллаһтын жалгыздыгына эң туура) күбөлүк берүүчүлөрдүн (мусулмандардын) катарына жазып кой!

وَإِذَا سَمِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَى ٱلرَّسُولِ تَرَىٰٓ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ ٱلدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا۟ مِنَ ٱلْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Бизге эмне болгон экен, Аллаһка (туура) ыйман келтирбей жана бизге келген акыйкатка ишенбей туруп эле, Раббибиз бизди жакшы

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَمَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٤﴾

коомдор (мусулмандар) менен бирге Бейишке киргизүүсүн үмүт кылып жүрүптүрбүз?!" - дешет.

**85.** Аллаһ аларды, (жүрөктөн) айткан сөздөрү (ыймандары) себептүү, астынан дарыялар аккан Бейиштер менен сыйлады. Алар анда түбөлүк калышат. Бул - жакшы амал кылуучу адамдардын сыйлыгы!

فَأَثَٰبَهُمُ ٱللَّهُ بِمَا قَالُواْ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٨٥

**86.** Ал эми, каапыр болуп, Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарган адамдар – тозок ээлери!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٨٦

**87.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһ силерге адал кылган адал-таза нерселерди (өзүңөргө) арам кылып албагыла! Жана чектен чыкпагыла! Чынында, Аллаһ чектен чыккандарды жакшы көрбөйт![1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُحَرِّمُواْ طَيِّبَٰتِ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكُمۡ وَلَا تَعۡتَدُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ٨٧

**88.** Аллаһ силерге ырыс кылып берген адал-таза нерселерди (өзүңөргө арам кылып албай) жей бергиле. Өзүңөр ыйман келтирген Аллаһтан корккула!

وَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗاۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ٨٨

**89.** Аллаһ силерди алаңгазарлык менен (ойлонбой) ичкен антыңар үчүн азаптабайт. А, бирок, жүрөгүңөргө бекем түйгөн антыңар үчүн (эгер аткарбасаңар) азаптайт. Эми анын (ант ичип, аткарбай койгондун) төлөмү үй-бүлөңөрдү тамактандырган орточо тамак менен он кедейди тойдуруу же кийинтүү же болбосо, бир кулду азат кылуу. Ким муну(н каражатын) таппай калса, үч күн

لَا يُؤَاخِذُكُمُ ٱللَّهُ بِٱللَّغۡوِ فِيٓ أَيۡمَٰنِكُمۡ وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ ٱلۡأَيۡمَٰنَۖ فَكَفَّٰرَتُهُۥٓ إِطۡعَامُ عَشَرَةِ مَسَٰكِينَ مِنۡ أَوۡسَطِ مَا تُطۡعِمُونَ أَهۡلِيكُمۡ أَوۡ كِسۡوَتُهُمۡ أَوۡ تَحۡرِيرُ رَقَبَةٖۖ فَمَن لَّمۡ يَجِدۡ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٖۚ ذَٰلِكَ كَفَّٰرَةُ أَيۡمَٰنِكُمۡ إِذَا حَلَفۡتُمۡۚ وَٱحۡفَظُوٓاْ أَيۡمَٰنَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ٨٩

---

1 Кээ бир адамдар, кандайдыр себептер менен "Мен эгер паландай ишти аткара албай калсам..." деп ант ичип, өзүнө-өзү кээ бир адал тамак-ашты, же болбосо, аялып арам кылат. Мисалы, "Ошол ишти бүтмөйүнчө аялыма жакындашпайм" деген сыяктуу. Аллаһ бул аятта ушул аша чапкан чек бузуудан мусулмандарды эскертүүдө.

орозо кармоо. Ушул - ичкен жана бузуп койгон антыңардын төлөмү. Бирок, антыңарды сактагыла! Шүгүр кылуучу (пенделерден) болушуңар үчүн Аллаһ силерге аяттарын ушинтип баяндайт.

**90.** О, ыймандуу адамдар! Чынында, арак,[1] кумарпоздук, сыйынуу үчүн орнотулган буттар жана «азлам» (пал ачуу таякчалары) шайтандын иштеринен болгон ыпластык! Андан сак болгула, (тозоктон) кутулсаңар ажеп эмес.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّمَا ٱلۡخَمۡرُ وَٱلۡمَيۡسِرُ وَٱلۡأَنصَابُ وَٱلۡأَزۡلَٰمُ رِجۡسٞ مِّنۡ عَمَلِ ٱلشَّيۡطَٰنِ فَٱجۡتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Арак жана кумар себептүү шайтан силердин араңарга жек көрүү жана душманчылык салууну жана силерди намаздан, Аллаһты эскерүүдөн тосууну каалайт! Эми, кайтасыңарбы?!

إِنَّمَا يُرِيدُ ٱلشَّيۡطَٰنُ أَن يُوقِعَ بَيۡنَكُمُ ٱلۡعَدَٰوَةَ وَٱلۡبَغۡضَآءَ فِي ٱلۡخَمۡرِ وَٱلۡمَيۡسِرِ وَيَصُدَّكُمۡ عَن ذِكۡرِ ٱللَّهِ وَعَنِ ٱلصَّلَوٰةِۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّنتَهُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Жана (О, момундар) Аллаһка, пайгамбарга моюн сунгула. (Экөөнө күнөөкөр болуудан) абайлагыла! Эгер, жүз бурсаңар, билип алгыла: Биздин элчибиздин мойнунда анык жеткирүүдөн башка вазыйпа жок.

وَأَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَٱحۡذَرُواْۚ فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ﴿٩٢﴾

**93.** Ыйман келтирип, салих амалдарды кылып жүргөн адамдар үчүн- эгер такыба, ыймандуу, жакшы амал кылган киши болсо - мурун (арактын) даамын сызып койгонунда күнөө жок. Кийин (арамдыгы жөнүндө аят түшкөн соң) такыба, ыймандуу болушса, кийин дагы такыба(раак) болуп, жакшы иштерди жасаса, Аллаһ жакшы иш жасагандарды сүйөт.

لَيۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جُنَاحٞ فِيمَا طَعِمُوٓاْ إِذَا مَا ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّءَامَنُواْ ثُمَّ ٱتَّقَواْ وَّأَحۡسَنُواْۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ﴿٩٣﴾

1 Аяттын арабча текстинде «хамр» деп келген сөз аракты гана эмес, бардык мас кылуучу ичимдиктерди түшүндүрөт.

**94.** О, ыйман келтирген адамдар! Аллаһ эч ким көрбөгөн жерде Өзүнөн корккон кишини билиш үчүн силерди колуңар жана найзаңар жете турган бир аз олжо менен сынайт.[1] Ушундан соң ким чектен чыкса, ага жан ооруткан азап бар.

يا أيها الذين آمنوا ليبلونكم الله بشيء من الصيد تناله أيديكم ورماحكم ليعلم الله من يخافه بالغيب فمن اعتدى بعد ذلك فله عذاب أليم ﴿٩٤﴾

**95.** О, ыйман келтирген адамдар! Ихрамда турган абалыңарда аңчылык кылбагыла! Силерден кимиңер билип туруп аны өлтүрсө, жазасы - өзүнүн (тоо, уй, кой-эчки сыяктуу) жандыктарынын арасынан өлтүргөнүнө тең болгонун Каабага жеткирилип (союлчу) белек иретинде тандайт. Бул ишке (тандоого) өзүңөрдүн араңардан эки адилеттүү киши калыс өкүмдарлык кылат.[2] Же болбосо (экинчи жазасы) - мискин-кедейлерди тамактандыруу [3]

يا أيها الذين آمنوا لا تقتلوا الصيد وأنتم حرم ومن قتله منكم متعمدا فجزاء مثل ما قتل من النعم يحكم به ذوا عدل منكم هديا بالغ الكعبة أو كفارة طعام مساكين أو عدل ذلك صياما ليذوق وبال أمره عفا الله عما سلف ومن عاد فينتقم الله منه والله عزيز ذو انتقام ﴿٩٥﴾

**96.** Силерге деңиздин олжосу жана (өлүп, жээкке чыгып калган) даам-тамагы (ихрамда болсоңор да) адал кылынды. Силерге жана башка мусапырларга пайда болсун үчүн. Бирок, ихрамдагы кезиңерде, силер үчүн кургактыкта аң уулоо арам кылынды. (Кыяматта) Анын

أحل لكم صيد البحر وطعامه متاعا لكم وللسيارة وحرم عليكم صيد البر ما دمتم حرما واتقوا الله الذي إليه تحشرون ﴿٩٦﴾

---

1 Аллаһ ихрамдагы адамдарга "өлтүрбөгүлө" деп буюруп, бирок, эч ким жок жерде олжону жанына келтирип койот. Адамдын ыйманын Аллаһ ушинтип сынайт. Эл арасында такыба көрүнгөн кээ бир адамдардын чыныгы ыйман-такыбасы ошондо сыналат.

2 Сахаабалар - Аллаһ алардан ыраазы болсун - төмөндөгүчө өкүм кылышкан: көгүчкөнгө - кой, төө куш үчүн уйдан чоңураак жандык, ал эми, зебра сыяктуу жаныбарлар үчүн уй, өгүз, ж.б.у.с жандыктар төлөнөт. Эгер окшошу табылбаса, баасы тең болгонун төлөйт

3 Бул - жандыгы жок, бирок акчасы бар күнөөкөрдүн жазасы. Мында ал өлтүргөн олжосуна теңелген жандыктын баасына тең акчага же тамак-ашка канча мискин-кедейди тойдуруш мүмкүн болсо, ошончосун тойдурат.

алдына чогула турган Аллаһтан корккула!

**97.** Аллаһ Каабаны – Байт аль-Харамды, согуш арам кылынган айларды, Аллаһка арналган белек-жандыктарды жана (ал жандыктардын мойнуна асып коюлган) мончокторду адамдар үчүн тууралыктын негизи кылып койду. Бул (нерсе) Аллаһ асмандар жана жердеги нерселерди билишин билип коюуңар үчүн. Аллаһ ар бир нерсени Билүүчү!

۞ جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَٱلْقَلَٰٓئِدَ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98.** Билип койгула, Аллаһ – катуу азап берүүчү жана Аллаһ – Кечиримдүү, Мээримдүү.

ٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ وَأَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٨﴾

**99.** Пайгамбардын вазыйпасы (динди) жеткирүү гана. Ал эми, жашыруун жана ашкере кылган иштердин баарын Аллаһ билет (жана ошого жараша эсептешет).

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Айт: «Эгер сени ыпыластыктын көптүгү кызыктырса да, “ыпыластык менен тазалык эч качан тең болбойт. О, акылмандар! Аллаһтан корккула, жеңишке жетээрсиңер”.

قُل لَّا يَسْتَوِى ٱلْخَبِيثُ وَٱلطَّيِّبُ وَلَوْ أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ ٱلْخَبِيثِ ۚ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** О, ыйман келтиргендер! Ар нерсени сурай бербегиле. (Жообу) билингенде өзүңөргө оор кылып аласыңар. Эгер алар жөнүндө сурасаңар, Кураан түшүп жаткан мезгилде силерге маалым болот. Чынында, Аллаһ ал нерселерди (унчукпай коюу менен) кечирген болчу. Аллаһ - Кечиримдүү, (пейили) Жумшак!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَسْـَٔلُوا۟ عَنْ أَشْيَآءَ إِن تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ وَإِن تَسْـَٔلُوا۟ عَنْهَا حِينَ يُنَزَّلُ ٱلْقُرْءَانُ تُبْدَ لَكُمْ عَفَا ٱللَّهُ عَنْهَا ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Аларды (пайдасыз суроолорду) силерден мурунку адамдар (көп)

قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ثُمَّ أَصْبَحُوا۟

сурашып, каапырларга айланып калышты.[1]

بِهَا كَٰفِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Аллаһ "бахийраны" да, "саибаны" да, "васийланы" да, "хамийди"[2] да (силерге дин буйругу) кылган эмес. Бирок, каапырлар Аллаһтын атынан жалган айтышат. Жана алардын көпчүлүгү акылсыз адамдар.

مَا جَعَلَ ٱللَّهُ مِنۢ بَحِيرَةٍ وَلَا سَآئِبَةٍ وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ وَلَٰكِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَأَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Эгер аларга: "Аллаһ түшүргөн нерсеге (Кураанга) жана пайгамбар(айткан буйруктар)га келгиле" деп айтылчу босо, алар: "Ата-бабаларыбызды эмненин үстүндө тапкан болсок - ошол бизге жетиштүү" - дешет. Эгер ата-бабалары эч нерсени билбеген жана Туура Жол таппаган болсо да (ошенте беришеби)?!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْاْ إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُواْ حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ أَوَلَوْ كَانَ ءَابَآؤُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** О, ыйман келтирген адамдар! Өзүңөргө өзүңөр жооп бересиңер! Эгер Туура Жолго түшүп калган болсоңор, адашкандар силерге зыян жеткире албайт. Бардыгыңардын кайтууңар - Аллаһка. (Ошондо, Аллаһ) Силерге бардык ишиңердин кабарын берет.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا ٱهْتَدَيْتُمْ إِلَى ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

---

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам айтты: "Мен силерди эмнеден кайтарган болсом, - сактангыла. Эмнеге буюрган болсом, колуңардан келишинче аткаргыла. Силерден мурда өткөн элдер көп (бейчеки) суроолору жана Пайгамбарларына каяша кылгандары себептүү өлүм табышкан".

2 Исламдан илгерки (жахилия) доорунда арабдар ата-бабаларынан келе жаткан ырым боюнча, Аллаһтын адал ырыскыларын өздөрүнө арам кылып: "Ушул Аллаһтын буйругу" дешчү. Ошол ырым-жырымдарынан бири, алар беш бала тууган төөнү "бахийра" деп атап, кулагын тилип же минбей, же союп жебей өздөрүнө арам кылышчу. Дагы алар карып калган төө, уй же койду "саиба" деп атап, иштетпей, союп да жебей, бош коюп жиберишчү. Ошондой эле, удаама-удаа эки ургаачы бото тууган төөнү "васила" деп, ал эми, он бото төрөткөн эркек төөнү "хамий" деп аташып, этин да, кызматын да арам деп эсептешчү. Бул аятта Аллаһ, алардын бул жоруктары дин буйругу эмей эле, акылсыз ата-бабалары ойлоп чыгарган ырым-жырымдар экенин баяндаган.

**106.** О, момундар! Силерден бирөөңөргө өлүм (белгилери) келип, осуят убактысы болгондо, өзүңөрдөн эки адилеттүү адам араңардагы (осуятыңарга) күбө болсун! Же болбосо, (эгер мусулман адам табылбай калса) силерден башкалардан (яхудий же христиандардан) экөөсү(күбө) болсун, эгерде (башка) жерде сапарда болсоңор жана силерге өлүм кайгысы жетчү болсо. Ал эки (дини башка) күбөнү намаз (ибадат) кылып бүткөндө кармайсыңар (намаздын урматынан күбөлүктөрүндө жалган айтпас үчүн). Эгер алардан шектенчү болсоңор, (силердин талабыңар менен) "Биз бул күбөлүктү (эч кандай) баага сатып жибербейбиз, эгер тууган-туушканыбыз болсо да. Биз Аллаһ үчүн берген күбөлүгүбүздү жашырбайбыз. Эгер жашырчу болсок, анда күнөөлүүлөрдөн болуп калабыз" - деп ант ичишет.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ شَهَٰدَةُ بَيۡنِكُمۡ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلۡمَوۡتُ حِينَ ٱلۡوَصِيَّةِ ٱثۡنَانِ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ أَوۡ ءَاخَرَانِ مِنۡ غَيۡرِكُمۡ إِنۡ أَنتُمۡ ضَرَبۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَأَصَٰبَتۡكُم مُّصِيبَةُ ٱلۡمَوۡتِۚ تَحۡبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعۡدِ ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ لَا نَشۡتَرِي بِهِۦ ثَمَنٗا وَلَوۡ كَانَ ذَا قُرۡبَىٰ وَلَا نَكۡتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡأٓثِمِينَ ١٠٦

**107.** Эгер жанагы эки (дини башка) күбөнүн кыянат кылганына кандайдыр белги болуп калса, ал экөөсүнүн ордуна (өлүктүн) жакындарынан эки адам күбө болууга көбүрөөк акылуу. Алар дагы: "Биздин күбөлүгүбүз ал экөөсүнүн күбөлүгүнө караганда акыйкат. Биз (бул күбөлүгүбүздө) акыйкаттын чегинен чыкканыбыз жок. Эгер чыксак, анда заалымдардан болуп калабыз" - деп, Аллаһтын атына ант ичишет.

فَإِنۡ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسۡتَحَقَّآ إِثۡمٗا فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَوۡلَيَٰنِ فَيُقۡسِمَانِ بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعۡتَدَيۡنَآ إِنَّآ إِذٗا لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٧

**108.** Ушул (кылганыңар) - туура күбөлүк берилишине же болбосо, ичкен анттарынан кийин, ал антты (өлүктүн жакындары) кабыл албай коюусунан коркууларына жакыныраак өкүм. Аллаһтан корккула жана угуп алгыла: Аллаһ моюн сунбаган - фасык (бузук) адамдарды Туура Жолго баштабайт.

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِٱلشَّهَـٰدَةِ عَلَىٰ وَجْهِهَآ
أَوْ يَخَافُوٓا۟ أَن تُرَدَّ أَيْمَـٰنٌۢ بَعْدَ أَيْمَـٰنِهِمْ ۗ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ وَٱسْمَعُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَـٰسِقِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** (Кыямат) Күндө Аллаһ пайгамбарларды чогултуп: "(Даават кылган элиңер тарабынан) эмне жооп алдыңар?" - деп сурайт. Алар: "(О, Рабби!) Билбейбиз. Албетте, кайып нерселерди Өзүң гана Билүүчүсүң" - дешет.

۞ يَوْمَ يَجْمَعُ ٱللَّهُ ٱلرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَآ أُجِبْتُمْ ۖ
قَالُوا۟ لَا عِلْمَ لَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّـٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿١٠٩﴾

**110.** (О, Мухаммад!) Эстегин, Аллаһ айтты: "О, Марямдын уулу Ыйса! Менин сага жана апаңа берген нээматымды эстегин. Анткени, Мен сени Ыйык Рух (Жебирейил периште) менен кубаттаганымда, адамдарга бешикте (апаңды актап) жана чоңойгонуңда (элдерди Аллаһтын Жолуна даават кылып) сүйлөгөнсүң. Эстегин, бир кезде, Мен сага Китепти, Хикматты (Шарият сырларын), Тооратты жана Инжилди үйрөттүм. Дагы бир кезде: Менин уруксатым менен, ылайдан куштун сөлөкөтүн жасап, ага үйлөгөнүңдө, ал (жандуу) куш болуп калды. Менин уруксатым менен сокурларды, пес (ала) оорулуларды айыктыргансың. Менин уруксатым менен өлүктөрдү (тирилтип, мүрзөлөрүнөн) чыгаргансың

إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَـٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱذْكُرْ نِعْمَتِى
عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَٰلِدَتِكَ إِذْ أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ
ٱلْقُدُسِ تُكَلِّمُ ٱلنَّاسَ فِى ٱلْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ
وَإِذْ عَلَّمْتُكَ ٱلْكِتَـٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ
وَٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ ۖ وَإِذْ تَخْلُقُ مِنَ ٱلطِّينِ
كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ بِإِذْنِى فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ
طَيْرًۢا بِإِذْنِى ۖ وَتُبْرِئُ ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ
بِإِذْنِى ۖ وَإِذْ تُخْرِجُ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِى ۖ
وَإِذْ كَفَفْتُ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَنكَ
إِذْ جِئْتَهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
مِنْهُمْ إِنْ هَـٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٠﴾

жана Мен сени Исрайил урпактары (яхудийлер) коомунан сактадым. Сен аларга (ушунча) моожизаларды алып келсең да, алардын арасынан каапыр болгон адамдар: "Бул - анык сыйкырдан башка нерсе эмес" - дешкен.

**111.** Биз (сага) шакирт болгондордун жүрөгүнө: "Мага ыйман келтиргиле, пайгамбарыма ишенгиле!" - деп илхам салганыбызда, алар: (О, Рабби!) Биз ыйман келтирдик" Өзүң күбө бол: Биз - мусулмандарбыз!" - дешкен.

وَإِذۡ أَوۡحَيۡتُ إِلَى ٱلۡحَوَارِيِّـۧنَ أَنۡ ءَامِنُواْ بِي وَبِرَسُولِي قَالُوٓاْ ءَامَنَّا وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّنَا مُسۡلِمُونَ ١١١

**112.** Дагы бир кезде шакирттер айтышты: "О, Марямдын уулу Ыйса! Раббиң бизге асмандан (ичинде тамак-ашы менен) бир дасторкон түшүрүп бере алабы?" (Ыйса) айтты: "Эгерде ыймандуу болсоңор Аллаһтан корккула,!"

إِذۡ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ هَلۡ يَسۡتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِۖ قَالَ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١١٢

**113.** Алар айтышты: "Биз (шек келтиргенибиз жок, болгону) андан жеп, жүрөктөрүбүз канааттансын дедик жана сен бизге туура сүйлөгөнүңдү билип, ага (дасторконго) күбө болууну гана каалайдык".

قَالُواْ نُرِيدُ أَن نَّأۡكُلَ مِنۡهَا وَتَطۡمَئِنَّ قُلُوبُنَا وَنَعۡلَمَ أَن قَدۡ صَدَقۡتَنَا وَنَكُونَ عَلَيۡهَا مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ١١٣

**114.** Марямдын уулу Ыйса айтты: "О, Раббибиз! Бизге асмандан дасторкон түшүрө көр! Ал бизге: абалкыларыбызга да, акыркыларыбызга да майрам жана Сенден бир моожиза болуп калаар! Жана бизге ырыскы бергейсиң! Өзүң эң жакшы ырыс берүүчүсүң!"

قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ ٱللَّهُمَّ رَبَّنَآ أَنزِلۡ عَلَيۡنَا مَآئِدَةٗ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ تَكُونُ لَنَا عِيدٗا لِّأَوَّلِنَا وَءَاخِرِنَا وَءَايَةٗ مِّنكَۖ وَٱرۡزُقۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ١١٤

قَالَ ٱللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۖ فَمَن يَكْفُرْ بَعْدُ مِنكُمْ فَإِنِّيٓ أُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا لَّآ أُعَذِّبُهُۥٓ أَحَدًا مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١١٥﴾

**115.** Аллаһ айтты: "Мен аны силерге түшүрөмүн. Бирок, андан кийин ким каапыр болсо, Мен аны, ааламда эч кимге бербеген азап менен азаптаймын!!!

وَإِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ءَأَنتَ قُلْتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيْنِ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالَ سُبْحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنْ أَقُولَ مَا لَيْسَ لِي بِحَقٍّ ۚ إِن كُنتُ قُلْتُهُۥ فَقَدْ عَلِمْتَهُۥ ۚ تَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِي وَلَآ أَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِكَ ۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿١١٦﴾

**116.** Жана бир кезде Аллаһ айтты: "О, Марямдын уулу Ыйса! Сен адамдарга: "Аллаһты таштап, мени жана апамды кудай кылып алгыла" - деген белең?! (Ыйса) айтты: "О, Раббим! Сен (шериктен) Аруу-Тазасың! Менин акым жок нерсени айтуу мага туура келбейт! Эгер айтканымда, Сен аны билмексиң. Сен менин жүрөгүмдө болгонду билесиң. Бирок, мен Сенде болгон нерсени биле албаймын. Сен - кайыптарды да эң жакшы Билүүчүсүң!

مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَآ أَمَرْتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنتُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا تَوَفَّيْتَنِي كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٧﴾

**117.** Мен аларга Өзүң буюрган (төмөнкү) сөздөрдү гана айткамын: "Менин жана силердин (жалгыз) Раббиңер - Аллаһка гана ибадат кылгыла!" Мен алардын ичинде турган (ар бир) мезгилде алардын үстүндө (Сенден башкага сыйынышпасын деп) күбө болуп турдум. Ал эми, Сен мени(н жердеги жашоо мөөнөтүмдү бүтүрүп, Өзүңө көтөрүп) алганыңда[1] аларга Өзүң күзөтчү болуп калгансың. Өзүң бардык нерселерге Күбөсүң.

إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١١٨﴾

**118.** Эгер аларды азапка салсаң - Өзүңдүн пенделериң. Эгер кечирсең - Өзүң Кудуреттүү, Даанышмансың!"

---

1 فلما وفيتني أجلي على الأرض ورفعتني إلى السماء – Ал эми Сен менин Жер бетиндеги мөөнөтүмдү толук бүтүргөндө жана мени асманга көтөрүп алганыңда… (Тафсийрул муяссар)

**119.** Аллаһ айтты: «Ал (Кыямат) Күндө ыймaны чын адамдарга чынчылдыгы пайда берет. Аларга, түбөлүк кала турган жана астынан дарыялар агып турган бейиштер бар! Аллаһ алардан, алар Аллаһтан ыраазы болушат. Бул -эң улуу жеңиш!

قَالَ ٱللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنفَعُ ٱلصَّٰدِقِينَ صِدْقُهُمْ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا رَّضِيَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا۟ عَنْهُ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١٩﴾

**120.** Асмандарда, Жерде жана экөөсүнүн арасында болгондун баары Аллаһтын мүлкү! Жана Ал бардык нерсеге Кудуреттүү!»

لِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا فِيهِنَّ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌۢ ﴿١٢٠﴾

## 6 «Аньам» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَنعَامِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Асмандарды жана Жерди жаратып, нур менен караңгылыктарды бар кылган Аллаhка мактоолор![2] Кийин, Раббисине каапыр болгон адамдар Ага башкаларды тең (шерик) кылып жатышат!

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَۖ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡ يَعۡدِلُونَ ١

**2.** Ал (оболу) силерди ылайдан жаратты. Кийин (ушул дүйнөдө жашооңор үчүн, “өмүр” деген) мөөнөттү белгиледи. Жана Анын (Аллаhтын) алдында (дагы бир) белгиленген мөөнөт (Акырет жашоосу) бар. Ушундан кийин (о, каапырлар) силер дагы эле (Кыяматтан) шектенип жатасыңар.

هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن طِينٖ ثُمَّ قَضَىٰٓ أَجَلٗاۖ وَأَجَلٞ مُّسَمًّى عِندَهُۥۖ ثُمَّ أَنتُمۡ تَمۡتَرُونَ ٢

**3.** Ал, Асмандарда да, Жерде да (жалгыз) Аллаh. Ал силердин (бардык) жашыруун жана ашкере ишиңерди билет. Дегеле, бардык жасаган ишиңерди билип турат.

وَهُوَ ٱللَّهُ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِي ٱلۡأَرۡضِ يَعۡلَمُ سِرَّكُمۡ وَجَهۡرَكُمۡ وَيَعۡلَمُ مَا تَكۡسِبُونَ ٣

**4.** Аларга (каапырларга) Раббисинин (чындыкты анык көргөзгөн) аяттарынын бири келээр замат(аны угуп, пикир кылып көрүүнүн ордуна) дароо андан жүз буруп кетишти.

وَمَا تَأۡتِيهِم مِّنۡ ءَايَةٖ مِّنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِمۡ إِلَّا كَانُواْ عَنۡهَا مُعۡرِضِينَ ٤

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 165 аяттан турат. «Аньамдын» мааниси «үй айбандары»

2 Бул аяттагы көңүл бурууга ылайык болгон нерсе: Аллаh “Нур” сөзүн жекелик сан түрүндө, “караңгылыктарды” көптүк түрүндө келтирди. Мунун мааниси, Аллаhтын жолунан адаштырган азгырык-караңгылык жолдору санаксыз болгону менен Аллаhка алып баруучу нурдуу, акыйкат жолу бирөө гана экенин билгизет.

**5.** Алар өздөрүнө келген кезде акыйкатты[1] жалганга чыгарышты (жана шылдыңдашты). Эми жакында аларга шылдыңдаган нерселеринин кабары келет.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَسَوْفَ يَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٥

**6.** Алар көрүшпөйбү: Биз алардан мурда нечендеген (каапыр) муундарды жок кылганбыз. (О, каапырлар!) Биз силерге бербеген жердеги мекендерден аларга берген элек, (үстүнөн) жамгырды берекелүү жаадырган жана астынан дарыяларды агызып койгон элек. Анан Биз аларды күнөөлөрү себептүү (ар кандай апааттар менен) кыйратып, артынан башка муунду алып келдик.

أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّن لَّكُمْ وَأَرْسَلْنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيْهِم مِّدْرَارًا وَجَعَلْنَا ٱلْأَنْهَٰرَ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٦

**7.** (О, Мухаммад!) Эгер Биз сага кагаздан бир китепти (жазылуу бойдон) түшүрсөк жана аны өз колдору менен кармап көрүшсө да, каапыр болгон адамдар: "Бул - анык сыйкырдан башка эмес" – деп айтышмак.

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتَٰبًا فِى قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوهُ بِأَيْدِيهِمْ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٧

**8.** Жана алар: "Ага (Мухаммадга жардам берүүчү) бир периште түшсө болбойт беле?" - дешет. Эгер биз периште түшүрчү болсок (жана алар аны өз көздөрү менен көргөндөн кийин деле ишенишпесе) анда, ошол замат иш бүтүрүлмөк. Аларга мөөнөт берилмек эмес.[2]

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ وَلَوْ أَنزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا يُنظَرُونَ ٨

**9.** Эгер Биз аны (пайгамбарды) периште кылсак деле, эркек

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا

---

1 Кураандагы кабарларды.

2 Анык, көрүнгөн далил келгенде ошол замат ишенбегендерге, мөөнөт берилбейт. Дароо "иштери бүтүрөлөт" (өлтүрүп), жок кылынат.

وَلَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ﴿٩﴾

(кейипинде) кылмакпыз жана аларга өздөрү тумандаткан нерсени (андан бетер) тумандатмакпыз.[1]

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿١٠﴾

**10.** (О, Мухаммад! Алардын шылдыңдоосунан чөкпөгүн). Сенден мурунку пайгамбарларды деле шылдыңдашкан. Кийин алардын башына шылдыңдаган нерселери балээ болуп түшкөн.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾

**11.** Айт (О, Мухаммад: "Эгер ишенбесеңер) жер бетин кезип, (пайгамбарларды) "жалганчы" – деген адамдардын акыбети (акыркы тагдыры) эмне менен бүткөнүн көрүп койгула!"

قُل لِّمَن مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قُل لِّلَّهِ ۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۚ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Айт: "Асмандардагы жана жердеги нерселер кимдики?" Айткын: "Аллаһка таандык!" Аллаһ Өзүнө Мээримдүүлүк - ырайымды жазып койгон. Аллаһ силерди анда шек жок Кыямат Күнүнө чогултат. (Оңолбой) өздөрүнө зыян кылгандар... Алар ыйман келтиришпейт.

۞ وَلَهُۥ مَا سَكَنَ فِى ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ ۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿١٣﴾

**13.** Күндүзү жана түнү жашагандардын баары Аллаһтын мүлкү. Ал (бардык добушту) Угуучу, (бардык кылмышты) Билүүчү.

---

1 Мушриктердин "Пайгамбарга периште түшүрсө болбойт беле?", "Адамдан да Пайгамбар болот бекен?", "Пайгамбар периштеден болсо бир жөн" деген сыяктуу сөздөрдү таратуулары акыйкатты түшүнүү үчүн эмес, тетирисинче, анык-тунук акыйкаттын бетине күңүрттүк пардасын тартуу, адамдардын акыл-эсин тумандатуу үчүн эле. Адатта, яхудийлер, христиандар жана Макка мушриктери периштелерди нурдан жаратылганы үчүн аял киши кейипинде элестетишкен. (Чындыгында периштелер жыныска бөлүнбөйт) Жогорку аятта Аллаһ, периште-Пайгамбар түшүрүүнү каалаганда деле, мушриктерди абдыратып коюш үчүн эркек киши сүрөтүндө түшүрүүсүн айтып, Пайгамбарын шылдыңдаган адамдардын өздөрүн шылдыңдуу абалга салып коюуга кудуреттүү экендигин эскертүүдө.

**14.** Айткын: "Аллаһтан башканы жардамчы кылмак белем?! Ал асмандар жана Жердин Жаратуучусу. Ал Өзү тамакка муктаж болбой, (бардык жан-жаныбарды) тамактандырат". Айткын: "Мен (Аллаһтын жалгыз Өзүнө) моюн сунгандардын эң алдыңкысы болууга буюрулдум" (Жана мага) "Эч качан мушриктерден болбогун!" (деп айтылды).

قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّىٓ أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Айткын: "Эгер мен (ширк келтирүү менен) Раббиме күнөөкөр болсом, Улук Күндүн азабынан коркомун".

قُلْ إِنِّىٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّى عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥﴾

**16.** Ошол Күндө кимден азап четтетилген болсо, демек ага Аллаһ ырайым кылыптыр. Жана бул – анык жеңиш!

مَّن يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

**17.** Эгерде Аллаһ сени (кембагалдык, оору, кайгы ж.б.у.с.) зыян менен кармаса, аны Өзүнөн башка эч ким арылта албайт. Ал эми, эгер бир жакшылык менен кармаса. Ал ар бир нерсеге Кудуреттүү.

وَإِن يَمْسَسْكَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٧﴾

**18.** Жана Ал пенделердин үстүнөн өкүмүн жүргүзүүчү. Жана ал - Даанышман, (бардыгынан) Кабардар!

وَهُوَ ٱلْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١٨﴾

**19.** Айткын: "(Менин чынчылдыгыма) эң чоң күбө кайсы?" Айт: "Аллаһ! Ал мени менен силердин араңарда Күбө жана мага мына бул Кураан вахий (илахий кабар) түрүндө берилди, силерди жана ал жетип барган баардык адамдарды эскертишим үчүн». (О, илахий кабардан жүз бургандар!) Силер:

قُلْ أَىُّ شَىْءٍ أَكْبَرُ شَهَٰدَةً ۖ قُلِ ٱللَّهُ ۖ شَهِيدٌۢ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ وَأُوحِىَ إِلَىَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ لِأُنذِرَكُم بِهِۦ وَمَنۢ بَلَغَ ۚ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ ٱللَّهِ ءَالِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُل لَّآ أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَإِنَّنِى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿١٩﴾

"Аллаһ менен бирге башка кудайлар бар" - деп күбөлүк бересиңерби?!" Айткын: "Мен (андай) күбөлүк бербеймин!" Айткын: "Албетте Ал - жалгыз (сыйынууга татыктуу) Кудай! А, мен болсо, силердин ширк амалыңардан тазамын!"[1]

**20.** Биз китеп берген адамдар (өздөрүнүн ыйык китептеринде алдын ала кабар берилгени себептүү) аны (Мухаммадды) өздөрүнүн перзенттерин тааныгандай таанышат. Алар өздөрүнө зыян кылышты. Эми алар ыйманга келишпейт.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمُ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Эч ким ("Аллаһтын баласы же шериги бар" деп) Аллаһка жалаа жапкан жана Анын аяттарын жалганга чыгарган адамдан заалымыраак эмес! Албетте, (андай) заалымдар (тозоктон) кутулбайт.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ ۗ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Жана Биз ошол (Кыямат) Күндө алардын баардыгын чогултуп, мушриктерге: "(Аллаһтын шериктери) деп эсептеген кудайыңар кана?" - дейбиз.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Кийин алардын кыянат жооптору: "О, Раббибиз! Аллаһка ант, биз мушрик эмес болчубуз" - деген сөздөр гана болот.

ثُمَّ لَمْ تَكُن فِتْنَتُهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ وَٱللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Карачы, өздөрүнө да кандай жалгандарды ойлоп тапканын жана (ойлорунан) чыгарган

ٱنظُرْ كَيْفَ كَذَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ ۚ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٢٤﴾

---

1 Исламдын негизи - Таухид (жалгыз Аллаһка сыйынуу) Ал эми, Таухиддин негизи Аллаһтан башка бардык «кудайлардан» жүрөктү тазалап алуу.

«кудайларынын» алардан жок болуп калганын.[1]

**25.** Алардан (мушриктерден) кээ бирөөлөрү (Кураан окуганыңда) сени (карөзгөйлүк менен) угушат. Бирок, Биз алардын жүрөктөрүнө - Кураанды түшүнбөсүн үчүн - парда каптап, кулактарын дүлөй кылып койдук. Эгер алар бардык моожизаларды көрсө да ишенишпейт. Жадагалса, сенин алдыңа талашып-тартышып келишкен кезде, каапырлар: "Бул (Кураан) абалкылардын жомокторунан башка нерсе эмес" - дешет.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Жана алар андан (башкаларды да) кайтарышат, өздөрү да алысташат. Бирок, (бул иштери менен) өздөрүн гана кыйроого түрткөндөрүн билбей калышат.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ وَإِن يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** (О, Мухаммад!) Аларды Тозоктун үстүнө (тике) тургузуп коюлганда (бушайман болушуп): "Атаганат, кана эми, (дүйнөгө) кайтарылсак, Раббибиздин аяттарын жалган дебей, момундардан болуп жашасак?!"-дегендерин бир көрсөң эле...

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Андай эмес! Аларга мурун ичине каткан нерселери айкын болуп калган(дан улам ушинтип жатышат). Эгер (дүйнөгө) кайтарылса деле, тайманбастан (Шариятта) кайтарылган (арам)

بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا يُخْفُونَ مِن قَبْلُ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٨﴾

---

1 Кыяматта мушриктер кудай деп сыйынып жүргөн ыйыктардын бардыгы аларга жардам бере албай, жок болуп калышат. Ал эми, аларды жолдон урган шайтан болсо, айыпты өздөрүнө жүктөйт.

иштерге кайтышмак. Анткени, алар - анык жалганчылар.

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٢٩

**29.** Жана алар: "Ушул дүйнөдөгү жашообуздан башка жашоо жок. Биз кайрадан тирилбейбиз" - дешти.

وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذۡ وُقِفُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ قَالَ أَلَيۡسَ هَٰذَا بِٱلۡحَقِّۚ قَالُواْ بَلَىٰ وَرَبِّنَاۚ قَالَ فَذُوقُواْ ٱلۡعَذَابَ بِمَا كُنتُمۡ تَكۡفُرُونَ ٣٠

**30.** Эгер сен аларды Раббисинин алдына тургузулуп (Аллаһ): "Бул (кайра тирилүү) чындык эмес бекен?!"-деп сураганда, алардын: "Ооба, йа, Рабби! Чындык экен" - дегендерин жана (Аллаһ аларга): "Каапыр болгонуңар себептүү, эми азаптын даамын таткыла!" - дегенин бир көрсөң эле...

قَدۡ خَسِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱللَّهِۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتۡهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ قَالُواْ يَٰحَسۡرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطۡنَا فِيهَا وَهُمۡ يَحۡمِلُونَ أَوۡزَارَهُمۡ عَلَىٰ ظُهُورِهِمۡۚ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٣١

**31.** Аллаһка жолугууну "жалган" деген адамдар зыян тартышты! (Анткени,) Качан аларга (Кыямат) капысынан келип калганда, күнөөлөрүн жонуна көтөргөн абалдарында: "О-о-о!!! Дүйнө жашоосун (пайдасыз) өткөрүп жибергенибиз үчүн бизге кайгы!!! деп калышты. Алардын көтөргөн күнөөлөрү кандай жаман!

وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَعِبٞ وَلَهۡوٞۖ وَلَلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٣٢

**32.** Дүйнө жашоосу (тез өтүп кетүүчү) оюн-тамашадан башка эч нерсе эмес. Такыба кишилер үчүн Акырет жашоосу жакшы. Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

قَدۡ نَعۡلَمُ إِنَّهُۥ لَيَحۡزُنُكَ ٱلَّذِي يَقُولُونَۖ فَإِنَّهُمۡ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجۡحَدُونَ ٣٣

**33.** (О, Мухаммад!) Алардын сөздөрү сени капа кылганын көрүп турабыз. Алар сени гана "жалганчы" дешкен жок. Бирок заалымдар Аллаһтын аяттарын дагы четке кагып жатышат.[1]

---

1 Макка Мушриктери Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды, пайгамбар боло электе, өтө урматташкан. Жадагалса ага эч кимге ыраа көрбөгөн "Амин" (эң ишеничтүү адам) деген ылакап ыйгарышкан. Анан, качан Мухаммад саллаллоху

**34.** Сенден мурунку пайгамбарларга деле "жалганчы" деген жалаа жабылган. Жана алар бул жалааларга, заалымдыктарга Биздин жардамыбыз келгенге чейин сабыр кылышкан. Аллаһтын (Кураандагы) сөздөрүн эч ким башкасына алмаштыра албайт. Жана сага абалкы пайгамбарлардын кабары келди го.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ فَصَبَرُوا۟ عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا۟ وَأُوذُوا۟ حَتَّىٰٓ أَتَىٰهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِن نَّبَإِى۟ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Эгер алардын (акыйкаттан) бурулуп кетүүсү сага оор болсо, (аларды ээрчитип алууга ушунчалык кызыксаң) эгер колуңан келсе, жерге (түшчү) жарака, асманга (чыкчу) шаты издеп, аларга (ишендире турган) бир моожиза таап бер! Эгер Аллаһ кааласа, Өзү аларды Туура Жолго чогултуп алмак! (Сабырсыз) наадандардан болбогун!

وَإِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ ٱسْتَطَعْتَ أَن تَبْتَغِىَ نَفَقًا فِى ٱلْأَرْضِ أَوْ سُلَّمًا فِى ٱلسَّمَآءِ فَتَأْتِيَهُم بِـَٔايَةٍ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى ٱلْهُدَىٰ ۚ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** (О, Мухаммад, даачатыңа) уга турган адамдар гана жооп беришет. Ал эми, (жүрөгү) өлүктөр болсо, (бул дүйнөдө динди кабыл албайт) Аллаһ аларды кайра тирилтет. Анан Өзүнө кайтарылышат.

۞ إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَٱلْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Жана (мушриктер): "Ага (Мухаммадга) Раббисинен бир далил-моожиза түшсө экен" - дешет. Айткын: "Аллаһ (силер тилегендей) далилди түшүрүүгө да Кудуреттүү". Бирок, алардын көпчүлүгү (акыйкатты) билишпейт.[1]

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۚ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يُنَزِّلَ ءَايَةً وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾

---

алайхи ва саллам Аллаһтын аяттарын окуп, аны элге жая баштаганда "бул аяттар Аллаһтын сөзү эмес, абалкылардын жомоктору" дешип, аларды четке кагышты.

1 Бул жерде мушриктер билбей калган акыйкат төмөндөгүчө: Эгер Аллаһ мушриктер тилегендей, өз Пайгамбарынын колу же сөзү менен какыр чөлдөн булактарды

**38.** Жерде жүргөн - сойлогондун жана эки канаты менен асманда учкандын баары силер сыяктуу эле үммөт. Биз Китепте[1] эч нерсени(н тагдырын жазбастан) калтырып койгон эмеспиз. Кийин (адамдардын бардыгы) Раббисине чогултулат.

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَا طَٰٓئِرٍ يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّآ أُمَمٌ أَمْثَالُكُم مَّا فَرَّطْنَا فِي ٱلْكِتَٰبِ مِن شَيْءٍ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Биздин аяттарыбызды жалган дегендер (наадандык) караңгылыгында калган сокурлар жана дүлөйлөр. (Алар акыйкатты көрө да, уга да алышпайт) Аллаһ Өзү каалаган пендесин адаштырат жана каалаган пендесин Туура Жолго салат.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ مَن يَشَإِ ٱللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** (Мушриктерге) Айткын: "Эгер чынчыл болсоңор айткылачы, эгер силерге Аллаһтын азабы же Кыямат келип калса, Аллаһтан

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوْ أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ ٱللَّهِ تَدْعُونَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٠﴾

---

чыгарып, дарыяларды агызып, көз ачып-жумгуча бак-бостондорду жаратып койсо деле болот. Ал буга Кудуреттүү. Бирок, ошондо да жүрөгү өлүк мушриктер, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын Пайгамбарчылыгына моюн сунбаш үчүн дагы бир шоона эшпеген шылтоону табышат болчу. Анан көзгө көрүнүп турган далил - моожизаны тан албай койгону себептүү Аллаһ аларды ошол эле жеринде жок кылмак. Даанышман, Ырайымдуу Аллаһ, андан көрө аларга Кураан аяттарынын үстүндө пикир кылууну жана ааламдардагы Аллаһтын кудуретине далил болгон нерселерге акылдуу адамдын көзү менен кароону сунуш кылат.

1 Бул аяттагы «Китеп» ааламдар жаралаардан илгери, Аллаһ Таала жазган "Лаухул-Махфуз" деген Үлкөн Китеп. Аллаһ Таала ал китепке баардык нерселердин тагдырын алдын ала жазган. Лаухул Махфуз - «Аль Казаау вал Кадар» деп аталган Аллаһ Тааланын тагдыр-эрежесиндеги төрт баскычтын экинчиси. Ошентип, Аллаһ Тааланын тагдыр эрежеси төмөндөгү төрт баскычтан турат: 1-Илим. Башкача айтканда, Аллаһ Тааланын ар бир нерсени алдын ала билиши. 2- Жазуу. Бул Аллаһ Тааланын алдын ала билип, белгилеген тагдырларын, чечимдерин Лаухул Махфузга жазышы. 3- Каалоо жана Кудурет. Бул Аллаһ Тааланын ар нерсеге өтүүчү каалоосу жана кудурети. 4-Жаратуу. Бул Аллаһ Тааланын бардык макулуктарды, жадагалса, пенделердин пейилдерине чейин Лаухул Махфузда жазылгандай жаратышы. Бул аяттагы «Китептен» максат Кураани Карим болушу да мүмкүн. Анда маани төмөндөгүчө болот: "Биз китепте (Кураанда) эч нерсени калтырган эмеспиз (баардыгын жазганбыз)". Албетте, Кураанда бардык нерселердин баяны жазылган. Дагы башка бир аятта Аллаһ Өзүнүн китебин: "Ар бир нерсеге баян" деп сыпаттаган.

башкага (жардам сурап) дуба кыласыңарбы?!"

**41.** Жок! Ага гана дуба кыласыңар! Ал эгер кааласа силер дуба кылып сураган нерсени (азапты) арылтат. Ал эми, Аллаһка шерик кылган "кудайыңарды" (башыңарга азап түшкөндө) унутуп койосуңар.

بَلۡ إِيَّاهُ تَدۡعُونَ فَيَكۡشِفُ مَا تَدۡعُونَ إِلَيۡهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوۡنَ مَا تُشۡرِكُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Биз (о, Мухаммад!) сенден мурунку элдерге да пайгамбарларды жибергенбиз. (Бирок, пайгамбарларды «жалганчы» дешкенден) кийин аларды тооба-топук кылуулары үчүн балээ - зыяндар менен кармадык.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٖ مِّن قَبۡلِكَ فَأَخَذۡنَٰهُم بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ يَتَضَرَّعُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Аларга биздин балээ - зыяныбыз келгенде тооба кылышса кана! Бирок, жүрөктөрү таш болуп калган жана шайтан аларга (күнөө иштерин) кооздоп көргөзгөн!

فَلَوۡلَآ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَا تَضَرَّعُواْ وَلَٰكِن قَسَتۡ قُلُوبُهُمۡ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Анан, өздөрүнө эскертилген нерселерди (балээ-зыяндарды) унутуп (шайтанга жетеленип) калышканда, биз аларга бардык нерселердин эшигин ачык койдук.[1] Өздөрүнө берилген нерселер менен сүйүнүп турганда, капыстан, (күтпөгөн балээ менен) кармап койдук эле, дароо үмүтсүз абалда калышты.

فَلَمَّا نَسُواْ مَا ذُكِّرُواْ بِهِۦ فَتَحۡنَا عَلَيۡهِمۡ أَبۡوَٰبَ كُلِّ شَيۡءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا فَرِحُواْ بِمَآ أُوتُوٓاْ أَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةٗ فَإِذَا هُم مُّبۡلِسُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Мына ушинтип, заалым адамдардын "куйругу кесилди" (тукум курут кылынды). Ааламдардын Раббиси - Аллаһка мактоолор болсун!

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلۡقَوۡمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْۚ وَٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٥﴾

1 Алар байлыкта, илимде, жыргал жашоо себептеринде.., деги эле дүйнөдө жогорку жетишкендикке жетишти.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَخَذَ ٱللَّهُ سَمْعَكُمْ وَأَبْصَٰرَكُمْ وَخَتَمَ عَلَىٰ قُلُوبِكُم مَّنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِهِ ٱنظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Айт (о, Мухаммад): "Кандай дейсиңер, эгер Аллаh силердин көзүңөрдү, кулагыңарды алып (сокур-дүлөй кылып) жана жүрөгүңөргө мөөр басып койсо, аларды Аллаhтан башка кайсы "кудай" кайтарып бере алат?!" Биз далилдерди кандай тизмектеп келтиргенибизди жана (ушуга да көзү ачылбай) кийин бурулуп кетишкенин көрүп ал.

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ بَغْتَةً أَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Айткын: "(О, мушриктер), айткылачы, эгер силерге Аллаhтын азабы капыстан (сездирбей) же ачыкчасына келсе, заалым (мушрик) адамдардан башка ким кыйратылат?!"

وَمَا نُرْسِلُ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ فَمَنْ ءَامَنَ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Биз пайгамбарларды (Бейиштен) кушкабар берүүчү жана (тозоктон) эскертүүчү кылып жиберебиз. Эми, ким ыйман келтирип, салих (жакшы) иштерди жасаса, аларга коркунуч да, кайгы-капа да жок.

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَمَسُّهُمُ ٱلْعَذَابُ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Ал эми, Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарган адамдар, жасаган бузук иштери үчүн азапка салынат!

قُل لَّآ أَقُولُ لَكُمْ عِندِى خَزَآئِنُ ٱللَّهِ وَلَآ أَعْلَمُ ٱلْغَيْبَ وَلَآ أَقُولُ لَكُمْ إِنِّى مَلَكٌ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ أَفَلَا تَتَفَكَّرُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Айткын: "Мен силерге "Менин алдымда Аллаhтын казналары бар" дебеймин.[1] Дагы мен кайыпты да билбеймин. Жана мен силерге "Мен - периштемин" деп да айтпаймын. Мен өзүмө вахий (кабар) кылынган нерселерди гана ээрчиймин". Айткын: "Сокур менен көздүү киши тең боло алабы? Пикир кылбайсыңарбы?!"

1 Бул аят менен пайгамбарыбыз эч бир адамга өз каалоосу менен байлык, ырыскы, ден-соолук, бакыт-таалай, кыскасы пайда бере албастыгын айтууга буюрулду.

**51.** Сен Раббисине чогулуудан корко турган адамдарды ал (Кураан) менен эскерткин. Аларга Андан башка дос-башчы да, күнөөсүн өчүрүүчү да жок. Кана эми, такыбаалуу болушса!

وَأَنذِرْ بِهِ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِۦ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Эртели-кеч Раббисине, Анын Жүзүн каалап дуба кылган (такыба) кишилерди (алдыңдан) айдабагын! Алардын эсебинен сага эч нерсе жок. Сенин эсебиңен аларга эч нерсе жок. Аларды айдап, заалым адамдардан болбогун![1]

وَلَا تَطْرُدِ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَىْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ عَلَيْهِم مِّن شَىْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** "Биздин арабыздан Аллаһ нээмат бергендер - ушуларбы?!" деп, (текеберлене) сурагандары үчүн Биз аларды (бай-кедей кылып) бири-бири менен сынадык. Шүгүр кылгандарды Аллаһ көбүрөөк Билүүчү эмеспи?!

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوٓا۟ أَهَٰٓؤُلَآءِ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنۢ بَيْنِنَآ ۗ أَلَيْسَ ٱللَّهُ بِأَعْلَمَ بِٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Эгер сага, Биздин аяттарыбызга ыйман келтирген адамдар келсе, аларга: "Сиздерге салам! Раббиңер Өзүнө ырайымдуулукту жазды. Араңардан кимде-ким билбестен күнөө иш жасап, соңунан тооба келтирип, салих амал кылса, албетте, Ал (Аллаһ) Кечиримдүү, Ырайымдуу" - деп айткын.

وَإِذَا جَآءَكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِنَا فَقُلْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُۥ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوٓءًۢا بِجَهَٰلَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُۥ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Биз, кылмышкер адамдардын жолу айкын болушу (жана силер ал жолдон сак болушуңар) үчүн Өзүбүздүн аяттарды мына ушинтип толук баяндайбыз.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٥٥﴾

---

1 Курайш уруусунун бай-манаптарынан бир нечеси Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга: "Эгер биз ыймапга кирип, сени менен отурушубузду кааласаң, тиги селсаяк-кедейлерди айдагын. Биз алар менен бирге отурууга арданабыз" дегенде, Аллаһ ушул аятты түшүргөн

**56.** Айткын: "Мен, Аллаһтан башка силер жалбарып, дуба кыла тургандарга (буттарга) ибадат кылуудан кайтарылдым", Айткын: "Мен силердин каалооңорду ээрчибеймин. Анда мен адашып, Туура Жол тапкандардан болбой калам".

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ ۚ قُل لَّا أَتَّبِعُ أَهْوَاءَكُمْ ۙ قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَا أَنَا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ٥٦

**57.** Айткын: "(О, мушриктер), мен Раббим тарабынан берилген анык далилдердин үстүндөмүн. Силер болсо, аны "жалган" деп жатасыңар. Силер шаштырып жаткан нерсе (азап) менин алдымда эмес. Өкүм Аллаһтын Өзүнө гана тиешелүү. Ал акыйкатты ажырым кылат. Ал эң жакшы ажырым кылуучу.

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِ ۚ مَا عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ الْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الْفَاصِلِينَ ٥٧

**58.** Айткын: "Эгер силер шаштырган нерсе (азап) менде болгондо, мени менен силердин араңардагы "иш" эчак эле бүтмөк. Аллаһ заалым адамдарды Билүүчү.

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ لَقُضِيَ الْأَمْرُ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِالظَّالِمِينَ ٥٨

**59.** Кайыптын ачкычтары (илими) Анын гана алдында. Аны бир Өзүнөн башка эч ким билбейт. Ал (Аллаһ) кургактагы, деңиздеги бардык нерселерди билет. Жадагалса, бир жалбырак үзүлүп түшчү болсо – аны да билет. Кара жер койнундагы бир даана дан болсун, бардык суулуу же кургак нерселер болсун, (бардыгынын кабары) Анык Китепте (Лавхул Махфузда) бар.

۞ وَعِندَهُ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَا إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي ظُلُمَاتِ الْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُّبِينٍ ٥٩

**60.** Ал түндөсү силерди (уктатуу менен) жаныңарды алат. Күн бою эмне кылып жүргөнүңөрдү да билет. Кийин ал силерди күндүзү кайра тирилтет, белгиленген

وَهُوَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُم بِاللَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا جَرَحْتُم بِالنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ لِيُقْضَىٰ أَجَلٌ مُّسَمًّى ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ ثُمَّ

мөөнөт (өмүр) толук болушу үчүн. Кийин (өмүр толук бүткөндө) кайтып баруунар - Өзүнө. Андан соң (Кыяматта) Ал силерге эмне кылып жүргөнүңөрдүн каабарын берет.

يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ал пенделеринин үстүнөн Өкүмдар.[1] Жана Ал силерге Өзүнүн "хафаза"[2] периштелерин жиберет. Качан силердин бирөөңөргө өлүм (убактысы) келгенде, Биздин (жан алгыч периштелерден турган) элчилерибиз өз убактысынан кечиктирбей анын жанын алышат.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۖ وَيُرْسِلُ عَلَيْكُمْ حَفَظَةً حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا يُفَرِّطُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Кийин алар (өлгөн пенделер) чыныгы кожоюндары – Аллаһка кайтарылышат. Уккула! Өкүм Өзүнө гана таандык! Ал эң эле тез эсептешүүчү.

ثُمَّ رُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ الْحُكْمُ وَهُوَ أَسْرَعُ الْحَاسِبِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** (Мушриктерге): "Кургактагы жана деңиздеги апааттарда жалбарып жана ичиңерден: "Эгер ушунан куткарса, сөзсүз шүгүр (ибадат) кылуучулардан боломун" - деп кимге дуба кыласыңар жана силерди (ошол балээден) ким куткарат?" деп айткын.

قُلْ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ تَدْعُونَهُ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً لَّئِنْ أَنجَانَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Айткын: "Силерди ал апааттардан жана башка бардык кайгылардан Аллаһ гана куткарат. Кийин силер дагы эле (Ага башка "кудайларды") шерик кыла бересиңер".[3]

قُلِ اللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنْهَا وَمِن كُلِّ كَرْبٍ ثُمَّ أَنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٦٤﴾

---

1 Аллаһ Тааланын «القاهر» деген ысымынын толук мааниси «Бардык нерселерге мажбур түрдө өкүмүн өткөрүүчү», «Жеңүүчү» деген түшүнүктөрдү берет.

2 "Хафаза", "сактоочу", "коргоочу", "күзөтчү" деген маанилерди билдирет.

3 Башына оор кайгы түшкөндө, адам баласы, эгер ал мушрик болсо да, буттарга же башка "кудайларга" эмес, Аллаһ Таалага гана жалбарат. Мунун мааниси таухид

**65.** Айткын: "Ал силерге үстүңөрдөн, бутуңардын астынан азап жиберүүгө же болбосо, силерди ар түрдүү топторго аралаштырып жана бириңердин азабыңарды бириңерге таттырууга кудуреттүү!"[1] (О, Мухаммад, адамдар акыйкатты) түшүнүп алышсын деп, далилдерди ар кандай ыкмада тизмектеп жатканыбызды көрүп кой.

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبْعَثَ عَلَيْكُمْ عَذَابًا مِّن فَوْقِكُمْ أَوْ مِن تَحْتِ أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَيُذِيقَ بَعْضَكُم بَأْسَ بَعْضٍ ۗ انظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Сенин (Маккадагы) коомуң аны (Куранды) "жалган" - деди. Чынында, ал - акыйкат. Айткын: "Мен силерге кароолчу эмесмин.[2]

وَكَذَّبَ بِهِۦ قَوْمُكَ وَهُوَ الْحَقُّ ۚ قُل لَّسْتُ عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿٦٦﴾

**67.** Ар бир кабардын өз убактысы бар. Жана тез арада анын чындык экенин билип аласыңар.

لِّكُلِّ نَبَإٍ مُّسْتَقَرٌّ ۚ وَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Эгер сен Биздин аяттарыбыз жөнүндө чындыкка каршы сүйлөгөн адамдарды көрсөң, качан алар башка сөзгө чумкуп кирмейинче, алардан алыс бол. Эгер шайтан унуттурган болсо, (эсиңен чыгып алар менен отурган болсоң) эстегениңден кийин заалым коомдор менен отурба!

وَإِذَا رَأَيْتَ الَّذِينَ يَخُوضُونَ فِىٓ ءَايَاتِنَا فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا۟ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦ ۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ الشَّيْطَانُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرَىٰ مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٦٨﴾

---

(жалгыз Аллаһка сыйынуу) инсан табияты умтулган чындык экенинде. Бирок, көп адамдар өздөрүнүн табиятына каршы жашайт.

1 Жиберген элчисин укпай койгондо, Аллаһ Таала тарыхта өткөн мушрик коомдордун үстүнөн таш жаадырып, же болбосо бутунун астындагы жер аларды жутуп жиберип, азаптаган. Аллаһтын бейбаш-мушрик коомдорго жибере турган дагы бир азабы бар. Бул – алардын ар түрдүү топторго бөлүнүп алып, өз ара кырылышып, бири-бирине зулумдук кылуулары. Аллаһ Таала Өз ырайымы менен мусулман үммөтүн асмандан таш жаадыруу, жерге жуткуруу сыяктуу азаптардан сактап турат. Бирок, топторго бөлүнүп, бири-бири менен кырды-бычак болуу, биринин жерин бири басып алуу сыяктуу азаптар менен азаптай баштаганына көп болду. Мунун баары Анын өкүмү менен жашабагандыктын кесепети.

2 Пайгамбардын милдети - Аллаһтын өкүмдөрүн элдерге жеткирүү. Ал ар бир адамдын артынан кароолчу болуп: "Аткардыңбы, жокпу?" деп сурамжылап жүрбөйт.

**69.** Такыба (Аллаһтан корккон) кишилердин мойнунда алардын (мушриктердин) эсебинен эч нерсе жок. Бирок, акыл-насаат айтуу гана бар. Мүмкүн алар дагы такыба болуп калышаар.

وَمَا عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَىْءٍ وَلَٰكِن ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Диндерин оюн-тамашага айлантып, дүйнө жашоосуна алданып калган адамдардан оолак бол! Жана аларга Кураан менен (төмөнкүлөрдү) эскерт: Ар бир жан өзүнүн гана кылган иши менен өлүмгө кабылат. (Ошондо) ага Аллаһтан башка эч бир дос, эч бир колдоочу болбойт жана (эгер күнөөсүнүн кечирилиши үчүн) ар кандай (баалуу) нерсени берсе да, анысы кабыл кылынбайт. Алар өз кылмыштары менен өлүмгө (тозокко) жолуктурулат. Аларга (тозокто) кайнак суу менен жан ооруткан азап бар, каапыр болгондору үчүн!

وَذَرِ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَهُمْ لَعِبًا وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ وَذَكِّرْ بِهِۦٓ أَن تُبْسَلَ نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِىٌّ وَلَا شَفِيعٌ وَإِن تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَآ ۗ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أُبْسِلُوا۟ بِمَا كَسَبُوا۟ ۖ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Айткын: ("О, мушриктер), биз (силерге окшоп) Аллаһтан башка, не пайда, не зыян жеткире албай турган нерселерге дуба кылат бекенбиз?! Жана да, жер бетиндеги, (бир жагынан) шайтандар азгырып, (экинчи жагынан) өзүнүн достору "кел" деп, Туура Жолго чакырып турганда (орто жолдо) эмне кылаарын билбей калган адам сыяктуу, Аллаһ Туура Жолго баштап койгон соң, дагы артыбызга кайтат бекенбиз?!" Айткын: "Туура Жол - бул Аллаһтын жолу. Жана биз ааламдардын Раббисине моюн сунууга буюрулдук".

قُلْ أَنَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُنَا وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلَىٰٓ أَعْقَابِنَا بَعْدَ إِذْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ كَٱلَّذِى ٱسْتَهْوَتْهُ ٱلشَّيَٰطِينُ فِى ٱلْأَرْضِ حَيْرَانَ لَهُۥٓ أَصْحَٰبٌ يَدْعُونَهُۥٓ إِلَى ٱلْهُدَى ٱئْتِنَا ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى ٱللَّهِ هُوَ ٱلْهُدَىٰ ۖ وَأُمِرْنَا لِنُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾

**72.** (Дагы биз) "Намазды толук окугула жана Аллаһтан такыбаа кылгыла" (деп буюрулганбыз). Ал – баарыңар чогулуп бара турган Кудай.

وَأَنۡ أَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّقُوهُۚ وَهُوَ ٱلَّذِيٓ إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ٧٢

**73.** Жана Ал - асмандар менен жерди акыйкат менен жараткан Кудай. Ал "бол!" деген күндө болуп (жаралып) калат. Анын Сөзү - чындык! «Сур» (деген чоор) тартылган күнү бүт падышалык Ага гана таандык болот. Ал көрүнгөндү да көмүскөнү да Билүүчү! Жана Ал – Даанышман, Кабардар.

وَهُوَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۖ وَيَوۡمَ يَقُولُ كُن فَيَكُونُۚ قَوۡلُهُ ٱلۡحَقُّۚ وَلَهُ ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِۚ وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٧٣

**74.** Эстегин: Ибрахим атасы Аазарга: "(Ушул пайда же зыян бере албаган) таштарды сыйынууга татыктуу кудайлар деп билесизби? Мен сизди жана коомуңузду анык адашууда деп ойлоймун" - деди.

۞وَإِذۡ قَالَ إِبۡرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصۡنَامًا ءَالِهَةً إِنِّيٓ أَرَىٰكَ وَقَوۡمَكَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٧٤

**75.** Ошентип, Биз Ибрахимге анык ишенүүчүлөрдөн болушу үчүн асмандардагы жана жердеги мүлктөрдү көргөздүк.

وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ ٧٥

**76.** Аны түн (караңгылыгы) ороп алганда (чырактай) жылдызды көрүп: "Бул - менин Раббим" деди. Ал эми, жылдыз кайып болуп кеткенде "Жоголуп кетүүчүлөрдү сүйбөймүн" деди.

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٦

**77.** Анан, (жаркырап) чыгып келген Айды көрө калып: "Мына, менин Раббим!" - деди. Кийин, Ай дагы жоголуп кеткенде "Эгер Раббим мени Туура Жолго баштабаса, адашуучулардан болуп каламын!" - деди.

فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٧

**78.** Андан соң, (нур чачып) чыккан Күндү көрүп, «Раббим – ушул! Ушул эң чоңу!» деди. Анан Күн дагы батып кеткенде: (Асман-Жер мүлктөрүнүн Кудай эместигине анык ишенип, жалгыз Рабби - Аллаһ экенинен шек санабай) “О, элим! Мен силер (Аллаһка) шерик кылып жаткан (бардык) нерселерден тазамын!

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هَٰذَا رَبِّى هَٰذَآ أَكْبَرُ ۖ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ٧٨

**79.** Мен адашуучулуктан акыйкатка кочкон абалда, жүзүмдү асмандар жана жерди жараткан чыныгы Кудайга (Аллаһка) бурдум. Жана мен (эч качан) мушриктерден болбоймун” - деди.

إِنِّى وَجَّهْتُ وَجْهِىَ لِلَّذِى فَطَرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ حَنِيفًا ۖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ٧٩

**80.** Жана ага (каршы) өз эли каяша айта баштаганда, ал: “Мени менен Аллаһ жөнүндө тартышып жатасыңарбы?! Ал мени Туура Жолго баштады! Мен силер (Аллаһка) шерик кылып жаткан “кудайыңардан” коркпоймун! (Алар эч кандай пайда-зыян келтире албайт) Бир гана, Раббим каалаган нерсе болот. Менин Раббим бардык нерсени Өз илими менен ороп алган. (Ушулар жөнүндө) ойлонсоңор болбойбу?!” - деди.

وَحَآجَّهُۥ قَوْمُهُۥ ۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّى فِى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنِ ۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّى شَيْـًٔا ۗ وَسِعَ رَبِّى كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ۗ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ٨٠

**81.** Силер (анын кудай экенине Аллаһ) эч бир далил түшүрбөгөн нерселерди Аллаһка шерик кылуудан коркпосоңор, мен кантип силер (Аллаһка) шерик кылган “кудайлардан” коркуп калайын?! Эгер билсеңер, айткалачы, кайсыл тарап бейпилдикке көбүрөөк акылуу (силерби же менби)?

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا ۚ فَأَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِٱلْأَمْنِ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨١

**82.** (Жалгыз Раббиге) ыйман келтирип, ыймандарына зулум (ширк) аралаштырбаган адамдарга гана бейпилдик-тынчтык болот. Жана алар - Туура Жол тапкандар!

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يَلْبِسُوٓا۟ إِيمَـٰنَهُم بِظُلْمٍ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** (Мушрик болгон) коомунан жогору (келүү үчүн) Биз Ибрахимге берген далилдер – ушулар. Биз каалаган пендебиздин даражасын көтөрөбүз. Албетте, сенин Раббиң Даанышман, Билүүчү.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ ءَاتَيْنَـٰهَآ إِبْرَٰهِيمَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَـٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٣﴾

**84.** Жана Биз ага (Ибрахимге) Исхак менен (анын уулу) Яькубду[1] белек кылдык. Биз ал экөөнү тең Туура Жолго баштаганбыз. Жана биз (алардан) мурун Нухту Туура Жолго багыттадык. Дагы анын урпактарынан Даудду жана Сулайманды, Айюбду жана Юсуфту, Мусаны жана Харунду (Туура Жолго багыттаганбыз) Биз жакшылык кылуучу адамдарды мына ушинтип сыйлайбыз.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَـٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَـٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَـٰرُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Жана Закария, Яхя, Ыйса, Илясты (дагы Туура Жолго баштадык) бардыгы салих (жакшы, такыба) адамдардан.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّـٰلِحِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Жана Ысмайыл, Аль-Ясаь, Юнус, Лутту да (Туура Жолго багыттадык). Жана бардыгын ааламдардан абзел кылдык.

وَإِسْمَـٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَكُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى ٱلْعَـٰلَمِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Алардын аталарын, урпактарын жана ага-инилерин да (башка элдердин арасынан) тандап алып, Туура Жолго баштадык.

وَمِنْ ءَابَآئِهِمْ وَذُرِّيَّـٰتِهِمْ وَإِخْوَٰنِهِمْ ۖ وَٱجْتَبَيْنَـٰهُمْ وَهَدَيْنَـٰهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٨٧﴾

---

1 Яькубдун дагы бир аты - Исрайил. Яхудийлер ушул кишиден тараганы үчүн «Бану Исрайил» – Исрайил урпактары деп аталат.

**88.** Ушул - Аллаһтын Туура Жолу. Пенделеринин арасынан Өзү каалаганын ага жолдойт. Эгер алар Аллаһка шерик кошчу болсо, (ким болушуна карабай) жасаган бардык (жакшы) иштери күйүп кетет.

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِي بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَلَوْ أَشْرَكُواْ لَحَبِطَ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ошолор – Биз аларга Китепти, өкүмдү жана пайгамбарчылыкты берген адамдар. Эгер алар (мушриктер аяттарга) каапыр болушса, Биз аны каапыр болбой турган башка адамдарга тапшырабыз.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ فَإِن يَكْفُرْ بِهَا هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُواْ بِهَا بِكَٰفِرِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ошолор (жогоруда саналгандар) Аллаһ Туура Жолго баштаган пайгамбарлар. (О, Мухаммад!) Сен ошолордун гана жолуна ээрчигин. (Коомуңа Аллаһтын сөздөрүн окуп берип:) "Мен бул үчүн силерден акы сурабаймын. Булар ааламдар үчүн насааттан башка нерсе эмес" дегин.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ فَبِهُدَىٰهُمُ ٱقْتَدِهْ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Алар (Макка мушриктери менен яхудийлер) Аллаһка туура баа бере албай, бир кезде: "Аллаһ адамзатка эч нерсе түшүргөн жок" - дешти. Айткын: "Муса адамдарга Туура Жол, Нур болушу үчүн алып келген, силер аны кагаздарга жазып алып, кээ бирөөлөрүн гана (элге) ашкере көргөзүп, көпчүлүк бөлүгүн жашырып койгон жана силер да, ата-бабаңар да билбеген нерселерди силерге үйрөткөн Китепти (Тооратты) ким түшүрдү эле?!" Айткын: "Аллаһ (түшүргөн)!" Кийин аларды адашуучулугунда тереңдеп, ойноп-күлгөн абалдарында таштап кой!

وَمَا قَدَرُواْ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِذْ قَالُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَيْءٍ قُلْ مَنْ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِي جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوٓاْ أَنتُمْ وَلَآ ءَابَآؤُكُمْ قُلِ ٱللَّهُ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Биз сага түшүргөн бул Китеп Ыйык- берекеттүү. Өзүнөн мурунку китептерди тастыктоочу жана шаарлардын энеси (Макка) менен анын тегерегинде[1] жашаган адамдарга насаат-эскертүү болуу үчүн (түшкөн). Акыретке ыйман келтирген адамдар, ага да ыйман келтиришет жана алар намаздарын сакташат (убактысында окушат).

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ ٱلَّذِي
بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ ٱلۡقُرَىٰ وَمَنۡ حَوۡلَهَاۚ
وَٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۖ وَهُمۡ عَلَىٰ
صَلَاتِهِمۡ يُحَافِظُونَ ٩٢

**93.** Өзүнө эч кандай вахий келбесе деле, Аллаһ жөнүндө жалганды ойлоп таап: “Мага Аллаһтан вахий келди” жана “Мен деле Аллаһ түшүргөн сыяктуу Дин-Шарият түшүрө (түзө) аламын” деген адамдардан өткөн заалым барбы?! Сен ошол заалымдардын өлүм далбасасында жаткан мезгилдегисин жана периштелер аларга колун созуп (сабап-кыйнап): “Жаныңарды чыгаргыла! Бүгүн силер Аллаһтын аяттарынан текеберлене жүз үйрүп, Аллаһтын атына жалган-жалааларды айтканыңар себептүү кордук азабы менен жазаланасыңар” дегенин бир көрсөң...

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوۡ قَالَ
أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمۡ يُوحَ إِلَيۡهِ شَيۡءٞ وَمَن قَالَ
سَأُنزِلُ مِثۡلَ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ
فِي غَمَرَٰتِ ٱلۡمَوۡتِ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَاسِطُوٓاْ أَيۡدِيهِمۡ
أَخۡرِجُوٓاْ أَنفُسَكُمُۖ ٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ
بِمَا كُنتُمۡ تَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ غَيۡرَ ٱلۡحَقِّ وَكُنتُمۡ
عَنۡ ءَايَٰتِهِۦ تَسۡتَكۡبِرُونَ ٩٣

**94.** Мына, биринчи жолу жаратканым сыяктуу, өзүңөр жалгыз келдиңер го, Бизге! Жана Биз берген (байлык, бийлик, дос, жардамчы ж.б.у.с.) нерселерди да артыңарга таштап келдиңер. Силер Аллаһтын шериги деп эсептеген жардамчыңарды деле көрбөй жатабыз?! Араңар үзүлдү! Жана силер (пайда деп) ойлогон нерсеңер жок болду!

وَلَقَدۡ جِئۡتُمُونَا فُرَٰدَىٰ كَمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ
وَتَرَكۡتُم مَّا خَوَّلۡنَٰكُمۡ وَرَآءَ ظُهُورِكُمۡۖ وَمَا
نَرَىٰ مَعَكُمۡ شُفَعَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ أَنَّهُمۡ
فِيكُمۡ شُرَكَٰٓؤُاْۚ لَقَد تَّقَطَّعَ بَيۡنَكُمۡ وَضَلَّ
عَنكُم مَّا كُنتُمۡ تَزۡعُمُونَ ٩٤

---

1 Макка шаары жер жүзүнүн кургактык бөлүгүнүн чок ортосу. Дүйнөнүн бардык жери Макканын тегереги болуп саналат.

**95.** Аллаһ данды да, данекти да жаруучу![1] Өлүктөн тирүүнү чыгарат жана тирүүдөн өлүктү чыгарат![2] (Ал) ушундай Аллаһ! Дагы (Өзүнө сыйынбай) кайда кетип баратасыңар?!

۞ إِنَّ ٱللَّهَ فَالِقُ ٱلْحَبِّ وَٱلنَّوَىٰ يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ ٱلْمَيِّتِ مِنَ ٱلْحَىِّ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** (Ал түндү) жарып таңды чыгаруучу. Жана Ал түндү бейпилдик, Күн менен Айды эсеп (убакытты билдирип туруучу нерселерден) кылды. Бул – Жеңүүчү Кудуреттүү, Билүүчү Аллаһтын тагдыры.

فَالِقُ ٱلْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ ٱلَّيْلَ سَكَنًا وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ حُسْبَانًا ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿٩٦﴾

**97.** Жана Ал жылдыздарды силер үчүн, аны менен деңиздер менен кургактыктын караңгылыгында жол табууңар үчүн жараткан. Биз (Өз кудуретибизге далил болгон) белгилерди, билген адамдар үчүн (мына ушинтип) толук баян кылдык.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلنُّجُومَ لِتَهْتَدُوا۟ بِهَا فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Жана Ал силердин жаратылышыңарды бир гана жандан (Адам-Атадан) баштаган. (Бардык адамдар) түбөлүк жайда жана убактылуу орундарда (болушат).[3] Түшүнгөн адамдар үчүн Биз далилдерди толук баян кылдык.

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٨﴾

---

1 Бардык жемиштер, дарактар, өсүмдүктөр дан менен данектен чыгат. Аллаһ дан менен данекти жарбаганда бардык макулуктар ырыскысы жок калмак. Улуу кудуретине, Даанышмандыгына даңк!

2 Бир тамчы суу – спермадан, кыймылсыз каткан жумурткадан жан-жаныбарларды чыгарды, жашоо белгиси жок дан-данектен өсүмдүк-дарактарды чыгарды. Жана кайра эле жаныбар, өсүмдүктөрдөн кыймылсыз уруктарды, жансыз жумуртканы жана дан-данекти чыгарат.

3 Түбөлүк жай экөө: же Бейиш же тозок болот. Ошол эки жайга келгенге чейин бардык адамдар бир нече убактылуу орундарда: биринчи атанын белинде, кийин эне жатынында, кийин ушул дүйнө жашоосунда, андан соң Барзах (мүрзө) жашоосунда Аллаһ белгилеген мөөнөттө убактылуу болушат.

وَهُوَ الَّذِي أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَأَخْرَجْنَا مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا وَمِنَ النَّخْلِ مِن طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ وَجَنَّاتٍ مِّنْ أَعْنَابٍ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ انظُرُوا إِلَىٰ ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَيَنْعِهِ إِنَّ فِي ذَٰلِكُمْ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Жана Ал асмандан (адамдар, айбандар жана өсүмдүктөр зарыккан) сууну түшүрдү. Кийин Биз ал (суу) менен ар түрдүү өнүп-өскөн нерселерди чыгардык. Алардан көгөргөн өсүмдүктөрдү, алардан болсо, тизилген дандарды (машактарды) чыгарабыз. (Ошондой эле) курмадан - анын муун-бутактарынан (терип алуучулар үчүн Аллаһтын кудурети менен) ийилген кошмок шиңгилдер (чыгарылат) Жана (Биз) жүзүм бактары менен бирге зайтундан, анардан бири-бирине окшогон жана окшобогондорун чыгарабыз. (О, адамдар!) Силер алардан ар биринин түйгөн мөмөлөрүнө жана бышып жетилген мөмөлөрүнө карагыла. Албетте, бул байкооңордо ыймандуу адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине) далилдер бар.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ ۖ وَخَرَقُوا لَهُ بَنِينَ وَبَنَاتٍ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٠٠﴾

**100.** (Мушриктер) Аллаһга жиндерди шерик кылышты. Чынында, бардыгын Аллаһ жараткан. Дагы алар илимсиздик менен Анын (Аллаһтын) уул - кыздары бар деп жалаа жабышты. Аллаһ, алар сыпаттагандан Таза жана Бийик.[1]

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ وَلَدٌ وَلَمْ تَكُن لَّهُ صَاحِبَةٌ ۖ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٠١﴾

**101.** (Ал) Асмандарды жана жерди жоктон бар кылган. Анын аялы жок болсо, баласы кайдан болсун?! Ал бардыгын Өзү жараткан жана Ал бардык нерселерди Билүүчү.[2]

---

1 Араб мушриктеринин арасында жиндерди кудай кылып сыйынгандар болгон. Дагы башка мушриктер (христиандар) "Аллаһтын уулу бар" деп, мушриктерден дагы бир тайпасы "периштелер Аллаһтын кыздары" деп ишенишкен.

2 Аллаһ-Сомад. "Сомад" сөзүнүн мааниси бардык нерседен, ошонун арасында аял, бала-чакадан да беймуктаж. Бүт аалам жеке Өзүнүн мүлкү болсо, каалаган нерсеси

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ فَٱعْبُدُوهُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿١٠٢﴾

**102.** Ушул Аллаһ - силердин Раббиңер![1] Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, Анын Өзү бар. Ал ар бир нерсенин жаратуучусу. Эми, Ага гана ибадат кылгыла! Жана Ал бардык нерселердин Башкаруучусу.

لَّا تُدْرِكُهُ ٱلْأَبْصَٰرُ وَهُوَ يُدْرِكُ ٱلْأَبْصَٰرَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١٠٣﴾

**103.** Көздөр аны камтый албайт. Ал көздөрдү камтыйт.[2] Ал (Аллаһ) Латиф[3] (жана) Кабардар.

قَدْ جَآءَكُم بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ فَمَنْ أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِۦ وَمَنْ عَمِىَ فَعَلَيْهَا وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿١٠٤﴾

**104.** (О, Мухаммад, адамдарга айт:) «Силерге Раббиңер тарабынан анык далилдер келди. Ким аларды көрсө - өз пайдасы. Ким сокур болуп алса - өзүнө зыян! Мен силердин үстүңөрдө корукчу эмесмин.»

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ ٱلْءَايَٰتِ وَلِيَقُولُوا۟ دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُۥ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٥﴾

**105.** Ошентип, (о, Мухаммад, сага каапырлар "Курааңды бирөөлөрдөн) үйрөнгөнсүң" деп айтуулары үчүн жана аны билген (түшүнгөн) адамдарга баян кылып беришибиз үчүн аяттарыбызды ар түрдүү шекилде тизмектеп бердик.

---

"бол!" деген бир гана сөзү менен болуп турса, аял, бала, шерик дегендердин эмне зарылдыгы бар Ага?! Анын аялы жок, аялы болбогондун баласы да болбойт.

1 Рабби же Парбардигер - бул бардык ааламдарды башкарып, бардык макулуктарга нээмат берип, тарбиялап, аларды бардык жамандыктардан сактап-коргоп турган Аллаһ.

2 Момун пенделер Акыретте Аллаһ Тааланы көрүшөт. Бирок, каректерине камтып, толук көрө албайт. Аллаһ бардык нерсени камтый алат. Бирок, эч ким Аллаһты камтый албайт. Бейиштегилер Анын Жүзүн көрүү менен чексиз ырахат - лаззат туюшат. Кээ бир тафсирчилер бул аятты "көздөр Аны көрө албайт" деп туура эмес которушат. Бул "момундар Акыретте Раббисин өз көздөрү менен көрөт" деген Ислам акидасына (ишенимине) каршы болуп калат.

3 "Латиф" Аллаһ Тааланын 99 ысымынан бири. Бул көп маанилүү сөз болуп, эң белгилүү маанилери "Көрөгөч", "Байкагыч", "(пейили) Жумшак ". Демек "Латиф" дегендин мааниси "Анын илими, кабардарлыгы өтө назик түрдө өтүүчү, ал бардык сырларды, катылган ойлорду Билүүчү жана пендесине өтө назиктик менен, билдирбей туруп нээмат берүүчү" дегенди түшүндүрөт.

**106.** Өзүңө Раббиң тарабынан вахий (кабар) кылынган нерселерди гана ээрчигин. Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, жалгыз Ал гана бар. Жана сен мушриктерден жүз бур!

اتَّبِعْ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Эгер Аллаһ каалаганда, алар ширк келтиришпейт эле.[1] Биз сени аларга кароолчу кылбадык жана сен аларга өкүл (жоопкер) да эмессиң.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكُوا ۗ وَمَا جَعَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٧﴾

**108.** (О, момундар!) Аллаһтан башкага дуба (ибадат) кылгандарды(н "кудайларын") акаарат кылбагыла. Антсеңер, алар дагы душмандык кылып, илимсиздик менен Аллаһты сөгүшөт. Биз бардык элдерге өз амалдарын кооз көргөзүп койдук. Кийин, бардыгынын кайтаар жери – Раббисине. Анан Ал (бардыгына бул дүйнөдө) жасаган иштеринин кабарын берет.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ فَيَسُبُّوا اللَّهَ عَدْوًا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّهِم مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** (Мушриктер) эгер аларга бир моожиза келсе, ага сөзсүз ыйман келтирүүлөрү жөнүндө жан үрөп Аллаһтын аты менен ант ичишет. Айткын: "Моожизалар Аллаһтын алдында". Силерге эмне билдирди?! Чынында, моожиза келсе да алар ыйман келтиришпейт!

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِن جَاءَتْهُمْ آيَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا الْآيَاتُ عِندَ اللَّهِ ۖ وَمَا يُشْعِرُكُمْ أَنَّهَا إِذَا جَاءَتْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** (Аларга) биринчи ирет (сунушталганда) ыйманга келбегендери сыяктуу Биз алардын көздөрүн жана жүрөктөрүн оодарып койобуз жана аларды

وَنُقَلِّبُ أَفْئِدَتَهُمْ وَأَبْصَارَهُمْ كَمَا لَمْ يُؤْمِنُوا بِهِ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَنَذَرُهُمْ فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١١٠﴾

---

1 Аллаһ кааласа, аларды ыйманга салып коюу оңой. Бирок, өздөрү тарабынан ыктыяр болбогон соң Аллаһ деле алардын ыйманга келүүсүн каалабады.

адашуучулугунда тентиген абалда таштап койобуз.

۞ وَلَوْ أَنَّنَا نَزَّلْنَآ إِلَيْهِمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ وَكَلَّمَهُمُ ٱلْمَوْتَىٰ وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ شَىْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوٓا۟ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ يَجْهَلُونَ ﴿١١١﴾

**111.** Эгер биз аларга (пайгамбардын өзүнө жолуккан) периштелерди түшүрсөк да, эгер аларга (Мухаммад алып келген нерсенин чындыгын) өлүктөр (тирилип) айтып берсе да, (моожизанын) бардыгын аларга топ-тобу менен алып келсек да ыйман келтиришпейт. Аллаһ кааласа гана ыйман келтиришет. Бирок, алардын көпчүлүгү наадан адамдар.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِىٍّ عَدُوًّا شَيَٰطِينَ ٱلْإِنسِ وَٱلْجِنِّ يُوحِى بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ زُخْرُفَ ٱلْقَوْلِ غُرُورًا ۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٢﴾

**112.** Ошондой эле, Биз ар бир пайгамбарга адам-шайтан жана жин-шайтандардан душман кылып койдук. Алар алдоо үчүн бир-бирине (жалганга жуурулган) бал сөздөрдү шыбырашышат. Эгер, Раббиң кааласа андай кылмак эмес. Эми, аларды токуган дооматтары менен (кошо) таштап сал,

وَلِتَصْغَىٰٓ إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا۟ مَا هُم مُّقْتَرِفُونَ ﴿١١٣﴾

**113.** Ал сөздөргө Акыретке ыйман келтирбеген адамдардын жүрөктөрү муюп, корстон болуп, билген (арам) иштерин жасап жүрө бериши үчүн!

أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْتَغِى حَكَمًا وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ إِلَيْكُمُ ٱلْكِتَٰبَ مُفَصَّلًا ۚ وَٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُۥ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ﴿١١٤﴾

**114.** (Айткын): «Аллаһтан башканы өкүмдар кылып алайынбы?! Ал силерге Китепти, (бардык адал-арамды) толук (баяндоочу) кылып түшүрдү». Биз Китеп берген элдер (яхудийлер менен христиандар) Кураандын Раббиң тарабынан Акыйкат менен түшүрүлгөнүн билишет. (Сен буга) шектенүүчүлөрдөн болбо!

**115.** Раббиңдин Сөздөрү бардык чындык – адилетти (баяндап) бүтүргөн. Анын Сөздөрүн өзгөртүүчү жок. Ал – Угуучу, Билүүчү.

وَتَمَّتۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدۡقٗا وَعَدۡلٗاۚ لَّا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ١١٥

**116.** Эгер сен жер бетиндегилердин көпчүлүгүнө моюн сунсаң, сени Аллаhтын Жолунан адаштырып салышат. (Анткени,) Алар күмөнгө гана ээрчишет жана жалгандарды ойлоп табышат.[1]

وَإِن تُطِعۡ أَكۡثَرَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ يُضِلُّوكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ١١٦

**117.** Албетте, сенин Раббиң, Өзүнө алып барчу жолдон адашып кеткендерди эң жакшы билет. Жана Туура Жол тапкандарды да эң жакшы билет.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ مَن يَضِلُّ عَن سَبِيلِهِۦۖ وَهُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُهۡتَدِينَ ١١٧

**118.** (О, момундар!) Эгер Аллаhтын аяттарына ыйман келтирген болсоңор, Аллаhтын ысымы айтылган нерселерден гана жегиле.

فَكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ إِن كُنتُم بِـَٔايَٰتِهِۦ مُؤۡمِنِينَ ١١٨

**119.** Силерге эмне болду, Аллаhтын ысымы айтылган нерселерден жебей жатасыңар?! Аллаh силерге арам болгон нерселерди толук баяндап берди го! Бир гана аргасыз калганыңарда (жан сактоо үчүн жесеңер – уруксат). Албетте, көпчүлүк адамдар билбестиктен улам, өз каалоолорун ээрчип, адашып кетишүүдө. Раббиң чектен чыгуучуларды жакшы билет.

وَمَا لَكُمۡ أَلَّا تَأۡكُلُواْ مِمَّا ذُكِرَ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَقَدۡ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيۡكُمۡ إِلَّا مَا ٱضۡطُرِرۡتُمۡ إِلَيۡهِۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا لَّيُضِلُّونَ بِأَهۡوَآئِهِم بِغَيۡرِ عِلۡمٍۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعۡلَمُ بِٱلۡمُعۡتَدِينَ ١١٩

**120.** Күнөөлөрдүн көрүнгөнүн да, көмүскөсүн да таштагыла! (Кандай гана болбосун) күнөө иш жасаган

وَذَرُواْ ظَٰهِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَبَاطِنَهُۥٓۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكۡسِبُونَ ٱلۡإِثۡمَ سَيُجۡزَوۡنَ بِمَا كَانُواْ

---

1 Албетте, жер бетинде туура жол тапкандардан адашкандар, Аллаh жолунда жүргөндөрдөн напси-каалоосунун жолуна жүргөндөр көп. Алардын диндери да илимдери да жалаң божомолдорго негизделген. Алар Аллаh, аалам жана адам жөнүндө ойлоп тапкан кыялдарынан башка “чындыкты” айта алышпайт.

адамдар өз кылмыштарына жараша жакында жазаларын алышат.

يَقۡتَرِفُونَ ١٢٠

**121.** Аллаһтын ысымы эскерилбеген нерселерден жебегиле! (Анткени,) Ал – анык бузукулук! Албетте, шайтандар өздөрүнүн досторуна (мушриктерге) силер менен талашып-тартышууну илхам кылышат. Эгер аларга моюн сунсаңар, силер дагы мушриксиңер![1]

وَلَا تَأۡكُلُواْ مِمَّا لَمۡ يُذۡكَرِ ٱسۡمُ ٱللَّهِ عَلَيۡهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسۡقٞۗ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوۡلِيَآئِهِمۡ لِيُجَٰدِلُوكُمۡۖ وَإِنۡ أَطَعۡتُمُوهُمۡ إِنَّكُمۡ لَمُشۡرِكُونَ ١٢١

**122.** Жаны жок кезде Биз ага жан берип, адамдар арасында аны менен (жолун жарытып) жүрө турган нурду колуна карматып койгон адам караңгылыктардан чыкпай жүргөн адамга окшомок беле?[2] Ушул сыяктуу, каапырларга жасап жаткан иштери (шайтандар тарабынан) кооз көргөзүлүп коюлган.

أَوَمَن كَانَ مَيۡتٗا فَأَحۡيَيۡنَٰهُ وَجَعَلۡنَا لَهُۥ نُورٗا يَمۡشِي بِهِۦ فِي ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ لَيۡسَ بِخَارِجٖ مِّنۡهَاۚ كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلۡكَٰفِرِينَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٢

**123.** Ошентип, Биз ар бир айыл-шаарга, ошол жерде (динге каршы) айла-амал кылуусу үчүн, күнөөкөр чоңдорун койдук. Алар амалкөйлүк кылышат, бирок сезбеген абалда өздөрүн-өздөрү алдашат.[3]

وَكَذَٰلِكَ جَعَلۡنَا فِي كُلِّ قَرۡيَةٍ أَكَٰبِرَ مُجۡرِمِيهَا لِيَمۡكُرُواْ فِيهَاۖ وَمَا يَمۡكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمۡ وَمَا يَشۡعُرُونَ ١٢٣

---

1 Аллаһ Тааланын «Союлгандан башкасы – арам» деген өкүмү түшкөн кезде мушриктер өзү өлүп калган жандыктын этин адал санап жешчү. Өкүм түшкөндөн кийин мусулмандар өлүмтүктүн (тарптын) этин арам деп эсептеп калганда мушриктер алар менен; «Эмне үчүн силер өзүңөр өлтүргөндүн этин жеп, Аллаһ өлтүргөндүн этин жебейсиңер?» деп талаша баштады. Бул аят ошол окуяга байланыштуу түшкөн.

2 Каапырлык – жансыз дене сыяктуу, ыйман - бул Нур. Ыйманга кирген адам мурда өлүк болуп, кийин тирилтип, колуна Кураан нурун кармап жүргөн адамга окшойт. Кураан ага адал менен арамды, жакшы менен жаманды, акыйкат менен жалганды, ак менен караны ажыратып берет. Ыйманга кирбегендер караңгыда (арам-адалды ажырата албай) калган адамга окшойт.

3 Ар бир жерде, жасаган күнөөлөрүн шайтан өзүнө кооз көргөзгөнү себептүү, динге

**124.** Эгер аларга (Ислам чындыгына) далил келчү болсо (текеберленишип): "Аллаһтын пайгамбарларына берилген нерсе (пайгамбарлык) бизге да берилмейинче ыйман келтирбейбиз" - дешет. Аллаһ Өз пайгамбарлыгын кимге берүүнү жакшы билет. Күнөөкөр адамдар болсо, Аллаһтын алдында, (динге каршы) айлакерликтери үчүн кор кылуучу, катуу азапка дуушар болушат.

وَإِذَا جَآءَتۡهُمۡ ءَايَةٞ قَالُواْ لَن نُّؤۡمِنَ حَتَّىٰ نُؤۡتَىٰ مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ رُسُلُ ٱللَّهِۘ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ حَيۡثُ يَجۡعَلُ رِسَالَتَهُۥۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا كَانُواْ يَمۡكُرُونَ ١٢٤

**125.** Аллаһ кимди хидаятка (Туура Жолго) баштоону кааласа, анын көкүрөгүн Исламга ачып койот. Ал эми, кимди адаштырууну кааласа, анын көкүрөгүн, асманга көтөрүлүп бараткан сыяктуу тар кылып койот. Аллаһ ыйман келтирбегендерге мына ушинтип жаза берет.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهۡدِيَهُۥ يَشۡرَحۡ صَدۡرَهُۥ لِلۡإِسۡلَٰمِۖ وَمَن يُرِدۡ أَن يُضِلَّهُۥ يَجۡعَلۡ صَدۡرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجٗا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِي ٱلسَّمَآءِۚ كَذَٰلِكَ يَجۡعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٢٥

**126.** Мына ушул (жогоруда айтылгандар) Раббиңдин Туура Жолу. Биз (Аллаһты) эстеген адамдар үчүн аяттарды толук баяндап бердик.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسۡتَقِيمٗاۗ قَدۡ فَصَّلۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَذَّكَّرُونَ ١٢٦

**127.** Ошол (Аллаһты эстеген) адамдарга Раббисинин алдында Тынчтык үйү (Бейиш) бар. Жасаган (жакшы) иштери үчүн (Бейиште) алардын камкору Аллаһ!!!

۞لَهُمۡ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمۡۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٢٧

**128.** Алардын бардыгын чогулта турган Күндө (Аллаһ) «О, жиндердин жамааты! Инсандардан

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ قَدِ ٱسۡتَكۡثَرۡتُم مِّنَ ٱلۡإِنسِۖ وَقَالَ

---

каршы же ашкере, же тымызын айла-амал менен иштеп жаткан чоңдордун бар экени анык. Бирок, Алар түзгөн айлакерликтери менен өздөрүн алдап жатканын жана Аллаһ алардан амалдуураак экенин билишпейт. Аллаһ Өз дининин эч качан жеңилбестигинин амалын түзүп койгон.

(азгырганыңарды) көбөйтүп жибердиңер!» (дейт). Анан жиндердин (азгырыгына кабылган) инсандардан болгон достору (күнөөсүн мойнуна алып): “О, Раббибиз! Биз бири-бирибизден пайдаланган болчубуз. Эми, Өзүң бизге белгилеп койгон убакытыбызга (Кыямат сурагына) келдик” дешет. «Жайыңар - тозок!- дейт (Аллаһ). Анда түбөлүк каласыңар! Аллаһ каалагандар гана (чыгарылат)» Чынында, сенин Раббиң Даанышман, Билүүчү.[1]

أَوْلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلْإِنسِ رَبَّنَا ٱسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَبَلَغْنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِىٓ أَجَّلْتَ لَنَا ۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثْوَىٰكُمْ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**129.** Ошентип, биз, жасаган кылмыштары(нын окшоштугу)на карап, заалымдарды бири-бирине дос-башчы кылып койобуз.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّى بَعْضَ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** О, жиндер жана инсандардын (каапыр) жамааты! Силерге өзүңөрдүн араңардан (Биздин) элчилер келип, Менин аяттарымды окуп берип, ушул күнүңөрдөгү жолугушуу жөнүндө силерди эскертпеди беле?! Алар: “Өзүбүзгө каршы күбө болдук!” дешет. Аларды дүйнө жашоосу(нун арам кооздуктары) алдап койгон эле. Мына эми, өздөрүнүн каапыр болгонуна өздөрү күбө болушту.

يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا۟ شَهِدْنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Мунун себеби: Сенин Раббиң эч бир шаарды, элдерин эскертпей

ذَٰلِكَ أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ

1 Жин менен инсан өз ара мамилеге (транска) кирсе, бири-биринен пайдаланат. Жиндер наадан инсандын өздөрүнөн жардам сураганына, сыйынганына ыраазы. Азгырылган инсан болсо, жиндерди өзүнүн дүйнөлүк пайдасына иштеткенине ыраазы. Ошентип, эки каапыр жыныс тең өмүр деген мөөнөт бүтүп, кечирилгис күнөөлөрдү желкесине артып, Аллаһтын алдында сурак берүү убактысына жетип келгендерин билбей калышат. Баса, көпчүлүк «көзү ачыктар» өздөрүнө шыбыраган жиндерди түшүнүгү жок элдерге «рухтар», «ыйыктар», «бабалар», «периштелер» деп тааныштырышат.

бِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَافِلُونَ ﴿١٣١﴾

туруп, адилетсиздик менен азапка дуушар кылбайт.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٢﴾

**132.** Ар бир адам үчүн өз иштерине жараша даражалар бар. Сенин Раббиң алардын (пенделердин) иштеринен бейкапар эмес.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِن بَعْدِكُم مَّا يَشَاءُ كَمَا أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ آخَرِينَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Жана сенин Раббиң Ырайымдуу, Беймуктаж. Эгер Аллаһ кааласа силерди башка коомдун тукумунан (алардын ордуна) өндүрүп чыгарганы сыяктуу, силерди да кетирип, артыңардан Өзү каалаган (башка) коомду алып келип койот.[1]

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَآتٍ ۖ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Силерге убада кылынган нерсе (Кыямат) албетте келет. Жана силер Аллаһты алсыз кыла албайсыңар! (Ал белгилеген жазадан качып кете албайсыңар.)

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۗ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Айт: "Эй, коомум! Ушул турушуңарда (билген) ишиңерди жасай бергиле. Мен да (Аллаһтын буйруктарын) аткара берем. Кийин, Акырет үйүндөгү (жакшы) акыбет кимдин пайдасына болушун жакында билип аласыңар. Чынында, заалымдар жеңишке жетпейт.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ الْحَرْثِ وَالْأَنْعَامِ نَصِيبًا فَقَالُوا هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَائِنَا ۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَائِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى اللَّهِ ۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ

**136.** (Мушриктер) Аллаһ жараткан эгиндерден жана мал-жандыктардан Аллаһка насип-үлүш ажыратышып, өз күмөндөрү боюнча: "Бул – Аллаһка, мунусу (Аллаһтан башка) кудайларыбызга" - дешти. "Кудайларына" ажыратылган

---

1 Бул дүйнө келип-кетүүчү мейманкана сыяктуу. Кечээкилер бүгүн жок, бүгүнкүлөр эртең болбойт. Демек, бул убактылуу дүйнө жыргалдарын жашоонун негизги максаты кылып алгандар адашат. Акырет жашоосу үчүн пайда алып келчү иштерге умтулуу зарыл.

нерселер Аллаһка (ажыратылган үлүшкө) кошулбай, ал эми, Аллаһка ажыратылган нерселер “кудайларына” (ажыратылган үлүшкө) кошула берет. (Бул) өкүмдөрү кандай жаман!!!

شُرَكَآئِهِمْۗ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Ошондой эле, копчүлүк мушриктерге (уруу башчыларынан жана шайтандардан болгон) “кудайлары” аларды жок кылуу жана диндерин башаламан (түшүнүксүз) кылып таштоо үчүн өз (ымыркай) балдарын өлтүрүүнү кооздоп көргөздү. Жана эгер, Аллаһ каалаганда (бул иштерин) жасашпайт болчу. (О, Мухаммад), аларды өздөрү ойлоп чыгарган жөрөлгөлөрү менен жөн кой![1]

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٖ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَٰدِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُواْ عَلَيْهِمْ دِينَهُمْۖ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ مَا فَعَلُوهُۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Дагы алар (Аллаһка жалаа жаап): “Мына бул жандыктар менен эгиндер - арам. Аларды биз каалагандан башка адамдар жебейт. Жана (мына бул) жаныбарлардын үстү(нө жүк жүктөө жана минүү) -арам. Ал эми (мына бул) жаныбарларга (аларды мууздап жатканда) Аллаһтын атын айтууга болбойт” - дешти. (Бул сөздөрү) Аллаһка доомат! Аллаһ аларга жакында доомат кылгандарына жараша жаза берет.

وَقَالُواْ هَٰذِهِۦٓ أَنْعَٰمٞ وَحَرْثٌ حِجْرٞ لَّا يَطْعَمُهَآ إِلَّا مَن نَّشَآءُ بِزَعْمِهِمْ وَأَنْعَٰمٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَٰمٞ لَّا يَذْكُرُونَ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا ٱفْتِرَآءً عَلَيْهِۚ سَيَجْزِيهِم بِمَا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Дагы алар: “Мына бул жаныбарлардын курсагындагы (баласы) эркектерибизге - адал, аялдарыбызга - арам. Эгер өлүк (туулган) болсо, анда аял-эркеги шерик болушат (экөө тең жей

وَقَالُواْ مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ ٱلْأَنْعَٰمِ خَالِصَةٞ لِّذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِنَاۖ وَإِن يَكُن مَّيْتَةٗ فَهُمْ فِيهِ شُرَكَآءُۚ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ﴿١٣٩﴾

---

1 Ушуга чейин Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам бул мыкаачыларга көп насаат айткан эле. Эми, Аллаһ аларды, туура жолдон жүз үйрүгөнү себептүү, өз акмак иштери менен өмүр өткөрүп, акыбет-натыйжада Тозокко отун болуусун каалады.

берет)" - дешти. Аллаһ аларды (Өзү адал кылганды "арам" деп, арам кылгандарын "адал" деп) сыпаттагандары үчүн жакын арада жазалайт. Ал Даанышман, Билүүчү.

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ قَتَلُوا أَوْلَادَهُمْ سَفَهًا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُوا مَا رَزَقَهُمُ اللَّهُ افْتِرَاءً عَلَى اللَّهِ ۚ قَدْ ضَلُّوا وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ١٤٠

**140.** Наадандык жана акмакчылык менен перзенттерин өлтүрүп, өздөрүнө Аллаһ ырыскы кылып берген нерселерди Аллаһка жалаа жабуу менен арамга чыгаргандар (өздөрүнө) зыян кылышты. Алар тап-такыр адашып кетишти жана Туура Жол табуучу болушпады.

۞ وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ جَنَّاتٍ مَّعْرُوشَاتٍ وَغَيْرَ مَعْرُوشَاتٍ وَالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ مُخْتَلِفًا أُكُلُهُ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ مُتَشَابِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوا مِن ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ حَصَادِهِ ۖ وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِينَ ١٤١

**141.** Ал (силер үчүн, тирөөч-таканчыктарга) көтөрүлө турган жана көтөрүлбөй турган бактарды, курма жана ар түркүн мөмөлүү эгиндерди (бутак-жалбырагы) бири-бирине окшогон, (мөмөсү менен даамы) окшошпогон зайтун-анарларды өндүрдү. Мөмөлөгөн кезде андан жегиле жана түшүм жыйнаган күнү акысын (үшүр-зекетин) бергиле. Жана ысырап кылбагыла! Ал ысырапкерлерди сүйбөйт.

وَمِنَ الْأَنْعَامِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ١٤٢

**142.** Жандыктардан жүк ташыгычтарын жана (мууздаш үчүн) жаткырыла тургандарын (жаратты). Аллаһ силерге ырыскы катары берген нерселерден жегиле. Шайтандын изинен ээрчип кетпегиле! Ал силерге анык душман![1]

---

1 Шайтан өзүнүн жолуна ээрчигендерге Аллаһ адал кылган ырыскыларды "арам" деп ишендирүүгө, илхам берүүгө аракет кылат. Жогоруда (139-аят) баяндалган мушриктер шайтандын сөзүнө кирип, кээ бир малдарды жана али туула элек, курсактагы жандыктарды өз ойлоруна эле таянып "Мунусу адал, тигиниси арам" дешип, анан: "Бул Аллаһтын өкүмү" дешет эле. Бирок, Кийинки (143) аятта Аллаһ Таала үй жандыктарынан сегиз жуп (кой-эчки, төө-уй, бир эркек, бир ургачы

**143.** (Малдан) сегиз эркек-ургаачыны (жаратты): койдон экөө, эчкиден экөө. Айткын: "(Аллаһ) эки эркегин арам кылдыбы же эки ургаачысынбы. Же болбосо эки ургаачынын (ургаачы кой менен ургаачы эчкинин) курсагындагы балдарынбы? Эгер чынчыл болсоңор, мага илим менен (түшүндүрүп) айткылачы?!

ثَمَٰنِيَةَ أَزْوَٰجٍ مِّنَ ٱلضَّأْنِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْمَعْزِ ٱثْنَيْنِ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ نَبِّـُٔونِى بِعِلْمٍ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Төөдөн экини (эркек-ургаачысын) жана уйдан экини (жаратты). Айткын: "(Аллаһ) эки эркегин арам кылды беле, же эки ургаачысынбы? Же болбосо, (бир төө, бир уйдан турган) эки ургаачынын жатынындагы нерсениби?! Же, Аллаһ силерге ушуну осуят кылганына күбө болдуңар беле?! Эч нерсени билбей туруп, адамдарды адаштыруу үчүн Аллаһтын атынан жалган айткан адамдан заалымыраак ким бар?! Албетте, Аллаһ заалым коомдорду Туура Жолго баштабайт!

وَمِنَ ٱلْإِبِلِ ٱثْنَيْنِ وَمِنَ ٱلْبَقَرِ ٱثْنَيْنِ قُلْ ءَآلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمَّا ٱشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ ٱلْأُنثَيَيْنِ أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ وَصَّىٰكُمُ ٱللَّهُ بِهَٰذَا فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ ٱلنَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Айткын: «Мага (Аллаһ тарабынан) вахий кылынган нерселердин арасынан тамактануучулар үчүн (силер айткан) арам нерсени таппай турам. Бир гана тарп, төгүлгөн кан, же доңуздун эти болсо - ал ыпылас, арам! Же фасыктык менен Аллаһтан башкага арнап союлган болсо (бу дагы арам).» Ал эми, ким (ошол арамдан башка жегилик таппай) аргасыздыктан, арааның агытпай,

قُل لَّآ أَجِدُ فِى مَآ أُوحِىَ إِلَىَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ طَاعِمٍ يَطْعَمُهُۥٓ إِلَّآ أَن يَكُونَ مَيْتَةً أَوْ دَمًا مَّسْفُوحًا أَوْ لَحْمَ خِنزِيرٍ فَإِنَّهُۥ رِجْسٌ أَوْ فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ ٱللَّهِ بِهِۦ فَمَنِ ٱضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٥﴾

---

болуп сегиз болот) жаратканын айтат жана аларды эмне себептен арам кылып жатышкандыгын далил менен суроону пайгамбарына буюрат.

(өзөктү жалгаганга чейинки) чектен чыкпай (жесе), албетте, сенин Раббиң Кечиримдүү, Ырайымдуу.

**146.** Жана, биз яхудийлерге бардык (ай) туяктууларды арам кылган элек. Ал эми, уй-койлордон болсо, аларга жонундагы, ичегилериндеги (чарбы) майларынан жана сөөккө аралашкан (чучук) майларынан башка майларын арам кылган болчубуз. Бул алардын зулум кылганы үчүн биздин жазабыз. Жана чынында, биз - Акыйкатчылбыз.

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا كُلَّ ذِي ظُفُرٖۖ وَمِنَ ٱلۡبَقَرِ وَٱلۡغَنَمِ حَرَّمۡنَا عَلَيۡهِمۡ شُحُومَهُمَآ إِلَّا مَا حَمَلَتۡ ظُهُورُهُمَآ أَوِ ٱلۡحَوَايَآ أَوۡ مَا ٱخۡتَلَطَ بِعَظۡمٖۚ ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِبَغۡيِهِمۡۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ١٤٦

**147.** Эгер сени (яхудийлер) "жалганчы" дешсе, айткын: "Раббиңердин ырайымы кенен. (Бирок, билип койгула:) Анын азабы кылмышкер коомдон кайтарылбайт!

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمۡ ذُو رَحۡمَةٖ وَٰسِعَةٖ وَلَا يُرَدُّ بَأۡسُهُۥ عَنِ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٤٧

**148.** Мушриктер сага: "Эгер Аллаһ каалаганда биз деле, ата-бабаларыбыз деле мушрик болбойт элек жана эч нерсени (өзүбүзчө) арам кылып албайт элек" - дешет.[1] Алардан мурунку

سَيَقُولُ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَآ أَشۡرَكۡنَا وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ حَتَّىٰ ذَاقُواْ بَأۡسَنَاۗ قُلۡ هَلۡ عِندَكُم مِّنۡ عِلۡمٖ

1 Алардын тагдырга шылтагандарынын жалган-жалаа жана карандай калп. Анткени: 1. Аллаһ ар бир адамга, Өзү буюрган ишти аткара ала турган идирек жана кудурет берген. Аллаһ эч кимди кудурети жетпеген ишке буюрбайт. Ошондой эле, эч кимге сактанууга мүмкүн болбогон нерсени арам кылбайт. Демек, тагдырды шылтоолош ачык эле, Аллаһка каршы чыгуу дегенди билдирет. 2. Адамдын иши өзүнүн ыктыярынан келип чыгат. Эгер бир ишти кааласа - жасайт, каалабаса - койот. Муну жүрөгү сокур адамдар гана четке кагат. Ооба, ааламдагы ар бир кыймыл-аракет Аллаһтын каалоосуна байланыштуу. Бирок, ар бир акыл-эстүү адам өзүнүн ыктыярдуу аракети менен мажбур болгондогу аракетинин айырмасын билет. 3. Күнөөсүн тагдырга шылтоологон адамдар, эгер бир адам аны урса же мал-мүлкүн уурдаса, эмне үчүн туталанып, ачууланат?! "Тагдыр экен" деп жөн эле койбойбу! Алардын пейилиндеги бул карама-каршылыктын мааниси, алар бир акыйкаттын түбүнө жетейин деген максат менен тагдыр маселесине жармашып жатышкан жок. Максаттары бирөө гана - Акыйкатка тоскоолдук жана Жаратканга шылтоолоп өзүн актоо!

(мушриктер) деле ушинтип Биздин азаптын даамын татканга чейин (Пайгамбарды) "жалганчы" дешкен. Айткын: "Силерде илим бар беле, аны бизге чыгаргыдай?! Силер күмөнгө гана ээрчип жатасыңар! Силер жалгандан башканы сүйлөбөй жатасыңар!

فَتُخْرِجُوهُ لَنَآ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Айткын: "Айкын далилдер Аллаһтын Өзүндө. Эгер кааласа, бардыгыңарды Туура Жолго салат.

قُلْ فَلِلَّهِ ٱلْحُجَّةُ ٱلْبَٰلِغَةُ فَلَوْ شَآءَ لَهَدَىٰكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Айткын: "(Эгер сөзүңөр чын болсо) Аллаһ ушуларды арам кылганына күбөңөрдү алып келгиле. Эгер күбөлүк беришсе, сен аларга кошулуп күбөлүк бербе жана Акыретке ыйман келтирбей, Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарган адамдардын каалоолоруна ээрчибе! Алар Раббисине (башка "кудайларды") тең кылышат!

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَآءَكُمُ ٱلَّذِينَ يَشْهَدُونَ أَنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا فَإِن شَهِدُوا۟ فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Айткын: "келгиле, мен силерге Раббиңер арам кылган нерселерди (Кураандан) окуп берейин: «Ага эч нерсени шерик кылбагыла! Ата-энеңерге жакшылык кылгыла! Кедейликтен коркуп өз балаңарды өлтүрбөгүлө! Силерге да, аларга да Өзүбүз ырыскы беребиз. Бузук иштердин ашкересине да, көмүскөсүнө да жакындашпагыла! (Шарият белгилеген) акы(ңар) болбой туруп, Аллаһ (өлтүрүүнү) арам кылган жанды өлтүрбөгүлө! Акылыңарды иштетээрсиңер деп, ушул нерселерди (Аллаһ) силерге буюрду».

۞ قُلْ تَعَالَوْا۟ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْ أَلَّا تُشْرِكُوا۟ بِهِۦ شَيْـًٔا وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْ وَلَا تَقْرَبُوا۟ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَلَا تَقْتُلُوا۟ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥١﴾

**152.** Жетимдердин малына алар эрезеге жеткенге чейин жакындабагыла!

وَلَا تَقْرَبُوا۟ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ

Жакшы (ниет жана) жолдор менен болсо мейли. Өлчөөнү жана таразаны адилеттүүлүк менен толуктагыла! Биз эч бир жанды кудуретинен ашыкча жумушка буюрбайбыз. Эгер сүйлөсөңөр (ал сөз өкүм болобу, же башкабы) тууган уругуңар болсо да (жан тартпай) адилеттүү болгула! Аллаһка ("моюн сунабыз" деп) берген убадаңарды аткаргыла! Ушулар силерге Аллаһтын буйруктары, (акыбетти) эске алышыңар) үчүн.

حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ وَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا وَإِذَا قُلْتُمْ فَٱعْدِلُوا۟ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ وَبِعَهْدِ ٱللَّهِ أَوْفُوا۟ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Бул - Менин Туура Жолум! Ушуга гана ээрчигиле! (Буга каршы келген башка) жолдорго ээрчибегиле, силерди Анын жолунан адаштырып койот! Такыба болоорсуңар деп, (Аллаһ) силерге ушуларды буюрду.

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَٰطِى مُسْتَقِيمًا فَٱتَّبِعُوهُ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ ٱلسُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَن سَبِيلِهِۦ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Жана (бир кездерде) Биз жакшылык кылгандарга (нээмат) кемчилдиксиз болушу, бардык нерселерге Баяндама болушу жана Ырайым-Туура Жол болушу үчүн Мусага китепти (Тооратты) бердик. Раббисине жолугууга ыйман келтиришсе ажеп эмес!

ثُمَّ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ تَمَامًا عَلَى ٱلَّذِىٓ أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَىْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَّعَلَّهُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Биз сага бул Китепти (Кураанды) куттуу кылып түшүрдүк. Ушуга ээрчигиле жана (Аллаһтан) корккула! Ажеп эмес ырайымына арзып калсаңар!

وَهَٰذَا كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ مُبَارَكٌ فَٱتَّبِعُوهُ وَٱتَّقُوا۟ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Силер (о, мусулмандар!): "Бизден мурунку эки тайпага (яхудийлер менен христиандарга) китеп түшкөн. Биз болсо, алардын сабактарын билбейбиз" дебешиңер үчүн,

أَن تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أُنزِلَ ٱلْكِتَٰبُ عَلَىٰ طَآئِفَتَيْنِ مِن قَبْلِنَا وَإِن كُنَّا عَن دِرَاسَتِهِمْ لَغَٰفِلِينَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Же болбосо, “Эгер бизге да китеп түшчү болсо, сөзсүз аларга караганда Туура Жол табуучураак болмокпуз” деп айта албашыңар үчүн силерге Раббиңер тарабынан анык далилдер, Туура Жол жана Ырайым (болгон Кураан) келди. Эми, Аллаһтын аяттарын “жалган” деп, андан баш тарткан адамдан заалымыраак ким бар?! Биз жакында аяттарыбыздан жүз бурган адамдарды баш тарткандыгы үчүн жаман азап менен азаптайбыз!

أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَابُ لَكُنَّا أَهْدَىٰ مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَاءَكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَّبَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَصَدَفَ عَنْهَا ۗ سَنَجْزِي الَّذِينَ يَصْدِفُونَ عَنْ آيَاتِنَا سُوءَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Алар эми эч нерсени күтүшпөйт. Бир гана өздөрүнө (өлүм) периштелери келишин, же Раббиңдин келишин же болбосо Раббиңдин кээ бир белгилери келишин күтүшөт. Раббиңдин кээ бир белгилери келген күндө, эч бир жанга ыйманы пайда бербейт, эгер мурда эле ыйман келтирбеген же ыйманында бир жакшылык кылбаган болсо. Айткын: “Силер да күткүлө, биз дагы күтүүчүбүз”.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا أَن تَأْتِيَهُمُ الْمَلَائِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ آيَاتِ رَبِّكَ ۗ يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ آيَاتِ رَبِّكَ لَا يَنفَعُ نَفْسًا إِيمَانُهَا لَمْ تَكُنْ آمَنَتْ مِن قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِي إِيمَانِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ انتَظِرُوا إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** (О, Мухаммад!) Диндерин бөлүп алып, өзүнчө топ болуп кеткен адамдар... Сен эч бир нерседе алардан эмессиң (Алар дагы сенден эмес) Алардын иштери Аллаһка (кайтарылат) жана Ал аларга кылган иштеринин кабарын берет.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا لَّسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَا أَمْرُهُمْ إِلَى اللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ким (Акыретке) бир жакшылык алып келсе, ага (кеминде) он эсе көбөйтүп берилет. Ал эми, ким бир жамандык алып келсе, ошол жамандыгынын барабарында (бир) гана жаза берилет. Аларга эч зулумдук кылынбайт.

مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Айткын: “Чынында,, Раббим мени Туура Жолго, Түз Динге – Акыйкатка бурулган Ибрахимдин Динине багыттады. Ал (Ибрахим) мушриктерден эмес”.

قُلْ إِنَّنِى هَدَىٰنِى رَبِّىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٦١

**162.** Айткын: “Менин намазым, курмандыгым, жашоом жана өлүмүм ааламдардын (жалгыз) Раббиси – Аллаһ үчүн!

قُلْ إِنَّ صَلَاتِى وَنُسُكِى وَمَحْيَاىَ وَمَمَاتِى لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٦٢

**163.** Анын эч бир шериги жок! Мен ушуга буюрулдум жана мен мусулмандардын эң алдыңкысымын”.

لَا شَرِيكَ لَهُۥ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُسْلِمِينَ ١٦٣

**164.** Айткын: “Аллаһтан башка Рабби издейт бекенмин?! Ал бардык нерселердин Раббиси го! Ар бир жандын жасаган жамандыгы, өзүнүн гана зыянына! Эч ким башка бирөөнүн (күнөө) жүгүн көтөрбөйт![1] Кийин баарыңардын кайтууңар - Аллаһка! Анан Ал силерге (дин ишинде) өз ара талашканыңардын кабарын берет.

قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْغِى رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَىْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ١٦٤

**165.** Ал силерди жер бетинде (бири-бириңерге) орунбасар кылган жана Өзү берген нерселерде силерди сынаш үчүн кээ бирөөңөрдү кээ бирөөңөрдөн бир нече даража жогору кылган (Аллаһ). Чынында, сенин Раббиң тез эсептешүүчү! Жана Ал чынында Кечиримдүү, Ырайымдуу!

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ ٱلْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ ٱلْعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ١٦٥

---

1 Ислам окуму боюнча бирөөнүн жамандыгына башкасы жооп бербейт: ар бир адам өз иштеринин гана туткуну. Жакшылыгынын сообу да өзүнө, жамандыгынын күнөөсү да өзүнө. Бирок, бир адамдын жаман жолго түшүүсүнө себеп болгон киши күнөөнү аны менен теңме тең бөлүшөт. Ошондой эле, Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам бир жакшы ишке себепчи болгон адамдарга ошол иштин сообунан жетип турушун баян кылган.

## 7 «Аьраф» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَعۡرَافِ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Мим, Сод.

الٓمٓصٓ ١

2. (О, Мухаммад! Бул Кураан) Аны менен (адамдарды) эскертишиң үчүн жана да момундарга сабак-эскертүү болушу үчүн сага түшүрүлгөн китеп. Жүрөгүңдө андан эч шектенүү болбосун!

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيۡكَ فَلَا يَكُن فِي صَدۡرِكَ حَرَجٞ مِّنۡهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكۡرَىٰ لِلۡمُؤۡمِنِينَ ٢

3. (О, адамдар!) Силерге Раббиңер тарабынан түшүрүлгөн нерсеге (Кураанга) ээрчигиле! Андан башкасын жол башчы тутуп, ээрчибегиле! Азыраак эскерип жатасыңар!

ٱتَّبِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ وَلَا تَتَّبِعُواْ مِن دُونِهِۦٓ أَوۡلِيَآءَۗ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٣

4. Биз нечендеген айыл-шаарларды (сөзүбүздү укпай койгону себептүү) жок кылдык! Биздин азап аларга бейкапар турушканда же сүйлөп (сергек) турган мезгилде келген.

وَكَم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأۡسُنَا بَيَٰتًا أَوۡ هُمۡ قَآئِلُونَ ٤

5. Биздин азап келгенде алардын: "(Өзүбүзгө) зулум кылуучу болуп калдык" дегенден башка "доосу" калган жок!

فَمَا كَانَ دَعۡوَىٰهُمۡ إِذۡ جَآءَهُم بَأۡسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓاْ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٥

6. Биз албетте, пайгамбарлар жиберилген(эл)дерди да, пайгамбарларды(н өзүн) да суракка тартабыз.

فَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرۡسِلَ إِلَيۡهِمۡ وَلَنَسۡـَٔلَنَّ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦

7. Кийин, албетте, аларга (жасаган иштерин) билип, айтып беребиз. Жана Биз (эч бир мезгилде) жок эмес элек.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيۡهِم بِعِلۡمٖۖ وَمَا كُنَّا غَآئِبِينَ ٧

1 Бул сүрө Маккада түшкөн жана 206 аяттан турат. "Аьраф" «Тосмолор» деген мааниде.

**8.** Ал (Кыямат) Күнү (сооп-күнөөнү) тартуу акыйкат-адилеттүү менен болот. Кимдин (сообу) оор келсе, ошолор гана Тозоктон кутулуучулар.

وَٱلْوَزْنُ يَوْمَئِذٍ ٱلْحَقُّ فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٨﴾

**9.** Ал эми, кимдин (сообу күнөөсүнөн) жеңил келсе, алар - Биздин аяттарыбызга моюн сунбагандары себептүү - өздөрүнө зыян кылгандар!

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُم بِمَا كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَظْلِمُونَ ﴿٩﴾

**10.** Анығында биз силерди жерде мекендештирип, анда силерге (жыргал) жашоо себептерин жаратып бердик. Азыраак шүгүр кылып жатасыңар!

وَلَقَدْ مَكَّنَّٰكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَٰيِشَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Биз силерди (атаңар Адамдан) жаратып, (эң жакшы) келбет-сүрөт бердик. Кийин Биз периштелерге: "Адамга сажда кылгыла!" дегенибизде, баары сажда кылышты. Бир гана Иблис сажда кылуучулардан болбоду.

وَلَقَدْ خَلَقْنَٰكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنَٰكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِـَٔادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ لَمْ يَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿١١﴾

**12.** Ал (Аллаһ) айтты: "Мен буюрганда сажда кылуудан сени эмне токтотту?!" Ал айтты: «Мен андан жакшымын. Сен мени оттон, аны болсо (кайдагы бир) ылайдан жараткансың.»

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ﴿١٢﴾

**13.** Ал (Аллаһ) айтты: "Анда Бейиштен чык! Сага мында текеберленип жүрүү мүмкүн эмес! Чык эми! Сен кор болуучулардансың!"

قَالَ فَٱهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَن تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَٱخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ﴿١٣﴾

**14.** (Иблис) айтты: "Алар (Адам урпактары) кайра тирилген (Кыямат) Күнгө чейин (өлбөй жашоого) мага мөөнөт бер!"

قَالَ أَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤﴾

**15.** (Аллаһ) айтты: "Албетте, сен мөөнөт берилгендердeнсиң».

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ﴿١٥﴾

**16.** (Иблис) айтты: "Мени (Бейиштен) айдап салганың үчүн, мен Сенин Туура Жолуңда (ар дайым) аларды күтүп олтурамын.

قَالَ فَبِمَآ أَغۡوَيۡتَنِي لَأَقۡعُدَنَّ لَهُمۡ صِرَٰطَكَ ٱلۡمُسۡتَقِيمَ ١٦

**17.** Кийин мен алардын алды-артынан, оң-солунан (азгырганы) келемин. Натыйжада Сен алардан көпчүлүгүн шүгүр (ибадат) кылган абалда таппайсың!

ثُمَّ لَأٓتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ وَمِنۡ خَلۡفِهِمۡ وَعَنۡ أَيۡمَٰنِهِمۡ وَعَن شَمَآئِلِهِمۡۖ وَلَا تَجِدُ أَكۡثَرَهُمۡ شَٰكِرِينَ ١٧

**18.** (Аллаһ) айтты: "Жек көрүлгөн, каарга жолуккан абалда жогол!!! Ант ичем: алардан кимиси сага ээрчисе, бардыгыңарды кошуп Тозокту толтурамын!!!

قَالَ ٱخۡرُجۡ مِنۡهَا مَذۡءُومٗا مَّدۡحُورٗاۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمۡ أَجۡمَعِينَ ١٨

**19.** О, Адам! Сен жубайың (Хаваа) экөөңөр Бейиште жашагыла! Каалаганыңардан жегиле! Бирок, мына бул даракка[1] жакындашпагыла, (өзүңөргө) зулум кылуучулардан болуп каласыңар!

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسۡكُنۡ أَنتَ وَزَوۡجُكَ ٱلۡجَنَّةَ فَكُلَا مِنۡ حَيۡثُ شِئۡتُمَا وَلَا تَقۡرَبَا هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٩

**20.** Анан, жабык турган абийир-уяттары ачылып калышы үчүн шайтан аларды азгыра баштады жана: "Раббиңер экөөңөрдү периште болуп же (Бейиште) түбөлүк жашоочулардан болуп калбашыңар үчүн гана бул дарактан кайтарды" – деди.

فَوَسۡوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيۡطَٰنُ لِيُبۡدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنۡهُمَا مِن سَوۡءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنۡ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيۡنِ أَوۡ تَكُونَا مِنَ ٱلۡخَٰلِدِينَ ٢٠

**21.** Жана: "Мен силерге насаат айтуучулардан боломун" – деп экөөнө ант иче баштады.

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ ٱلنَّٰصِحِينَ ٢١

**22.** Азгыруу менен ал экөөнү (пакиза, жогорку, күнөөсүз даражаларынан) түшүрүп койду. Анан, экөө дарактан (мөмөсүнөн)

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٖۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ

---

1 Ал кандай дарак экенин Аллаһ кабар бербеди. Ошондуктан – бул белгисиз. Бул жердеги сыр-маани дарактын атында эмес, буйруктун аткарылбашында.

وَنَادَاهُمَا رَبُّهُمَا أَلَمْ أَنْهَكُمَا عَن تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَا إِنَّ الشَّيْطَانَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٢﴾

ооз тиер замат, абийир-уяттары ачылып калып, өздөрүн Бейиш жалбырактары менен тосо башташты. Анан, Раббиси аларга үн катты: “Мен экөөңөрдү бул дарактан кайтарбадым беле?! Жана силерге: “шайтан экөөңөрдүн анык душманыңар!” – дебедим беле?!”

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَا أَنفُسَنَا وَإِن لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٢٣﴾

**23.** Экөө (бушайман болушуп): “О, Раббибиз! Өзүбүзгө зулум кылып алдык! Эми, Сен бизди кечирбесең жана ырайым кылбасаң зыян тартуучулардан болуп калабыз” – дешти.

قَالَ اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٢٤﴾

**24.** (Аллаһ) айтты: “Бири-бириңерге (адамзат шайтанга, шайтан адамзатка) душман болгон абалда (Бейиштен жерге) түшкүлө! Силер үчүн анда оруп-очок жана (ажалыңар жеткен) мезгилге чейин пайдалануу бар.

قَالَ فِيهَا تَحْيَوْنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنْهَا تُخْرَجُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** (Аллаһ) айтты: “Ошол жерде жашайсыңар, ошол жерде өлөсүңөр жана (Кыямат болгондо) ошондон кайра чыгарыласыңар.

يَا بَنِي آدَمَ قَدْ أَنزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُوَارِي سَوْآتِكُمْ وَرِيشًا ۖ وَلِبَاسُ التَّقْوَىٰ ذَٰلِكَ خَيْرٌ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ آيَاتِ اللَّهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** О, Адам урпактары! Биз силерге абийир-уятыңарды жаба турган жана кооздук-зыйнат боло турган кийимди түшүрдүк. Бирок, такыба кийими, Бул – жакшы![1] Бул Аллаһтын (пазилетинин) белгилеринен. Кана эми, түшүнүп калышса!

يَا بَنِي آدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطَانُ كَمَا أَخْرَجَ أَبَوَيْكُم مِّنَ الْجَنَّةِ يَنزِعُ عَنْهُمَا

**27.** О, Адам урпактары! Шайтан Ата-Энеңерди Бейиштен чыгарып, уяттуу жерлери көрүнүп калышы үчүн кийимдерин сыйрып алганы

1 Анткени, зыйнат кийими эскирет, такыбалыктын кийими эскирбейт.

сыяктуу, силерди да азгырып койбосун! Ал жана ага окшогондор (жиндер) силерди, силер көрбөгөн тараптан көрүп турушат. Чынында, Биз шайтандарды ыйман келтирбеген адамдар үчүн дос-башчы кылып койдук.

لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْءَٰتِهِمَآ ۗ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمْ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنْ حَيْثُ لَا تَرَوْنَهُمْ ۗ إِنَّا جَعَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوْلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Алар бузук (шариятта арам болгон) бир ишти жасаса: "Биз ата-бабаларыбызды ушул иштин үстүндө тапканбыз жана бул ишке бизди Аллаһ буюрган" – дешет. Айткын: "Аллаһ бузук иштерге буюрбайт. Өзүңөр билбеген нерселерди Аллаһга төңкөп жатасыңарбы?!

وَإِذَا فَعَلُوا۟ فَٰحِشَةً قَالُوا۟ وَجَدْنَا عَلَيْهَآ ءَابَآءَنَا وَٱللَّهُ أَمَرَنَا بِهَا ۗ قُلْ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ ۖ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Айткын: "Менин Раббим (ибадатта жана мамилелерде) адилеттик – ортолукка буюрду. Ар бир сажда (ибадат) кылган жерде жүзүңөрдү (кыбылага) түздөгүлө. Динди Аллаһ үчүн калыс кылып (муктаждыкты Өзүнөн гана сурап) дуба кылгыла! Аллаһ силерди (биринчи ирет) жаратканы сыяктуу (экинчи жашоого) кайтасыңар.

قُلْ أَمَرَ رَبِّى بِٱلْقِسْطِ ۖ وَأَقِيمُوا۟ وُجُوهَكُمْ عِندَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَٱدْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ۚ كَمَا بَدَأَكُمْ تَعُودُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Силерден) Бир тайпаны Аллаһ Туура Жолго баштады. Дагы бир тайпага (өздөрүнүн жаман иштери себептүү) адашуучулук чыныгы өкүм болду. (Анткени,) Алар Аллаһты таштап шайтандарды дос-башчы кылып алышкан жана өздөрүн Туура Жол тапкандар деп ойлошкон.

فَرِيقًا هَدَىٰ وَفَرِيقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلضَّلَٰلَةُ ۗ إِنَّهُمُ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلشَّيَٰطِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** О, Адам урпактары! Ар бир намаздын убактысында зыйнатыңарды кийгиле.[1] Жана

۞ يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ خُذُوا۟ زِينَتَكُمْ عِندَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَكُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ وَلَا تُسْرِفُوٓا۟ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ

---

1 Бул аяттагы «зыйнаттын» мааниси уяттуу (аврат) орундарды жаба турган кийим.

(Аллаһ берген нээматтардан) жегиле, ичкиле. Бирок, ысырап кылбагыла! Чынында, Ал (Аллаһ) ысырапчыларды сүйбөйт.[1]

ٱلْمُسْرِفِينَ ٣١

**32.** Айткын: "Аллаһтын пенделерине арнап чыгарган зыйнаттарын жана адал-таза ырыскыларды ким арам кылды?! Айткын: "Алар дүйнө жашоосунда ыймандууларга арналган". Кыямат Күндө (ал зыйнаттар) жалаң ыймандуулар үчүн. Биз билген адамдарга аяттарды ушундай анык баяндайбыз.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ ٱللَّهِ ٱلَّتِىٓ أَخْرَجَ لِعِبَادِهِۦ وَٱلطَّيِّبَٰتِ مِنَ ٱلرِّزْقِ ۚ قُلْ هِىَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ٣٢

**33.** Айткын: "Менин Раббим бузукулуктардын ашкересин да, көмүскөсүн да арам кылды. Дагы күнөөнү, кыянат менен жасалган зулумду, (кудайлыгына) далил түшүрбөгөн нерселерди Аллаһка шерик кылып алууңарды жана Аллаһ жөнүндө билбеген нерсеңерди сүйлөгөндү (арам кылды)".

قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّىَ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَٱلْإِثْمَ وَٱلْبَغْىَ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا۟ بِٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَأَن تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٣٣

**34.** Ар бир эл-үммөт үчүн белгиленген мөөнөт (ажал) бар. (Ошол) мөөнөттөрү келгенде, алар аны бир саатка болсун артка, же алдыга жылдыра алышпайт.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ٣٤

**35.** О, Адам урпактары. Силерге өз араңардан чыккан пайгамбарлар келип, Менин аяттарымды айтканда, кимде-ким такыба кылып, өзүн оңдосо, аларга коркуу жок. Жана алар кайгыга да батышпайт.

يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِى ۙ فَمَنِ ٱتَّقَىٰ وَأَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٣٥

---

Чынында кийим адамдын зыйнаты. Кийимсиз адам кандай жагымсыз көрүнсө, жасанган адам ошончолук зыйнаттуу көрүнөт.

1 Ысырап деп тамак-ашта болсун же кийимде, же башка турмуш-тиричилик себептеринде болсун керегинен ашыкча пайдаланууга айтылат.

**36.** Ал эми, Биздин аяттарыбызды “жалган” деп, алар(га моюн сунуу) дан текеберленгендер тозок элдери жана анда түбөлүк калышат!

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُوا۟ عَنْهَآ أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٣٦

**37.** (“Аллаhтын шериги бар” деп) Аллаhка жалган-жалаа ойлоп тапкан же болбосо, Анын аяттарын “жалган” деген адамдардан өткөн залым барбы?! Аларга (тагдыры жазылган) китептен насип-ажалы жетип, Биздин жан алгыч (периште) элчилерибиз келип: “Аллаhты таштап, аларга дуба кылган “кудайларыңар” кайда калды?” – дегенде, алар: “Бизден жок болуп кетишти!” дешет жана өздөрүнүн каапыр болгонуна өздөрү күбөлүк беришет.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ نَصِيبُهُم مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ قَالُوٓا۟ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا وَشَهِدُوا۟ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ كَٰفِرِينَ ٣٧

**38.** (Аллаh) айтты: “Силерден мурунку (каапыр) инсандар жана жиндерден турган үммөт-жамаат менен бирге тозокко киргиле! Ар качан тозокко бир жамаат кирсе (өзүн ушул жолго баштаган) шерик-башчыларына наалат айтышат. Эми, качан бардыгы тозокто чогулушканда кийинкилери (ээрчигендер) абалкыларына (башчыларына) карап, (Аллаhка жалбарып): “О, Рабби! Ушулар бизди жолдон чыгарган. Аларга тозокто ашыгыраак азап бере көр!” дешет. (Аллаh) айтат: “Ар бириңерге ашыкчасы бар. Бирок, силер билбейсиңер!”

قَالَ ٱدْخُلُوا۟ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ فِى ٱلنَّارِ ۖ كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا ٱدَّارَكُوا۟ فِيهَا جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَىٰهُمْ لِأُولَىٰهُمْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ أَضَلُّونَا فَـَٔاتِهِمْ عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ ٱلنَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ ضِعْفٌ وَلَٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ٣٨

**39.** Ал эми, абалкылары (башчылары) кийинкилерине карап: “Силерге биздин үстүбүздө эч кандай абзелдик жок! Жасаган жоругуңарга жараша (биз менен

وَقَالَتْ أُولَىٰهُمْ لِأُخْرَىٰهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ٣٩

бирдей эле) азап тарта бергиле!" - дешет.[1]

**40.** Биздин аяттарыбызды "жалган" деп, текеберленген адамдарга асман эшиктери ачылбайт.[2] Алар төө ийненин тешигинен өтмөйүнчө Бейишке кире алышпайт. Биз кылмышкерлерди ушинтип жазалайбыз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَٱسْتَكْبَرُواْ عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَٰبُ ٱلسَّمَآءِ وَلَا يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ ٱلْجَمَلُ فِى سَمِّ ٱلْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Аларга тозоктон төшөк, үстүнөн (ошондой) жууркан бар! Биз заалым адамдарды ушинтип жазалайбыз!

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Ал эми, ыйман келтирип жакшы иштерди жасаган адамдар Бейиш ээлери болуп, анда түбөлүк калышат.[3] Биз эч бир жанды күчү жетпеген ишке буюрбайбыз.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Жана Биз алардын жүрөктөрүнөн (бири-бирине болгон) капачылыктарын сууруп алабыз. Астыларынан дарыялар агып турат. Анан алар: "Бизди ушуга баштаган Аллаһга мактоо болсун! Эгер Аллаһ көргөзбөсө, биз түз жолду тапмак эмеспиз. Бизге Раббибиздин пайгамбарлары акыйкатты алып келген тура!" - дешет. Кийин аларга (мындай

وَنَزَعْنَا مَا فِى صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَقَالُواْ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى هَدَىٰنَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِىَ لَوْلَآ أَنْ هَدَىٰنَا ٱللَّهُ ۖ لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلْحَقِّ ۖ وَنُودُوٓاْ أَن تِلْكُمُ ٱلْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٣﴾

---

1 Бирок, жолбашчыларга алардан көбүрөөк азап берилиши маалым. Анткени, Аллаһ Таала дагы бир аятта мындай деген: "Каапыр болуп, Аллаһтын жолунан тосcондор... Биз аларга кылмыштарына жараша, азап үстүнө кошумча азап беребиз".

2 Өлүмдөн соң, момундардын рухтары (жандары) асмандардан-асмандарга көтөрүлүп, эң жогорку ааламга жетип, Аллаһ каалаган ырахаттуу орундарда болушат. Ал эми, аятта сыпатталган каапырлардын рухтарына жогорку асмандардын эшиктери ачылбайт.

3 Бул аятта айтылып жаткан бактылуулардын катарына оозу менен эле "ыймандуубуз" деп, Шарият буюрган парыздарды аткарбай жүргөндөр кирбейт. Ыйман менен амалды кошо алып жүргөн чыныгы момун-мусулмандар кирет.

деген) добуш келет: "Ушул – силердин Бейиш! Силер (сооп) ишиңер себептүү буга мураскор болдуңар!"

**44.** Жана бейиштегилер тозоктогуларга: "Бизге Раббибиз убада кылган нерсе (Бейиш) чын экенин көрдүк, силер дагы Раббиңер убада кылган нерсени (азап-тозокту) көрдүңөрбү?! – деп добуш кылышты. "Ооба" дешти алар. Ошондо, алардын арасындагы бир жарчы (мындай деп жар салды): "Заалымдарга Аллаһтын наалаты болсун!

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ أَصۡحَٰبَ ٱلنَّارِ أَن قَدۡ وَجَدۡنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقّٗا فَهَلۡ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمۡ حَقّٗاۖ قَالُواْ نَعَمۡۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنُۢ بَيۡنَهُمۡ أَن لَّعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٤

**45.** Алар Аллаһтын жолунан тосуп, аны бузууну каалаган жана Акыретке ишенбеген адамдар болчу!"

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ كَٰفِرُونَ ٤٥

**46.** Ал экөөсүнүн (Бейиш менен Тозоктун) ортосунда «Аьраф»(тосмо) бар.[1] "Аьрафтын" үстүндөгү адамдар (бейишилер менен тозокулардын) экөөсүн тең көрүнүшүнөн таанып турушат. Жана бейиштегилерге карап, ага кирбесе да, кирүүнү үмүт кылып: «Ассалому-алейкум»-дешет.

وَبَيۡنَهُمَا حِجَابٞۚ وَعَلَى ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٞ يَعۡرِفُونَ كُلَّۢا بِسِيمَىٰهُمۡۚ وَنَادَوۡاْ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ أَن سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمۡۚ لَمۡ يَدۡخُلُوهَا وَهُمۡ يَطۡمَعُونَ ٤٦

**47.** Ал эми, көздөрү тозокулар тарапка бурулуп калса: "О, биздин Рабби! Бизди (мына бул) заалым адамдардан кылып койбо?!" – дешет.

۞وَإِذَا صُرِفَتۡ أَبۡصَٰرُهُمۡ تِلۡقَآءَ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ قَالُواْ رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا مَعَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٧

**48.** Дагы, "Аьрафтагылар" көрүнүшүнөн тааныган (тозоктогу)

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلۡأَعۡرَافِ رِجَالٗا يَعۡرِفُونَهُم

---

1 Ал тосмо Бейиштен да, тозоктон да эсептелбейт. Анын аты "Аьраф". Ал жерде Бейишке да, тозокко да өкүм кылышбай, арасатта калган адамдар өкүм күтүп, Бейиштен үмүт кылып, Тозоктон коргоо тилеп отурушат. Анткени, "Аьраф" бийик жерде болуп, андан Бейиш менен Тозок көрүнүп турат.

بِسِيمَٰهُمْ قَالُوا۟ مَآ أَغْنَىٰ عَنكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٨﴾

адамдарга (карап): "Силерге чогулткан дүйнө-мүлкүңөр менен кыйынсынганыңар пайда бербей калыптыр го!

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ ٱللَّهُ بِرَحْمَةٍ ۚ ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Силер ант ичип: "Аларга Аллаһ ырайымын жеткирбейт"-деген адамдар тиги(бейиштеги)лерби?! (Аларга) "Бейишке киргиле! Силерге коркунуч жок жана кайгы-капага батпайсыңар! (деп айтылып жатпайбы)?!" – дешет.

وَنَادَىٰٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ أَنْ أَفِيضُوا۟ عَلَيْنَا مِنَ ٱلْمَآءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ ۚ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Тозоктогулар бейиштегилерге жалдырап: "Бизге суудан жана Аллаһ силерге берген ырыскылардан бир аз кайрымдуулук кылып койгула" – дегенде, алар: "Аллаһ ал ырыскыларды каапырларга арам кылган,

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ دِينَهُمْ لَهْوًا وَلَعِبًا وَغَرَّتْهُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ فَٱلْيَوْمَ نَنسَىٰهُمْ كَمَا نَسُوا۟ لِقَآءَ يَوْمِهِمْ هَٰذَا وَمَا كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٥١﴾

**51.** (Себеби) алар диндерин оюн-тамаша кылып алган жана дүйнө(нүн өткөөл) жашоосуна алданган адамдар!" – дешет. (Кийин Аллаһ айтат:) "Бүгүн биз аларды, аяттарыбызды чанып, ушул күндөрүн унутуп салганы сыяктуу "унутуп"[1] (тозокко таштап) салабыз.

وَلَقَدْ جِئْنَٰهُم بِكِتَٰبٍ فَصَّلْنَٰهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Биз ыймандуу коомго Туура Жол, Ырайым болсун деп аларга Өзүбүз анык баяндаган китепти алып келдик. (Ал китеп Аллаһтан болгон анык) илимдин үстүндө.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُۥ ۚ يَوْمَ يَأْتِى تَأْوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ مِن قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ

**53.** Алар анын (Кураандын алдын ала айтылган) кабарларын(ын келишин) гана күтүүдө. Ал кабар

---

1 Аллах эч нерсени унутпайт. Бул жердеги "унутуунун" мааниси алардын жалбарууларына жооп бербегени болсо керек. Валлоху аалам.

(Кыямат) келгенде, мурда аны "унуткан" адамдар: "Раббибиздин пайгамбарлары чындыкты алып келген турбайбы! Эми, бизге күнөөлөрүбүздү сурап берүүчү ортомчу табылар бекен?! Же болбосо, (дүйнөгө) кайтарылар бекенбиз, жасаганыбыздан башка (сооп) иштерди жасап келмекпиз?!" дешет. Алар өздөрүнө зыян кылышты! Жана оюнан чыгарган "кудайлары" алардан жок болуп кетти!

رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَاءَ فَيَشْفَعُوا لَنَا أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ قَدْ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Силердин Раббиңер – Аллаһ. Ал асмандар менен Жерди алты күндө жаратты. Кийин Арштан бийик болду[1]. Ал түндү күндүзгө оройт жана ал (караңгылык) аны (күндүздү) кууп жүрөт. Күн, Ай жана (башка) жылдыздар Анын буйругуна моюн сундурулган. Уккула: жаратуу жана буюруу Өзүнө гана таандык! Ааламдардын Раббиси – Аллаһ Улук, Бийик!

إِنَّ رَبَّكُمُ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ يُغْشِي اللَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ حَثِيثًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومَ مُسَخَّرَاتٍ بِأَمْرِهِ ۗ أَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَالْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Раббиңерге жалбаруу менен, купуя түрдө дуба (ибадат) кылгыла! Чынында, Ал чектен чыгуучуларды сүйбөйт.

ادْعُوا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٥٥﴾

---

1 Биз «Бийик болду» деп которгон сөздүн арабчасы «Истиваа». «Аль-Муьжам аль-васийт» сөздүгүндө: (استوى على كذا أو فوقه علا وصعد) «Бир нерсеге истиваа кылуу – бул анын үстүнө көтөрүлүү жана бийик болуу» деп түшүндүрүлгөн. Табеиндердин арасынан чыккан белгилүү аалым Мужахид ибн Жабр дагы «Аллаһтын истиваасы – бул Анын бийик-жогору болгону» деп тафсир кылган. ( «Сахихул Бухарий маьа Фатхил Баарий» 13/403). Пайгамбарыбыз (с.а.в) айтты: «Аллаһ калк-калайыкты жаратканда Өзүнүн алдындагы, Арштын үстүндөгү Китепке: «Менин ырайымым ачуумдан үстөмдүк кылды» деп жазган». (Бухарий: 7404, Муслим: 2751, Термизий: 3543, Ибн Мажжа: 4295). Ошондой эле, ханафий мазхабынын имамдарынан бири Мулло Али Каары, Имам Аазамдын «Фикхул Акбар» китебине жазган түшүндүрмө (шарх) китебинде: «و كذا لا يقال استواءه على العرش استيلاء» «Аллахтын истиваасын «Анын Ээ болгону» (же ээлеп алганы) деп айтылбайт» деген. (92-бет).

**56.** Жер бетинде – аны оңдогондон кийин – бузукулук кылбагыла![1] (Азабынан) коркуп, (сообунан) үмүт кылып Өзүнө гана дуба кылгыла! Чынында, Аллаһтын ырайымы жакшылык кылуучуларга жакын.

وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا وَادْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ اللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Жана Ал ырайымынан кушкабар иретинде (жамгырдын) алдынан шамалдарды жиберет. Качан ал шамалдар оор булуттарды көчүргөндө Биз аларды өлүк (суусаган) шаарларга айдайбыз жана андан жамгыр жаадырып, аны менен ар түркүн мөмөлөрдү чыгарабыз. Биз (Кыяматта) өлүктөрдү ушул сыяктуу кайра (жерден) чыгарып алабыз. Кана эле, акыл-насаат алсаңар!

وَهُوَ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا أَقَلَّتْ سَحَابًا ثِقَالًا سُقْنَاهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَنزَلْنَا بِهِ الْمَاءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِ مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** (Жери) таза шаардын өсүмдүктөрү Аллаһтын уруксаты менен (тез) өнүп чыгат. Ал эми, таза эмес (таштак же шор баскан) жердин өсүмдүгү (миң) машакат менен чыгат. Биз аяттарды шүгүр кылуучу коом үчүн мына ушинтип анык-тунук баян кылабыз.[2]

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُ بِإِذْنِ رَبِّهِ ۖ وَالَّذِي خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَشْكُرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Биз Нухту өз коомуна (пайгамбар кылып) жибердик.[3] Ал айтты: "О,

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ

---

1 Жер бетинин оңолуп-тазаруусу Аллаһтын Шарият мыйзамдары менен жашоонун натыйжасында болоору белгилүү. Демек, бузукулук – бул Шариятта күнөө болуп эсептелген иштердин натыйжасы.

2 Жер – бул жүрөктөр. Жамгыр – бул Алаһтын Сөзү. Жамгыр таза, болук жерге да, таштак, шор жерге да бирдей жаайт. Ошондой эле, Аллаһтын сөздөрүн адамдар бирдей угушат. Бирок, бул аяттар таза жүрөккө жетсе, таза иштерди өндүрөт. Бузук жүрөктөр болсо, сыйда таш жамгырды кабыл алалбаган сыяктуу, аяттарды кабыл албайт.

3 Нухтун коому бутпарас болуп, өздөрүнүн арасында өткөн олуялардын айкелдерин Аллаһка шерик кылып, ошолордун арбагына дуба кылып, жардам сурап, ибадат кылышчу.

коомум! Жалгыз Аллаhка ибадат кылгыла! Силер үчүн Андан башка кудай жок! (Эгер көнбөсөңөр) мен силердин Улуу Күн (Кыямат) азабына жолугуп калышыңардан коркомун!"

ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Анын коомунан болгон (текебер) бийлер ага: "Биз өзүңдү анык адашууда деп билебиз" – дешти.

قَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٦٠﴾

**61.** (Нух) айтты: "О, коомум. Мен адашкан эмесмин, ааламдардын Раббиси тарабынан (жиберилген) пайгамбармын.

قَالَ يَٰقَوْمِ لَيْسَ بِى ضَلَٰلَةٌ وَلَٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Силерге Раббимдин буйруктарын жеткирип, насаат айтамын жана Аллаh тарабынан силер билбеген нерселерди билемин.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنصَحُ لَكُمْ وَأَعْلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Эмне, такыба болуп, Аллаhтын ырайымына бөлөнүүңөр үчүн Раббиңердин эскертүүсү өзүңөрдүн араңардагы бир (жөнөкөй) адамдын колунда – силерди эскертүү үчүн – келгенине таң калып жатасыңарбы!"

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوا۟ وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Алар Нухту "жалганчы" – дешти. Кийин Биз аны жана аны менен бирге болгон (ыймандуу) адамдарды кемеде куткарып, аяттарыбызды "жалган" дегендерди (топон сууга) чөктүрүп жибердик. Анткени, алар (дил көзү) сокур коом эле.

فَكَذَّبُوهُ فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا عَمِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** Аад коомуна өз бир туугандары Худду пайгамбар кылып жибердик. Ал айтты: "О, коомум! Аллаhка гана ибадат кылгыла! Силер үчүн андан башка сыйынууга татыктуу кудай жок! (Анын азабынан) коркпойсуңарбы?"

۞ وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** (Ошондо) анын коомунун каапырлары (чоңдору): "Биз сенин наадан экениңди көрүп турабыз. Биз сени жалганчылардын бири деп күмөн кылабыз!" – дешти.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِي سَفَاهَةٖ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** (Худ) Айтты: "О, коомум! Мен наадан эмесмин, ааламдардын Раббиси тарабынан жиберилген пайгамбармын.

قَالَ يَٰقَوۡمِ لَيۡسَ بِي سَفَاهَةٞ وَلَٰكِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Мен силерге Раббимдин буйруктарын жеткиремин жана ишенимдүү насаатчымын.

أُبَلِّغُكُمۡ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَأَنَا۠ لَكُمۡ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Эмне, Раббиңердин эскертүүсү, өзүңөрдүн араңардагы бир (жөнөкөй) адамдын колунда – силерди (тозоктон) коркутуу үчүн – келиши силерди таң калтырдыбы? Эстегиле, Аллаһ силерди Нух коомунун артынан орун басар кылды. Жана силерди калктардын арасында күч-кубаттууу кылды.[1] Эми, Аллаһтын (ушул) нээматтарын эстегиле! (Ошондо Тозоктон) кутулуп калаарсыңар!"

أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ لِيُنذِرَكُمۡۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** (Каапырлар) айтышты: "Сен бизге, жалгыз Аллаһка ибадат кылышыбыз жана ата-бабаларыбыз ибадат кылган кудайларды таштайшыбыз үчүн келдиңби?! Эгер чынчылдардан болсоң, бизге убада кылган балээлериңди алып келчи, кана?!

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ал (Худ) айтты: "Мына эми, башыңарга Раббиңердин азап-казабы анык түштү! Кудай

قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسۡمَآءٖ

1 Худ Пайгамбардын коому "Аад" деп аталып, башка элдерден олбурлуу денелери, күч-кубаты менен айырмаланып турган. Билген адамга ушунун өзү деле эң зор нээмат.

سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾

экенине Аллаһ эч бир далил түшүрбөгөн, силер жана ата-бабаңар (“кудай” деп) атап алган ысымдар жөнүндө мени менен талашып жатасыңарбы?! Болуптур, күткүлө! Мен да силер менен бирге күтөйүн!

فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَقَطَعْنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۖ وَمَا كَانُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٧٢﴾

**72.** Биз Худ жана аны менен бирге (ыймандуу) болгондорду Өз ырайымыбыз менен сактап, аяттарыбызды жалганга чыгаргандардын «куйругун кесип» койдук.[1] (Анткени,) Алар ыймандуу эмес болчу.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ ۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٣﴾

**73.** Жана Самуд коомуна өз бурадарлары Салихты пайгамбар кылдык. Ал айтты: “О, коомум! Аллаһка ибадат кылгыла! Силерге андан башка кудай жок. Силерге Раббиңер тарабынан далил келди: Мына бул Аллаһтын төөсү – силерге (Аллаһтан) аян-белги. Аны өз эркине койгула. Аллаһтын жеринде оттоп жүрө берсин. Ага жамандык кыла көрбөгүлө. Антсеңер силерди жан ооруткан азап кармайт.[2]

وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ

**74.** Эстегиле, Аллаһ силерди Аад коомунун артынан орунбасар кылып, жерде (кенен) орун-очок

---

1 Худ өз коомуна: “Эгер жалгыз Аллаһтын ибадатына кайтпасаңар башыңарга Аллаһтын балээси түшөт” деген болчу. Каапырлар бул насаатты угуунун ордуна кайра “балээнди алып келбейсиңби?” деп келекелешип, өздөрү сыйынган таштардын да кудай экенин талашып, ширк иштеринен кайтышпады. Мунун натыйжасында Аллаһ Таала аларга катуу бороон-шамал жиберип, бирин калтырбай, жексен кылды! Алардан урпак, бала-чака тургай, изи да калбады!

2 Ошентип, Аллаһ Самуд коомун төө менен сынады. Аны “Аллаһтын төөсү” деп атап, элдерге ага эч жамандык кылбоону буюрду. Ошол жерде бир булак бар эле. Келишим боюнча андан бир күн Самуд коому, бир күн Аллаһтын төөсү иче турган...

берди. Силер тегиз жерлерге сарайларды саласыңар, тоолорду(н боорун) оюп-жонуп, үйлөрдү курасыңар. Аллаһтын (ушул) нээматтарын эстегиле! Жана жер бетинде бузукулук таратып жүрбөгүлө!"

مِن سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ ٱلْجِبَالَ بُيُوتًا فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Салихтын коомундагы текеберленген (бай-манап) адамдар, өздөрүнүн арасынан ыйман келтирген бей-бечара адамдарга карап: "Силер Салихты Раббиси тарабынан жиберилген пайгамбар деп билесиңерби?" – дешти. "Ооба. Биз ага жиберилген нерселерге ыйман келтирүүчүлөрбүз".

قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِمَنْ ءَامَنَ مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَٰلِحًا مُّرْسَلٌ مِّن رَّبِّهِۦ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلَ بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Текеберленген адамдар: "Биз силер ыйман келтирген динге ишенбейбиз!" – дешти.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا بِٱلَّذِىٓ ءَامَنتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Жана ("катылсаңар силерге азап келет" деп эскертилген) төөнү союп жиберишти дагы, Раббисинин буйругун оройлук менен бузуп: "О, Салих! Эгерде (чын) пайгамбар болсоң, бизге убада кылган азапты келтирчи?!" – дешти. (Кийин Салих аларга: "Үйүңөрдө үч күн ойноп-жыргап алгыла. Бул – жалган эмес убада!" – деп жооп берет. Ырас эле, үч күндөн соң…)

فَعَقَرُوا۟ ٱلنَّاقَةَ وَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ وَقَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ ٱئْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Аларды жер титироо (балээси) кармап, жүргөн-турган жерлеринде жер менен жексен болушту!

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Салих болсо, (кырылып бүткөндөн кийин) аларга далысын салып: "О, коомум! Мен силерге Раббимдин буйруктарын жеткирип, насаат

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّى وَنَصَحْتُ

لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ﴿٧٩﴾

кылган элем. Бирок, силер насаат айтуучу адамдарды сүйбөйт экенсиңер!" - деди.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** (О, Мухаммад!) Лут пайгамбарды да (эстегин). Бир кезде ал коомуна: "О,! Силерге чейин ааламдарда эч бир адам жасабаган бузукулукту жасайсыңарбы?"

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Чынында, силер аялдар бул жакта калып, эркектерге кумар менен (артынан) келип жатасыңарбы?! Жок! (Бул – арам!) Силер чектен чыккан коомсуңар!" - деди.

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** (Бузулуп бүткөн) коому ага: "Аларды (Лут жана аны менен бирге болгон ыймандууларды) айылыңардан четке чыгарып таштагыла! Алар таза адамдар имиш!" – деген сөз менен гана жооп берди.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٨٣﴾

**83.** Анан Биз Лут менен анын үй-бүлөсүн куткардык. Бир гана аялы(н куткарбадык). Ал (азапта) калуучулардан болду.[1]

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٨٤﴾

**84.** Кийин Биз алардын (каапырлардын) үстүнө (жалындуу таштардан) жамгыр жаадырдык! Кылмышкерлердин акыбети кандай болгонун кара!

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ قَدْ جَآءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا۟ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا۟

**85.** Жана Биз Мадян элине өз бурадарлары Шуайбды (пайгамбар кылып жибердик). Ал айтты: "О, коомум! Аллаһка гана ибадат кылгыла! Силер үчүн Андан башка сыйынууга татыктуу

---

1 Аллаһ Лут Пайгамбарга түн ичинде бул шаардан чыгып кетүүнү буюруп, эртеси таң азанда балээ жиберүүсүн билдирген болчу. Анын аялы бузуку адамдар тарапта болгондуктан, Аллаһ «аны өзүң менен алып кетпе» - деген.

кудай жок. Силерге Раббиңерден далил (Дин) келди. Эми, (ошол дин эрежеси боюнча) өлчөм, таразаларды толук кылгыла, адамдардын нерселеринин баасын төмөндөтпөгүлө жана жер бетинде – оңолгондон кийин – бузукулук кылбагыла! Эгер ыймандуу болсоңор, ушунуңар силер үчүн жакшы!

ٱلنَّاسَ أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَٰحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Жана ал (туура) жолду (өз каалооңорго ылайыктап бурмалап, ага ыйман келтирген адамдарды Аллаһтын жолунан) тосуп, коркутуп, ар кайсы жолдордо олтурбагыла! Эстегиле, силер аз сандуу элеңер. Аллаһ силерди (өлүм – житимден, кырылуудан сактап) көбөйттү. Жана силер (тарыхка бир кылчайып карап) бузуку адамдардын акыбети кандай болгонун көрүп алгыла!

وَلَا تَقْعُدُوا۟ بِكُلِّ صِرَٰطٍ تُوعِدُونَ وَتَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ بِهِۦ وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ كُنتُمْ قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Эгерде, силердин араңардан бир тайпаңар мага жиберилген динге ыйман келтирип, дагы башка бир тайпаңар ыйман келтирбеген болсо, Аллаһ биздин арабызда Өз өкүмүн чыгарганга чейин сабыр кылып тургула. Ал – эң жакшы өкүм кылуучу.

وَإِن كَانَ طَآئِفَةٌ مِّنكُمْ ءَامَنُوا۟ بِٱلَّذِىٓ أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَطَآئِفَةٌ لَّمْ يُؤْمِنُوا۟ فَٱصْبِرُوا۟ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Шуайбдын коомундагы текеберленген (бай-манап) адамдар айтышты: "О, Шуайб! Биз сени жана сени менен бирге болгон ыймандууларды шаарыбыздан (кууп) чыгарабыз же болбосо биздин динибизге кайтасыңар!" (Анда) Шуайб: "Эгер биз (силердин таш-кудайларга сыйынууга чакырган диниңерди) жаман көрсөк делеби?!

۞ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَنُخْرِجَنَّكَ يَٰشُعَيْبُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ فِى مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَٰرِهِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Эгер биз, Аллаһ андан куткаргандан кийин, дагы эле силердин (жалган) дининерге кайтчу болсок, Аллаһка ("Анын шериги бар" деген) жалганды ойлоп тапкан болобуз го! (Жок!) Силердин дининерге кайтуу бизге эч мүмкүн эмес! Бир гана Раббибиз – Аллаһ кааласа (ар нерсе мүмкүн). Анткени, Раббибиздин илими ар нерсени камтып алган. Биз Аллаһка таяндык! О, Раббибиз! Биз менен (каапыр) коомубуздун арасын акыйкаттык менен ачып (өкүм кылып) кой! Сен эң жакшы өкүм кылуучусуң!"

قَدِ ٱفْتَرَيْنَا عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِي مِلَّتِكُم بَعْدَ إِذْ نَجَّىٰنَا ٱللَّهُ مِنْهَا ۚ وَمَا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّعُودَ فِيهَآ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّنَا ۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۚ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا ٱفْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِٱلْحَقِّ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْفَٰتِحِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Шуайбдын коомундагы каапыр адамдар (байлар, уруу башчылары) айтышты: "Эгерде силер Шуайбды ээрчисеңер, анда анык зыян көрүүчүлөрдөн болуп каласыңар!"[1]

وَقَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَئِنِ ٱتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Кийин, аларды жер титирөө (балээси) кармады! Бардыгы турган жеринде селейип (кырылып) калышты!

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِي دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Шуайбды "жалганчы" дегендер ал жерде жашабагандай (тып-тыйпыл) болуп калышты! Шуайбдын сөзүн жалганга чыгаргандардын өздөрү зыян тартуучу болду!

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَا ۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَانُوا۟ هُمُ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** (Кырылып бүткөн соң) Шуайб аларга далысын салып: "О, коомум! Мен силерге Раббимдин буйруктарын жеткирдим жана насааттар кылдым (болбой койдуңар). Эми (силерге окшогон)

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ ۖ فَكَيْفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٩٣﴾

1 Өкүмзор (зомбу-зордукчул) адамдардын пикиринде ким алардан башкача ойлонсо "зыян тартуучу" болушат. Бирок, өздөрү жөнүндө ойлонушпайт. Качан баштарына чыныгы зыян – Аллаһтын балээси келгенде гана көздөрү ачылат.

каапыр коомго кантип кайгырмак элем" – деди.

**94.** Биз кайсы бир айыл-шаарга пайгамбар жиберген болсок, анын элдерин тооба кылышаар деп, муктаждык, оору-сыркоо менен кармадык.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا فِي قَرۡيَةٖ مِّن نَّبِيٍّ إِلَّآ أَخَذۡنَآ أَهۡلَهَا بِٱلۡبَأۡسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمۡ يَضَّرَّعُونَ ٩٤

**95.** Кийин Биз жамандыкты жакшылык менен алмаштырдык. Алар (өздөрү, дүйнө-мүлктөрү, жетишкендиктери) көбөйүп: "Ата-бабаларыбызды деле (ушул сыяктуу) каатчылык, оору-сыркоолор каптаган (бул – адаттагыдай эле, ар бир заманда алмашып туруучу нерселер)" - дешти. Анан Биз аларды эч нерсени сезбей (бейкапар) турган абалдарында капыстан (азап менен) кармадык!

ثُمَّ بَدَّلۡنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلۡحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَواْ وَّقَالُواْ قَدۡ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذۡنَٰهُم بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ٩٥

**96.** Эгер айылдардын элдери ыйманга келип, такыба болушса, Биз аларга асмандардан жана жерден берекелерди ачып коймокпуз. Бирок, алар Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарышты эле, кылмыштарына жараша кармадык (азап-жаза бердик).

وَلَوۡ أَنَّ أَهۡلَ ٱلۡقُرَىٰٓ ءَامَنُواْ وَٱتَّقَوۡاْ لَفَتَحۡنَا عَلَيۡهِم بَرَكَٰتٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَٰكِن كَذَّبُواْ فَأَخَذۡنَٰهُم بِمَا كَانُواْ يَكۡسِبُونَ ٩٦

**97.** Айылдардын элдери, аларга Биздин азап (аларга) түндөсү, уктап жаткан кезде келишинен тынч беле?

أَفَأَمِنَ أَهۡلُ ٱلۡقُرَىٰٓ أَن يَأۡتِيَهُم بَأۡسُنَا بَيَٰتٗا وَهُمۡ نَآئِمُونَ ٩٧

**98.** Айылдардын элдери, аларга Биздин азап күндүзү, алар ойноп-жыргап жаткан кезде келишинен көңүлдөрү ток беле?

أَوَأَمِنَ أَهۡلُ ٱلۡقُرَىٰٓ أَن يَأۡتِيَهُم بَأۡسُنَا ضُحٗى وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٩٨

**99.** Алар Аллаһтын амалкерлигинен бейкапар беле? Аллаһтын амалкерлигинен зыян тартуучу

أَفَأَمِنُواْ مَكۡرَ ٱللَّهِۚ فَلَا يَأۡمَنُ مَكۡرَ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡقَوۡمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ٩٩

коом гана ток көңүл болот.[1]

**100.** Мекен-жерди (күнөөлөрү себептүү кыргынга учураган мурунку) ээлеринен мурас алган адамдарга, эгер Биз каалəсак, аларды да күнөөлөрү себептүү кайгыга салып коюшубуз жана жүрөктөрүнө мөөр басып, тап-такыр укпай турган кылып коюшубуз малым эмес бекен?!

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِ أَهْلِهَآ أَن لَّوْ نَشَآءُ أَصَبْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** (О, Мухаммад!) Биз сага ушул айылдардын аңгеме-тарыхын айтып жатабыз: аларга Пайгамбарлары (анык-тунук) далилдерди алып келишсе да, мындан мурун жалганга чыгарышканы себептүү ыйман келтирбей коюшту. Аллаһ каапырлардын жүрөктөрүнө ушинтип мөөр басып койот.[2]

تِلْكَ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآئِهَا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُوا۟ لِيُؤْمِنُوا۟ بِمَا كَذَّبُوا۟ مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Биз элдердин көпчүлүгүндө (пайгамбар жибергенден кийин Аллаһтын осуяттарына) бекемдикти таппадык. Жана көпчүлүктөрүн бузуку абалында таптык.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۖ وَإِن وَجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفَٰسِقِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Кийин Биз алардын (пайгамбарлардын) артынан Мусаны моожизаларыбыз менен Фираунга жана анын

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنۢ بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَظَلَمُوا۟ بِهَا ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٣﴾

---

1 Демек, бузукулуктарга бөлөнгөн коом качан тынч-бейпил жашап калса – бул Аллаһтын амалкерлиги! Момун-мусулман пенде коркуу менен үмүттүн арасында болушу, ар дайым Раббисине: "Эй, жүрөктөрдү ар калыпка салуучу Кудайым! Менин жүрөгүмдү өз диниңде бекем кыла көр!" деп дуба кылышы, эгер кел-кел (ооматы) келип, күтүрөп, дүңгүрөп, жыргап калса, сактыгын ого бетер күчөтүп, ыйманына байкоо жүргүзүп туруусу зарыл.

2 Пайгамбарлар каапырларга кээ бир учурда эч кимдин колунан келбеген моожиза-керемет көргөзсө да ыйманга келишпейт. Мунун себеби, алар өздөрүнө ыйман биринчи ирет сунушталганда кабыл албай койгондуктан, Аллаһ алардын жүрөгүнө мөөр басып койгон эле.

элине жибердик. Бирок, алар моожизаларга зулум кылышты. (каапыр болушту) Эми, бузукулардын акыбети кандай болоорун көрүп кой:

**104.** Муса айтты: "Эй, Фираун! Мен ааламдардын Раббиси тарабынан жиберилген пайгамбармын.

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰفِرۡعَوۡنُ إِنِّي رَسُولٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

**105.** (Ошондуктан) мага Аллаһ жөнүндө чындыкты гана сүйлөшүм ылайык болот. Мен силерге Раббиңерден далил-баян алып келдим. Эми, Исрайил урпактарын мага кошуп (өз мекендерине) жибергин!

حَقِيقٌ عَلَىٰٓ أَن لَّآ أَقُولَ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّۚ قَدۡ جِئۡتُكُم بِبَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ فَأَرۡسِلۡ مَعِيَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٠٥

**106.** (Фираун) Айтты: "Эгер сен чынчыл адамдардан болсоң (жана Аллаһтан) моожиза-далил алып келсең, кана көргөзчү, аныңды?

قَالَ إِن كُنتَ جِئۡتَ بِـَٔايَةٖ فَأۡتِ بِهَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٠٦

**107.** Анан (Муса) аса-таягын (жерге) таштады эле… ошол замат (кадимкидей) жыланга айланып калды!

فَأَلۡقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعۡبَانٞ مُّبِينٞ ١٠٧

**108.** Жана колун (чөнтөгүнөн) чыгарды эле.. ошол замат көрүүчүлөргө ап-апак (нурдуу) болуп калды!

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ١٠٨

**109.** (Бул моожизаны көргөн) Фираун коомунун адамдары (ыйман келтирүүнүн ордуна): "Бул – илимдүү сыйкырчыдан башка эмес!" – дешти.

قَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ١٠٩

**110.** "Ал силерди жериңерден чыгарууну каалап жатат. Эми, кандай чечимге келесиңер?" (деди Фираун)

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُمۡۖ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ١١٠

**111.** (Адамдар) айтышты: "Аны менен бир тууганы Хаарунду койо тур дагы, бардык шаарларга (эл) чогултуучуларды жибер.

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَأَرۡسِلۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ١١١

**112.** Алар сага бардык илимдүү сыйкырчыларды таап келишсин.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَٰحِرٍ عَلِيمٍ ١١٢

**113.** Фираундун сыйкырчылары жетип келишип: “Эгер биз жеңип чыксак сыйлык барбы?” дешти.

وَجَآءَ ٱلسَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا۟ إِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ ٱلْغَٰلِبِينَ ١١٣

**114.** “Ооба – деди Фираун – силер менин жакындарыман болуп каласыңар”.

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ لَمِنَ ٱلْمُقَرَّبِينَ ١١٤

**115.** (Сыйкырчылар) айтышты: “О, Муса, же сен ташта же биз (биринчи) таштайлы?”

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ نَحْنُ ٱلْمُلْقِينَ ١١٥

**116.** (Муса) айтты: “Таштагыла”. Сыйкырчылар (колдорундагы жиптерин, таяктарын жерге) таштаганда, адамдардын көздөрүн сыйкырлап (бойоп), үрөйлөрүн учуруп, чоң сыйкыр көргөзүштү.

قَالَ أَلْقُوا۟ ۖ فَلَمَّآ أَلْقَوْا۟ سَحَرُوٓا۟ أَعْيُنَ ٱلنَّاسِ وَٱسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَآءُو بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ١١٦

**117.** Анан, Биз Мусага: “Аса-таягыңды жерге ташта!”-деп вахий кылдык. Капыстан ал (Мусанын чоң жыланга айланып калган аса-таягы) сыйкырчылардын жалгандарын[1] жутуп жиберди.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَإِذَا هِىَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ١١٧

**118.** Натыйжада акыйкат анык болуп, (каапырлардын) жасаган иштери жалганга чыкты.

فَوَقَعَ ٱلْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١١٨

**119.** Ушул жерде жеңилип, шерменде болуп кайтышты.

فَغُلِبُوا۟ هُنَالِكَ وَٱنقَلَبُوا۟ صَٰغِرِينَ ١١٩

**120.** (Анан) сыйкырчылар сажда кылган абалда, өздөрүн жерге таштап (мындай)

وَأُلْقِىَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ١٢٠

**121.** дешти: “Биз ааламдардын Раббисине ыйман келтирдик!

قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٢١

**122.** Муса жана Харундун Раббисине (ыйман келтирдик!)”

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢٢

1 Жалгандан жыланга айланган жиптерин

**123.** Фираун айтты: "Мен силерге уруксат бербей туруп, ага ыйман келтирдиңерби?! Чынында бул силердин (Муса менен бир болуп алып) шаар элин чыгарып кетүүңөр үчүн (ушул) шаарда эле ойлоп тапкан айлакерлигиңер! (Шашпай тургула!) Жакында билип аласыңар!!!

قَالَ فِرۡعَوۡنُ ءَامَنتُم بِهِۦ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَمَكۡرٞ مَّكَرۡتُمُوهُ فِي ٱلۡمَدِينَةِ لِتُخۡرِجُواْ مِنۡهَآ أَهۡلَهَاۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Мен силердин колу-бутуңарды каршы-терши жагынан кыркып, андан кийин бардыгыңды асып өлтүрөмүн!"

لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** (Сыйкырчылар) айтышты: "(Билгениңди кыл!) Биз Раббибизге кайтуучу болдук!

قَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Сен бизден, Раббибиздин далил-моожизалары келген учурда (ошого) ыйман келтиргенибиз үчүн гана өч алып жатасың!" (Андан соң мусулман болгон сыйкырчылар Раббисине дуба кыла башташты:) "О, Раббибиз! Бизге (түгөнгүс) сабыр жаадыргын! Жана биздин жаныбызды мусулман абал(ыбыз) да алгын!

وَمَا تَنقِمُ مِنَّآ إِلَّآ أَنۡ ءَامَنَّا بِـَٔايَٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتۡنَاۚ رَبَّنَآ أَفۡرِغۡ عَلَيۡنَا صَبۡرٗا وَتَوَفَّنَا مُسۡلِمِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Фираундун коомунан болгон (каапыр) адамдар (аны Мусага каршы көкүтүп): "Муса менен анын коомун, сени жана кудайларыңды таштап, жер бетинде бузукулук кылып жүргөн бойдон жөн койосуңбу?" - дешти. (Фираун) Айтты: (Жок!) Тездик менен алардын (бардык эркек) балдарын өлтүрүп, аял-кыздарын тирүү калтырабыз! Биз аларды өз өкүмүбүзгө мажбурлап моюн сундурабыз!"

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِ فِرۡعَوۡنَ أَتَذَرُ مُوسَىٰ وَقَوۡمَهُۥ لِيُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَيَذَرَكَ وَءَالِهَتَكَۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ أَبۡنَآءَهُمۡ وَنَسۡتَحۡيِۦ نِسَآءَهُمۡ وَإِنَّا فَوۡقَهُمۡ قَٰهِرُونَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Муса коомуна (насаат айтып, мындай) деди: "Аллаһтан жардам сурагыла жана сабыр кылгыла. Чынында жер Аллаһка таандык. (Фираундуку эмес) Аны Өзү каалаган пенделерине мураска берет. Акыбет-натыйжа такыба адамдардын пайдасына болот."

قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ ٱسْتَعِينُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱصْبِرُوٓا۟ ۖ إِنَّ ٱلْأَرْضَ لِلَّهِ يُورِثُهَا مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۖ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** (Фираундун зулуму сөөгүнөн өткөндө, Мусанын коому андан нааразы болуп) мындай дешти: "Сен бизге (пайгамбар болуп) келишиңден мурун алар бизге (уулдарыбызды союп, кыздарыбызды тирүү коюп) азап беришкен. Сен келгенден кийин деле (улануууда. Муса) айтты: "(Үмүт үзбөгүлө). Раббиңер душманыңарды жок кылып, силерди жерде орунбасар кылгысы бардыр! Ал силердин кандай амал кылышыңарды карап турат".

قَالُوٓا۟ أُوذِينَا مِن قَبْلِ أَن تَأْتِيَنَا وَمِنۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يُهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Биз Фираун элин, акыл-эсине келээр деп (каатчылык) жылдары менен жана мөмө-жемиш жетишпестиги менен сынадык.

وَلَقَدْ أَخَذْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ بِٱلسِّنِينَ وَنَقْصٍ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Кийин, качан аларга бай-бардар турмуш келсе, (Аллаһка шүгүр кылбай): "Биз ушуга татыктуубуз"- дешти. А, эгер бир жокчулук-каатчылык жетсе Муса жана аны менен бирге жүргөндөрдөн деп жоромолдошту. Уккула, алардын жоромолдору Аллаһтын (тагдырынын) алдында. Бирок, алардын көбү (муну) билишпейт.

فَإِذَا جَآءَتْهُمُ ٱلْحَسَنَةُ قَالُوا۟ لَنَا هَٰذِهِۦ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَطَّيَّرُوا۟ بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ ۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمْ عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٣١﴾

**132.** Алар (каапырлар Мусага): "Сен бизди сыйкырлаш үчүн ар канча далил-моожиза көргөзсөң да, сага ыйман келтирбейбиз" - дешти.

وَقَالُوا۟ مَهْمَا تَأْتِنَا بِهِۦ مِنْ ءَايَةٍ لِّتَسْحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Анан, Биз аларга (азап-жаза иретинде) топон суу (балээсин), чебиртке (балээсин), бит (балээсин), бака (балээсин,) жана кан балээсин (Өз кудуретибизге) анык далил кылып жибердик. (Бирок, алар) текеберчиликтеринен жазбады. (Анткени,) алар кылмышкер коом болгон.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلْجَرَادَ وَٱلْقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٍ مُّفَصَّلَٰتٍ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ١٣٣

**134.** Аларга апаат-балээ (удаама-удаа) келгенде Мусага (жалынып): "О, Муса, Аллаһ сага берген нерсенин (Шарияттын) урматына, биз үчүн Раббиңе дуба кыл. Эгер (дубаң менен) бизден балээни арылтсаң, сага сөзсүз ыйман келтиребиз жана Исрайил урпактарын да сага кошуп (журтуна) жиберебиз" - дешти.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ ٱلرِّجْزُ قَالُوا۟ يَٰمُوسَى ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ ۖ لَئِن كَشَفْتَ عَنَّا ٱلرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ١٣٤

**135.** Ал эми, өздөрү жетип барган мөөнөткө чейин, алардан ыпылас балээни арылтарыбыз менен, дароо убадаларын бузушту.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلرِّجْزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ١٣٥

**136.** Анан Биз, аяттарыбызды "жалган" деп, (билип турса да) билмексен болгондору себептүү алардан өч алып, деңизге чөктүрүп жибердик!

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ عَنْهَا غَٰفِلِينَ ١٣٦

**137.** Биз алсыз-бечара коомго (Исрайил урпактарына), Өзүбүз берекелүү кылган (Мисирдеги) жердин чыгыш жана батыш (бардык) тарабын (Фираун коомунан) мурас кылып бердик. Ошентип, Раббиңдин Исрайил урпактарына айткан жакшынакай сөзү,[1] сабыр кылганы себептүү толугу менен аткарылды. Жана Биз Фираун менен анын коомунун

وَأَوْرَثْنَا ٱلْقَوْمَ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ يُسْتَضْعَفُونَ مَشَٰرِقَ ٱلْأَرْضِ وَمَغَٰرِبَهَا ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا ۖ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ ٱلْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُوا۟ ۖ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُۥ وَمَا كَانُوا۟ يَعْرِشُونَ ١٣٧

1 Ал сөз Аллаһ Тааланын: "Жер – Аллаһка таандык. Аны Өз пенделеринен каалаганына мурас кылып берет" деген убадасы эле.

жасагандарын жана бийик-бийик курган сарайларын ойрон кылдык!

**138.** Биз Исрайил урпактарын (аман-эсен) деңизден өткоргонүбүздөн соң, алар өз идол-буттарына табынып жаткан элдин астынан өтүштү жана Мусага: "О, Муса бизге да ошолордукундай бут жасап бер" - дешти. (Анда) Муса айтты: "Силер наадан коом турбайсыңарбы!

وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتَوۡاْ عَلَىٰ قَوۡمٖ يَعۡكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصۡنَامٖ لَّهُمۡۚ قَالُواْ يَٰمُوسَى ٱجۡعَل لَّنَآ إِلَٰهٗا كَمَا لَهُمۡ ءَالِهَةٞۚ قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ تَجۡهَلُونَ ١٣٨

**139.** Чынында, алардын дини жалган, жасап жаткан ибадаты да жалган!"

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٞ مَّا هُمۡ فِيهِ وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٣٩

**140.** Айтты: "Эми, мен силерге Аллаhтан башка "кудай" таап берейинби?! Аллаh силерди ааламдардан артык кылып (душманыңардан аман-эсен куткарып койду эле го!"

قَالَ أَغَيۡرَ ٱللَّهِ أَبۡغِيكُمۡ إِلَٰهٗا وَهُوَ فَضَّلَكُمۡ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٠

**141.** Жана эстегиле, (О, Исрайил урпактары!) Биз, силерди, аял-кызыңарды тирүү коюп, эркек балаңарды союп, башыңарга чексиз азап салган Фираун адамдарынан куткарган элек. Ушунуңарда силер үчүн Раббиңерден чоң сыноо бар.

وَإِذۡ أَنجَيۡنَٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ يُقَتِّلُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ١٤١

**142.** Биз Муса менен (ага Китеп – Шарият түшүрүп берүү үчүн) отуз кечеге убадалашып, дагы аны он (кече) менен толуктадык. Ошентип, Раббисинин (убадалашкан) убактысы толук кырк кече болду. Муса бир тууганы Харунга: "(Мен кеткенде) коомумдун арасында менин орунбасарым болуп, аларды

۞وَوَٰعَدۡنَا مُوسَىٰ ثَلَٰثِينَ لَيۡلَةٗ وَأَتۡمَمۡنَٰهَا بِعَشۡرٖ فَتَمَّ مِيقَٰتُ رَبِّهِۦٓ أَرۡبَعِينَ لَيۡلَةٗۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ هَٰرُونَ ٱخۡلُفۡنِي فِي قَوۡمِي وَأَصۡلِحۡ وَلَا تَتَّبِعۡ سَبِيلَ ٱلۡمُفۡسِدِينَ ١٤٢

түзөп жана бузукулардын жолуна ээрчибей тургун!" - деди.

**143.** Муса Биз убадалашкан убакытта келгенде жана Раббиси ага (түздөн-түз) сүйлөгөндө: «О, Раббим! Мага көрүнчү, Сага карайын» - деди. Ал (Аллаһ) айтты: "Мени (бул дүйнөдө) эч көрө албайсың. Бирок, мына бул тоого карап тур, (мен ошого көрүнөмүн) эгер ал ордунда жылбай калса, сен Мени көрө аласың». Анан, Раббиси тоого көрүндү эле.., аны күкүм кылып таштады. Муса эстен танып жыгылды! Качан өзүнө келгенде, айтты: "О, Раббим, Сен Аруу-Тазасың! Мен (адепсиздик кылганыма) тообо кылдым! Жана мен ыймандуулардын алдынкысымын!"

وَلَمَّا جَآءَ مُوسَىٰ لِمِيقَٰتِنَا وَكَلَّمَهُۥ رَبُّهُۥ قَالَ رَبِّ أَرِنِىٓ أَنظُرْ إِلَيْكَ ۚ قَالَ لَن تَرَىٰنِى وَلَٰكِنِ ٱنظُرْ إِلَى ٱلْجَبَلِ فَإِنِ ٱسْتَقَرَّ مَكَانَهُۥ فَسَوْفَ تَرَىٰنِى ۚ فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤٣﴾

**144.** (Аллаһ) деди: "О, Муса! Чынында, Мен сени адамдардан жогору (баалап) Өзүмдүн пайгамбарлыгыма жана (ортомчусуз сүйлөгөн) Сөзүм үчүн тандап алдым. Эми, Мен сага берген Дин-Шариятты кабыл алып, (бул нээмат үчүн) шүгүр кылуучулардан болгун!"

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّى ٱصْطَفَيْتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِى وَبِكَلَٰمِى فَخُذْ مَآ ءَاتَيْتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Анан Биз ал (Муса) үчүн тактайларга (адамдар муктаж болгон) бардык нерселерди, насаат сөздөрдү жана ар бир нерсенин баян-эрежелерин жазып бердик. Жана "Буларды бекем карман, коомуңа буюр; андагы шариятка амал кылышсын!" (дедик). Эми, Мен силерге бузуку(лук кылып, Аллаһтын балээ-азабына кабылган) адамдардын мекенин көргөзөмүн.

وَكَتَبْنَا لَهُۥ فِى ٱلْأَلْوَاحِ مِن كُلِّ شَىْءٍ مَّوْعِظَةً وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَىْءٍ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَأْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوا۟ بِأَحْسَنِهَا ۚ سَأُو۟رِيكُمْ دَارَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Мен жерде акыйкатсыздык менен текеберленип жүргөн адамдарды (кудуретиме белги болгон) аяндардан (сабак алалбай турган кылып) буруп койомун. Кийин алар ар канча далил-моожиза көрсө да, ага ыйман келтиришпейт. Туура Жолду көрсө, аны карманышпайт. Эгер адашуучулук жолун көрсө, ошону гана жол кылып алышты. Буга себеп; алар Биздин далилдерди "жалган" дешти жана ага көңүл бурбай коюшту.

سَأَصْرِفُ عَنْ ءَايَٰتِيَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِي ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَإِن يَرَوْاْ كُلَّ ءَايَةٍ لَّا يُؤْمِنُواْ بِهَا وَإِن يَرَوْاْ سَبِيلَ ٱلرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا وَإِن يَرَوْاْ سَبِيلَ ٱلْغَيِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُواْ عَنْهَا غَٰفِلِينَ ١٤٦

**147.** Биздин аяттарыбызды жана Акыреттик жолугушууну "жалган" деген адамдардын жасаган (жакшы) иштери текке кетет. Алар жасаган иштерине жараша "сыйлапышат".

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآءِ ٱلْأٓخِرَةِ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعْمَلُونَ ١٤٧

**148.** Мусанын коому ал кеткенден кийин өздөрүнүн (алтын) зыйнаттарынан (Самирий деген бузуку адам жасап берген жана мөөрөгөн) добуш чыгара турган музоонун сөлөкөтүн (кудай кылып) алышты. Алар анын өздөрүнө сүйлөй албасын, (туура) жолго баштай албасын билишпейби?! (Ошого карабай) аны кудай тутушуп, заалым (каапыр) болуп калышты!

وَٱتَّخَذَ قَوْمُ مُوسَىٰ مِنۢ بَعْدِهِۦ مِنْ حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ أَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّهُۥ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيهِمْ سَبِيلًا ٱتَّخَذُوهُ وَكَانُواْ ظَٰلِمِينَ ١٤٨

**149.** Качан гана (Муса келип, аларга чындыкты түшүндүргөн соң) бушайман болушуп, өздөрүнүн адашканын билишкенде: "Эгер Раббибиз бизге ырайым кылып, кечирбесе, сөзсүз зыян көрүүчүлөрдөн болуп калабыз!" - дешти.

وَلَمَّا سُقِطَ فِيٓ أَيْدِيهِمْ وَرَأَوْاْ أَنَّهُمْ قَدْ ضَلُّواْ قَالُواْ لَئِن لَّمْ يَرْحَمْنَا رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ١٤٩

**150.** Муса коомуна кайтып келгенде (жана алардын музоого сыйынып жатканын көргөндө) ачууланып, бушайман чегип: “Менден соң мага кандай жаман орунбасар болупсуңар! Раббиңердин буйругун шаштырдыңарбы?!”- деди. Кийин Муса (жаалданып, колундагы) такталарды таштап, бир тууганынын (Харундун) башынан (чач-сакалынан) жулкулдата баштады. (Харун) айтты: “О, апамдын баласы! Чынын айтайын, коом мени кордоп, (айткандарымды уккандын ордуна, кайра) өлтүрүп койо жаздады. Мени душмандарга шерменде кылба! Жана мени заалым адамдардар менен бирге деп ойлобо!

وَلَمَّا رَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا قَالَ
بِئْسَمَا خَلَفْتُمُونِى مِنۢ بَعْدِىٓ ۖ أَعَجِلْتُمْ أَمْرَ
رَبِّكُمْ ۖ وَأَلْقَى ٱلْأَلْوَاحَ وَأَخَذَ بِرَأْسِ أَخِيهِ
يَجُرُّهُۥٓ إِلَيْهِ ۚ قَالَ ٱبْنَ أُمَّ إِنَّ ٱلْقَوْمَ ٱسْتَضْعَفُونِى
وَكَادُوا۟ يَقْتُلُونَنِى فَلَا تُشْمِتْ بِىَ ٱلْأَعْدَآءَ
وَلَا تَجْعَلْنِى مَعَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** (Муса) айтты: «О, Раббим! Мени жана бир тууганымды Өзүң кечир! Жана бизди Өз ырайымыңа ал! Сен эң ырайымдуусуң!»

قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِأَخِى وَأَدْخِلْنَا فِى
رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** Чынында, музоону кудай кылып алгандарга жакын арада Раббисинен каар-казап жана (ушул) дүйнө жашоосунда кордук жетет! Биз (Аллаһга) жалган токугандарды ушинтип жазалайбыз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ ٱلْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ غَضَبٌ
مِّن رَّبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِى ٱلْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Ал эми, (чоң-кичине) күнөөлөрдү жасагандан кийин, артынан тооба кылып, ыйман келтирген адамдар болсо, Чынында сенин Раббиң ошондон (тооба кылгандан) кийин Кечирүүчү, Ырайымдуу.

وَٱلَّذِينَ عَمِلُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ثُمَّ تَابُوا۟ مِنۢ
بَعْدِهَا وَءَامَنُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا
لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥٣﴾

**154.** Мусанын ачуусу басылганда тактайларды колуна алды. Анын жазууларынын арасына

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى ٱلْغَضَبُ أَخَذَ ٱلْأَلْوَاحَ

وَفِي نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٤﴾

Раббисинен корккон адамдар үчүн ырайым жана Туура Жол камтылган эле.

وَاخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُۥ سَبْعِينَ رَجُلًا لِّمِيقَٰتِنَا ۖ فَلَمَّآ أَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَإِيَّٰىَ ۖ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلسُّفَهَآءُ مِنَّآ ۖ إِنْ هِىَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَآءُ وَتَهْدِى مَن تَشَآءُ ۖ أَنتَ وَلِيُّنَا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا ۖ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلْغَٰفِرِينَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Анан, Муса Биздин убадалашкан убактыбыз үчүн коомунан жетимиш адамды тандады.[1] Анан аларды гүлдүрөк(түү чагылган) урганда (Муса) айтты: "О, Раббим! Эгер кааласаң мени да, аларды да мындан мурдараак (коомум музоого табынганда эле) өлтүрөт элең. Эми, биздин арабыздагы акмактардын ишинин кесепетинен бардыгыбызды кыйратасыңбы?! Бул иш (Сенин музоого табынгандарды кечиришиң жана мына бул акмактардын "Аллаһ кечире берет экен" деп, чектен чыгып, Сага адепсиздик кылышканы Сенин сыноондон башка нерсе эмес. Бул сыноо менен Сен каалаганыңды Туура Жолго баштап, каалаганыңды адаштырасың. Сен – биздин башчыбызсың. Бизди кечир жана бизге ырайым кыл! Сен эң жакшы кечирүүчүсүң![2]

۞ وَٱكْتُبْ لَنَا فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ إِنَّا هُدْنَآ إِلَيْكَ ۚ قَالَ عَذَابِىٓ أُصِيبُ بِهِۦ مَنْ أَشَآءُ ۖ وَرَحْمَتِى وَسِعَتْ كُلَّ شَىْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٦﴾

**156.** Бизге ушул дүйнөдө жана Акыретте жакшылыктарды насип кыл! Биз (күнөөбүздү моюнга алып) Өзүңө кайттык. (Аллаһ) айтты: "Азабымды Өзүм каалагандарга жеткиремин жана ырайымым бардык (жандуу-

---

1 Алар коомдун каймактары эле. Муса аларды ээрчитип, чогуу кечирим сураганы Аллаһ белгилеген убакытта, белгиленген жерге келишти. Ошондо жанагы жетимиш "акылман" Мусага "Бизге Аллаһты көргөзөсүң" деп талап коюп калса болобу! Каарданган Аллаһ алардын кесепетинен бүт Исрайил урпактарын жүрөктү түшүргөн гүлдүрөк-чагылган менен тындым кылды!

2 Аллаһ Таала Мусанын дубасын кабыл алып, чагылган урган элди тирилтип, күнөөлөрүн кечирди.

жансыз, күнөөсүз-күнөөлүү) нерселерди ороп-камтып алат. Мен ал ырайымды (Аллаһтан) корккон, зекетти берген жана Биздин аяттарыбызга ыйман келтирген адамдарга гана насип кыламын.

**157.** Ал адамдар (өз убактысында) сабатсыз (жаза жана окуй албаган, эч кимден сабак окубаган, бардык илими Аллаһтан келген) элчи-пайгамбарды ээрчишет. Ал ушундай пайгамбар: (яхудийлер менен христиандар) аны оздорүнүн Тоорат, Инжилдеринде (аты) жазылуу экенин табышат. Ал аларды (өзүнө ээрчигендерди) жакшылыктарга буюруп, жамандыктардан кайтарат. Аларга таза – пакиза нерселерди адал, ыпылас нерселерди арам кылып, үстүнөн машакаттарын, оор ибадаттарын алып таштайт. Эми, ошол пайгамбарга ыйман келтирип, аны урматтап, ага түшүрүлгөн нурду ээрчиген адамдар, ошолор гана (Тозоктон) кутулуучулар![1]

ٱلَّذِينَ يَتَّبِعُونَ ٱلرَّسُولَ ٱلنَّبِيَّ ٱلْأُمِّيَّ ٱلَّذِي يَجِدُونَهُۥ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِٱلْمَعْرُوفِ وَيَنْهَىٰهُمْ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ ٱلْخَبَٰٓئِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَٱلْأَغْلَٰلَ ٱلَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِهِۦ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلنُّورَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ مَعَهُۥٓ ۙ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Айт: "О, адамдар! Мен силердин баарыңарга Аллаһтын элчиси боломун! (Аллаһ) ушундай: Асмандар жана жер мүлкү Аныкы. Андан башка эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок. Ал өлтүрөт жана тирилтет. Эми, Аллаһка жана Анын эч кимден сабак албаган, элчи-пайгамбарына ыйман

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ جَمِيعًا ٱلَّذِي لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِ ٱلنَّبِيِّ ٱلْأُمِّيِّ ٱلَّذِي يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَكَلِمَٰتِهِۦ وَٱتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

---

1 Бул эки аят биздин Пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын кабары Тооратта дагы келгенине жана бардык замандардагы яхудийлер тозоктон кутулуш үчүн Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын артынан ээрчиши зарыл экенине далил болот.

келтиргиле! Ал пайгамбар (дагы) Аллаһка, Анын сөздөрүнө ыйман келтирет. Жана Туура Жолго түшүүдөн үмүтүңөр болсо, ошону гана ээрчигиле.

**159.** Мусанын коомунун арасында акыйкатка баштай турган, акыйкат менен адилеттүүлүк кыла турган жамаат дагы бар.

وَمِن قَوْمِ مُوسَىٰٓ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ
وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ١٥٩

**160.** Биз аларды уруу-уруу кылып он эки элге бөлүп жибердик. Бир кезде коому Мусадан суу сураганда, Биз Мусага: “Аса-таягыңды ташка ургун” деп вахий кылдык. Кийин ал таштан он эки булак атырылды. (Муса ал булактарды он эки урууга бөлүп, белгилеп берген соң) бардык адамдар өз ичер сууларын таанышты. Кийин Биз алардын үстүнө булутту көлөкө кылып койдук. Анан дагы (ачка калышканда) аларга асмандан халваларды, бышырылган куш эттерин жаадырып: “Биз ырыскы кылып берген пакиза тамактардан жегиле” дедик. (Бирок, бул эл шүгүр кылууну ойлоп да койбостон, мойнундагы парыздарды аткарбастан күнөө иштерин улантты) Алар (муну менен) Бизге зулум кылышпады, өздөрүнө гана зулум кылышты.

وَقَطَّعْنَٰهُمُ ٱثْنَتَىْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا أُمَمًا
وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ إِذِ ٱسْتَسْقَىٰهُ
قَوْمُهُۥٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْحَجَرَ
فَٱنۢبَجَسَتْ مِنْهُ ٱثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا قَدْ
عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ وَظَلَّلْنَا
عَلَيْهِمُ ٱلْغَمَٰمَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلْمَنَّ
وَٱلسَّلْوَىٰ كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا
رَزَقْنَٰكُمْ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن
كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ١٦٠

**161.** (О, Мухаммад) эстегин, бир кезде аларга айтылды: “Мына бул шаарга (Иерусалимге) кирип, андан каалаган жериңерде (каалаган тамагыңарды) жегиле. Бирок, “кечиргин” деп, дарбазадан сажда кылып

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ ٱسْكُنُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ
وَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ
وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ لَكُمْ
خَطِيٓـَٰٔتِكُمْ سَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ١٦١

(Аллаһга ыраазычылык билдирип, кичипейил болуп) киргиле. (Ошентсеңер) Биз силердин катаңарды кечирип, ихсан-жакшылык кылгандарды(н сообун) көбөйтөбүз". (Аллаһ Исрайил урпактарынын көптөгөн күнөө-каталарын кечирүү үчүн ушул вазыйпаны парз кылган эле. Бирок..,)

**162.** Алардын арасынан (копчүлүк) заалым адамдар ("кечиргин" деген) сөздү өздөрүнө айтылбаган башка сөзгө алмаштырып коюшту. Зулум (каапырлык) иш жасагандары себептүү Биз аларга асмандан балээ-азап жибердик.

فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ مِنۡهُمۡ قَوۡلًا غَيۡرَ ٱلَّذِي قِيلَ لَهُمۡ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِجۡزٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُواْ يَظۡلِمُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Сен алардан (Исрайил урпактарынан) деңиз жээгиндеги айыл жөнүндө сура. Ошондо алар ишемби күндөгү (Аллаһ тыюу салган) чектен чыгып кетишти: ишемби күндөрү балыктары толуп-толуп (суу бетинде) келе жаткан. Ишембиден башка күндөрү келбей калган. Биз аларды бузукулуктугуна жараша ушинтип сынайбыз.[1]

وَسۡـَٔلۡهُمۡ عَنِ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَتۡ حَاضِرَةَ ٱلۡبَحۡرِ إِذۡ يَعۡدُونَ فِي ٱلسَّبۡتِ إِذۡ تَأۡتِيهِمۡ حِيتَانُهُمۡ يَوۡمَ سَبۡتِهِمۡ شُرَّعٗا وَيَوۡمَ لَا يَسۡبِتُونَ لَا تَأۡتِيهِمۡۚ كَذَٰلِكَ نَبۡلُوهُم بِمَا كَانُواْ يَفۡسُقُونَ ﴿١٦٣﴾

1 Аллаһ аларга "Ишемби күндө балык уулабайсыңар" деген эрежесин парыз кылып, сыноо үчүн атайын ишемби күндөрү суу бетинде балыктарды көбөйтүп, башка күндөр жок кылып турган. Напси балээсин тыя албагандар айлакерлик кылып, тим эле Аллаһ билбей кала тургансып, ишемби күндө балык кармабаса да деңиз жээгине чуңкурларды оюшуп, ошого балыктарды камап, эртеси, жекшембиде кармап алышчу. Аллаһ ушинтип, алардын арасындагы бузукуларын сынап, тандап аларга азап жиберген. Азап жибергенге чейин Исрайил урпактары үч бөлүккө ажырап калышкан:

1-бөлүк: Аллаһты алдайм деп чекти бузган айлакерлер. Булар көпчүлүктү түзгөн.

2-бөлүк: Аларды бул зулумдуктан кайтаргандар.

3-бөлүк: Өздөрү күнөө кылбаса да заалым-кылмышкерлерди кайтарбагандар.

Кийинки аятта 3-бөлүк – бейгам адамдар менен, 2-бөлүк – жамандыктан кайтарган такыбаа кишилердин арасындагы суроо-жооп баяндалат:

**164.** Бир кезде алардан бир жамаат айтты: "Эмне үчүн силер Аллаh өлтүрүп, катуу жаза бере турган коомго насаат айтып жатасыңар? (Күнөөдөн кайтаргандар) айтышты: "Алардын такыбаа болушун (балык уулоосун токтотушун) үмүт кылып жана Раббиңердин алдында ("биз кайтарган элек" деп) актануу үчүн".

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ قَوْمًا ٱللَّهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ قَالُوا۟ مَعْذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** (Күнөөлүү адамдар) өздөрүнө эскертилген нерсени унутуп коюшканда, жамандыктан кайтарган адамдарды куткарып, (өздөрүнө) зулум кылгандарды, бузукулуктарына жараша катуу азап менен кармадык.

فَلَمَّا نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦٓ أَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلسُّوٓءِ وَأَخَذْنَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ بِعَذَابٍۭ بَـِٔيسٍۭ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Кайтарылган (күнөө) иштеринен көкбеттенип кайтпай коюшканда Биз (аларды каргап): "Жек көрүндү маймылдарга айланып калгыла!" дедик.

فَلَمَّا عَتَوْا۟ عَن مَّا نُهُوا۟ عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا۟ قِرَدَةً خَـٰسِـِٔينَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Дагы, бир мезгилде Сенин Раббиң алардын үстүнө тээ Кыяматка чейин, жаман азап менен кордой турган адамдарды жиберип турарын ашкере билдирген. Чынында, сенин Раббиң тез жаза берүүчү жана чынында Ал Кечиримдүү, Боорукер.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَـٰمَةِ مَن يَسُومُهُمْ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ ٱلْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٧﴾

**168.** Биз аларды жер бетинде бөлүк-бөлүк кылып тыркыратып (чачып) таштадык. Алардын арасында (Аллаhтын укугун ордуна коюучу) жакшылары да бар, жакшы эместери да бар. Жана Биз аларды (кээде) жакшылыктар, (кээде) жамандыктар менен сынадык. Кана эми, (көкбеттиктеринен ыйманга) кайтышса!

وَقَطَّعْنَـٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ ٱلصَّـٰلِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَبَلَوْنَـٰهُم بِٱلْحَسَنَـٰتِ وَٱلسَّيِّـَٔاتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Кийин алардын артынан, Тоoратты мурас кылып алган бир муун калды. Алар (Тоорат аятын бурмалап, анын акысына) жарыбаган дүйнө буюмдарын алышып: “Бизге кечирим берилет” дешет. Эгер аларга ошондой эле дүйнө буюмдары келсе, (дагы) ала беришет. (Артынан дагы “Аллаһ кечирет бизди” деп койо беришет) Акыры, алардын үстүндө: “Аллаһ жөнүндө чындыкты гана сүйлөшөт” деген Китеп (Тоорат) осуяты бар эле го?! Алар Тооратгын ичиндеги аяттарын (ар дайым) окушат эле го! Акырет коргону Аллаһтан корккон (такыба) адамдар үчүн жакшы. Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

فَخَلَفَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ خَلۡفٞ وَرِثُواْ ٱلۡكِتَٰبَ يَأۡخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا ٱلۡأَدۡنَىٰ وَيَقُولُونَ سَيُغۡفَرُ لَنَا وَإِن يَأۡتِهِمۡ عَرَضٞ مِّثۡلُهُۥ يَأۡخُذُوهُۚ أَلَمۡ يُؤۡخَذۡ عَلَيۡهِم مِّيثَٰقُ ٱلۡكِتَٰبِ أَن لَّا يَقُولُواْ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلۡحَقَّ وَدَرَسُواْ مَا فِيهِۗ وَٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ خَيۡرٞ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Жана (алардын арасында ыйык) Китеп өкүмдөрүн бекем кармаган, намазды толук окуган адамдар да бар. Биз оңдоочулардын сообун текке кетирбейбиз.

وَٱلَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِٱلۡكِتَٰبِ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجۡرَ ٱلۡمُصۡلِحِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Эстегин, Биз алардын үстүнө («Туур» деп аталган) тоону чатыр сыяктуу көтөрүп, алар “мына эми, үстүбүзгө кулап түшөт” деп ойлоп калганда: “Биз силерге берген Шарият өкүмдөрүн бекем кармагыла жана такыба болууну үмүт кылсаңар, анын ичиндегилерди унутпай жүргүлө!” (дедик).

۞وَإِذۡ نَتَقۡنَا ٱلۡجَبَلَ فَوۡقَهُمۡ كَأَنَّهُۥ ظُلَّةٞ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُۥ وَاقِعُۢ بِهِمۡ خُذُواْ مَآ ءَاتَيۡنَٰكُم بِقُوَّةٖ وَٱذۡكُرُواْ مَا فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَتَّقُونَ ﴿١٧١﴾

**172.** Жана эстегин, Сенин Раббиң адамзаттын (Адам-Атанын) белинен урпактарын чыгарды. Жана аларды өздөрүнө күбө кылып: “Мен силердин Раббиңер эмесминби?” дегенде алар “Ооба,

وَإِذۡ أَخَذَ رَبُّكَ مِنۢ بَنِيٓ ءَادَمَ مِن ظُهُورِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَأَشۡهَدَهُمۡ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ أَلَسۡتُ بِرَبِّكُمۡۖ قَالُواْ بَلَىٰ شَهِدۡنَآۚ أَن تَقُولُواْ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ إِنَّا كُنَّا عَنۡ هَٰذَا غَٰفِلِينَ ﴿١٧٢﴾

күбө болдук"-дешти. (О, Адам урпактары!) Силер Кыямат Күндө (жалгыз Раббиңе сыйындыңбы?" деп суралганыңарда) "Биз мындан кабарсыз элек" дей албай калышыңар үчүн (Биз ушул күбөлүгүңөрдү алганбыз)

**173.** Же болбосо "Мурун ата-бабаларыбыз мушрик болгон экен, биз ошолордон кийинки урпактар болобуз. (О, Аллаһ) Сен бизди адашкан ата-бабалар жасаган иш себептүү өлтүрөйүн (тозоко таштайын) деп жатасыңбы" (дей албай калышыңар үчүн Биз ушул күбөлүгүңөрдү алганбыз)

أَوْ تَقُولُوٓا۟ إِنَّمَآ أَشْرَكَ ءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنۢ بَعْدِهِمْ ۖ أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ ٱلْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Биз алардын (өздөрүнүн табияттарына жана ыйманга) кайтуусу үчүн аяттарыбызды ушундай анык баян кылуудабыз.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿١٧٤﴾

**175.** (О, Мухаммад!) Аларга (Исрайил урпактарына) Биз далилдерибизди берген (аалым) кишинин кабарын айтып бер: ал (өзү билген) далилдерди (амал кылбай) таштап койду эле, шайтан ээрчитип кетти жана адашуучулардан болуп калды.

وَٱتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ٱلَّذِىٓ ءَاتَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا فَٱنسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ ٱلشَّيْطَٰنُ فَكَانَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Эгер Биз кааласак, далилдер (илим) себептүү анын даражасын көтөрүп коймокбуз. Бирок, ал жерге (жер мүлкүнө) жабышып алып, напсинин каалоолоруна ээрчип кетти. Анын (сук – ачкөздүгүнүн) мисалы бир итке окшойт: аны айдасаңда, жон койсоң да тилин асылтырып тура берет. Бул Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарган («аалым») адамдардын мисалы. (О, Мухаммад!) аларга (ушул

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث ۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٦﴾

сыяктуу) тамсил-икаяларды айтып бер. (Чындык жөнүндө) пикир кылышса ажеп эмес.

**177.** Биздин аяттарыбызды жалганга чыгарып, өздөрүнө зулум кылган адамдардын мисалы кандай жаман!

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ١٧٧

**178.** Аллаһ кимди Туура Жолго баштаса, демек ал Туура Жол табуучу. Ал эми, кимди адаштырса, ошолор гана зыян тартуучулар!

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ١٧٨

**179.** Чынында, Биз адамзат менен жиндердин көпчүлүгүн тозок үчүн жараттык. (Анткени,) алардын жүрөктөрү бар, бирок аны менен сезбейт, көздөрү бар, бирок көргүсү келбейт, кулактары бар бирок, угуп койбойт. Алар айбандар сыяктуу. Жок! Андан да төмөн! Алар – (эч нерсени) туйбаган адамдар!

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ١٧٩

**180.** Аллаһтын эң сонун ысымдары бар. Ага ошолор менен дуба кылгыла! Жана Аллаһтын ысымдарында (бузуктукка) оогон адамдарды таштагыла! Алар тез арада кылмышына жараша жазаланышат.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦ ۚ سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٨٠

**181.** Биз жараткан калктардын арасында Акыйкат менен Туура Жолго баштай турган жана акыйкаттык менен адилеттик орното турган адамдар да бар.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِٱلْحَقِّ وَبِهِۦ يَعْدِلُونَ ١٨١

**182.** Биздин аяттарыбызды "жалган" дегендерди өздөрү билбей-сезбей кала турган кейипте «истидраж» кылабыз.[1]

وَٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ١٨٢

---

1 «Истидраждын» мааниси даражама-даража, тепкичме-тепкич (билгизбей) көтөрүү дегенди билдирет. Аллаһ Таала туура жолго кайтуусунан үмүт үзүлгөн каапырларга

**183.** Аларга мөөнөт берилет. Чынында Менин айлакерлигим бекем.

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ١٨٣

**184.** Алар дайым бирге жүргөн шериктеринде (Мухаммадда) жиндилик жок экенин ойлонушпайбы?! Ал (Раббиси тарабынан жиберилген) анык эскертүүчүдөн башка эмес.[1]

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْۗ مَا بِصَاحِبِهِم مِّن جِنَّةٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا نَذِيرٞ مُّبِينٌ ١٨٤

**185.** Алар асмандар жана жер мүлк(төр)ү жөнүндө, Аллаһ жараткан нерселер жөнүндө жана өздөрүнүн ажал-мөөнөттөрү жакындап калганы жөнүндө ойлонушпайбы?! Андан (Кураандан) кийин алар дагы кандай сөзгө ишенишет болду экен?!

أَوَلَمۡ يَنظُرُواْ فِي مَلَكُوتِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٖ وَأَنۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَدِ ٱقۡتَرَبَ أَجَلُهُمۡۖ فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ١٨٥

**186.** Аллаһ кимди адаштырып койсо, ага эч бир жол баштоочу жок! Аллаһ аларды сокур адамдай тентиген абалда өз адашуучулуктарына таштап койот!

مَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَلَا هَادِيَ لَهُۥۚ وَيَذَرُهُمۡ فِي طُغۡيَٰنِهِمۡ يَعۡمَهُونَ ١٨٦

**187.** Алар сенден Кыямат жөнүндө: анын качан болоору жөнүндө сурашат. Айткын: "Мунун илими Раббимдин гана алдында. Анын убактысын Өзү гана билдирет. Ал (Кыямат) асмандар жана жер (жашоочулары) үчүн оор-машакаттуу иш. Ал силерге капыстан келет. Сен анык биле

يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَاۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّيۖ لَا يُجَلِّيهَا لِوَقۡتِهَآ إِلَّا هُوَۚ ثَقُلَتۡ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ لَا تَأۡتِيكُمۡ إِلَّا بَغۡتَةٗۗ يَسۡـَٔلُونَكَ كَأَنَّكَ حَفِيٌّ عَنۡهَاۖ قُلۡ إِنَّمَا عِلۡمُهَا عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ١٨٧

---

дүйнө байлыгын, ырахат-жыргалын үстөккө-босток бере берет. «Эгер мен Аллаһка жакпасам буларды мага бермек беле?» деп оолуккан ал бечара күнөөлөрдүн тепкичинен дагы жогору көтөрүлө берет.

1 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам өз коомуна Акырет, Кыямат, Парыз, Күнөө, Сооп жөнүндө айтып, Исламга даават кылганда, көпчүлүк аны "эч ким сүйбөгөн нерселерди сүйлөгөн жинди-го бул" дешкен. Бул аят ошолорго жооп болуп, аларга Мухаммад өздөрүнүн чөйрөсүндө жашаган шериктери экенин, болгондо да алардын эң акылдууларынан, кеңеш сурап барылуучу көсөмдөрүнөн экенин, эми алардын каалоолоруна жакпаган сөздөрдү айтса эле, жиндиге чыгарып коюулары ойлонулбаган наадандык экенин эскертүүдө.

тургансып, сенден сурашат. Айткын: «Анын илими Раббимдин гана алдында. Бирок, көп адамдар муну билишпейт.»

**188.** Айткын: “Мен өзүмө Аллаһ каалагандан башка пайда да, зыян да жеткире албаймын. Эгер кайыпты билгенимде, (өзүмө) жакшылыктарды көбөйтүп алмакмын жана мага эч кандай жамандык жетмек эмес. Мен болгону, ыймандуу адамдарды (азап) менен эскертүүчү жана (сооп-сыйлык) менен сүйүнтүүчү пайгамбармын.

قُل لَّآ أَمۡلِكُ لِنَفۡسِي نَفۡعٗا وَلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ وَلَوۡ كُنتُ أَعۡلَمُ ٱلۡغَيۡبَ لَٱسۡتَكۡثَرۡتُ مِنَ ٱلۡخَيۡرِ وَمَا مَسَّنِيَ ٱلسُّوٓءُۚ إِنۡ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ١٨٨

**189.** Ал (Аллаһ) силерди бир жандан (Адам-Атадан) жараткан. Кийин аны менен тынчтанып, ырахат алсын деп, андан жубайын (Хаваа-Энени) жаратты. Анан ага жакындык кылганда, женил жүктүү болуп, аны менен жүрө берди.[1] Ал эми (боюндагы) оорлошкон мезгилде (бала бүткөнүн билишип) Раббисине: “Эгер бизге жакшы (соо-таза) перзент берсең шүгүр кылуучулардан болор элек” деп дуба кылышты.

۞هُوَ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَجَعَلَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا لِيَسۡكُنَ إِلَيۡهَاۖ فَلَمَّا تَغَشَّىٰهَا حَمَلَتۡ حَمۡلًا خَفِيفٗا فَمَرَّتۡ بِهِۦۖ فَلَمَّآ أَثۡقَلَت دَّعَوَا ٱللَّهَ رَبَّهُمَا لَئِنۡ ءَاتَيۡتَنَا صَٰلِحٗا لَّنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٨٩

**190.** (Аллаһ) экөөнө жакшы перзент бергенде, берген нерсесинде Аллаһка ширк келтиришти.[2] Аллаһ алардын ширктеринен Бийик-Жогору!

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحٗا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَاۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١٩٠

---

1 Бул биринчи боюна бүтүү болгондуктан, баштапкы мезгилдерде “жүктүү” болгонун сезген жок.

2 Ошончолук жалбаргандарын унутуп, аларга перзент берсе, аны “Абдуллаһ” – Аллаһтын пендеси деп атабай, Шайтанга азгырылып “Абдул-Хаарис” – «Жердин пендеси” деп атап, Аллаһ жараткан жерди Ага шерик кылышты!

**191.** Эч нерсени жаратпай, жаратылган нерселерди Аллаhга шерик кылышабы?!

أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ١٩١

**192.** (Адамдар Аллаhка шерик кылган башка "кудайлар") Аларга гана эмес, өздөрүнө да жардам бере алышпайт!

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَا أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ١٩٢

**193.** (О, мушриктер!) Эгер силер аларды ("кудайыңарды") Туура Жолго чакырсаңар ээрчип келбейт (укпайт). Аларды чакырдыңарбы же унчукпай турдуңарбы, силерге айырмасы жок.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَامِتُونَ ١٩٣

**194.** Аллаhтан башка силер дуба кылып жаткан "кудайлар" өзүңөр сыяктуу эле пенделер. (Аллаhтын макулуктары). Эгер чынчыл болсоңор, аларга дуба кылгылачы кана, жооп беришет бекен?!

إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ١٩٤

**195.** Эмне, алардын жүрө турган буттары барбы? Же (күч менен) кармагыдай колдору барбы? Же көрөөр көздөрү барбы? Же болбосо, уккудай кулактары барбы?! Айткын: "Аллаhга шерик кылган "кудайыңарга" дуба кыла бергиле дагы, эч нерсеге карабай (мага каршы) айлакерлигиңерди баштай бергиле" (бирок, колуңардан эч нерсе келбейт!)

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَا أَمْ لَهُمْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ١٩٥

**196.** (Анткени,) Менин коргоочум – Аллаh! Ал (мага асмандан) Китепти түшүргөн. Жана Ал салих адамдарга жардам берет.

إِنَّ وَلِيِّيَ اللَّهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتَابَ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصَّالِحِينَ ١٩٦

**197.** Аллаhтан башка силер дуба кыла турган "кудайлар" силерге да, өздөрүнө да жардам бере албайт.

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَا أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ١٩٧

**198.** Эгер аларды Туура Жолго чакырсаңар – укпайт. Карасаң, сага «карап» эле турушат, бирок көрүшпөйт.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا ۖ وَتَرَاهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ١٩٨

**199.** (О, Мухаммад!) Кечиримдүү бол жана (адамдарды эң жакшы) касиеттерге буюр. Жана наадандардан ыраак бол!

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ ١٩٩

**200.** Качан сени шайтандын азгырыгы жолдон чыгара баштаса, Аллаһтан коргоо сура! Чынында Ал Угуучу, Билүүчү!

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠٠

**201.** Чынында, такыба адамдарды шайтан азгырыгы кармаганда (ошол замат) Аллаһты эстешип (Туура Жолду) көрө башташат.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ طَائِفٌ مِّنَ الشَّيْطَانِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ٢٠١

**202.** Ал эми, алардын (шайтандардын) достору болсо, адашуучулукта аларга (шайтандар) жардамчы болушуп, (күнөөлөрүн) эч токтотушпайт.

وَإِخْوَانُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي الْغَيِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ٢٠٢

**203.** Жана сен (алар сураган) далил-моожизаны келтирбегенде "Өзүң эле жасап койбойсуңбу?" дешти. Айткын: "Мен Раббим тарабынан вахий кылынган нерселерди гана ээрчийм. Бул (Кураан) Раббиңер тарабынан келген (бардык жакшылыктарды көргөзүүчү) ышаан-белгилер жана ыймандуулар үчүн Туура Жол, Ырайым!

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِآيَةٍ قَالُوا لَوْلَا اجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ مِن رَّبِّي ۚ هَٰذَا بَصَائِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٠٣

**204.** (О, адамдар!) качан Кураан окулганда, ага кулак салгыла жана сүкүт чалып тургула! Аллаһтын ырайымына бөлөнсөңөр ажеп эмес!

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَأَنصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٢٠٤

**205.** (О, Мухаммад!) Раббиңди эртели-кеч өзүңчө (ыклас менен), жалбарып, коркуп жана ашкере кыйкырбай зикир кылгын. Жана (Аллаhты) унутуп коюучулардан болбогун.

وَٱذْكُر رَّبَّكَ فِى نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ ٱلْجَهْرِ مِنَ ٱلْقَوْلِ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْآصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Чынында, Раббиңдин алдындагылар (периштелер) деле Ага ибадат кылуудан текеберленишпейт, Аны даңазалашат жана Ага сажда кылышат.[1]

إِنَّ ٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٠٦﴾

1 Бул аят сажда аяты болгону себептүү аны окуган жана уккан адамга бир ирет саджа кылуу важып болот.

## 8 «Анфал» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الأَنفَالِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) Сенден олжолор жөнүндө сурашат. Айткын: Олжолор Аллаh жана анын пайгамбарына тиешелүү. Эми, Аллаhтан коркуп, өз ара мамилеңерди оңдоп, эгер ыймандуу болсоңор, Аллаhка жана Анын пайгамбарына моюн сунгула.

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْأَنفَالِ قُلِ ٱلْأَنفَالُ لِلَّهِ وَٱلرَّسُولِ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَصْلِحُوا۟ ذَاتَ بَيْنِكُمْ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١﴾

2. Чынында, ыймандуу адамдарга Аллаhты эскертилгенде, жүрөктөрү коркууга түшүп, аяттары окулганда ал аяттар алардын ыймандарын көбөйтөт.[2] Жана алар Раббисине гана тобокел кылышат.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَإِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُهُۥ زَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٢﴾

3. (Дагы) алар намаздарын кемчилдиксиз окушуп, Биз ырыс кылып берген нерселерден эхсан-садака кылышат.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣﴾

4. Ошолор гана чыныгы момундар! Аларга Раббисинин алдында (Бейиште, бийик) даражалар, кечирим жана улуу ырыскылар бар.

أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُؤْمِنُونَ حَقًّا لَّهُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٤﴾

5. Ошол сыяктуу Раббиң сени акыйкат менен үйүңдөн (согушка) чыгарганда, момундардан кээ бирөөлөрү муну жактырбай турушту.[3]

كَمَآ أَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنۢ بَيْتِكَ بِٱلْحَقِّ وَإِنَّ فَرِيقًا مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ لَكَٰرِهُونَ ﴿٥﴾

---

1 Мединада түшкөн. 75 аяттан турат. “Анфалдын” мааниси «Олжолор».

2 Ушул аят ыймандын көбөйүп-азайып турuусуна далил болот.

3 Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам мушриктердин кербени Шамдан (азыркы

**6.** (Аллаhтын өкүмү) Анык болгондон кийин деле, өлүмгө айдалып бараткансып, карап туруп сени менен талашып жатышат!

يُجَٰدِلُونَكَ فِي ٱلۡحَقِّ بَعۡدَ مَا تَبَيَّنَ كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلۡمَوۡتِ وَهُمۡ يَنظُرُونَ ٦

**7.** Аллаh силерге эки тайпанын бирөөсүн[1] (олжо) болуусун убада кылды эле, силер курал-жарагы жогунун өзүңөр үчүн болушун кааладыңар. Аллаh болсо, (силер каалагандан башканы:) Өзүнүн (өкүм) сөздөрү менен акыйкатты орундатууну жана каапырлардын "артын кыркып коюуну" каалады.[2]

وَإِذۡ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحۡدَى ٱلطَّآئِفَتَيۡنِ أَنَّهَا لَكُمۡ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيۡرَ ذَاتِ ٱلشَّوۡكَةِ تَكُونُ لَكُمۡ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُحِقَّ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقۡطَعَ دَابِرَ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٧

**8.** Эгер кылмышкер-мушриктер жаман көрсө да, (Аллаh) жалганды жоюп, акыйкатты орнотуу үчүн (ушундай болуусун каалады.)

لِيُحِقَّ ٱلۡحَقَّ وَيُبۡطِلَ ٱلۡبَٰطِلَ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨

**9.** Силер Раббиңерге жалбарып, дуба кылганда, Ал силерге жооп берип, (пайгамбарына): "Мен силерди удаама-удаа (келүүчү) миң периште менен кубаттаймын" деди.

إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلۡفٖ مِّنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ مُرۡدِفِينَ ٩

**10.** Муну Аллаh (силердин рухуңарга) шаттык (деми) кылып жана аны менен жүрөгүңөр тынчтануусу

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشۡرَىٰ وَلِتَطۡمَئِنَّ بِهِۦ قُلُوبُكُمۡۚ وَمَا ٱلنَّصۡرُ إِلَّا مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۚ إِنَّ

---

Сирия, Палестине өлкөлөрү) кайтып келе жатканын угуп, аны колго алуу үчүн үч жүз он чамалуу сахаабалары менен чыкканда, мушриктердин кербен башчысы Абу Суфян муну билип калат жана Маккага кабар жиберет. Макка мушриктери кербенин коргоп калуу үчүн миң чактуу кол менен Мединаны көздөй басат. Алар "Бадр" деген жерге жетип келгенде, Аллаh Өз пайгамбарына кербенди жөн коюп, мушрик аскерлери менен беттешүүгө буюрат. Бул илахий кабарды өзү менен чыккандарга билдиргенде кээ бир сахаабалар: "О, Аллаhтын элчиси! Курал-жарагы менен, камданып келген аскерге туруштук бере албайбыз. Андан көрө, мына бул кербенди колдон чыгарбайлычы"- дешип кербенди колго алууну каалашат.

1 Же мушриктердин кербенин же аскерлерин.

2 Анткени, аскерлердин арасында мушриктердин эң ашынгандары, башчылары, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга жана Исламга өтө кас болгондору бар эле. Аллаh ошолорду өлтүрүп, "каапырлардын артын кыркып" азайтып, алсыздантырууну каалады.

үчүн жасады. Жеңиш - Аллаһтан гана. Чынында Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.

ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١٠

**11.** Ошондо, (Аллаһ) силерди, Өзү тарабынан тынчтык-бейпилдик болушу (жана жүрөгүңөрдөн коркууну кетирүү) үчүн (көз ирмемдик) уйку менен ороду жана жүрөгүңөрдү, кадамыңарды аны менен бекемдеп, силерден Шайтан азгырыгын кетирип, таза-пакиза кылуу үчүн үстүңөргө асмандан жамгыр жаадырды.

إِذْ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَيُنَزِّلُ عَلَيْكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذْهِبَ عَنكُمْ رِجْزَ ٱلشَّيْطَٰنِ وَلِيَرْبِطَ عَلَىٰ قُلُوبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ ٱلْأَقْدَامَ ١١

**12.** Ошондо, (о, Мухаммад) сенин Раббиң периштелерге: “Мен силер менен биргемин. Эми, ыймандуу адамдарды шерденткиле! Мен тез эле каапырлардын жүрөгүнө коркуу саламын, силер дагы алардын моюндарына чаап, ар бир манжаларын кесип таштагыла!” - деп вахий кылды.

إِذْ يُوحِى رَبُّكَ إِلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ أَنِّى مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ سَأُلْقِى فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلرُّعْبَ فَٱضْرِبُوا۟ فَوْقَ ٱلْأَعْنَاقِ وَٱضْرِبُوا۟ مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ١٢

**13.** Мунун себеби; алар (каапырлар) Аллаһка жана пайгамбарына каршы согушту. Ким Аллаһ жана пайгамбары менен согушса, (билип алгыла) чынында, Аллаһтын азабы катуу!

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ شَآقُّوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَمَن يُشَاقِقِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ١٣

**14.** Ушул силердин жазаңар! Аны(н азабын) таткыла! Жана, акыйкатта, каапырларга Тозок азабы бар!

ذَٰلِكُمْ فَذُوقُوهُ وَأَنَّ لِلْكَٰفِرِينَ عَذَابَ ٱلنَّارِ ١٤

**15.** О, момундар! Эгер чабуулга өткөн каапырларга жолуксаңар, аларга артыңарды салып качпагыла!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوهُمُ ٱلْأَدْبَارَ ١٥

**16.** Ким ошол күндө аларга артын салса, Аллаһтын каар-казабын сатып алган болот жана жайы Тозок! Ал кандай жаман орун! Бирок, согуш эрежесин өзгөртүү

وَمَن يُوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهُۥٓ إِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ أَوْ مُتَحَيِّزًا إِلَىٰ فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ بِغَضَبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَمَأْوَىٰهُ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ١٦

же болбосо, (башка бир) жамаатка кошулуу максатында артын салса (анда качкан болуп эсептелбейт жана күнөө болбойт).

فَلَمْ تَقْتُلُوهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ قَتَلَهُمْ ۚ وَمَا رَمَيْتَ إِذْ رَمَيْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ رَمَىٰ ۚ وَلِيُبْلِىَ ٱلْمُؤْمِنِينَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

**17.** (О, момундар!) Аларды силер өлтүрбөдүңөр бирок, Аллаһ өлтүрдү. (О, Мухаммад) атканда сен атканың жок, Аллаһ атты. Жана Өзү тарабынан момундарга жакшынакай сыноо болсун үчүн (ушинтти).[1] Чынында - Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

ذَٰلِكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُوهِنُ كَيْدِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Ушул жеңишиңер (Аллаһтан) Жана Аллаһ акыйкатта, каапырлардын амалдарын алсыратуучу.

إِن تَسْتَفْتِحُوا۟ فَقَدْ جَآءَكُمُ ٱلْفَتْحُ ۖ وَإِن تَنتَهُوا۟ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَعُودُوا۟ نَعُدْ وَلَن تُغْنِىَ عَنكُمْ فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَلَوْ كَثُرَتْ وَأَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٩﴾

**19.** (Эй, мушриктер!) Эгер Аллаһтан («качан азап түшүрөт» деп) сурасаңар, мына, силерге (каршы) жеңиш келди. Эгер (Туура Жолго тоскоол болуудан) токтолсоңор бул силерге жакшы. Эгер (согушка) кайтсаңар, биз дагы кайтабыз. Анда жамаатыңар ар канча көп болсо да, силерге эч жардам бере албай калат. Чынында, Аллаһ момундар менен!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَا تَوَلَّوْا۟ عَنْهُ وَأَنتُمْ تَسْمَعُونَ ﴿٢٠﴾

**20.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһка жана Пайгамбарына моюн сунгула жана (Кураандагы "моюн сунгула" деген буйрукту) угуп туруп андан жүз бурбагыла.

---

1 Согуш жүрүп жатканда Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам чатырга кирип, Аллаһка дуба кылып чыгат жана бир ууч топуракты алып, мушриктер тарапка чачып жиберет, Аллаһ Өз кудурети менен ал топуракты учуруп барып ар бир мушрик аскеринин оозуна жана көзүнө толтурат. Ушундан соң алар алсыздашып калышат.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ قَالُوا۟ سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ٢١

**21.** Укпай туруп "уктук" деген адамдардан[1] болбогула!

۞ إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلصُّمُّ ٱلْبُكْمُ ٱلَّذِينَ لَا يَعْقِلُونَ ٢٢

**22.** Албетте, Аллаhтын назарында айбандардан да эң жаманы (чындыкты) укпаган, (акыйкатты) сүйлөбөгөн акылсыздар.

وَلَوْ عَلِمَ ٱللَّهُ فِيهِمْ خَيْرًا لَّأَسْمَعَهُمْ ۖ وَلَوْ أَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ٢٣

**23.** Эгер Аллаh алардан бир жакшылык болоорун билгенде (акыйкатты) уга турган кылып коймок. Жана, эгер уга турган кылып койсо деле, (акыйкаттан) жүз буруп кетмек.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱسْتَجِيبُوا۟ لِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ إِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيكُمْ ۖ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَحُولُ بَيْنَ ٱلْمَرْءِ وَقَلْبِهِۦ وَأَنَّهُۥٓ إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٢٤

**24.** О, ыйман келтирген пенделер! Силерге жашоо бере турган нерсеге (ибадатка) чакырганда, Аллаh менен пайгамбарына (дароо) жооп бергиле! Билип койгула, Аллаh адам менен (анын) жүрөгүнүн арасын тосуп койот.[2] Жана чынында, бардыгыңар Анын Өзүнө чогуласыңар.

وَٱتَّقُوا۟ فِتْنَةً لَّا تُصِيبَنَّ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مِنكُمْ خَآصَّةً ۖ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ٢٥

**25.** Жана силердин араңардагы зулум (күнөө) кылгандардын өзүнө гана тийбей (бардыгыңарга тегиз тие) турган азаптан[3] корккула! жана билгиле Аллаhтын азабы катуу!

وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ أَنتُمْ قَلِيلٌ مُّسْتَضْعَفُونَ فِى

**26.** (О, момундар!) Эстегиле, бир кезде силер аз, жер бетинде алсыз-бечара

---

1 Булар Ислам өкүмдөрүн аткарбай туруп тил учунда эле "мен мусулманмын" деген анткорлор.

2 Даавatты биринчи жолкусунда кабыл албай экиленсе, же кабыл албай койсо, кийин кабыл алышы өтө оор. Анткени, биринчисинде кабыл албаганынын жазасына Аллаh аны менен жүрөгүнүн арасын тосуп койгон. Кабыл алайын дейт, бирок, жүрөк кургур баш бербейт. Бул – азап. Ошондуктан адам-пенде ар дайым: "О, Аллаh! Эй, жүрөктөрдү өзгөртүп, оодарып туруучу Кудай! Менин жүрөгүмдү Өз дииниңде бекем кылгай элең!" деп дуба кылып жүрүшү зарыл.

3 Эгер коомдо күнөөлүүлөр көп болсо жана башкалар алардын күнөөсүн токтотууга аракет кылбаса Аллаhтын азабы бардыгына жалпысынан тиет.

ٱلْأَرْضِ تَخَافُونَ أَن يَتَخَطَّفَكُمُ ٱلنَّاسُ فَـَٔاوَىٰكُمْ وَأَيَّدَكُم بِنَصْرِهِۦ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٢٦﴾

жана адамдар силерди басып-тонон кетишинен корккон абалда элеңер. Кийин Аллаһ силерге (Мединадан) орун-очок берип, Өз жардамы менен колдоп, силерге таза нерселерди ырыскы кылып берди. Кана эми, (ушуларга) шүгүр кылсаңар!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَخُونُوا۟ ٱللَّهَ وَٱلرَّسُولَ وَتَخُونُوٓا۟ أَمَٰنَٰتِكُمْ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** О, ыйман келтиргендер! Аллаһка, Анын пайгамбарына жана силерге ишенип тапшырылган аманаттарга билип туруп кыянат кылбагыла![1]

وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَأَوْلَٰدُكُمْ فِتْنَةٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٨﴾

**28.** Жана билип койгула, чынында силердин мал-дүйнөңөр жана бала-чакаңар – бул сыноо (гана). Акыйкатта, Аллаһтын алдында Улук соон бар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تَتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٢٩﴾

**29.** О, ыйман келтиргендер! Эгер Аллаһтан корксоңор силерге жакшылык менен жамандыкты ажырата турган илим-парасат берет, (кичинекей) күнөөңөрдү өчүрөт, жана (чоң) күнөөңөрдү кечирет. Аллаһ – Улук пазилет ээси.

وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ ۚ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ ٱللَّهُ ۖ وَٱللَّهُ خَيْرُ ٱلْمَٰكِرِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** (О, Мухаммад) эстегин, каапырлар (бир кезде) сени (өз журтуңда) калтырууга, же өлтүрүүгө же болбосо, сүргүн кылууга амал издешкен. Алар айлакерлик кылышат, Аллаһ да айлакерлик кылат. Аллаһ айлакерлердин мыктысы.[2]

---

1 Адам баласы өз каалоосу менен ыйман келмесин айтып, Ислам динин кабыл алганда, Исламда (Куранда) айтылган бардык өкүмдөрдү аткарууга Аллаһ менен пайгамбарын ишендирген, башкача айтканда өз мойнуна аманат алган болот. Кийин эгер ал Кураан өкүмдөрүн бузса – бул анын Аллаһка жана пайгамбарына кыянат кылганы. Ошондой эле, мусулман пенде башка мусулман пенделеринин аманаттарына, убадаларына да кыянат кылбоосу – парыз.

2 Абу Жахл бин Хишам башчылыгындагы мушриктердин башчылары Маккада

**31.** Эгер аларга Биздин аяттарыбыз окулса: "Биз укканбыз. Эгер кааласак буга окшогонду биз деле айта алабыз. Бул байыркылардын жомокторунан башка нерсе эмес" дешет.[1]

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا قَالُوا۟ قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَآءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَآ ۙ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Бир кезде алар: "О, Аллаһ! Эгер мына бул (Мухаммад айтып жаткан сөздөр) Сенин алдыңдан келген Акыйкат (экени чын) болсо, асмандан үстүбүзгө таш жаадыр же бизге жан ооруткан азап жибер!" – дешти.

وَإِذْ قَالُوا۟ ٱللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ ٱلْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ ٱلسَّمَآءِ أَوِ ٱئْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** (О, Мухаммад, ар качан) сен алардын арасында экениңде, Аллаһ аларды азаптабайт. Жана алар

وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ

---

исламдык дааватка чекит коюу үчүн түндөрдүн бириндe масилетке чогулушат. "Эмне кылабыз, – дешет алар – ата-бабаларыбыздын динине, каада-салтына каршы болгон мына бул Мухаммадды жөн койобузбу, өлтүрөбүзбү же сүргүн кылып таштайлыбы?" Ошондо алар Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды айлакерлик менен өлтүрүү долбоорун түзүшөт. Долбоор боюнча Курайш урууларынын бардыгынан бирден жигит тандап алышып, кылыч менен куралдандырылат. Бардыгы эл аягы тынганда Мухаммаддын үйүнө барып, ага бир адам сыяктуу кол салышмак болот. Ошондо анын каны (куну) урууларга тарап кетмек жана Бану Хашим (Мухаммаддын уруусу) жанга-жан алалбай, кун пулун алуу менен эле тынчтанып калмак. Мына ушул кутумду аткарганы желдеттер жолго чыкканда, Аллаһ Өз пайгамбарына окуянын кабарын билдирет жана эмне кылуу керектигин үйрөтөт. Алар келгенде Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам, капыстан бет маңдайдан чыга калып, аларга топурак чачып жиберет. Аллаһтын кудурети менен бардыгынын көздөрүнө чаң толуп, абдырап, көрбөй калганда Аллаһтын элчиси чыгып кетет. Ушул кетиште досу Абу Бакр экөө түп-туура Мединага барып, Аллаһ аны жана башка мусулмандарды мединалык ансарийлер менен кубаттандырат. Ал жерде күч жыйнап, бир нече жылдан соң кайра келип, ата журту Мааккаңы фатх кылат. Ошентип, Аллаһтын айлакерлиги мушриктердин амалкерлигинен жогору келет.

1 Бирок, алар жалган айтып жатышат. Аллаһ Өз пайгамбарына: "Айткын, оо, Мухаммад. Эгер алар Кураан Биздин сөзүбүз экенине күмөндө болушса ушуга окшогон бир гана сүрө келтиришсин" деп сөз жарышка чакырганда эч бири жооп бере албай калышкан болчу. Бул алардын көкбеттиги. Эмне дээрин билбестен эми, "Кураан байыркылардын жомогу" деп жатышат. Эмне, байыркылар айтканды кийинкилер айта албайт бекен? Жомок болсо, ошого окшотуп айтышсынчы, кана?! Анын үстүнө Кураан сыяктуу, акындарды алсыз калтырган кереметти, эч кимден дарыс албаган, сабатсыз Мухаммад кайдан жаза алмак. Баса, ал жазуу тургай, окууну да билбеген сабатсыз эле го!

يَسْتَغْفِرُونَ ٣٣

(тооба кылышып) күнөөлөрүнө (Аллаһтан) кечирим сураша да Аллаһ аларды азаптабайт.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوا أَوْلِيَاءَهُ إِنْ أَوْلِيَاؤُهُ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٤

**34.** (Бирок,) Алар (мусулмандарды) Масжид аль-Харамдан тосуп жатса Аллаһ аларды азаптабай коймок беле?! Анын (Масжид аль-Харамдын) ээлери алар эмес! Анын (чыныгы) ээлери такыбаалуу адамдар. Бирок, көпчүлүгү (муну) билишпейт.

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِنْدَ الْبَيْتِ إِلَّا مُكَاءً وَتَصْدِيَةً فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ٣٥

**35.** Алардын "Байтуллах" (Аль-Харам) алдындагы "намаздары" ышкырык жана кол чабуудан башка эмес эле! Эми, (эй, мушриктер!) каапыр болгонуңарга жараша азапты(н даамын) таткыла!

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ فَسَيُنْفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ وَالَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحْشَرُونَ ٣٦

**36.** Каапырлар (адамдарды) Аллаһтын жолунан тосуу үчүн мал-дүйнөлөрүн жумшашат. Дагы эле жумшай беришет, бирок кийин (бул иштери) өз баштарына бушайман болот. Кийин… жеңилишет! Каапырлар (Акыретте) Тозокко чогултулат,

لِيَمِيزَ اللَّهُ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ الْخَبِيثَ بَعْضَهُ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُ فِي جَهَنَّمَ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ٣٧

**37.** Аллаһ ыпыластарды таза-пакизалардан ажыратып алып, бири-бирине кабаттап, жыйнап, бардыгын Тозокко салышы үчүн. Ошолор анык зыян тартуучулар!

قُلْ لِلَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ يَنْتَهُوا يُغْفَرْ لَهُمْ مَا قَدْ سَلَفَ وَإِنْ يَعُودُوا فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْأَوَّلِينَ ٣٨

**38.** (О, Мухаммад), каапырларга айт: Эгер (душмандыгын) токтотушса, өткөн күнөөлөрү кечирилет. Эгер улантышса, (билип коюшсун:) мурункулардын жолу өткөн![1]

1 Алардан мурда да нечендеген мушрик коомдор Аллаһтын эскертүүсүн кулактарынын сыртынан кетирип, душмандыктарын улантышканда Аллаһ алардын үстүнө апаат-балээлерди жиберип азаптаган.

**39.** (О, момундар!) каапырларга каршы, (жер бетинде) фитна (ширк жана динге тоскоолдук) калбай калганга чейин жана дин-өкүмдүн бардыгы Аллаһка таандык болгонго чейин согуша бергиле. Эгер токтотушса, Аллаһ жасаган иштерин Көрүүчү.

وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ ٱلدِّينُ كُلُّهُۥ لِلَّهِ ۚ فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٣٩

**40.** А, эгер (Аллаһка моюн сунуудан) жүз бурушса, билгиле, силердин башчыңар – Аллаһ! Ал мыкты Башчы жана мыкты Жардамчы!

وَإِن تَوَلَّوْا۟ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَوْلَىٰكُمْ ۚ نِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ٤٠

**41.** Эгер силер (о, момундар) Аллаһка жана Өз пендебизге түшүргөн нерсеге (Кураанга) ишенген болсоңор, билип алгыла, (ак менен кара) ажыратылган жана эки (аскердик) жамаат жолугушкан күндө, олжого алган нерсеңерден бештен бир бөлүгү – Аллаһка жана Пайгамбарына, (калганы) тууган-уруктарга, жетимдерге, мискин-кедейлерге жана мусапырларга. Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.[1]

۞ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا غَنِمْتُم مِّن شَىْءٍ فَأَنَّ لِلَّهِ خُمُسَهُۥ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ إِن كُنتُمْ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا يَوْمَ ٱلْفُرْقَانِ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٤١

**42.** Ошондо (Бадр согушу болуп, олжо алынган күндө) силер (Мединага) эң жакын жерде, алар (мушрик аскерлери) алысыраак жерде, ал эми, кербен силерден төмөнүрөөк

إِذْ أَنتُم بِٱلْعُدْوَةِ ٱلدُّنْيَا وَهُم بِٱلْعُدْوَةِ ٱلْقُصْوَىٰ وَٱلرَّكْبُ أَسْفَلَ مِنكُمْ ۚ وَلَوْ تَوَاعَدتُّمْ لَٱخْتَلَفْتُمْ فِى ٱلْمِيعَٰدِ ۙ وَلَٰكِن

---

1 Ушул аяттын өкүмү боюнча, согуштан түшкөн олжолор беш бөлүккө бөлүнүп, бир бөлүгүн “Аллаһ жана Пайгамбарына” калтырып, калган төрт бөлүгүн Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам жөө аскерге бир үлүш, атчанга эки (өзүнө жана атына) үлүш иретинде бөлүп берген. Ошентип, согуштан түшкөн олжолор төмөндөгүчө бешке бөлүнгөн: 1-Аллаһка жана Пайгамбарына. Бул бөлүктү расулуллаһ Аллаһтын динин өркүндөтүү жана жалпы мусулмандардын пайдасына иштеткен. Өзүнүн жеке кызыкчылыгына иштеткен эмес. 2-Тууган-уруктарга. Булар Бану Хашим жана Бану Мутталибден болгон Пайгамбардын жакындары. Байы болсун, кедейи болсун, баарына бирдей бөлүштүрүлөт. 3-Жетимдерге. Булар атасы өлгөн балдар. Апасы өлүп, бирок атасы тирүү болсо, аны толук жетим катары эсептелбейт. 4-Мискиндерге. Булар аял-эркек, жаш-кары кедейлер. 5-Мусапырларга. Булар өз журтунан башка жерде толук камсыздалбай жүргөн сапардагылар.

(деңиз) тарапта эле.[1] Эгер силер (согуш болоор орун жана убакыт жөнүндө мурдатан) убадалашсаңар убадада келише албаган болот элеңер. Бирок, Аллаһ (өз тагдырында) болуп калган ишти болтуруп, өлгөндөрдү далил менен (каапырчылыкты тандаганы үчүн) өлтүрүү үчүн жана тирүү калгандарды да далил менен (ыйманга келгендери себептүү) тирүү калтырыш үчүн (силерди күтүлбөгөн жерден жолуктуруп койду) Чынында Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Ошондо, (о, Мухаммад!) Аллаһ сенин түшүңдө аларды (мушрик аскерлерин) аз сандуу кылып көргөздү. Эгер көп кылып көргөзсө (жана сен муну сахаабаларыңа айтсаң) муунуңар бошоп, (көпчүлүгү согушууну каалабай) иште талашып калмаксыңар. Бирок, Аллаһ сактады. Чынында, Ал көкүрөктү ээлеген сырларды Билүүчү.

إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ошондо, (о, мусулмандар), силер жолуккан кезде, Аллаһ (тагдырында) болуп калган ишти аткаруу үчүн көзүңөргө аларды аз көргөзүп, силерди алардын көздөрүнө көп көргөздү. Иштердин бардыгы Аллаһка кайтат.

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٤﴾

**45.** О, ыйман келтиргендер! Эгер (душман) жамаатка жолуксаңар, бекем-сабырдуу болуп, жеңиштен үмүтүңөр болсо, Аллаһты көп-көп эстегиле.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٥﴾

1 Аллаһ бири-бирине көрүнбөгөн үч тараптагы жаматтап экөөсүн (мусулман аскерлери менен мушрик аскерлерин) Бадр өрөөнүндө капысынан жолугуштурду.

**46.** Жана Аллаһ менен (Анын) пайгамбарына моюн сунгула, (эч качан) талашып-тартышпагыла! Антсеңер, алсыз болуп, кайратыңар жоголот. Сабыр кылгыла! Аллаһ сабырдуулар менен!

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ وَاصْبِرُوا إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ٤٦

**47.** Мекендеринен (Маккадан) текеберленип, адамдардын көзүнө шаан-шөкөттөнүп жана Аллаһтын жолунан (адамдарды) тосуу максатында (согушка) чыккандар сыяктуу болбогула! Аллаһ алардын бардык иштерин камтып алуучу.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِم بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ٤٧

**48.** Бир кезде шайтан аларга амалдарын кооз көргөзүп: "Силерди бүгүн адам затынан эч ким жеңе албайт (саныңар да, даярдыгыңар да мусулмандардыкынан көп) Силерди өзүм кепилдигиме аламын (эч коркпогула)" - деди.[1] Ал эми, эки жамаат (согуш майданында) жолукканда (Шайтан): «Менин силер менен ишим жок, (анткени,) мен силер көрбөгөн нерсени көрүп калдым. Мен Аллаһтан коркомун! Аллаһтын азабы катуу» деп, аркасына качып жөнөдү.[2]

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكُمْ إِنِّي أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ٤٨

**49.** Ошондо (мусулмандардын арасындагы) мунафыктар менен

إِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم

---

1 Курайштык мушриктердин "Мадлаж" деген уруу менен душмандыгы болгон. Бул уруу өтө согушчан болгондуктан курайш мушриктеринин жүрөгүн түшүрүп, коркутуп алган болчу. Амалдуу Шайтан жөн келбей, ошол уруунун баатыры Сурака бин Малик бин Жаьшам аль Мадлажинин кейпинде келип, аларды оолуктуруп, демитип турган.

2 Себеби, шайтан мусулмандардын арасында, периштелерди сап-сапка бөлүштүрүп, согушка даярдап турган Жебирейил периштени көрүп калган болчу. Наалаты Шайтан качып кеткени менен өз максатына жетип, мушриктерди согуш (өлүм) майданына алып келген эле.

мَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمْۗ وَمَن يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٩﴾

жүрөктөрүндө шек-күмөн болгон (ыйманы күчсүз) адамдар: "Буларды дини оолуктуруп жиберди" - дешти. Ким Аллаһка тобокел кылса, Аллаһ Кудуреттүү (жана өз ишинде) Даанышман.[1]

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٥٠﴾

**50.** (О, Мухаммад) Эгер сен, периштелер каапырларга: "Тозок азабын таткыла! - деп, беттерине, көчүктөрүнө чаап, өлтүрүп жатканын көрсөң эле!

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥١﴾

**51.** (Дагы периштелер) «Бул (азап) өз колуңар жасаган (күнөө) иштер себептүү болууда. Албетте, Аллаһ пенделерине зулумкер эмес" (дешти).

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٥٢﴾

**52.** (Алардын кылмышы) Фираун адамдарынын жана алардан мурдакылардын кылмышына окшойт: Аллаһтын аяттарына каапыр болушту эле, Аллаһ аларды күнөөлөрү себептүү азапка дуушар кылды. Чынында, Аллаһ – Кубаттуу жана азабы катуу!

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟ مَا بِأَنفُسِهِمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٣﴾

**53.** Бул (азаптар) Аллаһ эч бир коомго берген нээматтарын, качан алар өз жүрөктөрүндө болгон нерсени (ыйманды каапырчылыкка) өзгөртмөйүнчө өзгөртпөөсү себептүү болууда. Чынында, Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

---

1 Мусулмандардын бул согушка коркпой киришүүсүнүн себептери жогоруда айтылды. Бул жерде дагы калган себептери баяндалууда. Бир себеп: алар өздөрүн эң кудуреттүү Аллаһтын ыктыярына, коргоосуна тапшырып, жалгыз Өзүнө таянып, тобокел кылуусу болгон. Дагы бир себеп алардын бекем ишенимдери боюнча, бүт дүйнө эли аларга бир зыян жеткирүү үчүн чогулушса да, Аллаһ эзелки тагдырда жазганынан ашыкча зыян жеткире алышпайт. Ошондой эле, бүт дүйнө чогулуп, бир пайда жеткирүүнү кааласа, Аллаһ каалагандан ашыкча кыпындай да пайда жеткире алышпайт. Демек, бардыгы Аллаһтын Колунда болгон соң, Аллаһтын Китебинде "Аллаһ момундар менен" деген убадасы болгон соң, эмнеден тайсалдашмак?

**54.** (Дагы алардын иштери) Фираун адамдарынын жана алардан мурункулардын иштерине окшош: Раббисинин аяттарын "жалган" дешти эле, күнөөлөрү себептүү өлүм берип, Фираун адамдарын (деңизге) чөктүрүп жибердик. (Аллаһ жазалагандардын) бардыгы (өздөрүнө) зулум кылуучулар болду.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ فَأَهْلَكْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَكُلٌّ كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Чынында, Аллаһтын назарында кыбыраган жандыктын эң жаманы – каапырлар. Себеби, алар ыйман келтиришпеди.

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الَّذِينَ كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Сен алар менен убадалаштың эле, кийин, ар бир жолку убадалашууда кыянат кылышты. Алар такыбасы жок адамдар.

الَّذِينَ عَاهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Эгер аларды согушта тапсаң сазайын берүү менен, артындагыларга сес көргөзүп кой. Эстеринен чыгарбай жүрүшөөр!

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Эгер (сени менен согушпастык келишимин түзгөн) бир коомдун кыянат кылуусунан корксоң, убада-келишимдерин таштап сал! (Убада бузулганын силер да, алар да) барабар (билип жүргүлө) Чынында, Аллаһ кыянатчыларды сүйбөйт!

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَانبِذْ إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْخَائِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Каапыр адамдар ("Эми бизге Аллаһтын азабы келишинен) өтүп кеттик" – деп ойлошпосун. Алар (эч качан Аллаһты) алсыз калтыра алышпайт.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُوا إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** (О, мусулмандар!) Аларга (душманыңарга каршы) колуңардан келген бардык күч-кубатты: жабдыкталган аттарды

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَمِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ اللَّهِ

даярдап койгула! Аны менен Аллаһтын жана өзүңөрдүн душманыңарга жана да (ким экенин) Аллаһ гана билип, силер билбеген башка адамдарга айбат-сүр көргөзөсүңөр. Аллаһтын жолунда (жихад үчүн) эмнени сарп кылсаңар (Кыяматта) өзүңөргө зулум кылынбаган абалда толугу менен кайтарылат.

وَعَدُوَّكُمْ وَءَاخَرِينَ مِن دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ ٱللَّهُ يَعْلَمُهُمْ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِن شَىْءٍ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Эгер алар (душмандар) тынчтыкка ыктаса, сен да тынчтыкка умтул жана Аллаһка тобокел кыл. Аныгында, Ал – Угуучу, Билүүчү.

۞ وَإِن جَنَحُوا۟ لِلسَّلْمِ فَٱجْنَحْ لَهَا وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

**62.** Эгерде сени алдоону каалашса, сага Аллаһ жетиштүү: Ал сени Өзүнүн (асмандан келген) жардамы жана момундар менен колдогон.

وَإِن يُرِيدُوٓا۟ أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ حَسْبَكَ ٱللَّهُ هُوَ ٱلَّذِىٓ أَيَّدَكَ بِنَصْرِهِۦ وَبِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Жана (көбүрөөк кубаттуу болуш үчүн) алардын жүрөкторүн (өз ара) үлпөт-дос кылып койду. Эгер сен жер бетиндеги бардык байлыкты сарп кылсаң да, алардын жүрөктөрүн дос кыла албайт элең. Бирок, аларды Аллаһ дос кылды. Чынында, Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман!

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا مَّآ أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ إِنَّهُۥ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٣﴾

**64.** О, Пайгамбар! Сага жана сени ээрчиген момундарга Аллаһ жетиштүү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَسْبُكَ ٱللَّهُ وَمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** О, Пайгамбар! Момундарды согушка кайраттандыр! (О, момундар!) Эгер силерден жыйырма гана сабырдуу эр жүрөктөр болсо, (душмандан) эки жүздү, ал эми, силерден жүз болсо, каапырлардан миңди жеңе алат. Мунун себеби, алар түшүнбөгөн адамдар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ حَرِّضِ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَى ٱلْقِتَالِ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَٰبِرُونَ يَغْلِبُوا۟ مِا۟ئَتَيْنِ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّا۟ئَةٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفًا مِّنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Эми, Аллаһ силерден (милдетиңерди) жеңилдетти. Жана силерде (он эсе, жыйырма эсе көп душманга тең келе албай турган) алсыздык бар экенин билди. Эми, силерден жүз сабырдуу болсо эки жүздү жеңет, эгер силерден миң болсо, Аллаһтын уруксаты менен, эки миңди жеңет,[1] Аллаһ сабырдуулар менен!

ٱلْـَٔـٰنَ خَفَّفَ ٱللَّهُ عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّاْئَةٌ صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا۟ مِاْئَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوٓا۟ أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ مَعَ ٱلصَّـٰبِرِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Качан жер бетинде (Исламга өчөшкөндөр калбай, толук) жеңүүчү болмоюнча эч бир Пайгамбардын алдында туткундар(дын) болуусу мүмкүн эмес болчу. Силер дүйнө пайдасын каалайсыңар, Аллаһ болсо, Акыретти каалайт. Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.[2]

مَا كَانَ لِنَبِىٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ ٱلدُّنْيَا وَٱللَّهُ يُرِيدُ ٱلْـَٔاخِرَةَ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٧﴾

**68.** Эгерде, Аллаһтын тагдырында ("Ислам үммөтүнөн азап көтөрүлгөн" деп) жазылып коюлбаганда алган кун акыңардын жазасына силерди чоң азап кармайт эле.[3]

لَّوْلَا كِتَـٰبٌ مِّنَ ٱللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَآ أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Эми, олжо кылып алган нерсеңерден адал-таза билип жей

فَكُلُوا۟ مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَـٰلًا طَيِّبًا ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ

---

1 Демек, мусулман адам эң болбоду дегенде эки душманга тең келе ала турган күч-кубат жана даярдыкта болушу керек экен

2 Бул аят, Бадр согушунда Исламды түбүнөн курутабыз деп келген мушриктерди, туткунга түшкөндөн соң, өздөрүнө жараша кылып "курутуп" таштабай, туткунда сактап, алардын башы үчүн белгилүү өлчөмдө кун акы (залог) алган Пайгамбарыбызга жана башка момундарга Аллаһ Тааланын эскерткени. Бир аз гана дүйнөлүк пайданы ойлоп, зыянкеч, Исламга өч немелерди бошотуп жиберүү Исламга пайда алып келбейт эле.

3 Бул аят жөнүндө, пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: "Эгер Бадр күнүндө азап түшкөндө, Умардан башка эч ким тирүү калмак эмес" деген. Анткени, бир гана Умар көпчүлүктүн кун акы алуу пикирине кошулбай "алар Исламды курутканы келишкен, биз да аларды өлтүрүп салышыбыз керек" деген пикирди айткан. Аят Умардын пикирин тастыктап түшкөн.

إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٩﴾

бергиле.[1] Аллаһтан корккула! Чынында, Аллаһ – Кечиримдүү, Ырайымдуу.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيۡدِيكُم مِّنَ ٱلۡأَسۡرَىٰٓ إِن يَعۡلَمِ ٱللَّهُ فِي قُلُوبِكُمۡ خَيۡرٗا يُؤۡتِكُمۡ خَيۡرٗا مِّمَّآ أُخِذَ مِنكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٧٠﴾

**70.** О, Пайгамбар! Кол астыңдагы туткундарга айт: “Эгер Аллаһ жүрөгүңөрдө жакшылык (ыйман) бар экенин билсе, силерге, алынган кун акыңардан жакшыраак нерсени берет жана (өткөндөгү) күнөөңөрдү кечирет. Жана Аллаһ – Кечиримдүү, Ырайымдуу.

وَإِن يُرِيدُواْ خِيَانَتَكَ فَقَدۡ خَانُواْ ٱللَّهَ مِن قَبۡلُ فَأَمۡكَنَ مِنۡهُمۡۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

**71.** Эгер алар (мушрик туткундар) сага кыянат кылууну каалашса, мындан мурун Аллаһка да кыянат кылышкан болчу, кийин Аллаһ аларды колуңа салып берди. Аллаһ – Билүүчү, Даанышман.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَهَاجَرُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلَّذِينَ ءَاوَواْ وَّنَصَرُوٓاْ أُوْلَٰٓئِكَ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٖۚ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَلَمۡ يُهَاجِرُواْ مَا لَكُم مِّن وَلَٰيَتِهِم مِّن شَيۡءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُواْۚ وَإِنِ ٱسۡتَنصَرُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ فَعَلَيۡكُمُ ٱلنَّصۡرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوۡمِۭ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَهُم مِّيثَٰقٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٞ ﴿٧٢﴾

**72.** Чынында, ыйман келтирип, (диндерин сактап калуу үчүн Маккадан Мединага) хижрат кылган жана Аллаһ жолунда мал-жандары менен жихад кылган мусулмандар менен, аларга (Мединадагы өз үйлөрүнөн) орун-очок берип, ансар – жардамчы болгондор бири-бирине жакын-дос. Ал эми, ыйман келтирсе да, хижрат кылбаган адамдар болсо, качан хижрат кылмайынча силерге эч нерседе дос боло алышпайт. Эгер алар силерден душмандарына каршы жардам сурашса, жардам берүү мойнуңарда милдет. Ал эми, силер менен (өз ара согушпоо жөнүндө) убада-келишими бар болгон коомго каршы жардам сурашчу болсо, анда жардам

1 Ислам үммөтүнө ырайым-пазилет көргөзгөн Аллаһ, илгерки үммөттөргө адал кылбаган олжону буларга адал кылып берди.

бербейсиңер. Аллаһ эмне иш жасаганыңарды Көрүүчү.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ
إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُنْ فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ
كَبِيرٌ ﴿٧٣﴾

**73.** Каапыр адамдар бири-биринин достору. (Демек, силер эгер момун болсоңор, момундарды дос, каапырларды душман туткула). Эгер ушуну аткарбасаңар, жер бетинде бузукулуктар жана чоң күнөөлөр болот.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
وَالَّذِينَ آوَوْا وَنَصَرُوا أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ
حَقًّا لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Ыйман келтирип, хижрат кылып, Аллаһтын жолунда жихад кылган адамдар менен аларга орун-жай даярдап, жардам бергендер чыныгы ыймандуулар! Аларга (Раббисинен) кечирим жана улук ырыскылар бар!

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِنْ بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا
مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنْكُمْ وَأُولُو الْأَرْحَامِ
بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧٥﴾

**75.** Кийинчерээк болсо да ыйман келтирип, хижрат кылып, силер менен бирге жихад кылгандар – силерден. Жана бир туугандар Аллаһтын Китебинде бири-бирине жакыныраак. Аллаһ ар бир нерсени Билүүчү!

## 9 «Тауба» сүрөсү[1]

سُورَةُ التَّوْبَةِ

1. (Бул –) Аллаһ жана (Анын) пайгамбары тарабынан силер убада-келишим түзгөн мушриктер үчүн (келишим милдетинен) кутулуу (жарыясы)!

بَرَآءَةٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّم مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿١﴾

2. (О, мушриктер!) Төрт ай (мөөнөттүн) ичинде жер бетинде (тынч-аман) жүрө бергиле. Жана билип алгыла, (силерге тынчтык мөөнөтү берилсе да) силер эч качан Аллаһты алсыз калтыра албайсыңар. Аллаһ (ширк иштерин уланткан) каапырларды шерменде кылуучу.

فَسِيحُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى ٱللَّهِ ۙ وَأَنَّ ٱللَّهَ مُخْزِى ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢﴾

3. (Бул) Аллаһ жана (Анын) пайгамбары тарабынан, чоң ажы күнү (Курман майрамы) болгондо адамдарга, Аллаһ жана Анын пайгамбары мушриктерден таза (б.а. алардын алдында убада-милдеттенмеси жок) экенин жарыялап коюу![2] (О, мушриктер!) Эгер тооба кылсаңар, өзүңөргө жакшы (мал-жаныңарды сактап каласыңар) Эгер жүз бурсаңар, билип койгула, силер Аллаһты алсыз калтыруучу эмессиңер. Жана

وَأَذَٰنٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦٓ إِلَى ٱلنَّاسِ يَوْمَ ٱلْحَجِّ ٱلْأَكْبَرِ أَنَّ ٱللَّهَ بَرِىٓءٌ مِّنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ۙ وَرَسُولُهُۥ ۚ فَإِن تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى ٱللَّهِ ۗ وَبَشِّرِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣﴾

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 129-аяттан турат. Сүрөнүн эки аты бар. «Бараьат» деген аты «тазаруу», «кутулуу» дегенди билдирет. Анткени, бул сүрөдө белгилүү мөөнөттөгү келишимдеринен кийин мушриктерге берилген согушпоо жөнүндөгү убаданы моюндан сакыт кылып, анын милдет-жүгүнөн кутулуу жөнүндө икая кылынат. «Тообанан» мааниси белгилүү. Бул сүрөнүн дагы бир өзгөчөлүгү - «Бисмиллаһ» менен башталбайт.

2 Хижранын 9-жылынын чоң ажы күнүндө, Маккага келген бардык арабдардын алдында – алардын арасында мусулманы да, мушриги да бар эле – Али бин Абу Талип, Аллаһтын ушул өкүмүн окуп билдирди. Жана ушул (9-) жылдан кийин бардык мушриктер үчүн Аль-Харамга (Каабага) кирүүгө тыюу салынды.

(О, Мухаммад,) каапырларга жан ооруткан азаптын кабарын берип кой!

إلا الذين عاهدتم من المشركين ثم لم ينقصوكم شيئا ولم يظاهروا عليكم أحدا فأتموا إليهم عهدهم إلى مدتهم إن الله يحب المتقين ﴿٤﴾

**4.** Ал эми, силер келишим түзгөн мушриктер (милдеттенмелерден) эч нерсени бузбаса жана силердин эч бир душманыңарга жардам бербесе, анда алардын келишимдерин өз мөөнөтүнө чейин толук сактагыла. Албетте, Аллаһ такыба кишилерди сүйөт.

فإذا انسلخ الأشهر الحرم فاقتلوا المشركين حيث وجدتموهم وخذوهم واحصروهم واقعدوا لهم كل مرصد فإن تابوا وأقاموا الصلوة وآتوا الزكوة فخلوا سبيلهم إن الله غفور رحيم ﴿٥﴾

**5.** Эми, качан "Аль-Хурум" айлары (мушриктер менен согушууга тыюуу салынган төрт ай) чыгаары менен, мушриктерди тапкан жериңерде өлтүргүлө[1], туткундагыла, курчоого алгыла жана (алардын) ар бир жолдорунда (сазайын берүү үчүн) күтүп олтургула! Эгерде тооба кылып, намаз окуп, зекет беришсе (мусулман болушса) жолдоруна тоскоол болбогула. Чынында, Аллаһ – Кечирүүчү, Ырайымдуу.[2]

وإن أحد من المشركين استجارك فأجره حتى يسمع كلام الله ثم أبلغه مأمنه ذلك بأنهم قوم لا يعلمون ﴿٦﴾

**6.** Эгер мушриктердин бири сенден (Аллаһтын сөзүн угуп, Ислам менен таанышуу үчүн) коргоо-кепилдик сураса, аны – Аллаһтын Сөзүн укканга чейин – өз кепилдигиңе ал. Андан соң аны өзүнүн тынч мекенине жеткирип кой. Бул (өкүм) алардын билимсиз коом болгону (жана Исламды таанып-билип алуусуна шарт жаратып берүү) үчүн.

---

1 Исламды бузуу үчүн атайын түзүлгөн Ахмадия сектасынын котормолорунда бул аяттагы «өлтүргүлө» деген сөз «ургула» деп бурмаланган.

2 Тооба кылган мушриктердин өткөн күнөөлөрүн кечирүү менен аларга ырайым кылат.

**7.** (Ал эми, убадасын сактабаган) мушриктерге кантип, Аллаһ жана Анын пайгамбары тарабынан убада болсун?! Эми, Масжид аль-Харамдын астында убадалашкан кишилер үчүн гана (ошол Ыйык Үйдүн урматына убадаңарды сактагыла) Качан силер үчүн (берген келишиминде) түз турушса, силер дагы түз тургула. Албетте, Аллаһ (Өзүнөн) корккон (такыба) адамдарды сүйөт!

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ رَسُولِهِۦٓ إِلَّا ٱلَّذِينَ عَٰهَدتُّمْ عِندَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۖ فَمَا ٱسْتَقَٰمُوا۟ لَكُمْ فَٱسْتَقِيمُوا۟ لَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُتَّقِينَ ٧

**8.** Кантип (алар үчүн убада сактоо болсун?!) Чынында, алар эгер силерден үстөм-жогору болушса, силер жөнүндөгү (өз моюндарына алган) убадага да, милдентенмеге да карашпайт. Ооздору менен силерди ыраазы кылса да, (берген анттарына) жүрөктөрү көнбөй турат. Жана алардын көпчүлүгү бузукулар!

كَيْفَ وَإِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا۟ فِيكُمْ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُم بِأَفْوَٰهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ وَأَكْثَرُهُمْ فَٰسِقُونَ ٨

**9.** Аз гана (дүйнөлүк) баага Аллаһтын аяттарын сатып жиберишет жана (адамдарды) Аллаһтын жолунан тосушат. Алардын жоруктары кандай жаман!

ٱشْتَرَوْا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٩

**10.** Момун жөнүндөгү (өз мойнундагы) келишимге да милдеттенмеге да карашпайт. Жана алар ашынып, чектен чыккан адамдар!

لَا يَرْقُبُونَ فِى مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُعْتَدُونَ ١٠

**11.** Эгер тооба кылып, намаз окуп, зекетти берип калышса, анда алар – диндеш биртууганыңар. Биз Өз аяттарыбызды билген коом үчүн (ушинтип) ачык-айкын баяндайбыз.

فَإِن تَابُوا۟ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ فَإِخْوَٰنُكُمْ فِى ٱلدِّينِ ۗ وَنُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ١١

12. Жана эгер келишимге кол койгондорунан кийин ант-убадаларын бузушса жана силердин диниңерди айыпташса, (аларды ушуга үйрөткөн) каапырлардын башчыларына каршы согушкула! Чынында аларда, ант (сактоо) деген болбойт. Кана эми, алар (кыянаттарынан) токтошсо!

وَإِن نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُم مِّنۢ بَعۡدِ عَهۡدِهِمۡ وَطَعَنُواْ فِي دِينِكُمۡ فَقَٰتِلُوٓاْ أَئِمَّةَ ٱلۡكُفۡرِ إِنَّهُمۡ لَآ أَيۡمَٰنَ لَهُمۡ لَعَلَّهُمۡ يَنتَهُونَ ﴿١٢﴾

13. (О, момундар!) Өздөрү биринчи баштап, ант-убадаларын бузган жана пайгамбарды (журтунан) чыгарууга жан үрөп аракеттенген адамдарга каршы согушпайсыңарбы? Эмне, алардан коркосуңарбы?! Аллаһтан коркушуңарга Ал көбүрөөк акылуу эмесби, эгер момун болсоңор?!

أَلَا تُقَٰتِلُونَ قَوۡمٗا نَّكَثُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ وَهَمُّواْ بِإِخۡرَاجِ ٱلرَّسُولِ وَهُم بَدَءُوكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٍۚ أَتَخۡشَوۡنَهُمۡۚ فَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخۡشَوۡهُ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٣﴾

14. Аларга каршы согушкула! Аллаһ силердин колуңар менен аларга азап берип, шерменде кылып, силерге жардам берет жана момундардын жүрөктөрүн(дөгү ызааны) айыктырат.

قَٰتِلُوهُمۡ يُعَذِّبۡهُمُ ٱللَّهُ بِأَيۡدِيكُمۡ وَيُخۡزِهِمۡ وَيَنصُرۡكُمۡ عَلَيۡهِمۡ وَيَشۡفِ صُدُورَ قَوۡمٖ مُّؤۡمِنِينَ ﴿١٤﴾

15. Жана жүрөктөрүнүн ачуусун кетирет (өч алуу көксөөсүн кандырат).[1] Жана Аллаһ алардан каалагандарынын тообасын кабыл алат. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

وَيُذۡهِبۡ غَيۡظَ قُلُوبِهِمۡۗ وَيَتُوبُ ٱللَّهُ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Же болбосо, (о, ыймандуу пенделер!) Аллаһ силердин араңардан жихад кылгандар менен Аллаһтан, Анын пайгамбарынан жана момундардан башкаларды дос тутпагандарды билип

أَمۡ حَسِبۡتُمۡ أَن تُتۡرَكُواْ وَلَمَّا يَعۡلَمِ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ جَٰهَدُواْ مِنكُمۡ وَلَمۡ يَتَّخِذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَا رَسُولِهِۦ وَلَا ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَلِيجَةٗۚ وَٱللَّهُ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ﴿١٦﴾

---

1 Мушриктер мусулмандарды өз журттарынан "Раббим – Аллаһ" – деген "күнөөлөрү" үчүн гана азап берип, айдап чыкканы себептүү алардын жүрөгү ызага, өч алууга толгон болчу.

алмайынча (согуш менен сыналбай) жөн калабыз деп ойлойсуңарбы?! Аллаһ силердин бардык ишиңерден кабардар.

**17.** Өз каапырчылыктарына өздөрү күбө болуп турган абалда, мушриктер Аллаһтын мечиттерин (ибадат менен) абат кылып жиберүүлөрү эч мүмкүн эмес! (Себеби) Алардын амал-ибадаттары (ширк кылганы себептүү) "күйүп" кеткен. Жана алар Тозокто түбөлүк калуучулар!

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَن يَعْمُرُوا مَسَاجِدَ اللَّهِ شَاهِدِينَ عَلَىٰ أَنفُسِهِم بِالْكُفْرِ أُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ وَفِي النَّارِ هُمْ خَالِدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Чынында, Аллаһтын мечиттерин, Аллаһка, Акырет күнүнө ишенген, намаз окуп, зекет берген жана Аллаһтан башка эч кимден коркпогон адамдар (курушат жана) абат кылышат. Дал ушул адамдар Туура Жол табуучулардан болсо ажеп эмес!

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَاجِدَ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَلَمْ يَخْشَ إِلَّا اللَّهَ فَعَسَىٰ أُولَٰئِكَ أَن يَكُونُوا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Эмне, силер ажыларды сугаруу менен Масжид аль-Харамды оңдоону, Аллаһка, Акырет күнүнө ишенген жана Аллаһ жолунда жихад кылган момундарга (алардын ыйманына) теңеп жатасыңарбы? Алар Аллаһтын назарында (ыйман менен жихадка чыккандарга эч качан) тең боло алышпайт! Аллаһ заалым коомду Туура Жолго баштабайт![1]

۞ أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَاجِّ وَعِمَارَةَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَجَاهَدَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا يَسْتَوُونَ عِندَ اللَّهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Ыйман келтирген, хижрат кылган жана Аллаһтын жолунда мал-

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ

1 Кээ бир мусулмандар менен мушриктердин арасында талаш чыкканда мушриктер "ыйман келтирдим" эле дейсиңер. Бирок, биз деле, келген ажыларды замзам суу менен сугарып, Каабаны анча-мынча оңдоп турабыз. Бул иш силердин ыйман-ибадатыңардан кем калбаса керек" дешкенде, бул талаш маселени чечүү үчүн Аллаһ ушул аятты түшүргөн.

жандарын аябай жихад кылган адамдардын даражасы Аллаhтын алдында коп эсе жогору. Ушулар гана жеңишке жетүүчүлөр!

ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ ٱللَّهِ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ٢٠

**21.** Раббиси аларды Өзүнүн ырайымы, ыраазычылыгы жана түгөнгүс нээматтар болгон Бейиштер менен сүйүнтөт.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَٰنٍ وَجَنَّٰتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ٢١

**22.** Алар анда түбөлүк калышат. Чынында Аллаhтын алдында чоң сооптор бар!

خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ٢٢

**23.** О, ыйман келтиргендер! Эгер силердин атаңар, ага-иниңер ыймандан каапырчылыкты (көбүрөөк) сүйчү болсо, аларды (ким болушуна карабай) дос тутпагыла! Силердин араңардан кимде-ким аларды дос тутса, алар – анык заалымдар!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّخِذُوٓا۟ ءَابَآءَكُمْ وَإِخْوَٰنَكُمْ أَوْلِيَآءَ إِنِ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْكُفْرَ عَلَى ٱلْإِيمَٰنِ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٣

**24.** Айт (о, Мухаммад): "Эгер силердин атаңар, бала-чакаңар, ага-иниңер, жуп-жубайыңар, тууган-уругуңар, тапкан мал-дүйнөңөр, жүрүшпөй калышынан корккон соодаңар жана өзүңөргө жаккан үй-жайыңар силерге Аллаhтан, Анын пайгамбарынан жана Аллаhтын жолунда жихад кылуудан да сүйүктүүрөөк болсо, анда… Аллаh (силерге) Өз ишин (азабын) алып келишин күтө бергиле! Аллаh бузуку коомду Туура Жолго баштабайт![1]

قُلْ إِن كَانَ ءَابَآؤُكُمْ وَأَبْنَآؤُكُمْ وَإِخْوَٰنُكُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَٰلٌ ٱقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَٰرَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَٰكِنُ تَرْضَوْنَهَآ أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَجِهَادٍ فِى سَبِيلِهِۦ فَتَرَبَّصُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٢٤

---

1 Бул улук аят Аллаh жана Анын Пайгамбарын сүйүү жана аларды сүйүүнү ар кандай адамдын сүйүүсүнөн жогору коюуунун важып (зарыл, милдет) экенине далил болот. Кээ бир мусулмандар Аллаh менен Пайгамбарын сүйүү кандай болоорун түшүнүшпөйт же өтө эле жөнөкөй түшүнүшөт. Аллаh менен Пайгамбарын сүйүүнүн мааниси ал экөөсүнүн буйруктарын ар кандай адамдын буйругунан жогору коюуну, Аллаh жиберген жана Пайгамбар алып келген диндин кызыкчылыгын ар кандай кызыкчылыктан жогору коюуну түшүндүрөт. Сахаабалар Аллаhтын Динин жогору

**25.** Аллаһ силерге көп орундарда жана Хунейн (деген жердеги согуш) күнүндө да жардам берди: бир кезде силерди санынардын көптүгү кубантып жиберди эле, кийин бул силерге эч кандай пайда бербей калды жана силер үчүн жер кең болсо да тар көрүнүп, артыңарга качып калдыңар.[1]

لَقَدْ نَصَرَكُمُ ٱللَّهُ فِى مَوَاطِنَ كَثِيرَةٍ وَيَوْمَ حُنَيْنٍ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ فَلَمْ تُغْنِ عَنكُمْ شَيْـًٔا وَضَاقَتْ عَلَيْكُمُ ٱلْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Кийин Аллаһ Өз пайгамбары менен ыймандууларга тынчтык-бейпилдигин жана силер көрө албаган аскерлерин (периштелерин) түшүрүп, каапырларды (жеңилүү менен) азаптады. Каапырлардын жазасы – ушул!

ثُمَّ أَنزَلَ ٱللَّهُ سَكِينَتَهُۥ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ وَعَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Андан соң, ушундан (каталардан) кийин деле, Аллаһ Өзү каалаган адамдардын тообаларын кабыл алды (кечирди). Аллаһ – Кечирүүчү, Боорукер!

ثُمَّ يَتُوبُ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** О, ыйман келтиргендер! Мушриктер – ыпыластык! Ушул жылдарынан кийин Масжид аль-

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّمَا ٱلْمُشْرِكُونَ نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا۟ ٱلْمَسْجِدَ ٱلْحَرَامَ

---

кылуу үчүн (Аллаһтын жолуна деп) суралганда малдарын гана эмес, жандарын да беришкен.

1 Пайгамбарыбыз Мекканы фатх кылган (өзүнө караткан) жылда, мусулмандарга каршы Хаваазин уруусу күч жыйнап жатканы жөнүндө угуп он эки миң аскер менен аларга каршы аттанат жана Макка менен Медина ортосундагы Хунейн деген жерде эки аскер жолугушат. Мусулман аскерлеринин арасында Исламга эми гана кирген маккалык мусулмандар (кечээки мушриктер) көп эле. Алар жалпы эсеби төрт мин гана болгон душман аскерин тоотпой, өздөрүнүн көп сандуулугуна маашырланып, (жардам Аллаһтан экенин унутуп) согушка киришет ... Бирок, душмандын колу жогору келип, тыркырап кача башташат. Душмандын каршысында жүз чакты берилген сахаабалар менен гана калган пайгамбарыбыз: "Мен качпаймын, мен чыныгы Пайгамбар, Абдул-Мутталип деген каарман атам бар!" деп ураан чакырып, жалгыз өзү атынын башын душман тарапка буруп чабуулга өтөт. Муну көргөн абасы Аббас бин Абдул-Мутталиб мусулмандардын алдынан тосуп чыгып, "Эй, Бакара сүрөсүнүн эли, кайткыла!" деп, аларды кайтарып, бир адам сыяктуу тартипке салып, кайрадан чабуулга өтүшөт.

Харамга жакын жолошпосун! Эгер (жетишпестиктен)[1] корксоңор, Аллаһ кааласа, жакында Өз пазилети менен силерди муктаждыктан куткарат. Албетте, Аллаһ Билүүчү, Даанышман!

بَعْدَ عَامِهِمْ هَٰذَا ۚ وَإِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً فَسَوْفَ يُغْنِيكُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ إِن شَاءَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** (О, мусулмандар!) Аллаһка да, Акыретке да ишенбеген, Аллаһ жана Анын Пайгамбары арам кылган нерсени "арам" дебеген жана акыйкат динди кармабаган Китеп ээлерине каршы, качан өз колдору менен, моюн сунган абалда жизья салыгын (колуңарга) тапшырмайынча согуша бергиле![2]

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Яхудийлер: "Узайир Аллаһтын баласы" дешти. Христиандар: "Ыйса – Аллаһтын баласы" дешти. Бул алардын оозундагы (далилсиз) сөздөрү. Алар (бул сөздөрүндө) мурунку каапырлардын сөздөрүнө окшош. Аллаһ куруткурлар! Кайда бара жатышат!

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرٌ ابْنُ اللَّهِ وَقَالَتِ النَّصَارَى الْمَسِيحُ ابْنُ اللَّهِ ۖ ذَٰلِكَ قَوْلُهُم بِأَفْوَاهِهِمْ ۖ يُضَاهِئُونَ قَوْلَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ ۚ قَاتَلَهُمُ اللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Алар (яхудийлер менен христиандар) Аллаһты коюп, өздөрүнүн диний аалымдары менен (дүйнөдөн түңүлгөн)

اتَّخَذُوا أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ

1 Бул жетишпестик мушриктердин Каабага алып келе турган курмандыктары. Эгер аларды Каабага келтирбей коюлчу болсо, демек, алар алып келе турган курмандыктар да токтоп, жетишпестик болмок. Бирок, Аллаһ алардын курмандыктарысыз эле мусулмандарга берекс берүүнү убада кылды.

2 Мусулмандар каапырлардын алдына үч шарттын бирин тандоону сунуш кылышкан: 1-ислам, 2-жизья , 3-согуш. Эгер исламды кабыл алышса, мусулмандардын бириндей эле теңата укукка ээ болушкан. "Жок Исламды кабыл албаймын десе, мусулмандар аларга каршы согушпаганынын жана мусулмандардын коргоосу астында тынч, бардык ибадаттарын кылып, укугу корголгон абалда жашаганынын беделине «жизья» салыгын төлөшкөн. Жизьяны каапырлардын ар бири өз колу менен төлөйт. Бай каапырлар кызматчысы же башка аркылуу бердиртпейт. Мына ошондо «моюн сунган абалда төлөгөн болушат. Жизья төлөгөндөр өз диндеринде кала беришет. Бул эки шартка (исламды кабыл алуу же жизья төлөө) көнбөсө аларга каршы согуш ачылган.

кечилдерин жана Марямдын уулу Ыйсаны кудай кылып алышты. Алар жалгыз Кудайга (Аллаһка) гана ибадат кылууга буюрулган эле! Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, жалгыз Өзү (гана) бар! Ал каапырлар кошкон шериктерден Таза!

وَمَآ أُمِرُوٓاْ إِلَّا لِيَعۡبُدُوٓاْ إِلَٰهٗا وَٰحِدٗاۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ سُبۡحَٰنَهُۥ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣١

**32.** Алар (каапырлар) Аллаһтын Нурун (Динин) ооздору менен үйлөп өчүрүүнү каалашат. Бирок, Аллаһ каапырлар жаман көрсө да, Өз Нурун (бүт дүйнөгө) толук таралуусунан башкасына ыраазы болбойт.

يُرِيدُونَ أَن يُطۡفِـُٔواْ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفۡوَٰهِهِمۡ وَيَأۡبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٣٢

**33.** Ал (Аллаһ) Өз пайгамбарын, Туура Жол жана акыйкат дин менен – эгер мушриктер жаман көрүшсө да – бардык диндерден үстөм-жогору кылуу үчүн жиберген.

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلۡهُدَىٰ وَدِينِ ٱلۡحَقِّ لِيُظۡهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُشۡرِكُونَ ٣٣

**34.** О, ыйман келтиргендер! (Уккула, силерге сабак болсун: Китеп элдеринин) көпчүлүк дин аалымдары менен кечилдери адамдардын дүйнө-мүлкүн арам жолдор менен жешет. Жана (ушул жоруктары менен) адамдарды Аллаһтын жолунан тосушат. Ал эми, алтын-күмүштөрдү жыйнап, аларды Аллаһтын жолуна иштетпегендерге жан ооруткан азаптын кабарын бергин.

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡأَحۡبَارِ وَٱلرُّهۡبَانِ لَيَأۡكُلُونَ أَمۡوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۗ وَٱلَّذِينَ يَكۡنِزُونَ ٱلذَّهَبَ وَٱلۡفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٣٤

**35.** Ал (Кыямат) Күндө аны (алтын-күмүш теңгелерди) Тозок отуна кызытылып, алардын маңдайына, жамбаштарына аркаларына тамга басылат жана: "Бул өзүңөр үчүн жыйнаган (бирөөгө же динге пайдасы тийбеген) нерсеңер! Эми, жыйнаган

يَوۡمَ يُحۡمَىٰ عَلَيۡهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكۡوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمۡ وَجُنُوبُهُمۡ وَظُهُورُهُمۡۖ هَٰذَا مَا كَنَزۡتُمۡ لِأَنفُسِكُمۡ فَذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَكۡنِزُونَ ٣٥

нерсеңердин даамын таткыла ”
(деп айтылат).

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثْنَا عَشَرَ شَهْرًا فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ مِنْهَآ أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ فَلَا تَظْلِمُوا۟ فِيهِنَّ أَنفُسَكُمْ وَقَٰتِلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ كَآفَّةً كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمْ كَآفَّةً وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** Чынында, айлардын санагы Аллаһтын алдында, асмандар жана жерди жараткан күндөгү (тагдыр) Китеби боюнча он эки айдан турат. Алардан төртөө “Харам” айлары.[1] Бул акыйкат Дин (эрежелеринен). Бул айларда (согуш ачуу менен) өзүңөргө зулум кылып албагыла. Мушриктер (бул айлардын харамдыгына карабай) силердин бардыгыңарга каршы согушканы сыяктуу силер дагы алардын бардыгына каршы согуша бергиле.[2] Жана билип алгыла: Аллаһ такыба адамдар менен!

إِنَّمَا ٱلنَّسِىٓءُ زِيَادَةٌ فِى ٱلْكُفْرِ يُضَلُّ بِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُحِلُّونَهُۥ عَامًا وَيُحَرِّمُونَهُۥ عَامًا لِّيُوَاطِـُٔوا۟ عِدَّةَ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ فَيُحِلُّوا۟ مَا حَرَّمَ ٱللَّهُ زُيِّنَ لَهُمْ سُوٓءُ أَعْمَٰلِهِمْ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Анығында, “нусиь” (айлардын ордун алмаштыруу) аша чапкан каапырчылык. Ал себептүү каапырлар (катуу) адашып, Аллаһ арам кылган айлардын санагын дал келтирүү үчүн аны (“нусиьны”) бир жыл адал кылышса, бир жыл арам кылышат. Эми, алар (бул жоругу менен) Аллаһ арам кылган нерсени адал кылышууда. Аларга (шайтан тарабынан) иштеринин жамандыгы коздоп көргөзүлүүдө. Аллаһ каапыр коомдорду Туура Жолго баштабайт.[3]

1 Ал айлар: Ражаб, Зул-Каада, Зул-Хижжа жана Мухаррам айлары. “Харам” (арам) деп аталганынын себеби, бул айларда чабуул жасоочу согуштар менен кан төгүү катуу арам кылынган.

2 Кээ бир тафсирчи аалымдар ушул аят менен “харам” айларында согуш ачпагыла” деген аят мансух болот (күчүн жоготот) дешет.

3 Бул аятта Аллаһ Таала мушриктер өз ойлорунан чыгарган арам иштеринин бетин ачат. Алар “харам” айларында согуш ачуу өздөрүнүн шарттарына, пайдаларына дал келип калса, бул айларды артка же алдыга жылдырып, “харам” айлардан канчасында согушса, башка айлардан ошончосун алардын ордуна коюп, ошол айларды “харам”

**38.** О, ыйман келтиргендер! Силерге эмне болду, "Аллаһтын жолунда (жихадга) чыккыла" деп айтылганда жерге оор отуруп калдыңар?! Эмне, силер Акыреттин ордуна жер жашоосуна ыраазы болуп калдыңарбы?! Акыреттин алдында дүйнө жашоосу(нун жыргалдары) аз нерсе го![1]

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انْفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ أَرَضِيتُمْ بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ٣٨

**39.** Эгер чыкпасаңар Аллаһ силерди катуу азапка салып, (өлтүрүп) ордуңарга башка коомду алып келет. Силер (Аллаһтын чакырыгына жооп бербей койсоңор) Ага эч нерсени зыян келтире албайсыңар. Аллаһ ар нерсеге кудуреттүү.

إِلَّا تَنْفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا وَاللَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Эгер ага (пайгамбарга) силер жардам бербесеңер, Аллаһтын Өзү жардам берген: бир кезде, каапыр болгон адамдар аны экөөнүн экинчиси кылып (Маккадан) чыгарышканда (жардам берген.) Ошондо, экөө[2] үңкүрдө турганда, ал шеригине: "Кайгырбагын, Аллаһ биз менен" деген убакытта Аллаһ ага бейпилдик түшүрүп, силер көрбөй турган аскерлер (периштелер) менен колдоду. Жана каапыр адамдардын ("Мухаммадды сөзсүз өлтүрөбүз" деген) сөздөрүн төмөн кылды жана

إِلَّا تَنْصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا فَأَنْزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ لَمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا السُّفْلَى وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٤٠

---

деп аташат эле. Алардын бул иштерин (айларды алдыга, аркага сүрүүлөрүн) аятта "нусиь" деп аталууда.

1 Бул аят Рум (византиялыктар) менен болгон "Табук" казатына чакырык болгондо түшкөн. Ошондо күн аябай ысык, тамак-аш тартыш болчу. Кээ бир мусулмандар жалакайлык кылса, кээ бир мунафыктар жалган шылтоолор айтып казатка барбай калышкан.

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам менен Абу Бакр Сыддык.

Аллаhтын (эзелки тагдырдагы) сөзү жогору болду. Аллаh – Кудуреттүү, Даанышман.[1]

**41.** Жеңилдик мезгилде да, оорчулук мезгилде да (Аллаhга тобокел кылып) чыга бергиле жана Аллаhтын жолунда малыңар, жаныңар менен жихад кылгыла! Эгер билсеңер, бул өзүңөргө жакшы.

انفِرُوا خِفَافًا وَثِقَالًا وَجَٰهِدُوا بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Эгер (О, Мухаммад, сен чакырган нерсе) дүйнөлүк пайда же жеңил сапар болсо, алар сени сөзсүз ээрчимек. Бирок, аларга аралык алыс болду. Жана алар Аллаhка ант ичип: "Эгер мүмкүнчүлүгүбүз болгондо силер менен чыкмакпыз" деп, өздөрүн өлүмгө (Тозокко) түртүшөт. Аллаh алардын анык жалганчы экенин билет.[2]

لَوۡ كَانَ عَرَضٗا قَرِيبٗا وَسَفَرٗا قَاصِدٗا لَّٱتَّبَعُوكَ وَلَٰكِنۢ بَعُدَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلشُّقَّةُۚ وَسَيَحۡلِفُونَ بِٱللَّهِ لَوِ ٱسۡتَطَعۡنَا لَخَرَجۡنَا مَعَكُمۡ يُهۡلِكُونَ أَنفُسَهُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Аллаh сени кечирди. Эмне үчүн сен, өзүңө чын сүйлөгөн адамдар билингенге чейин

عَفَا ٱللَّهُ عَنكَ لِمَ أَذِنتَ لَهُمۡ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَكَ ٱلَّذِينَ صَدَقُوا وَتَعۡلَمَ ٱلۡكَٰذِبِينَ ﴿٤٣﴾

---

1 Макка мушриктери пайгамбарыбызды өлтүрүү үчүн эреже (план) түзүп, желдеттерди жибергенде жана Аллаh аны пайгамбарына вахий түрүндө билдиргенде, досу Абу Бакр менен "экөөнүн экинчиси" болуп, Аллаhтын колдоосу менен аман-эсен Маккадан чыгып, түнү менен шаардын этек жагындагы тоонун "Савр" деген үңкүрүнө жашынып калышат. Ошол заматтын өзүндө аларды "Савр" үңкүрүнөн издөө эч кимдин оюна келбеди. Жок, келбеди эмес, Аллаh келтирбеди. Кийинчерээк бир изкубар менен алардын изин кууп, үңкүрдүн оозуна келип калышканда Абу Бакр Исламдын келечегин ойлоп ыйлап жиберет. Ошондо, Аллаh Өз пайгамбарынын дилине "Алар сени таба алышпайт" деген вахий кабары менен бейпилдикти салат жана ал шериги Абу Бакрды: "Кайгырба, Аллаh биз менен" деп сооротот. Анткени, Аллаh аларга Өз периштелерин коргоочу кылып койгон эле.

2 Аллаhтын жолунда мал-жанын аябай жихадга чыгуу, эгер себеби болсо да чыкпай калуудан жакшы. Византиялыктар менен болгон "Табук" казатына пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам элди ашкере чакырды. Жол өтө алыс, аябай ысык болгондуктан (38-аятта айтылгандай) кээ бир мусулмандардын чыккысы келбей жалкоолонсо, кээ бир мунафыктар болбогон нерселерди шылтоо кылып, калууга уруксат сурашат. Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам дагы аларды сынап көрбөй эле уруксат берет. Бул аят ошол окуялардын баяны болуу менен бирге, Аллаh тарабынан пайгамбарынын катасын ондоо үчүн түшкөн.

жана жалганчыларды сынап билгениңе чейин аларга (согуштан калууларына) уруксат берип жибердиң?!

لَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ أَن يُجَٰهِدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Аллаһка жана Акырет күнүнө ыйман келтиргендер малдары жана жандары менен жихад кылуудан (калуу үчүн) уруксат сурашпайт. Аллаһ такыбаа кишилерди Билүүчү.

إِنَّمَا يَسْتَـْٔذِنُكَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَٱرْتَابَتْ قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِى رَيْبِهِمْ يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Чынында, Аллаһка, Акырет күнүнө ишенбеген жана жүрөктөрү күмөн санаган адамдар гана (жихаддан калууга) уруксат сурашат. Алар өз күмөндөрүндө олку-солку болуп тура беришет.

۞ وَلَوْ أَرَادُوا۟ ٱلْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا۟ لَهُۥ عُدَّةً وَلَٰكِن كَرِهَ ٱللَّهُ ٱنۢبِعَاثَهُمْ فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ ٱقْعُدُوا۟ مَعَ ٱلْقَٰعِدِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Эгер алар чыгууну (жүрөктөн) каалаганда согушка даярдык көрүп коюшат болчу. Бирок, алардын чыгышын Аллаһтын Өзү каалабай, жалкоо кылып койду жана аларга: "Отуруучулар (аялдар, жаш балдар) менен (үйдө) отургула" - деп айтылды.

لَوْ خَرَجُوا۟ فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا۟ خِلَٰلَكُمْ يَبْغُونَكُمُ ٱلْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ سَمَّٰعُونَ لَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

**47.** Эгер алар силер менен чыкканда, силердин кемчилдигиңерди көбөйтмөк жана араңарда бузукулукту каалап, аракет кылмак. Силердин ичиңерде аларды уга тургандар да табылат. Аллаһ заалымдарды Билүүчү.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Алар мындан мурун (Мединага хижрат кылганда) деле бузукулукту каалап, сенин алдыңда (көп) иштерди тескери жасашкан. Кийин акыйкат келип алар жаман көрсө да, Аллаһтын дини (жеңип) чыккан.

**49.** Алардан бирөөсү “(О, Мухаммад) мага (калууга) уруксат бер, мени бузуп койбо” дейт.[1] Алар эчак эле бузулушкан! Албетте, Тозок каапырларды ороп алуучу!

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّي وَلَا تَفْتِنِّيٓ ۚ أَلَا فِي ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Эгер (бул согушта) сага жакшылык (жеңиш, олжолор) жетсе бул аларды капа кылат. Эгер бир кырсык жетсе “Биз алдын ала билип, сактанып калдык” деп, сүйүнгөн бойдон кетишет.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Айткын: “Бизге Аллаһ (эзелки тагдырда) жазгандан ашыкча кырсык жетпейт (эгер жазган болсо,) биздин башчыбыз Аллаһ! Момундар Аллаһка гана тобокел кылышсын”.

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Айткын: “Бизге (кырсык жетишин) күтүп убара болбогула. Бизге эки жакшылыктан бири (же жеңиш, же Бейиш) болушун гана күткүлө! А биз болсо, Аллаһ силерди Өз азабы менен же биздин колубуз менен балээге жолуктурушун күтөбүз. Күтө бергиле, биз да силер менен бирге күтөбүз.

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Айткын: “(Эй, мунафыктар!) Өзүңөр каалап берсеңер да каалабай берсеңер да силердин (садакаңар) эч качан кабыл болбойт! Себеби, силер бузулган элсиңер!

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Алардын садакаларынын кабыл болуусуна тоскоолдук кылган нерсе - Аллаһка жана пайгамбарына ишенбегени,

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا

---

1 Жадд бин Кайс деген бир мунафык “Эгер мен Табукка чейин барсам, византиялыктардын (Румдардын) аялдарын көрүп, бузулуп каламын. Менин кумар сезимим өтө күчтүү” деген шылтоону айткан.

يَأْتُونَ الصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَارِهُونَ ٥٤

намазды жалкоолонуп окуганы жана (садаканы) оорунуп бергендери.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِي الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ٥٥

**55.** (О, Мухаммад) сени алардын дүйнө-мүлкү менен бала-чакалары кызыктырбасын! Аллаһ дүйнөдө аларды ошолор менен машакатка салат жана каапыр бойдон өлүп кетүүлөрүн каалайт.

وَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ٥٦

**56.** Алар Аллаһты ортого салып: «Биз силерденбиз” деп ант ичишет. Алар силерден эмес, бирок, суу жүрөк адамдар.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَأً أَوْ مَغَارَاتٍ أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ٥٧

**57.** (Башына оор күн түшкөндө) эгер бир башпаанек же үңкүр же башка бир кире турган жер табышса, качкан бойдон ошого кирип кетишет.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِي الصَّدَقَاتِ فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا مِنْهَا إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ٥٨

**58.** Алардын арасында сени садакалар(ды бөлүштүрүү) боюнча айыптагандар бар. (Мунун себеби) эгер садакалардан берилсе, ыраазы болуп калышат, эгер берилбей калса (сени) жаман көрүп калышат.[1]

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَا آتَاهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ سَيُؤْتِينَا اللَّهُ مِن فَضْلِهِ وَرَسُولُهُ إِنَّا إِلَى اللَّهِ رَاغِبُونَ ٥٩

**59.** Эгер алар Аллаһ жана пайгамбары берген нерсеге гана ыраазы болуп: “Бизге Аллаһ жетиштүү, Аллаһ жакында бизге Өз пазилетинен берет. Пайгамбары да берет. Биз (дүйнөгө эмес) Аллаһка умтулуучуларбыз”- дешкенде (өздөрүнө жакшы болмок).

---

1 Демек, өзүнүн жеке пайдасы үчүн сүйүнүү же ачуулануу мунафык-каапырдын иши экен. Момун адамдын сүйүнүүсү да ачуусу да дин үчүн болушу керек. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: ”Силерден эч кимиңер жеке каалоосун мен алып келген динге моюн сундурмайынча момун боло албайт” – деген.

**60.** (Зекет) садакалар жакырларга, кедейлерге, зекет боюнча иштегендерге, көңүлдөрү Исламга буруулуусу үмүт кылынган кишилерге, моюнду (кулчулуктан) азат кылууга, карыз болуп калган кишилерге, Аллаһтын жолунда жихад кылгандарга жана мусапырларга Аллаһ тарабынан (буюрулган парыз) иретинде берилет. Аллаһ - Билүүчү, Даанышман.[1]

۞إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلْفُقَرَآءِ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱلْعَٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَٱلْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِى ٱلرِّقَابِ وَٱلْغَٰرِمِينَ وَفِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِ فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦٠

**61.** Алардын арасында пайгамбардын көңүлүн ооруткандар бар. Алар (пайгамбарды, уруксат сурап, алдаганда "ишенип калганы" үчүн) "ал – кулак" дешет. Айткын: "Ал силерге "жакшы кулак". Ал Аллаһка, момундарга ишенет жана силердин араңардагы ыймандуу адамдар үчүн (Аллаһтан жиберилген) ырайым" Аллаһтын

وَمِنْهُمُ ٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ ٱلنَّبِىَّ وَيَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَيُؤْمِنُ لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَٱلَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ ٱللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦١

---

1 Демек, Кураан өкүмү боюнча зекет төмөндөгү сегиз түрлүү адамдарга берилет: 1-Жакырлар. Булар кедейден да начар ахыбалдагы адамдар. Эч нерсеси жок, бир аз эле тамак-ашы бар адам "жакыр" деп аталат. 2-Кедейлер. Булар жакырдан өйдөрөөк аҳыбалдагы, жарым-жартылай, жетер-жетпес мүлкү бар адамдар. 3-Зекет боюнча иштегендер. Ислам мамлекеттеринде зекеттин чогултулушун мамлекет көзөмөлдөп, байлардан мажбур түрдө алынат. Ошол иш боюнча иштегендердин иш акысы чогулган зекеттин эсебинен берилет. 4-Көңүлү Исламга буруулуусун үмүт кылынгандар. Булар муктаж болбосо да, эл арасындагы атактуулар. Эгер алар Исламга кире элек болсо, кызыктыруучу сыйлык иретинде берилет. Эгер алар кирсе, артынан көп адамдар Исламга кириши мүмкүн. 5-Моюнду (кулчулуктан) азат кылуу. Өз кожоюну менен башын азат кылуу үчүн белгилүү суммага келишим түзүп, ошол сумманы иштеп табуу үчүн убара тартып жүргөн мусулман кулдарга берилген зекет "моюнду (кулчулуктан) азат кылуу үчүн" берилген болот. 6-Карыз болгондор. Булар эки түрдүү: а) Элдердин арасын жараштыруу, абалын оңдоо үчүн бар-жогун сарп кылып жибергендер. б) Дин ишин илгерилетүү үчүн бар-жогун сарп кылып карыз болуп калгандар. 7-Аллаһ жолунда жихадка чыккандар. Буларды жакшы даярдоо үчүн каражат зарыл болот. Ошондой эле, динди өнүктүрүү үчүн диний илим алып, илим таратып жүргөндөр деле Аллаһ жолунда жихад кылуучулар болуп саналат. 8-Мусапырлар. Булар мекенинен токсон чакырымдан алыс жерде жашап турган адамдар. Зекетти ушул орундардан башкаларга берсе кабыл (сооп) болбойт.

пайгамбарынын көңүлүн ооруткан адамдарга жан ооруткан азап бар!

**62.** Алар силерди (о, момундар,) ыраазы кылуу үчүн, Аллаһты ортого салып ("пайгамбардын көңүлүн ооруткан жок" деп) ант ичишет. Эгер алар момун болушса, (силерди койо туруп) Аллаһ менен пайгамбарын ыраазы кылуулары көбүрөөк акыйкат эмес беле?!

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ وَٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَحَقُّ أَن يُرْضُوهُ إِن كَانُوا۟ مُؤْمِنِينَ ٦٢

**63.** Же, кимде-ким Аллаһ менен пайгамбарына каршы чыкса, ага түбөлүк Тозок оту болушун жана бул чоң шермендeлик экенин алар билбейт беле?!

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّهُۥ مَن يُحَادِدِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَأَنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدًا فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْخِزْىُ ٱلْعَظِيمُ ٦٣

**64.** Мунафыктар өздөрү жөнүндө, жүрөктөрүнө катылган эки жүздүүлүктөрүн ачып таштай турган бир сүрө түшүп калуусунан коркушат.[1] Айт: «Күлгүлө, эми! Аллаһ силер корккон нерсени (жүзөгө) чыгарды го!»[2]

يَحْذَرُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ سُورَةٌ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِى قُلُوبِهِمْ ۚ قُلِ ٱسْتَهْزِءُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ مُخْرِجٌ مَّا تَحْذَرُونَ ٦٤

**65.** Эгер алардан (ошол жөнүндө) сурасаң: "Биз жөн эле, ойноп эле сүйлөгөн болчубуз" - дешет. Айткын: "Силер Аллаһтын, Анын аяттарынын Жана пайгамбарынын үстүнөн күлө турган болуп калдыңарбы?!"

وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ وَرَسُولِهِۦ كُنتُمْ تَسْتَهْزِءُونَ ٦٥

**66.** Кечирим сурабай эле койгула, силер ыйман келтиргениңерден кийин (кайрадан) каапыр болуп

لَا تَعْتَذِرُوا۟ قَدْ كَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ ۚ إِن نَّعْفُ عَن طَآئِفَةٍ مِّنكُمْ نُعَذِّبْ طَآئِفَةًۢ

---

1 Дал ошол корккон окуя болуп, Аллаһ алардын ичиндеги жаман ойлорун ачыкка чыгарган жана жүзүндөгү жылмакай бетпардасын сыйрыган ушул сүрөнү түшүрдү. Ошондуктан бул сүрөнүн дагы бир аталышы "Аль-Фазиха" (шермендесин чыгаруучу).

2 "Табук" казатында жүргөндө алардан бир тайпалар: "Ушул шериктерибизден (Мухаммад жана анын сахаабаларынан) суғалагыраак, көп жалган айткан, бирок согушта суужүрөк адамдарды көрбөдүк" деп, күлүшкөн.

بِأَنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾

буттүңөр![1] Эгер силерден бир тайпаны кечирсек, (дагы) башка бир тайпаны күнөөкөр болгону себептүү азаптайбыз.

ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ بَعْضُهُم مِّنۢ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِٱلْمُنكَرِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْمَعْرُوفِ وَيَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ ۚ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَنَسِيَهُمْ ۗ إِنَّ ٱلْمُنَٰفِقِينَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Мунафык эркектер менен мунафык аялдар бардыгы – бир: жаман иштерге буюрушат жакшы иштерден кайтарышат жана (сараңдык кылып) колдорун жумуп алышат. Алар Аллаһты унутушту эле, Аллаһ дагы аларды "унутту"[2] Чынында, мунафыктар – бузукулар!

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ هِىَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾

**68.** Аллаһ мунафык эркектерге, мунафык аялдарга жана каапырларга, түбөлүк кала турган Тозок отун убада кылды! Ушул аларга жетиштүү! Жана Аллаһ аларга наалат айтты! Аларга түгөнгүс азап!

كَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَٰدًا فَٱسْتَمْتَعُوا۟ بِخَلَٰقِهِمْ فَٱسْتَمْتَعْتُم بِخَلَٰقِكُمْ كَمَا ٱسْتَمْتَعَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَٰقِهِمْ وَخُضْتُمْ كَٱلَّذِى خَاضُوٓا۟ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** (Эй, Мунафыктар! Силер жасаган ишиңерде) өзүңөрдөн мурунку (каапыр) адамдарга окшойсуңар: Алар силерден да күчтүүрөөк, дүйнөлөрү, бала-чакалары (жардамчылары) көбүрөөк эле. Алар (бул дүйнөдөгү) өз үлүш-насиптеринен пайдаланышты. Мурункулар пайдаланганы сыяктуу силер да өз насибиңерден пайдаландыңар. Жана ошолор (күнөө деңизине) чумкуганы сыяктуу, силер дагы чумкудуңар. Алар – дүйнө-акыретте иштери

---

1 Бул аяттын өкүмү боюнча Аллаһ Тааланын жана Анын Пайгамбарынын үстүнөн күлгөндөр менен дин өкүмдөрүнөн бир өкүмдү же ибадаттардан бир ибадатты мыскылдагандар каапыр болушат.

2 Аллаһ дагы аларды "унутту" дегени түз маанисиндеги унутуу эмес, балким ырайымынан ажыратып, Тозокко салат жана жалбарууларын укпай койот дегенди билдирет.

күйүп кеткен адамдар! Алар – зыян тарткан адамдар!

**70.** Аларга өздөрүнөн мурунку Нух коомунун, Аад, Самуд элдеринин, Ибрахим коомунун, мадяндыктардын, айкаш-уйкаш кыйрагандардын (Лут элинин) кабарлары келбеди беле?! Аларга Пайгамбарлары анык далил-баяндарды алып келишкен болчу. (Бирок, кабыл алуунун ордуна силер сыяктуу каяша айтып, мыскылдап күлүшкөн. Кийин Аллаһ аларга азап жиберди. Демек,) Аларга Аллаһ зулум кылбады. Өздөрүнө-өздөрү зулум кылышты.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ إِبْرَاهِيمَ وَأَصْحَابِ مَدْيَنَ وَالْمُؤْتَفِكَاتِ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Момун эркектер менен момун аялдар (достукта, жардамдашууда) өз ара ынак адамдар. (Анткени, бардыгы) жакшылыктарга буюруп, жамандыктардан кайтарышат. Намаз окуп, зекет беришет жана Аллаһ менен пайгамбарына (ар дайым) моюн сунушат. Жакында Аллаһ аларга Өзүнүн ырайымын жаадырат. Аллаһ - Кудуреттүү, Даанышман.

وَالْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَيُطِيعُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ أُولَٰئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ اللَّهُ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

**72.** Аллаһ ыймандуу эркектерге жана ыймандуу аялдарга, түбөлүк кала турган, астынан дарыялар агып турган Бейиштерди, ошол «Адн» (деп аталган) Бейиштердеги таза-пакиза орундарды убада кылды. Жана Аллаһтын ыраазычылыгы бардыгынан улук! Бул – улуу жеңиш.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي جَنَّاتِ عَدْنٍ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ أَكْبَرُ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٧٢﴾

**73.** О, Пайгамбар! Каапырлар менен мунаафыктарга каршы жихад кыл жана аларга өктөм бол! Алардын

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَالْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ

жайы – тозок! Ал кандай жаман орун!

ٱلْمَصِيرُ ٧٣

**74.** Алар айткан сөзүн "айтпадык" деп ант ичишет. Чынында алар (ошолу) каапырлык сөзүн айтып, мусулман болгондорунан кийин (кайра) каапыр болушту. Жана жетпеген максатка (Пайгамбарга зыян берүүгө) умтулушту. Аларды Аллаһ жана пайгамбары Өз пазилети менен бай-беймуктаж кылгандан кийин гана (пайгамбарды) жек көрө башташты. Эгер тооба кылышса, өздөрүнө жакшы. А, эгер далысын салса, Аллаһ аларды дүйнө - Акыретте жан ооруткан азап менен азаптайт жана аларга жер бетинде эч бир дос, эч бир жардамчы болбойт!

يَحْلِفُونَ بِٱللَّهِ مَا قَالُوا۟ وَلَقَدْ قَالُوا۟ كَلِمَةَ ٱلْكُفْرِ وَكَفَرُوا۟ بَعْدَ إِسْلَٰمِهِمْ وَهَمُّوا۟ بِمَا لَمْ يَنَالُوا۟ ۚ وَمَا نَقَمُوٓا۟ إِلَّآ أَنْ أَغْنَىٰهُمُ ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥ مِن فَضْلِهِۦ ۚ فَإِن يَتُوبُوا۟ يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۖ وَإِن يَتَوَلَّوْا۟ يُعَذِّبْهُمُ ٱللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٧٤

**75.** Алардан кээ бирөөлөрү Аллаһка ант-убада берип: "Эгер бизге да Өз пазилетинен берсе (бай кылса), кайыр-садакалар берип, жакшы адамдардан болмокпуз" (дешет).

۞ وَمِنْهُم مَّنْ عَٰهَدَ ٱللَّهَ لَئِنْ ءَاتَىٰنَا مِن فَضْلِهِۦ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Качан (Аллаһ) аларга Өз пазилетинен бергенде, ага бакылдык кылып, жүз бурган абалда тескери басып кетишти.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُم مِّن فَضْلِهِۦ بَخِلُوا۟ بِهِۦ وَتَوَلَّوا۟ وَّهُم مُّعْرِضُونَ ٧٦

**77.** Андан соң, Аллаһка берген убадасына кыянат кылышканы жана жалган сүйлөшкөнү себептүү, Аллаһ алардын жүрөгүнө эч жоголгус нифакты (эки жүздүүлүктү) салып койду.[1]

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِى قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُۥ بِمَآ أَخْلَفُوا۟ ٱللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا۟ يَكْذِبُونَ ٧٧

---

1 Тафсирчи аалымдар бул (бакылдык жөнүндөгү) аяттар Саьлаба деген бир мунафык жөнүндө түшкөн дешет. Бир күнү Саьлаба пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламга келип: "Мага дуба кылыңыз. Эгер Аллаһ мени бай кылса кедейлерге көп садака кылып, тууган-уруктун арасын улап дагы көп жакшылыктар кыламын"

**78.** Алар, билишпейби, Аллаһ (адамдардын) ичиндеги сырларын, шыбырларын билип турушун. Чынында, Аллаһ кайыптарды эң сонун Билүүчү!

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ﴿٧٨﴾

**79.** Момундардын арасынан оз каалоолору менен (кудурети жеткенче) садака кылган адамдарды мыскылдаган мунафыктарды Аллаһ мыскылдуу абалга салды. Аларга жан ооруткан азап бар.

ٱلَّذِينَ يَلْمِزُونَ ٱلْمُطَّوِّعِينَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ فِى ٱلصَّدَقَٰتِ وَٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ سَخِرَ ٱللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** (О, Мухаммад!) Кааласаң алардын күнөөсүн (кечирүүнү Аллаһтан) сура, каалабасаң, сураба. Эгер жетимиш ирет сурасаң да, Аллаһ аларды кечирбейт. Мунун себеби; алар Аллаһка жана пайгамбарына каапыр болушту. Аллаһ бузуку коомду Туура Жолго баштабайт.

ٱسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِن تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** (Жихадга чыкпай, аялдар менен жаш балдардын катарында) үйлөрүндө калгандар, пайгамбарга каршы иш жасаганына сүйүнүп, Аллаһтын жолунда мал-жандары менен жихад кылуудан түңүлүп: "(Мындай) ысыкта чыкпай эле

فَرِحَ ٱلْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلَٰفَ رَسُولِ ٱللَّهِ وَكَرِهُوٓا۟ أَن يُجَٰهِدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَالُوا۟ لَا تَنفِرُوا۟ فِى ٱلْحَرِّ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا لَّوْ كَانُوا۟ يَفْقَهُونَ ﴿٨١﴾

---

дептир. Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам дуба кылган экен, койлору көбөйүп, короого батпай, шаардан сыртка чыгып кетиптир. Койлору дагы бир аз көбөйгөндө беш убак намазды токтотуп, Жума намазына эле катышып калыптыр. Дагы бир аз көбөйгөндө Жумага да "колу тийбей калыптыр". Күнү-түнү кой санап калгандан улам, пайгамбар жиберген зекет чогултуучуларга зекетин да чыгарып бербей коюптур. Муну уккан пайгамбарыбыз үч жолу "Саълабанын шору катып калды" деп кайгырат. Ошондон кийин Саълаба жана ага окшогондордун анык мунафыктыгы жөнүндө жогорудагы аяттар түшкөндө Саълаба өз адамы аркылуу пайгамбарга байлыгынын зекетин жиберип, пайгамбар аны кабыл кылбай койот. Пайгамбарыбыз кайтыш болгонго чейин андан зекет малын кабыл албайт. Пайгамбарыбыздан кийин, Саълаба байлыгынын зекетин биринчи халифа Абу Бакрга алып келсе ал да кабыл албаптыр. Андан кийинки халифтер Умар менен Усман дагы анын зекетин кабыл албай коюшкан экен. Аллаһтын каргышына калган Саълаба Усмандын тушунда кайтыш болуптур.

койгула" дешти. Айткын: "Тозок отунун ысыгы катуураак, эгер түшүнүшсө,!"

**82.** (Алар бул дүйнөдө аз ыйлап, көп күлгөн болчу. Эми, Аллаһтын жазасына кабылганда) кылмыштарына жараша азыраак күлүп, көбүрөөк ыйлашсын!

فَلْيَضْحَكُوا قَلِيلًا وَلْيَبْكُوا كَثِيرًا جَزَآءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ٨٢

**83.** Эгер Аллаһ сени (Табук согушунан себепсиз калган жана мунусуна өкүнбөгөн) тайпага кайра жолуктурса, жана алар сенден (мындан башка, жеңилирээк) согушка чыгууга уруксат сурашса, айткын: "Эми, мени менен эч качан чыкпайсыңар. Мени менен бирге эч бир душманга каршы согушпайсыңар! Силер биринчи жолкусунда (үйдө) отурууну жактыргансыңар! Эми, калуучулар (аялдар жана жаш балдар) менен отура бергиле!

فَإِن رَّجَعَكَ ٱللَّهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ فَٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن تَخْرُجُوا مَعِىَ أَبَدًا وَلَن تُقَٰتِلُوا مَعِىَ عَدُوًّا إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِٱلْقُعُودِ أَوَّلَ مَرَّةٍ فَٱقْعُدُوا مَعَ ٱلْخَٰلِفِينَ ٨٣

**84.** Эгер алардан бирөөсү өлсө, ага эч качан жаназа түшүрбө жана мүрзөсүнүн үстүндө (дуба кылып) турба! (Себеби) алар Аллаһ жана пайгамбарына каапыр болушуп, бузуку бойдон өлүштү!

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰٓ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ أَبَدًا وَلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِۦٓ إِنَّهُمْ كَفَرُوا بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَمَاتُوا وَهُمْ فَٰسِقُونَ ٨٤

**85.** Сени алардын дүйнө-мүлктөрү жана балдары (балдарынын көптүгү) кызыктырбасын! Аллаһ аларды бул дүйнөдө ошол (байлык) менен азаптоону жана каапыр бойдон өлүп кетүүсүн каалайды.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَٰلُهُمْ وَأَوْلَٰدُهُمْ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِى ٱلدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَٰفِرُونَ ٨٥

**86.** Качан: "Аллаһка ыйман келтиргиле, жана пайгамбары менен бирге жихад кылгыла!" деген сүрө түшсө, алардын арасындагы (согуштан калууга эч

وَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ ءَامِنُوا بِٱللَّهِ وَجَٰهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ ٱسْتَـْٔذَنَكَ أُولُوا ٱلطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا ذَرْنَا نَكُن مَّعَ ٱلْقَٰعِدِينَ ٨٦

кандай шылтоо-себеби жок) бай адамдар: “(О, Мухаммад) бизди жөн эле койчу. (Үйдө) отуруучулар менен эле бололучу?” - дешип сенден уруксат сурашат.

**87.** Алар калуучулар (аялдар, жаш балдар) менен болууга ыраазы болушту. (Натыйжада) жүрөктөрүнө мөөр уруп коюлду. Эми алар (өздөрүнө эмне пайда, эмне зыян экенин) түшүнө алышпайт.

رَضُوا۟ بِأَن يَكُونُوا۟ مَعَ ٱلْخَوَالِفِ وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Бирок, пайгамбар жана аны менен бирге болгон момундар, малдары жана жандары менен жихад кылышты. Бардык жакшылыктар ошолорго! Жана алар (Тозоктон) кутулгандар!

لَٰكِنِ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ جَٰهَدُوا۟ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْخَيْرَٰتُ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Аллаһ аларга, түбүнөн дарыялар аккан, анда түбөлүк кала турган Бейиштерди даярдап койгон. Ушул – чоң жеңиш!

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

**90.** Жана (о, Мухаммад, сенин алдыңа) өздөрүнө (согуштан калууга) уруксат сурап (арзыбаган) шылтоосу бар көчмөн арабтар дагы келди. Ал эми, (“Биз деле момунбуз” деп) Аллаһ жана Анын пайгамбарына жалган сүйлөгөндөр (уруксат сурабай эле) кала беришти. Жакында алардан каапыр болгондоруна жан ооруткан азап жетет.

وَجَآءَ ٱلْمُعَذِّرُونَ مِنَ ٱلْأَعْرَابِ لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Ал эми, (денесинде бир кемчилдиги болгон) алсыз адамдарга, оорулууларга, жихадга керек нерселерди таба албай калгандарга – эгер Аллаһ жана пайгамбарына (калыс-таза болууга

لَّيْسَ عَلَى ٱلضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى ٱلْمَرْضَىٰ وَلَا عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا۟ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۚ مَا عَلَى ٱلْمُحْسِنِينَ مِن سَبِيلٍ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾

**72.** Эгер (насааттарымды кабыл албай) кетсеңер, мен силерден (динге чакырганым үчүн) акы сураганым жок. Сооп-сыйлыкты мен Аллаһтан гана сураймын. Жана мен мусулмандардан (Аллаһтын Өзүнө гана моюн сунуучулардан) болууга буюрулганмын".

فَإِن تَوَلَّيۡتُمۡ فَمَا سَأَلۡتُكُم مِّنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Андан соң коому аны (дагы бир ирет) "жалганчы" дешти. Анан Биз аны жана аны менен бирге болгондорду кемеде куткарып, (топон суудан кыйрагандарга) орунбасар кылдык жана Биздин аяттарыбызды "жалган дегендерди чөктүрүп салдык. Эскертилген адамдардын акыбалы кандай болгонун көрүп кой.

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِي ٱلۡفُلۡكِ وَجَعَلۡنَٰهُمۡ خَلَٰٓئِفَ وَأَغۡرَقۡنَا ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَاۖ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Кийин Биз анын (Нухтун) артынан (көп) пайгамбарларды өз коомдоруна жибердик. Алар коомдоруна анык далилдерди (моожизаларды) көргөзүштү. Бирок, алар, (моожизаларды көрсө да) мындан мурун "жалган" деген нерселерине (динге) ыйман келтиришпеди. Биз чектен чыгуучулардын жүрөгүн ушинтип мөөрлөп койобуз.

ثُمَّ بَعَثۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ رُسُلًا إِلَىٰ قَوۡمِهِمۡ فَجَآءُوهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا كَانُواْ لِيُؤۡمِنُواْ بِمَا كَذَّبُواْ بِهِۦ مِن قَبۡلُۚ كَذَٰلِكَ نَطۡبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِ ٱلۡمُعۡتَدِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Андан соң пайгамбарлардын артынан Муса (бин Имран) менен (агасы) Харунду Фираун жана анын сарай кызматчыларына, Өзүбүздүн моожизаларыбыз менен жиберген кезде алар

ثُمَّ بَعَثۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِم مُّوسَىٰ وَهَٰرُونَ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ بِـَٔايَٰتِنَا فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا مُّجۡرِمِينَ ﴿٧٥﴾

---

коому өз пайдаларына айтылган насааттардан чарчап, Нухтун өзүнө ызырынып калышканда, тогуз кылым карыткан абышка, каапыр коомдун бардыгын, ишенген "кудайлары" менен кошо тирешүүгө чакырып: "колуңан келгенин жасап ал!" деп туру! Эгер Нух чыныгы Пайгамбар болбосо жана артында жөлөнгөн кудуреттүү Кудайы – Аллаһ болбосо, мындай кайрат - өктөмдүктү көргөзө алат беле?

текеберленип, кылмышкер коом болуп калышты.

فَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوا إِنَّ هَٰذَا لَسِحْرٌ مُبِينٌ ﴿٧٦﴾

**76.** Анан качан аларга Биздин алдыбыздан Акыйкат келгенде: "Бул – анык сыйкыр" дешти.

قَالَ مُوسَىٰ أَتَقُولُونَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَاءَكُمْ ۖ أَسِحْرٌ هَٰذَا وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُونَ ﴿٧٧﴾

**77.** Муса айтты: "Силерге Акыйкат келгенде (бул – сыйкыр) деп жатасыңарбы?! Ушул сыйкырбы? Сыйкырчылар максаттарына жете албайт!"

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ آبَاءَنَا وَتَكُونَ لَكُمَا الْكِبْرِيَاءُ فِي الْأَرْضِ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Алар айтышты: "Силер бизди ата-бабалар жүргөн динден тосуу үчүн жана (биздин) жердеги бийлик силерге ооп калуу үчүн (жана бизди өз жерибизден чыгарып жиберүү үчүн) келдиңерби?! Биз экөөңө (эч качан) ыйман келтирбейбиз!"[1]

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُونِي بِكُلِّ سَاحِرٍ عَلِيمٍ ﴿٧٩﴾

**79.** Анан Фираун айтты: "Мага (Мисир жериндеги) бардык илимдүү сыйкырчыларды алып келгиле!"

فَلَمَّا جَاءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُمْ مُوسَىٰ أَلْقُوا مَا أَنْتُمْ مُلْقُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Качан сыйкырчылар (Муса менен жарышканы) келгенде Муса аларга: "Эмнени таштоону кааласаңар таштагыла"- деди.

فَلَمَّا أَلْقَوْا قَالَ مُوسَىٰ مَا جِئْتُمْ بِهِ السِّحْرُ ۖ إِنَّ اللَّهَ سَيُبْطِلُهُ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨١﴾

**81.** (Сыйкырчылар колдорундагы жиптерди, таякчаларды) таштады эле, (кадимки эле бултуңдаган жыландарга окшоп калды. Анда) Муса айтты: "Силер жасаган (ушул) иш (анык) сыйкыр! Аллаһ тез эле анын жалганын чыгарат! Чынында, Аллаһ бузукулардын ишин оңдобойт.»[2]

---

1 Фираун менен сарай адамдары акыйкат Муса тарапта экенин билип турса да, энтеп аны элине жаманатты кылыш үчүн жана наадан элди экөөнө каршы тукуруш үчүн ушул сөздөрдү элдин көзүнчө айтышты.

2 Муса ушул сөзүн айтып колундагы аса таягын таштаганда чындап, чоң жыланга

**82.** Аллаһ кылмышкерлерге жакпаса да, Өзүнүн сөздөрү менен Акыйкатты бекемдеп койот.

وَيُحِقُّ ٱللَّهُ ٱلۡحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَوۡ كَرِهَ ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٨٢

**83.** Мусага (көпчүлүк) ыйман келтирбеди. Өзүнүн коомунан бир тайпа жаш жигиттер гана[1] Фираун менен анын адамдары аларды (күч менен) динден кайтарып коюусунан корккон абалда ыйман келтиришти. (Анткени,) Фираун жер бетинде багынтуучу (каардуу) жана чектен чыккандардын бири эле.

فَمَآ ءَامَنَ لِمُوسَىٰٓ إِلَّا ذُرِّيَّةٞ مِّن قَوۡمِهِۦ عَلَىٰ خَوۡفٖ مِّن فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِمۡ أَن يَفۡتِنَهُمۡۚ وَإِنَّ فِرۡعَوۡنَ لَعَالٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٨٣

**84.** Муса айтты: "О, коомум! Эгер Аллаһка ыйман келтирген жана мусулман болсоңор, (ыйман милдетин аткаргыла жана) Аллаһка тобокел кылгыла!

وَقَالَ مُوسَىٰ يَٰقَوۡمِ إِن كُنتُمۡ ءَامَنتُم بِٱللَّهِ فَعَلَيۡهِ تَوَكَّلُوٓاْ إِن كُنتُم مُّسۡلِمِينَ ٨٤

**85.** Алар (Мусанын коому анын сөзүнө моюп) айтты: "Аллаһка тобокел! О, Рабби! Бизди заалым адамдарга кор (жеңилген) кылып койбо!

فَقَالُواْ عَلَى ٱللَّهِ تَوَكَّلۡنَا رَبَّنَا لَا تَجۡعَلۡنَا فِتۡنَةٗ لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٥

**86.** Жана Өз Ырайымың менен бизди каапыр коомдон куткар!

وَنَجِّنَا بِرَحۡمَتِكَ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلۡكَٰفِرِينَ ٨٦

**87.** Биз Муса менен агасына (Хаарунга): "Экөөң коомуңар үчүн Мисирде (ибадат кылуучу) үйлөрдү кургула жана (эгер жалпы ибадатканада намаз окууга тоскоолдук болсо) өз үйүңөрдү ибадаткана кылып, намаз окугула. Жана адамдарга (жакында келе турган Аллаһтын жардамы тууралуу) сүйүнүчтүү кабар айткыла!"-деп вахий кылдык.

وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّءَا لِقَوۡمِكُمَا بِمِصۡرَ بُيُوتٗا وَٱجۡعَلُواْ بُيُوتَكُمۡ قِبۡلَةٗ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٧

---

айланды жана сыйкырчылардын "жыландарын" жутуп жиберди.

1 Бул жерде Мусага коомунун жаш жигиттери гана ыйман келтиргенинин себеби, жаш адамдар акыйкатты кабыл алууга жана моюн сунууга жөндөмдүүрөөк келишет.

**88.** Муса айтты: "О, Раббим! Сен Фираун менен анын адамдарына (бул) дүйнө жашоосунда (ар түрдүү) зыйнаттарды жана мал-мүлктү бердиң! О, Раббим! (Сен дүйнөнү аларга) Өзүңдүн жолуңдан адашып кетүүсү үчүн гана бергенсиң. О, Раббим! Алардын мал-мүлкүнө апаат берип, жүрөктөрүн катырып сал! Качан гана жан чыдагыс азапты көрмөйүнчө ыйман келтире албай калышсын!

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيۡتَ فِرۡعَوۡنَ
وَمَلَأَهُۥ زِينَةٗ وَأَمۡوَٰلٗا فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا رَبَّنَا
لِيُضِلُّواْ عَن سَبِيلِكَۖ رَبَّنَا ٱطۡمِسۡ عَلَىٰٓ
أَمۡوَٰلِهِمۡ وَٱشۡدُدۡ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَلَا يُؤۡمِنُواْ حَتَّىٰ
يَرَوُاْ ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ٨٨

**89.** (Анда Аллаһ): "Экөөңөрдүн дубаңар кабыл болду. Эми, (дининерде) түз болуп, (дааватыңарды улантып) илимсиз адамдардын жолуна ээрчибегиле!"- деди.

قَالَ قَدۡ أُجِيبَت دَّعۡوَتُكُمَا فَٱسۡتَقِيمَا
وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ ٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَ ٨٩

**90.** Биз Исрайил урпактарын деңизден (аман-эсен) өткөрдүк. Фираун менен анын аскерлери зулумдук жана душмандык кылуу үчүн аларды кууп келди. Качан гана Фираун (деңизге) чөгө баштаганда: "Ыйман келтирдим! Чын эле, Исрайил урпактары ишенген Аллаһдан башка кудай жок! Мен да мусулмандардан биримин!"- деди.[1]

۞وَجَٰوَزۡنَا بِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱلۡبَحۡرَ فَأَتۡبَعَهُمۡ فِرۡعَوۡنُ
وَجُنُودُهُۥ بَغۡيٗا وَعَدۡوًاۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدۡرَكَهُ
ٱلۡغَرَقُ قَالَ ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱلَّذِيٓ
ءَامَنَتۡ بِهِۦ بَنُوٓاْ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩٠

**91.** Эмиби?! Кечээ эле күнөөкөр болуп, бузукулардан болуп жүрдүң эле!

ءَآلۡـَٰٔنَ وَقَدۡ عَصَيۡتَ قَبۡلُ وَكُنتَ مِنَ
ٱلۡمُفۡسِدِينَ ٩١

---

1 Муса пайгамбар он эки уруу коомун ээрчитип Мисирден чыкканда Фираун аскерлери менен кууп жөнөйт. Качкындар деңиз жээгине жетип, жол торолуп, арт жактан Фираун көрүнүп, шашты кетип турганда Аллаһ Мусага: "Аса таягыңды деңизге ур"- деп буюрат. Буйрукту аткараар замат деңизден он эки жол ачылып, Исраил урпактары андан аман-эсен наркы жээкке өтүп алышат. Алар жээкке чыканда Фираун жана аскерлери деңиздин ортосунда эле. Аллаһтын амири менен деңиз кайра кошулуп, бардыгына өлүм анык болуп калат. Ошондо Фираун: "Ыйман келтирдим!!!" деп Аллаһка жалбарат. Кийинки аятта Аллаһ Таала анын бул «ыйманы» пайдасыз экенин билдирет

**92.** Бүгүн (сени өлтүрүп, бирок) денеңди куткарабыз, сенден кийинкилерге сабак болушу үчүн. Чынында, көпчүлүк адамдар биздин аяттарыбыздан кабарсыз калышкан.

فَٱلۡيَوۡمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنۡ خَلۡفَكَ ءَايَةٗۚ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ عَنۡ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ٩٢

**93.** Биз Исрайил урпактарын эң мыкты орундарга (Фираундан калган кооз жерлерге) орноштуруп, таза-пакиза нерселерден ырыскы бердик. Алар качан өздөрүнө илим (ыйык китеп) келгенге чейин (чындык жөнүндө) талашып-тартышышкан жок. Чынында, (О, Мухаммад,) Сенин Раббиң, алардын арасындагы талашкан нерселерине Кыямат Күндө Өзү өкүм чыгарат.

وَلَقَدۡ بَوَّأۡنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ صِدۡقٖ وَرَزَقۡنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ فَمَا ٱخۡتَلَفُواْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلۡعِلۡمُۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقۡضِي بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٩٣

**94.** (О, Мухаммад) Эгер Биз сага түшүргөн нерседе (туурабы же туура эмеспи деп) экиленип калсаң, өзүңдөн мурунку китепти (Тоорат, Инжилди) окуган (ыксаптуу) адамдардан сура.[1] Аныгында, сага Раббиңден Акыйкат (Кураан) келди. Эми сен шектенүүчүлөрдөн болбогун!

فَإِن كُنتَ فِي شَكّٖ مِّمَّآ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ فَسۡـَٔلِ ٱلَّذِينَ يَقۡرَءُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِن قَبۡلِكَۚ لَقَدۡ جَآءَكَ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُمۡتَرِينَ ٩٤

**95.** Жана сен Аллаһтын аяттарын "жалган" деген адамдардан болбогун! Анда зыян тартуучулардан болуп каласың!

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَتَكُونَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٩٥

**96.** Чынында, Раббиңдин сөзү (азабы аларга келиши) чындык болуп калган адамдар ыйман келтиришпейт.

إِنَّ ٱلَّذِينَ حَقَّتۡ عَلَيۡهِمۡ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤۡمِنُونَ ٩٦

**97.** Эгер аларга (Аллаһтан) бардык далил-моожизалар келсе да,

وَلَوۡ جَآءَتۡهُمۡ كُلُّ ءَايَةٍ حَتَّىٰ يَرَوُاْ

---

1 Бурмаланбаган Тоорат менен Инжилдин көп кабарлары Кураанда да берилген. Чынында, бул үч китеп тең (Тоорат, Инжил, Кураан) бир булактан (Аллаһтын илиминен) болгон соң, бирин-бири колдоп кубаттоосу, тастыктоосу турган иш.

ٱلۡعَذَابَ ٱلۡأَلِيمَ ﴿٩٧﴾

жан кыйноочу азапты (өз көздөрү менен) көрмөйүнчө ынанышпайт.[1]

فَلَوۡلَا كَانَتۡ قَرۡيَةٌ ءَامَنَتۡ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوۡمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ كَشَفۡنَا عَنۡهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ﴿٩٨﴾

**98.** (Башына азап келе жатканын көрүп) ыйман келтирсе, ал ыйманы өзүнө пайда берген эл-журт жок, бир гана Юнустун коомунан башка. (Юнустун коому азапты көрүп) ыйман келтирди эле, Биз алардан дүйнө жашоосундагы кордук азабын арылтып койдук жана (белгилүү) бир убакытка чейин (жашоо менен) пайдаландырдык.

وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَأٓمَنَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ كُلُّهُمۡ جَمِيعًاۚ أَفَأَنتَ تُكۡرِهُ ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ﴿٩٩﴾

**99.** (О, Мухаммад) Эгер сенин Раббиң каалаcа жер бетиндеги бардык адамдар (бири калбай) ыйман келтиришмек.[2] Эмне, сен адамдар (өз ыктыяры менен) ыйманга келгенге чейин эле аларды мажбурлайын деп турасыңбы?!

وَمَا كَانَ لِنَفۡسٍ أَن تُؤۡمِنَ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَيَجۡعَلُ ٱلرِّجۡسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يَعۡقِلُونَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Аллаһтын каалоо-уруксатысыз эч бир жан ыймандуу боло албайт. Ал эми, акылын иштетпеген адамдарды (Аллаһ Таала) азапка (дуушар) кылат.[3]

قُلِ ٱنظُرُواْ مَاذَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَمَا تُغۡنِي ٱلۡأٓيَٰتُ وَٱلنُّذُرُ عَن قَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ﴿١٠١﴾

**101.** (О, Мухаммад) Айткын: "Асмандар жана жердеги (Анын кудуретине белги болгон) нерселерге карагыла. Бирок, (бул) белгилер жана (азаптан) эстетүүлөр ыймансыз адамдарга пайда бербейт.

---

1 Бирок, башына түшкөн азапты өз көзү менен көргөндөгү ыйман кабыл алынбай калат. Азыр эле таанышкан Фираундун тообасындай.

2 Бирок, Аллаһ адамдарга ыктыяр-эркиндик берип, ким каалаcа момун, ким каалаcа каапыр болушун тагдыр кылды.

3 Тафсийрул Муяссар

**102.** (Каапырлар) өздөрүнөн мурун өткөн каапырлардын күнүнө окшош (азаптуу) күндү гана күтүп жатышат. (Аларга насаат пайда бербей калды. Ошондуктан,) аларга «күтө бергиле, мен да силер менен бирге (силердин азапка жолугууңарды) күтүүчүлөрдүн биримин» деп айткын.

فَهَلۡ يَنتَظِرُونَ إِلَّا مِثۡلَ أَيَّامِ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ مِن قَبۡلِهِمۡۚ قُلۡ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ١٠٢

**103.** (Азап келгенден) кийин Биз Өз пайгамбарларыбызды жана ыйман келтирген адамдарды куткарабыз. Ыймандуу адамдарды ушинтип куткаруу - Биз үчүн милдет.

ثُمَّ نُنَجِّي رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ كَذَٰلِكَ حَقًّا عَلَيۡنَا نُنجِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Айткын: “О, адамдар! Эгер менин динимден күмөн санасаңар, мен Аллаһтан башка силер ибадат кылып жаткан “кудайларга” ибадат кылбаймын. Бирок, силерди өлтүрө турган Аллаһка ибадат кыламын жана мен момундардан болууга буюрулгамын.

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي شَكّٖ مِّن دِينِي فَلَآ أَعۡبُدُ ٱلَّذِينَ تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلَٰكِنۡ أَعۡبُدُ ٱللَّهَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُمۡۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٠٤

**105.** (О, Мухаммад) жүзүңдү эң туура Динге бур жана мушриктерден болбо!

وَأَنۡ أَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفٗا وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٥

**106.** Аллаһтан башка өзүңө не пайда, не зыян жеткире албаган “кудайларга” дуба кылба! Эгер ошентчү болсоң, анда сен заалымдардан (мушриктерден) болуп каласың!

وَلَا تَدۡعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَۖ فَإِن فَعَلۡتَ فَإِنَّكَ إِذٗا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٦

**107.** Эгер Аллаһ сени бир зыян менен кармаса, аны Өзүнөн башка эч ким арылта албайт. А, эгер сага Аллаһ бир жакшылыкты кааласа, Анын пазилетине эч ким тоскоол боло албайт. Аллаһтын жакшылыгы пенделеринин арасынан Өзү каалагандарына жетет. Ал – Кечиримдүү, Ырайымдуу.

وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَۖ وَإِن يُرِدۡكَ بِخَيۡرٖ فَلَا رَآدَّ لِفَضۡلِهِۦۚ يُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۚ وَهُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ١٠٧

**108.** Айткын: "О, адамдар! Силерге Раббиңер тарабынан Акыйкат (Кураан) келди. Ким (анын өкүмү менен жашап) Туура Жол тапкан болсо – өз пайдасына. Ким адашса – өзүнүн гана зыянына. Мен силер үчүн (ишиңерди текшерип жүрүүчү) өкүл эмесмин»

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنِ ٱهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِى لِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَآ أَنَا۠ عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ١٠٨

**109.** Өзүңө вахий кылынган нерсени (Кураанды) гана ээрчип, (эгер сени бирөө "жалганчы" десе, араңарда) Аллаһ өкүм кылганга чейин сабыр кыл. Ал - өкүм кылуучулардын мыктысы!

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَٱصْبِرْ حَتَّىٰ يَحْكُمَ ٱللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ١٠٩

## 11 «Худ» сүрөсү[1]

سُورَةُ هُودٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лаам, Раа. Бул китептин аяттары (эч качан бузулбай турган кылып) бекемделди жана Даанышман, Кабардар (Аллаһ) тарабынан (эң жогорку деңгээлде) баян кылынды.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أُحۡكِمَتۡ ءَايَٰتُهُۥ ثُمَّ فُصِّلَتۡ مِن لَّدُنۡ حَكِيمٍ خَبِيرٍ ١

2. (Мунун себеби) Аллаһтан башка "кудайларга ибадат кылбашыңар үчүн. Чынында, мен силерге Аллаһ тарабынан (жиберилген) эстетүүчү жана куш кабар берүүчүмүн.[2]

أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۚ إِنَّنِي لَكُم مِّنۡهُ نَذِيرٞ وَبَشِيرٞ ٢

3. Жасаган күнөөңөрдү кечирүүсүн сурап, Аллаһка жалбаргыла жана ("экинчи кайталабаймын" деп) тооба кылгыла! (Ошондо) силерди, белгиленген убакытка чейин эң сонун ырыскылар менен пайдалантат жана ар бир пазилеттүү (ихсан-садакалуу) адамга Өзүнүн пазилетинен берет. Эгер жүз үйрүп кетсеңер, мен силерге Улуу Күндүн (Кыяматтын) азабы жетип калуусунан коркомун!

وَأَنِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُمَتِّعۡكُم مَّتَٰعًا حَسَنًا إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى وَيُؤۡتِ كُلَّ ذِي فَضۡلٖ فَضۡلَهُۥۖ وَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ كَبِيرٍ ٣

4. Бардыгыңардын кайтышыңар – Аллаһка! Ал – ар нерсеге кудуреттүү!

إِلَى ٱللَّهِ مَرۡجِعُكُمۡۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٤

5. Уккула, алар Аллаһка билдирбеш үчүн көкүрөктөрүн(дөгү каапырлыктарын) жашырышат. Уккула, эгер алар (көкүрөгүнүн

أَلَآ إِنَّهُمۡ يَثۡنُونَ صُدُورَهُمۡ لِيَسۡتَخۡفُواْ مِنۡهُۚ أَلَا حِينَ يَسۡتَغۡشُونَ ثِيَابَهُمۡ يَعۡلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعۡلِنُونَۚ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٥

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. Бир жүз жыйырма үч аяттан турат.

2 Пайгамбарлар элдерди "эгер Аллаһтын ак жолуна жүрбөсөңөр Тозокко түшөсүңөр" деп эскертет жана "ким ушул жолдо жүрсө, Бейишке түшөт" деп куш кабар берет.

үстүнөн) кийимдерин ороп алса да Аллаһ бардык сырларын жана ашкере нерселерин билип турат. Чынында, Ал көөдөндөрдү ээлеген сырларды Билүүчү.

6. Жер бетинде (суу түбүндө жана аба мейкиндигинде) кыбырагандын баарынын ырыскысы Аллаһтын кепилдигинде. Ал алардын жатар жерин дагы бараар жерин дагы билет. Бардыгы ачык-айкын Китепте (Лавхул-Махфузда жазылган).

7. Ал асмандарды жана жерди алты күндө жараткан. Анын Аршы суунун үстүндө эле. Кимиңердин амалыңар жакшыраак экенин сынаш үчүн. (О, Мухаммад) Эгер сен: "Силер албетте, өлгөнүңөрдөн кийин кайра тирилесиңер" десең, каапыр адамдар: "Бул анык сыйкырдан башка эмес" дешет.

8. Эгер Биз азап берүүнү алардан белгилүү мөөнөткө чейин кечиктирсек (шылдыңдашып): "Аны эмне кечиктирди экен?" - дешет. Уккула, (азап) келгенде алардан кайтпайт жана аларга шылдыңдаган нерселери түшөт.

9. Эгер Биз инсанга ырыскыларыбызды(н даамын) таттырып, кийин аны алып койсок (Бизден) үмүтсүз жана шүгүрсүз болуп калат.

10. Ал эми, башына түшкөн оор күндөрдүн артынан (көп-көп) нээматтарыбызды(н даамын) таттырсак "Оор күндор өттү (эми келбейт)" деп манчыркап, бирөөнү назарына илбей калат.

۞ وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَمُسْتَوْدَعَهَا ۚ كُلٌّ فِى كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٦﴾

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ عَرْشُهُۥ عَلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۗ وَلَئِن قُلْتَ إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ مِنۢ بَعْدِ ٱلْمَوْتِ لَيَقُولَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٍ مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓ ۗ أَلَا يَوْمَ يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٨﴾

وَلَئِنْ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنَٰهَا مِنْهُ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ ﴿٩﴾

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ ٱلسَّيِّـَٔاتُ عَنِّىٓ ۚ إِنَّهُۥ لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١٠﴾

**11.** Ал эми, (машакаттуу күндөрдө) сабырдуу болуп, салих-жакшы амалдарды кылган адамдар (андай эмес.) Аларга Аллаһтын кечирими жана чоң сооптор бар.

إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ﴿١١﴾

**12.** (О, Мухаммад, мушриктердин) "Ага асмандан казына түшсө же асмандан периште (учуп) келсе болбойт беле" деген сөздөрү себептүү балким, Сенин жүрөгүң сыгылып, өзүңө вахий кылынган кээ бир аяттарды таштагың келээр. (Капа болбо жана андай кылба) сен – эстетүүчүсүң. Аллаһ ар нерсенин сактоочусу.

فَلَعَلَّكَ تَارِكُۢ بَعۡضَ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيۡكَ وَضَآئِقُۢ بِهِۦ صَدۡرُكَ أَن يَقُولُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ كَنزٌ أَوۡ جَآءَ مَعَهُۥ مَلَكٌۚ إِنَّمَآ أَنتَ نَذِيرٞۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ وَكِيلٌ ﴿١٢﴾

**13.** Же болбосо алар (Курааннды Мухаммад) ойлоп чыгарган дешеби? Айткын: «Эгер сөзүңөр чын болсо, Аллаһтан башка чакыра алганыңардын баарын жардамга чакырып, ушуга окшош он даана "ойлоп чыгарылган сүрө" келтиргилечи, кана!

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ فَأۡتُواْ بِعَشۡرِ سُوَرٖ مِّثۡلِهِۦ مُفۡتَرَيَٰتٖ وَٱدۡعُواْ مَنِ ٱسۡتَطَعۡتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Эгер (жардамга чакырган кыйындарыңар) силерге жооп бербесе, анда, билип койгула: бул (Кураан) Аллаһтын илими менен түшкөн! Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, жалгыз Анын Өзү бар! Эми, мусулман болосуңарбы?»

فَإِلَّمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَكُمۡ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَآ أُنزِلَ بِعِلۡمِ ٱللَّهِ وَأَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ким ушул дүйнө жашоосун жана анын зыйнаттарын кааласа, аларга (каалаган) иштерин ушул дүйнөдө толуктап беребиз. Жана алар кем болбой жашашат.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتَهَا نُوَفِّ إِلَيۡهِمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ فِيهَا وَهُمۡ فِيهَا لَا يُبۡخَسُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Бирок, аларга Акыретте Тозок отунан башка эч нерсе жок! Жана дүйнөдө жасаган, аткарган

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَيۡسَ لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا ٱلنَّارُۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُواْ فِيهَا وَبَٰطِلٞ مَّا كَانُواْ

يَعۡمَلُونَ ١٦

иштери “күйүп”, пайдасыз болуп калат.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ وَيَتۡلُوهُ شَاهِدٞ مِّنۡهُ وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةًۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُؤۡمِنُونَ بِهِۦۚ وَمَن يَكۡفُرۡ بِهِۦ مِنَ ٱلۡأَحۡزَابِ فَٱلنَّارُ مَوۡعِدُهُۥۚ فَلَا تَكُ فِي مِرۡيَةٖ مِّنۡهُۚ إِنَّهُ ٱلۡحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٧

**17.** Раббиси тарабынан анык далилди (Курааңды) кармаган, ал далилин Рабби тарабынан (дагы бир) күбө (таза акыл) коштогон, андан мурдараак жолбашчы жана ырайым болгон Мусанын Китеби (Тоорат дагы тастыктаган) адамдар[1] (Туура Жол табуучубу же далил кармабай эле адашып жүргөндөрбү?) Ошол (далил кармаган) адамдар ага (Курааңга) ыйман келтиришет. (Ар түрдүү) тайпалардан ким буга каапыр болсо ага убада кылынган жер – Тозок. Сен (О, Мухаммад) андан күмөн санаба. Ал – Раббиңден келген Акыйкат. Бирок, адамдардын көпчүлүгү ыйман келтиришпейт.

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّنِ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ يُعۡرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمۡ وَيَقُولُ ٱلۡأَشۡهَٰدُ هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ كَذَبُواْ عَلَىٰ رَبِّهِمۡۚ أَلَا لَعۡنَةُ ٱللَّهِ عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ١٨

**18.** Аллаһка жалаа жапкандардан көбүрөөк заалым болгон ким бар?! Алар (Кыяматта) Раббисине жолуктурулат жана (бардык) күбөлөр: “Раббисине жалган жалаа жапкандар – ушулар!” дешет. Уккула, заалымдарга Аллаһтын наалаты болсун![2]

ٱلَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجٗا وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ١٩

**19.** (Заалымдар адамдарды) Аллаһтын жолунан тосуп, аны (өз каалоолоруна карай) буруушу каалашат. Алар Акыретке таптакыр ишенбеген адамдар!

---

1 Алар Мухаммад саллаллоху алайхи ва салам жана аны ээрчигендер

2 Аллаһка жалган-жалаа жапкандардын катарына, Аллаһка шерик кошкондор, Ал жөнүндө жетиштүү илимге ээ болбой сүйлөгөндөр, Аны Өзүнө ылайык болбогон кемчиликтүү сыпаттар менен сыпаттагандар, пайгамбарчылыкты доолагандар, ж.б.у.с. далилсиз сүйлөгөндөр кирет.

**20.** Алар жер бетинде (Аллаһтын өкүмүнөн) качып кутула алышпайт жана аларга Аллаһтан башка жардамчы да жок. Аларга (өздөрүнө кошуп башкаларды да адаштырганы себептүү) кошумча азап берилет. Алар (Акыйкатты жек көрүп, аны) укканга да, көргөнгө да жарабай калышты.

أُولَٰئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَاءَ يُضَاعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ مَا كَانُوا يَسْتَطِيعُونَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوا يُبْصِرُونَ ٢٠

**21.** Алар өздөрүнө зыян кылган адамдар. Жана (Кыямат жазасы мезгилинде) ойлоп тапкан "кудайлары" алардан жок болуп кетет.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٢١

**22.** Эч шексиз алар Акыретте эң көп зыян тартуучулар.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ٢٢

**23.** Ыйман келтирип, соопту иштерди жасаган жана Раббисине моюн сунган адамдар Бейиш ээлери болуп, анда түбөлүк калышат.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَأَخْبَتُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٢٣

**24.** Бул эки тайпанын (шордуулар менен бактылуулардын) мисалы сокур, дүлөй менен көрүүчү, угуучу адамга окшош. Ушул экөөнү теңештирип болобу? Эсиңерге келбейсиңерби?!

۞ مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٤

**25.** Биз Нухту өз коомуна элчи кылып жибердик. (Ал айтты:) "Мен силерге анык эскертүүчүмүн.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٢٥

**26.** Аллаһтан башкага ибадат кылбашыңарды (эскертемин.) Мен силердин башыңарга кыйноочу Күндүн азабы түшүп калуусунан коркомун"!

أَن لَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٢٦

**27.** Анын коомунун арасындагы каапыр болгон уруу башчылары: "Биздин оюбузча, сен биз сыяктуу эле адамсың. Биз сенин артыңдан

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا

الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ﴿٢٧﴾

акылсыз кедейлер гана ээрчигенин көрүп турабыз. Бизден артыкча жериңерди эч көрбөй жатабыз, тескерисинче биз силерди жалганчылар деп күмөн кылабыз"- дешти.

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٨﴾

**28.** (Нух) айтты: "О, коомум! Айткылачы, эгер мен Раббимден келген анык далилге ээ болсом жана мага Андан ырайым – пайгамбарчылык келген болсо, а бирок, бул силерге билинбей калган болсо, силер аны жаман көрүп турсаңар деле, биз силерди ага мажбурламак белек?!

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّهُم مُّلَاقُو رَبِّهِمْ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** О, коомум! Мен (динге) даават кылганым үчүн силерден мал-дүйнө сурабаймын. Мага сооп-сыйлыкты Аллаһ берет. Мен ыйманга келгендерди кууп жибербеймин.[1] Алар Раббисине жолугуучу (жана андан Бейиш сыйлыгын алуучу) адамдар. Бирок, мен силердин наадан коом экениңерди көрүп турамын.

وَيَا قَوْمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِن طَرَدتُّهُمْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** О, коомум! Эгер мен ал адамдарды айдап жиберсем, Аллаһтын (азабынан кутулууга) мага ким жардам бере алат?! Ойлонбойсуңарбы?!

وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِندِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَلَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي أَعْيُنُكُمْ لَن يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا فِي أَنفُسِهِمْ إِنِّي إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Мен силерге: "Менде Аллаһтын казыналары бар" дебеймин. Мен кайыпты да билбеймин (аны бир Аллаһтан башка эч ким билбейт). Жана "мен периштемин" деп да айтпаймын. Жана… Силер көзүңөргө илбеген (бей-бечара)

---

1 Коомдун уруу башчылары, байлары "ыйманга келген бей-бечараларды айдасаң анан биз ыйманды кабыл алабыз" деп шарт коюшкан эле.

адамдар жөнүндө: "Аллаһ аларга жакшылык (Бейиш) бербейт" дей албаймын. (Эгер ыймандары ыкыластуу болсо, албетте, берет) Алардын жан-дилиндеги нерселерди Аллаһ көбүрөөк билет. Мен (эгер силер каалаганды айтсам) анда, мен заалымдардан болуп калмакмын. *Мушрик-каапырлар Нух алейхи саламдан өздөрү талап кылган жоопту алалбай калгандан кийин мындай*

**32.** дешти: "О, Нух! Биз менен көп талаштың! Эгер сөзүңдө чынчыл болсоң, бизге убада кылганыңды (азапты) келтирчи кана!"

قَالُواْ يَٰنُوحُ قَدۡ جَٰدَلۡتَنَا فَأَكۡثَرۡتَ جِدَٰلَنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** (Анда Нух): "Аны силерге эгер кааласа, Аллаһ гана келтирет. Анда (Аллаһ Таалага) алыңар жетпей калат!

قَالَ إِنَّمَا يَأۡتِيكُم بِهِ ٱللَّهُ إِن شَآءَ وَمَآ أَنتُم بِمُعۡجِزِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Эгер Аллаһ силерди адаштырууну каалаган болсо, мен силерге насаат айтууну каалаcам да, насаатым силерге пайда бербейт. Ал силердин Раббиңер жана Өзүнө кайтарыласыңар"- деди.

وَلَا يَنفَعُكُمۡ نُصۡحِيٓ إِنۡ أَرَدتُّ أَنۡ أَنصَحَ لَكُمۡ إِن كَانَ ٱللَّهُ يُرِيدُ أَن يُغۡوِيَكُمۡۚ هُوَ رَبُّكُمۡ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Же алар: "(Нух) Аллаһка жалган-жалаа айтып жатат" дешеби? Айт: "Эгер мен жалган айтсам, күнөөм өз мойнумда. Бирок, мен силердин күнөөңөргө жооп бербеймин".

أَمۡ يَقُولُونَ ٱفۡتَرَىٰهُۖ قُلۡ إِنِ ٱفۡتَرَيۡتُهُۥ فَعَلَيَّ إِجۡرَامِي وَأَنَا۠ بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُجۡرِمُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Нухка вахий кылынды: "Коомуңдун арасынан мурда ыйман келтиргендеринен башка эч ким ыйман келтирбейт.) Бирок, алардын (каапырлык) иштери себептүү кайгырба. (Аллаһ сазайын берет!)

وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤۡمِنَ مِن قَوۡمِكَ إِلَّا مَن قَدۡ ءَامَنَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** (О, Нух!) Биздин Көз алдыбызда вахий-таалимибиз боюнча (чоң) кеме жаса жана заалым адамдар(ды өлтүрүү) жөнүндө мага кайрылбай эле кой. (Тагдырдагы «иш» бүткөн:) Алар – чөктүрүлгөндөр![1]

وَٱصۡنَعِ ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٣٧

**38.** (Анан Нух) кеме жасай баштады. Ар качан (анын) алдынан коомунун адамдары өткөндө, аны шылдыңдашты. (Анда Нух): "Эгер (азыр) бизди мазактасаңар, биз да силерди өзүңөрдөй мазактайбыз.

وَيَصۡنَعُ ٱلۡفُلۡكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيۡهِ مَلَأٞ مِّن قَوۡمِهِۦ سَخِرُواْ مِنۡهُۚ قَالَ إِن تَسۡخَرُواْ مِنَّا فَإِنَّا نَسۡخَرُ مِنكُمۡ كَمَا تَسۡخَرُونَ ٣٨

**39.** Силер тез эле кимге (ушул дүйнөдө) кор кылуучу азап жана (Акыретте) кимдерге түбөлүк азап келишин билип аласыңар"- деди.

فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٣٩

**40.** Качан гана Биздин (тагдырда белгилеген) буйругубуз келип, (асмандан сел куюлуп, бардык жерден, жадагалса оттун "уюгу" болгон) тандырлар(дын оозунан да оргуштап суу) атырылып чыкканда, Биз айттык: «(О, Нух!) Кемеге ар түрдүү айбанаттардан экиден жуптарды, үй-бүлөңдү жана ыйман келтиргендерди чыгар. Ал эми, Биздин ("ага өлүм" деген) сөзүбүз жеткен адамдарды (чыгарба!)» Ага бир аз эле кишилер ыйман келтирген болчу.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلۡنَا ٱحۡمِلۡ فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ ٱلۡقَوۡلُ وَمَنۡ ءَامَنَۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٞ ٤٠

**41.** (Нух) айтты: «кемеге чыккыла! Анын жүрүшү да, токтошу да Аллаһтын ысымы менен. Чынында, Раббим - Кечиримдүү, Ырайымдуу!»

۞وَقَالَ ٱرۡكَبُواْ فِيهَا بِسۡمِ ٱللَّهِ مَجۡرٜىٰهَا وَمُرۡسَىٰهَآۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٞ رَّحِيمٞ ٤١

**42.** Жана кеме тоолордой толкундардын үстүндө сүзүп

وَهِيَ تَجۡرِي بِهِمۡ فِي مَوۡجٖ كَٱلۡجِبَالِ وَنَادَىٰ

---

1 Аллаh Таала көбүнчө Өзүнүн тагдыр китебинде жазылган бирок, боло элек нерселерди "болду" маанисинде сүйлөйт.

نُوحٌ ٱبْنَهُۥ وَكَانَ فِى مَعْزِلٍ يَٰبُنَىَّ ٱرْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٢﴾

баратканда Нух (ыймандуулардан) ажырап калган уулуна: "О, уулум, биз менен бирге кемеге чык! Каапырлар менен болбо! (Анда сен дагы чөгүп өлөсүң)"- деди.

قَالَ سَـَٔاوِىٓ إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِى مِنَ ٱلْمَآءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا ٱلْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُغْرَقِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** (Баласы атасына ишенбей): "Мен тоонун башына чыгып кетемин. Ал мени суудан сактап калат"-деди. (Нух) айтты: "Бүгүн Аллаhтын буйругунан кутултуучу жок. Өзү ырайым кылгандар гана (кутулат.) (Анан) экөөнүн арасын толкун бөлүп койду жана (уулу, каапыр болгону себептүү) чөктүрүлгөндөрдөн болду.

وَقِيلَ يَٰٓأَرْضُ ٱبْلَعِى مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقْلِعِى وَغِيضَ ٱلْمَآءُ وَقُضِىَ ٱلْأَمْرُ وَٱسْتَوَتْ عَلَى ٱلْجُودِىِّ ۖ وَقِيلَ بُعْدًا لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**44.** (Кийин Аллаhтын буйругу) айтылды: "О, жер, сууңду тарт! О, асман, (жамгырды) токтот!" Ошентип, суу тартылды жана өкүм аткарылды. (Кеме) Жудий тоосунун үстүндө токтоп калды жана "заалымдарга өлүм!" деген наалат айтылды.

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبْنِى مِنْ أَهْلِى وَإِنَّ وَعْدَكَ ٱلْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Анан Нух Раббисине (бийик добуш менен) жалбарды: "Раббим-ай! Уулум менин үй-бүлөмдөн го!? Сенин убадаң акыйкат го!? Сен эң адилет өкүм кылуучусуң го!?"[1]

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيْرُ صَٰلِحٍ ۖ فَلَا تَسْـَٔلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۖ إِنِّىٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** (Аллаh) айтты: "О, Нух! Ал сенин үй-бүлөңдөн эмес! Чынында, бул (сенин каапырга жан тартышың) жакшы иш эмес! Өзүң (акыбетин) билбеген нерселерди менден тилебе! Мен сага наадандардан болбошуңду насаат кыламын".[2]

---

1 Нух Пайгамбар Аллаhтын: "Ар бир жуптуктан экиден жана үй-бүлөңдү кемеге чыгар" деген убадасын айтып жатат. Нух алейхи салам ыймандуу-ыймансыз экенине карабай үй бүлөмдөн болсо эле кутулат экен деп ойлогон.

2 Андан кийин Нух алейхи салам ишине бушайман болду. Себеби, ал Аллаh Тааланын

**47.** Айтты: "О, Раббим! Мен өзүм билбеген нерсени Сенден сураганымдын жамандыгынан Өзүңдөн коргоо тилеймин! Эгер Сен мени кечирип, ырайым кылбасаң, зыян тартуучулардан болуп каламын!

قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْـَٔلَكَ مَا لَيْسَ لِي بِهِۦ عِلْمٌۖ وَإِلَّا تَغْفِرْ لِي وَتَرْحَمْنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Айтылды: "О, Нух Биз тараптан берилген амандык менен жана сага, сени менен (кемеде) бирге болгондорго берилген берекелер менен (жерге) түшкүн. Дагы эл-улуттар (болот). Биз аларды (ар түрдүү) нээматтар менен пайдалантабыз. (Эгер шүгүр-ибадат кылышпаса) кийин аларды Биз тараптан келген кыйноочу азап кармайт.

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهْبِطْ بِسَلَٰمٍ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيْكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٍ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٨﴾

**49.** (О, Мухаммад!) Булар Биз сага вахий кылган кайып кабарлары. Мындан мурун аларды сен билбейт элең, коомуң да билбейт эле. Эми, сабырдуу бол. Чынында, акыбет-натыйжа такыбаа кишилердин пайдасына!

تِلْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهَآ إِلَيْكَۖ مَا كُنتَ تَعْلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوْمُكَ مِن قَبْلِ هَٰذَاۖ فَٱصْبِرْۖ إِنَّ ٱلْعَٰقِبَةَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Жана Биз (Йемен) жериндеги) Аад элине, өздөрүнүн бурадарлары Худду Пайгамбар кылып жибердик. Ал айтты: «О, коомум! Аллаһтын Өзүнө ибадат кылгыла! Силерге Андан бөлөк сыйынууга татыктуу кудай жок! Силер (жалган "кудайларды") ойлоп чыгарган (мушрик) экенсиңер.

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًاۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓۖ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** О, коомум! Мен өзүмдүн дааватым үчүн силерден акы сурабаймын. Мага соор-сыйлык берүү мени

يَٰقَوْمِ لَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًاۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى ٱلَّذِي فَطَرَنِيٓۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٥١﴾

---

﴿وَلَا تُخَٰطِبْنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ﴾ «Заалым-каапыр адамдар жөнүндө мага кайрылба! Алар чөктүрүлгөндөр!» деген буйругун билбей калган эле.

жараткан Аллаhтын вазыйпасы. Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

**52.** О, коомум! (Өткөндөгү күнөөңөргө) Раббиңерден кечирим сурап, тооба кылгыла! (Ошондо) Ал үстүңөргө нөшөрлөгөн (берекелүү) жамгырларды жиберет, кубатыңарга дагы кубат кошот. (Ыйманга келгиле!) Күнөөкөр болуп тескери баспагыла!"

وَيَٰقَوۡمِ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِ يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا وَيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمۡ وَلَا تَتَوَلَّوۡاْ مُجۡرِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** (Мушриктер) айтышты: "О, Худ, бизге далил (моожиза) алып келбедиң. Сенин сөзүң менен биз кудайларыбызды таштабайбыз жана сага ыйман келтирбейбиз.

قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Биз "сени кудайларыбыздан бири жинди кылып коюптур" дегенден башка эч нерсе айталбайбыз. (Худ) айтты: "Мен Аллаhты күбө кыламын жана силер да күбө болуп койгула: Мен алысмын, (силер) шерик кылып жаткан кудайыңардан,

إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Аллаhты таштап! Эми мага (колуңардан келген) бардык амалыңарды эч кечиктирбей жасай бергиле!

مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ﴿٥٥﴾

**56.** Менин жана силердин Раббиңер – Аллаhка өзүмдү тапшырдым. Аллаh маңдайынан мыкчыбаган (Өз өкүмүн өткөрбөгөн) эч бир жан жок! Чынында, менин Раббим Туура Жол үстүндө.

إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ﴿٥٦﴾

**57.** Эгер жүз бурсаңар (өзүңөрдөн көргүлө). Мен силерге өзүм алып келген нерсени (динди) жеткирдим (жана милдетимди аткардым). Эми Раббим ордуңарга башка бир

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ﴿٥٧﴾

(Өзүнө моюн суна турган) коомду келтирет. (Силер каапырлыгыңар менен) Аллаһка эч кандай зыян келтире албайсыңар. Чынында, Раббим - ар нерсени Сактоочу!

**58.** Жана качан гана Биздин буйругубуз (катуу шамал) келгенде Худ жана аны менен бирге болгон ыймандууларды Өз ырайымыбыз менен куткардык. Биз аларды катуу азаптан куткардык.[1]

وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِنَّا وَنَجَّيْنَاهُمْ مِنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٨

**59.** Мына бул (Аллаһ жазалаган) Аад коому Раббисинин аяттарын четке кагып, пайгамбарларына күнөөкөр болуп, ар бир тоңмоюн, текебер адамдарга ээрчип калган эле.

وَتِلْكَ عَادٌ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ٥٩

**60.** Аларды бул дүйнөдө да Кыяматта да наалат коштоп жүрөт. Уккула! Чынында, Аад коому Раббисине каапыр болду! Уккула, Худдун коому Аадга өлүм!!!

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ٦٠

**61.** Жана Самуд коомуна өздөрүнүн бурадары Салихты (пайгамбар кылып) жибердик. Ал айтты: "О, менин коомум! Аллаһтын Өзүнө ибадат кылгыла! Силерге (жерде да, асманда да) Андан башка Кудай жок. Ал силерди жерден (топурактан) жаратып, анын үстүндө жашатып койду. Аллаһтан кечирим сурагыла жана тооба менен Өзүнө кайткыла! Акыйкатта, менин Раббим жакын жана (дубаларга) жооп берүүчү.

۞ وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ هُوَ أَنْشَأَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ ۚ إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُجِيبٌ ٦١

**62.** (Каапырлар) айтты: О, Салих, сен биздин арабызда мындан мурун (көптү) үмүттөндүргөн

قَالُوا يَا صَالِحُ قَدْ كُنْتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَا ۖ أَتَنْهَانَا أَنْ نَعْبُدَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي

---

1 Аллаһтан азап болуп ошол катуу шамал келгенде кимге жетсе анын эт-терисин былбыратып, чириген сыяктуу кылып койду. Чынында ал катуу азап болгон.

شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ٦٢

(жакшы, адептүү адам) болчусуң. Эми сен бизди ата-бабаларыбыз сыйынган кудайларга сыйынуудан кайтарасыңбы?! Сен даават кылып жаткан дининден биз шектенип калдык.

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّى وَءَاتَىٰنِى مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن يَنصُرُنِى مِنَ ٱللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُۥ ۖ فَمَا تَزِيدُونَنِى غَيْرَ تَخْسِيرٍ ٦٣

**63.** (Салих) айтты: "О, коомум! Айткылачы, мен Раббим тарабынан анык далил үстүндө болсом жана Ал мага Өзүнүн ырайымын – пайгамбарчылыгын берген болсо, (силердин далилсиз "кудайыңарга" ыраазы болуп) Ага (Аллаһка) күнөө кылсам, Аллаһтын азабынан мага ким жардам бере алат?! Силер (бул талабыңар менен) мага зыяндан башка нерсени көбөйтпөйсүңөр!"

وَيَٰقَوْمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ ۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ قَرِيبٌ ٦٤

**64.** "О, коомум! Мына бул төө силер үчүн Аллаһтын белгиси. Аны жөн (оз эркине) койгула. Аллаһтын жеринде оттоп жүрө берсин. Ага эч жамандык кыла көрбөгүлө! Антсеңер, силерге жакын(да) азап жетет!"

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا۟ فِى دَارِكُمْ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ ۖ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ مَكْذُوبٍ ٦٥

**65.** (Бирок, каапырлар) төөнү союп жиберишти эле (Салих) айтты: "Короо-жайыңарда үч күн (жашоо нээматынан) пайдалана тургула. (үч күндөн соң Аллаһтын азабы келет) бул – акыйкат убада!

فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا صَٰلِحًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْىِ يَوْمِئِذٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ٦٦

**66.** Качан Биздин буйругубуз (азап) келген убакытта Биз Салих менен ыйман келтирген адамдарды Өз ырайымыбыз менен (азаптан) жана ошол күндүн шерменделигинен асырап калдык. Албетте, сенин Раббиң - Кубаттуу, Кудуреттүү.

**67.** Жана заалым (каапыр) болгон адамдарды катуу добуш (ач кыйкырык) кармады. Бардыгы (жүрөктөрү жарылып) орду-ордунда кырылып калышты.

وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ٦٧

**68.** Алар бул жерлерде жашабагандай болуп (кырылып) калышты! Көңүл бургула, Самуд коому Раббисине каапыр болду эле! Уккула, Самудка өлүм![1]

كَأَن لَّمْ يَغْنَوْاْ فِيهَآۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَاْ كَفَرُواْ رَبَّهُمْۗ أَلَا بُعْدٗا لِّثَمُودَ ٦٨

**69.** Биздин (periште) элчилерибиз Ибрахимге (адам кейпинде) куш кабар алып келгенде, ага салам айтышты. "Салам"-деди (Ибрахим) жана дароо куурулган музоону(н этин) алып келди (дагы, «жебейсиңерби?» деди.)

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيذٖ ٦٩

**70.** Алардын колу тамакка созулбай турганын көргөндө (бир жамандык менен келишкен болбосун деп), алардан шек санап, кооптоно түштү. (Анда) алар: "Коркпогун, биз Лут коомуна жиберилген (азаптоочу) элчилер болобуз" - дешти.

فَلَمَّا رَءَآ أَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ إِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةٗۚ قَالُواْ لَا تَخَفْ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمِ لُوطٖ ٧٠

**71.** Ибрахимдин аялы (кызмат кылып) турган. (Болгон сөздү угуп) күлүп жиберди. Биз (периштелер аркылуу) ага (жакында төрөй турган баласы) Исхактын жана Исхактын артынан (жарык дүйнөгө жарала турган небереси) Яькубдун кушкабарын билдирдик.

وَٱمْرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٞ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنَٰهَا بِإِسْحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسْحَٰقَ يَعْقُوبَ ٧١

---

1 Аллаһ Таала, Ибрахим Пайгамбар менен замандаш жашаган Лут Пайгамбардын бачабаз коомунун башына азап түшүрүү үчүн сулуу жигит кейпиндеги эки периштени жиберет жана аларга жол үстүндө Өзүнүн досу Ибрахимге да жолугуп, ага жакында Өзү нээмат кылып бере турган перзент –Исхак жөнүндө куш кабар берүүнү да милдеттендирет.

**72.** Ал (таңыркап, ишенгиси келбей): «Шорум курсун! Мен төрөйт бекенмин?! Өзүм кемпир, бул эрим чал болуп калган болсок?! Бул кызык нерсе го!» деди.

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ٧٢

**73.** (Периштелер) айтышты: “Аллаһтын буйругуна таң каласыңбы? О, (куттуу) үй-бүлө! Силерге Аллаһтын ырайым, берекелери төгүлсүн! Ал – Даңазалуу, Улук!

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ٧٣

**74.** Ибрахимдин кооптонуусу тарап, ага куш кабар келгенде Биз (жиберген периштелер) менен Лут коому жөнүндө талаша баштады.[1]

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ٧٤

**75.** Чынында Ибрахим пейили жумшак, Аллаһка өтө берилген ибадатчы киши эле.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ٧٥

**76.** “О, Ибрахим бул талашты кой. Анткени, Раббиңдин өкүмү эчак эле келген. Аларга кайтарылгыс азап сөзсүз келет!”

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ٧٦

**77.** Биздин элчилерибиз (Ибрахимден чыгып) Лутка келгенде, булар(дын келиши) себептүү капаланып жана кыжаалат болуп “Бул оор күн болот го!” деди.[2]

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ٧٧

**78.** Мындан мурун бузук иштерди (бачабаздык) кылып жүргөн коомунун адамдары анын (үйүнүн) алдына чуркаган бойдон жетип келишти (жана “жаш жигиттерге” суктанып турушту). “Оо, коомум

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ٧٨

---

1 Ал агасынын баласы Луттан кабатыр болуп: “Акыры, ал жерде Лут бар го!” дегенде, периштелер “ким бар экенин биз жакшыраак билебиз. Биз аны жана үй бүлөсүн куткарабыз, бир аялынан башкасын” деп жооп беришет.

2 Мунун себеби, анын коому өтө бузуку, бачабаз адамдар эле. Ал эми, Луттун үйүнө келген периштелер жаш, сулуу, жигиттер кейпинде болчу.

– деди Лут – (бул арам иштен көрө) мына бул менин кыздарым (менен болгонуңар) тазараак силер үчүн. Аллаһтан корккула![1] Мени меймандарымдын алдында шерменде кылбагыла! Силердин араңарда акылы соо адам калган эмеспи?!

**79.** Айтышты: "Кыздарыңа биздин каалообуз жок экенин билесиң. Чынын айтканда, биз эмнени каалап жатканыбызды билип эле турасың да?

قَالُواْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٧٩﴾

**80.** (Анда Лут мындай) деди: "(Эх,) силерге кубатым жеткенде же болбосо, жөлөнөөр бекем тирегим (жоокерлерим) болгондо кана, атаганат!"

قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِيٓ إِلَىٰ رُكْنٖ شَدِيدٖ ﴿٨٠﴾

**81.** (Ошондо жигит кейпиндеги периштелер) айтты: "О, Лут! Биз Раббиңдин элчилери болобуз. Алар сага катыла албайт. Сен түндүн (таңга жакын) бир бөлүгүндө үй-бүлөңдү (айылдан) чыгарып кет. Эч кимиңер артына карабасын! Бир гана аялыңды (куткарууга аракет кылба). Чынында, аларга (каапырларга) жетүүчү азап ага да жетет.[2] Алардын (өлтүрүлүү) убадалары таңга маал. Таң мезгили жакын эмеспи!"

قَالُواْ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ إِلَيْكَۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٖ مِّنَ ٱلَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمْۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ ٱلصُّبْحُۚ أَلَيْسَ ٱلصُّبْحُ بِقَرِيبٖ ﴿٨١﴾

**82.** Анан, Биздин (азап жөнүндөгү) буйругубуз келгенде, (айылдын) астын үстүнө төңкөрүп, асмандан токтоосуз чопо-таш жаадырдык.

فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا جَعَلْنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ﴿٨٢﴾

---

1 Бул сөзү менен Лут бузукуларга кыздарын сунуштаган жок. Тек гана бачабаздык зынаадан да жаман күнөө экенин эскертүүдө. Валлоху аалам.

2 Анткени, Луттун аялы да ыймансыз болуп, Лутка келген эки жаш, сулуу "жигиттер" жөнүндө чуркап барып, бузукуларга кабар берген болчу.

**83.** Ал таштар Раббиңдин алдында (азап белгилери менен) белгиленген. Мындай азаптар (ар кайсыл замандагы Лут коому сыяктуу) заалымдардан алыс эмес!!!

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ ۖ وَمَا هِيَ مِنَ الظَّالِمِينَ بِبَعِيدٍ ﴿٨٣﴾

**84.** Мадян коомуна[1] өз бурадарлары Шуайбды (пайгамбар кылып) жибердик. Ал айтты: "Оо, коомум! Аллаһка (эч нерсени шерик кошпой) ибадат кылгыла! Силер үчүн Андан башка сыйынууга татыктуу кудай жок! Өлчөгөндө жана тартканда кемитпегиле! Мен силерде жакшылыкты (бай-бардар турмушту) көрүп турамын. Силердин үстүңөргө ороп алуучу күндүн азабы түшүүсүнөн коркомун.

۞ وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ وَلَا تَنقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيزَانَ ۚ إِنِّي أَرَاكُم بِخَيْرٍ وَإِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيطٍ ﴿٨٤﴾

**85.** О, менин коомум! Өлчөөнү, таразаны адилеттик менен толук тарткыла! Адамдардын нерселерин кымтып калбагыла" жана жер бетинде (токтоосуз) бузукулук кылып жүрбөгүлө!

وَيَا قَوْمِ أَوْفُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيزَانَ بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Эгер ыймандуу болсоңор, силер үчүн (адал – таза эмгегиңерден) Аллаһ калтырган нерселер жакшы. (Эми, өзүңөрдү оңдогула) мен силердин үстүңөрдө корукчу эмесмин.

بَقِيَّتُ اللَّهِ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ۚ وَمَا أَنَا عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿٨٦﴾

**87.** (Алар) айтышты: "О, Шуайб! Бизге, ата-бабаларыбыз сыйынган кудайларды (таштоону) же өз малыбызда (соодабызда) өзүбүз каалагандай иш кылууну токтотууну сенин намазың буюруп жатабы? Сен эмне, (биздин

قَالُوا يَا شُعَيْبُ أَصَلَاتُكَ تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِي أَمْوَالِنَا مَا نَشَاءُ ۖ إِنَّكَ لَأَنتَ الْحَلِيمُ الرَّشِيدُ ﴿٨٧﴾

---

1 Бул коом Палестинага жакын жерлерде жашаган

ата-бабаларыбыздан да) айкөл жана Туура Жол тапкыч болуп калдыңбы?!

**88.** (Шуайб) айтты: «Айткылачы, О, коомум, эгер мен Раббимден келген бир айкын далилдин үстүндө болсом жана Ал мени Өзүнүн жакшы ырыскы-мүлкү менен сыйлаган болсочу?! Мен өзүм кайтарган нерсеге өзүм каршы чыгууну каалабайм. Мен (силердин бузук абалыңарды) кудуретим жетишинче оңдоону гана каалап жатам. Максатка жетүүмө Аллаһ гана жардам берет. (Ошондуктан,) Өзүнө моюн сунуп, Өзүнө гана тобокел кыламын!

قَالَ يَٰقَوۡمِ أَرَءَيۡتُمۡ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنۡهُ رِزۡقًا حَسَنٗاۚ وَمَآ أُرِيدُ أَنۡ أُخَالِفَكُمۡ إِلَىٰ مَآ أَنۡهَىٰكُمۡ عَنۡهُۚ إِنۡ أُرِيدُ إِلَّا ٱلۡإِصۡلَٰحَ مَا ٱسۡتَطَعۡتُۚ وَمَا تَوۡفِيقِيٓ إِلَّا بِٱللَّهِۚ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُ وَإِلَيۡهِ أُنِيبُ ٨٨

**89.** О, коомум! Мага (бул) каршы чыгууңар, Нухтун, Худдун жана Салихтын (каапыр) коомдоруна жеткен азаптын силерге да жетип калуусуна себеп болуп жүрбөсүн! Лут коому(нун жашаган жери жана заманы) силерге алыс эмес го!

وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩

**90.** (Эсиңердин барында) Раббиңерден күнөөңөрдү(н кечирилишин) сурап, Өзүнө тооба кылып калгыла! Албетте, Менин Раббим - (тооба кылгандарга) Ырайымдуу жана ыймандууларды Сүйүүчү».

وَٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيۡهِۚ إِنَّ رَبِّي رَحِيمٞ وَدُودٞ ٩٠

**91.** Алар айтты: "О, Шуайб! Көп сөздөрүңдү түшүнбөй турабыз. Жана биз сени арабыздагы алсыз адам катары көрөбүз. Эгер уруу-жамаатың болбогондо сени ташбараң кылып таштайт элек. Өзүң бизге кадырлуу адам эмессиң!

قَالُواْ يَٰشُعَيۡبُ مَا نَفۡقَهُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفٗاۖ وَلَوۡلَا رَهۡطُكَ لَرَجَمۡنَٰكَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡنَا بِعَزِيزٖ ٩١

**92.** (Шуайб) айтты: «О, коомум! Силерге менин уруу-жамаатым Аллаһдан да кадырлуубу? Аны(н буйруктарын) артыңарга таштап койдуңар?! Менин Раббим бардык ишиңерди ороп (билип) алуучу.

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَهْطِيٓ أَعَزُّ عَلَيْكُم مِّنَ ٱللَّهِ وَٱتَّخَذْتُمُوهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّاۖ إِنَّ رَبِّي بِمَا تَعْمَلُونَ مُحِيطٞ ٩٢

**93.** О, коомум! (Анда) Өз билгениңерди жасап жүрө бергиле, мен да (өз билгенимди) жасаймын. Кимге шерменде кылуучу азап келишин жана ким жалганчы экенин тез эле билип аласыңар. Күткүлө, мен да силер менен чогуу күтөйүн.»

وَيَٰقَوْمِ ٱعْمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَٰمِلٞۖ سَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٞ يُخْزِيهِ وَمَنْ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرْتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمْ رَقِيبٞ ٩٣

**94.** Качан аларга Биздин буйругубуз (азап) келген чакта Шуайб жана аны менен бирге болгон момундарды Өз ырайымыбыз менен куткардык. Ал эми, зулум (каапырчылык) жасаган адамдарды катуу добуш (ач айкырык) "кармап", бардык каапырлар өз короо-жайларында кыйрап,

وَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ٩٤

**95.** Ал жерде жашабагандай болуп калышты Көңүл бургула! Самуд коому кырылгандай, кырылсын Мадян!

كَأَن لَّمْ يَغْنَوْاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعْدٗا لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُودُ ٩٥

**96.** Биз Мусаны Өз моожизаларыбыз жана айкын далил менен жибердик,

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٖ مُّبِينٍ ٩٦

**97.** Фираун жана анын (сарай) адамдарына. Алар (сарай адамдары) Фираундун амирине моюн сунушту. А, Фираундун иши (өкүмү) туура эмес болчу.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِۦ فَٱتَّبَعُوٓاْ أَمْرَ فِرْعَوْنَۖ وَمَآ أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيدٖ ٩٧

**98.** Ал (Фираун) Кыяматта өз коомун жетелеп, Тозокко алып келет. Бул келүү кандай жаман!

يَقْدُمُ قَوْمَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَأَوْرَدَهُمُ ٱلنَّارَۖ وَبِئْسَ ٱلْوِرْدُ ٱلْمَوْرُودُ ٩٨

وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِۦ لَعْنَةً وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ بِئْسَ ٱلرِّفْدُ ٱلْمَرْفُودُ ﴿٩٩﴾

**99.** Аларды ушул дүйнөдө да, Кыяматта да наалат коштоп жүрөт. Кандай гана жаман кошулуу!!!

ذَٰلِكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْقُرَىٰ نَقُصُّهُۥ عَلَيْكَ ۖ مِنْهَا قَآئِمٌ وَحَصِيدٌ ﴿١٠٠﴾

**100.** (О, Мухаммад) Булар Биз сага икая кылып берген шаарлардын кабарлары. Алардан кээ бирлери(нин урандылары) турат. Кээ бирлери теп-тегиз болуп калган.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ ۖ فَمَآ أَغْنَتْ عَنْهُمْ ءَالِهَتُهُمُ ٱلَّتِى يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوهُمْ غَيْرَ تَتْبِيبٍ ﴿١٠١﴾

**101.** Аларга Биз зулумдук кылбадык, бирок (ширк, тоңмоюндук жана каапырчылыктары себептүү) өздөрүнө-өздөрүнө зулумдук кылышты. Аларга Раббиңдин буйругу (азабы) келгенде, Аллаһтан башка жалбарган "кудайлары" эч жардам бере албай калды жана аларга зыяндан башка нерсени кошумча кыла албады.

وَكَذَٰلِكَ أَخْذُ رَبِّكَ إِذَآ أَخَذَ ٱلْقُرَىٰ وَهِىَ ظَٰلِمَةٌ ۚ إِنَّ أَخْذَهُۥٓ أَلِيمٌ شَدِيدٌ ﴿١٠٢﴾

**102.** Сенин Раббиң шаарларды (азап менен) кармаганда мына ушинтип кармайт. Алар заалым болчу. Чынында, Анын азабы жан оорутуучу, катуу!

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ ٱلْءَاخِرَةِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوعٌ لَّهُ ٱلنَّاسُ وَذَٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُودٌ ﴿١٠٣﴾

**103.** Чынында, бул(айтылганд)арда Акырет азабынан корккондор үчүн үлгү-сабактар бар. Бул (Акырет) адамдар чогултулуучу Күн! Бул – күбө болуна турган Күн![1]

وَمَا نُؤَخِّرُهُۥٓ إِلَّا لِأَجَلٍ مَّعْدُودٍ ﴿١٠٤﴾

**104.** Биз бул Күндү санактуу күндөргө (дүйнө жашоосу бүткөнгө чейин) гана кечиктиребиз.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِۦ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِىٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٥﴾

**105.** (Ошол Күн) келгенде, Анын уруксаты болмоюнча эч ким сүйлөбөйт. (Ал күндө) адамдардан

---

1 Акыретте бардык момун-каапыр адамдар чогултулуп сот-сурак болот. Сурак мезгилинде Аллаһтын Өзү, периштелер жана башка бардык калк-калайыктар күбө болуп турушат.

бактылуусу да бактысыздары да болот.

**106.** Ал эми, бактысыз адамдар Тозокто! Анда алардын (жүрөк үшүткөн) өкүрүк-бакырыктары бар.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ شَقُوا۟ فَفِى ٱلنَّارِ لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Алар анда асмандар жана Жер тургуча (түбөлүк) калышат. Бир гана Раббиң каалаган (бул дүйнөдө жашаган жана Тозокко кире элек) мезгилде гана (анда болушпайт.) Албетте, сенин Раббиң каалаган нерсесин жасоочу.

خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ал эми, бактылуулар болсо, жер-асмандар турганга чейин, түбөлүк Бейиште болушат. Бир гана Раббиң каалаган (бул дүйнөдө жашаган жана Бейишке кире элек) мезгилде болушпайт. Түгөнгүс сыйлык болгону үчүн!

۞ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ سُعِدُوا۟ فَفِى ٱلْجَنَّةِ خَـٰلِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ ٱلسَّمَـٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ إِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ۖ عَطَآءً غَيْرَ مَجْذُوذٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** (О, Мухаммад) Тиги (мушрик) адамдар ибадат кылып жаткан нерселерден эч күмөн санаба. Алар мурунку ата-бабалары сыйынганы сыяктуу сыйынып жатышат. (Тозокко да ошолор киргендей киришет) Бирок, Биз алардын (бул дүйнөдөгү) насиптерин кыскартпай эле бердик.

فَلَا تَكُ فِى مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هَـٰٓؤُلَآءِ ۚ مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُهُم مِّن قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ مَنقُوصٍ ﴿١٠٩﴾

**110.** Биз Мусага Китепти (Тооратты) бердик эле, ал жөнүндө талаш пайда болду. Эгер Сенин Раббиң тарабынан (жаза Кыяматта болушу жөнүндөгү) Сөз(ү) болбогондо алардын арасында(гы заалымдарына ошол замат азап берүү менен) өкүм кылынмак. Чынында алар андан (Курaандан) да күмөн санашууда.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ فَٱخْتُلِفَ فِيهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١١٠﴾

وَإِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ أَعْمَٰلَهُمْ ۚ إِنَّهُۥ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١١﴾

**111.** Албетте, сенин Раббиң (Кыяматта) алардын ар бирине амалдарын(а жараша сыйлык же жазасын) толук берет. Ал (Аллаһ) алардын бардык иштеринен кабардар.

فَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ وَمَن تَابَ مَعَكَ وَلَا تَطْغَوْا۟ ۚ إِنَّهُۥ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٢﴾

**112.** (О, Мухаммад) сен жана сени менен болгон тооба кылгандар (дин-ишенимиңерде Куранда) буюрулгандай түз болгула! Чектен чыга көрбөгүлө! Ал (Аллах) эмне кылганыңарды Көрүүчү!

وَلَا تَرْكَنُوٓا۟ إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿١١٣﴾

**113.** Заалым (каапыр) адамдарга жан тартпагыла. (Эгер аларга болушсаңар) силерди Тозок кармайт жана Аллаһтан башка эч бир дос таппай, жардамсыз каласыңар.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَىِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا مِّنَ ٱلَّيْلِ ۚ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ﴿١١٤﴾

**114.** (О, Мухаммад!) Күндүздүн эки тарабында (түшкө чейин жана түштөн кийин) жана түндүн бир бөлүгүндө намаз оку![1] Чынында жакшылыктар жамандыктарды (күнөөлөрдү) кетирет. Бул – эскерүүчү адамдар үчүн эскертүү.

وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١١٥﴾

**115.** Сабыр кыл. Аллаһ жакшылык кылуучулардын сообун текке кетирбейт.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ أُو۟لُوا۟ بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ ۗ وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَآ أُتْرِفُوا۟ فِيهِ وَكَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ﴿١١٦﴾

**116.** Эгер силерден мурунку (апааттан кырылган) муундардын арасында жерде бузукулук кылуудан кайтара турган жакшы кишилерден (бир аз) калган болсо, (алар башкаларды да даават кылмак жана жалпы апааттан кутулуп калышмак) Ал эми Биз (апааттан) куткаргандардын арасында андайлар өтө сейрек болду.

1 Ушул аят беш убак намаздын парыз болгонуна далилдердин бири.

Заалымдар кумар-лazzаттарга берилип, күнөө-кылмыш жасоочулар(дан) болуп калышты (натыйжада баштарына Аллаһтын азабы түштү).

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ﴿١١٧﴾

**117.** Сенин Раббиң эч качан элдери агартуучу болгон шаарларды адилетсиздик менен кыйраткан эмес.[1]

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ﴿١١٨﴾

**118.** (О, Мухаммад) Эгер Раббиң кааласа, бардык адамдарды бир динде (Исламда) кылып коймок. Бирок, азыркыга чейин ар кандай (динде) калууда.

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١١٩﴾

**119.** Өзү ырайым кылгандардан башкалары. Аллаһ адамдарды ушундай (кээ бири акыйкатка, кээ бири жалганга ээрчий турган) болушу үчүн жаратты. Раббиңдин: “(Каапыр болгон) бардык жиндер жана адамдар менен тозокту толтураармын!” деген сөзү толугу менен аткарылды.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَ وَجَآءَكَ فِى هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**120.** (О, Мухаммад) Биз сага (өткөн) пайгамбарлардын ар бир кабарларынан сенин жүрөгүңө кубат болчуларын баян кылып бердик. Мында (ушул сүрөнүн ичинде) Акыйкат, Насаат жана ыймандуу адамдар үчүн үлгү – сабактар бар.

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ٱعْمَلُوا۟ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَٰمِلُونَ ﴿١٢١﴾

**121.** (Далилдерди тизмектегенден кийин) ыйман келтирбеген адамдарга айткын: “Билген ишиңерди жасагыла, биз да билгенибизди жасайбыз”.

---

1 Кайсы шаар же мамлекеттин эли жакшылыктарды жасоо менен бирге жамандыкка каршы күрөшө турган агартуучу эл болсо, Аллаһ алардын башына азап жибербейт.

**122.** (Бизге эмне болоорун) күткүлө, биз дагы (башыңарга кандай жаза келээрин) күтөбүз.

وَٱنتَظِرُوٓاْ إِنَّا مُنتَظِرُونَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Асмандар жана жердеги (көрүнгөн жана) көрүнбөгөн нерселер Аллаһтын мүлкү. Бардык иштер Анын Өзүнө кайтат. Эми, Анын Өзүнө ибадат кылгыла жана Өзүнө тобокел кылгыла! Силер жасаган иштердин эч биринен Аллаһ кабарсыз эмес!

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَيْهِ يُرْجَعُ ٱلْأَمْرُ كُلُّهُۥ فَٱعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

# 12 «Юсуф» сүрөсү[1]

## سُورَةُ يُوسُفَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф. Лам, Раа. Булар айкын Китеп аяттары.

الٓر تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ١

2. Чынында, Биз акыл жүгүртүшүңөр үчүн Куранды араб тилинде түшүрдүк.

إِنَّآ أَنزَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٢

3. (О, Мухаммад) Биз сага бул Кураанды вахий кылуу менен икаялардын[2] эң мыктысын айтып беребиз. Буга чейин сен муну билбейт болчусуң.

نَحۡنُ نَقُصُّ عَلَيۡكَ أَحۡسَنَ ٱلۡقَصَصِ بِمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبۡلِهِۦ لَمِنَ ٱلۡغَٰفِلِينَ ٣

4. Бир кезде, Юсуф атасына: "О, атаке, мен түшүмдө Күн, Ай жана он бир жылдызды мага сажда (таазим) кылганын көрдүм" деди.[3]

إِذۡ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ إِنِّي رَأَيۡتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوۡكَبٗا وَٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ رَأَيۡتُهُمۡ لِي سَٰجِدِينَ ٤

5. (Анда атасы) айтты: "О, балам! (Бул) түшүңдү агаларыңа айта көрбө сага каршы амалкерлик кылышат. (Анткени,) Шайтан инсанга анык душман.

قَالَ يَٰبُنَيَّ لَا تَقۡصُصۡ رُءۡيَاكَ عَلَىٰٓ إِخۡوَتِكَ فَيَكِيدُواْ لَكَ كَيۡدًاۖ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لِلۡإِنسَٰنِ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ٥

6. Раббиң сени мына ушинтип тандап алыптыр. Эми, Ал сага сөздөрдүн (түштөрдүн) маанилерин билдирет

وَكَذَٰلِكَ يَجۡتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 111 аяттан турат

2 Бул икаяга көп тафсир китептеринде яхудий булактарындагы жалган окуялар кошулуп кеткен. Кураани Карим түшүндүрмөсүнө яхудий булактарын негиз кылып алуу туура эмес.

3 Аллаһ кимди улук ишке тандаса, биринчи кадамдарын таштоосуна ушул сыяктуу ишааратгарды берет. Юсуфтун бул түшүндө Аллаһ ага келечектеги өз башынан өтчү окуяларды билдирген. Түштөгү Күн – атасы Яькуб. Яькуб - Ибрахимдин кенже уулу Исхактын баласы. Ай – апасы. Жылдыздар – агалары. Алар оболу атасынын сүймөнчүгү Юсуфка ичи тардык, душмандык кылып жүрүп, акыр аягында ага моюн сунушат.

ءَالِ يَعۡقُوبَ كَمَآ أَتَمَّهَا عَلَىٰٓ أَبَوَيۡكَ مِن قَبۡلُ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٦

жана мурун эки атаң – Ибрахим менен Исхакка толук бергени сыяктуу, Якубдун үй-бүлөсүнө жана сага Өзүнүн (пайгамбарлык) нээматын толуктап берет." Албетте, сенин Раббиң - Билүүчү, Даанышман.

۞لَّقَدۡ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخۡوَتِهِۦٓ ءَايَٰتٞ لِّلسَّآئِلِينَ ٧

7. Акыйкатта, Юсуф менен анын бир туугандарында (алар жөнүндөгү икаяда) сурагандар үчүн үлгү-сабактар бар.

إِذۡ قَالُواْ لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰٓ أَبِينَا مِنَّا وَنَحۡنُ عُصۡبَةٌ إِنَّ أَبَانَا لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٨

8. Бир кезде агалары (өз ара минтип) сүйлөшүштү: «Юсуф менен анын бир тууганы (Биняминди) атабыз бизден көбүрөөк сүйөт. Акыры, биз бир жамаатпыз го! Чынын айтканда, атабыз анык адашууда калды.

ٱقۡتُلُواْ يُوسُفَ أَوِ ٱطۡرَحُوهُ أَرۡضٗا يَخۡلُ لَكُمۡ وَجۡهُ أَبِيكُمۡ وَتَكُونُواْ مِنۢ بَعۡدِهِۦ قَوۡمٗا صَٰلِحِينَ ٩

9. Юсуфту өлтүрүп (алыс бир) жерге таштап койгула. Ошондо, атаңардын жүзү (сүйүүсү) өзүңөргө калат жана ал иштен кийин (тооба кылып) жакшы адамдардан болуп аласыңар»

قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ لَا تَقۡتُلُواْ يُوسُفَ وَأَلۡقُوهُ فِي غَيَٰبَتِ ٱلۡجُبِّ يَلۡتَقِطۡهُ بَعۡضُ ٱلسَّيَّارَةِ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ١٠

10. Алардан бирөөсү (мындай) деди: "Юсуфту өлтүрбөгүлө (бул – чоң күнөө) бирок, эгер (ушул ишти) жасоочу болсоңор, аны бир кудуктун түбүнө таштап койгула, кээ бир жолоочулар алып кетсин. Ушул пикирге бардыгы макул болгон соң, аталарына келип:

قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأۡمَ۬نَّا عَلَىٰ يُوسُفَ وَإِنَّا لَهُۥ لَنَٰصِحُونَ ١١

11. Айтышты: "Атаке! Эмне үчүн сиз Юсуфту бизге ишенбейсиз? Биз ага боорукербиз го?

أَرۡسِلۡهُ مَعَنَا غَدٗا يَرۡتَعۡ وَيَلۡعَبۡ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ١٢

12. Эртең аны бизге кошуп жибериңиз, ойноп-куунап келсин. Өзүбүз аны абайлап карайбыз".

**13.** (Яькуб) айтты: "Чынында, аны алып кетишиңер мени капалантып койот. Жана силер аны унутуп калсаңар карышкыр жеп кетет деп коркомун".

قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِيٓ أَن تَذْهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَخَافُ أَن يَأْكُلَهُ ٱلذِّئْبُ وَأَنتُمْ عَنْهُ غَٰفِلُونَ ١٣

**14.** (Агалары) айтты: "Эгер биз бир жамаат болуп туруп, аны карышкыр жеп кетсе, анда, биз накта зыянкеч немелер экенбиз да?!" Эптеп аталарынын макулдугун алып, Юсуфту "ойноткону" алып чыкмай болушту.

قَالُوا۟ لَئِنْ أَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّآ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ ١٤

**15.** Качан аны алып кетишип, терең бир кудуктун түбүнө таштамак болуп турушканда Биз ага: "(убактысы келип) сен агаларыңа бул иш жөнүндө айтып бересиң, бирок алар "унутуп коюшат" деп вахий кылдык.

فَلَمَّا ذَهَبُوا۟ بِهِۦ وَأَجْمَعُوٓا۟ أَن يَجْعَلُوهُ فِى غَيَٰبَتِ ٱلْجُبِّ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُم بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٥

**16.** Алар түндөсү аталарына ыйлап келишип:

وَجَآءُوٓ أَبَاهُمْ عِشَآءً يَبْكُونَ ١٦

**17.** "О, атаке! Биз Юсуфту буюмдарыбыздын жанына калтырып, жарышмай ойноп кетип калыптырбыз. Ошондо, аны карышкыр жеп кетиптир. Эми ар канча чынып айтсак да бизге ишенбейсиз!" - дешти.

قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا يُوسُفَ عِندَ مَتَٰعِنَا فَأَكَلَهُ ٱلذِّئْبُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صَٰدِقِينَ ١٧

**18.** Жана анын жалган канга бойолгон көйнөгүн алып келишти. (Яькуб аларга ишене бербей:) «Андай эмес! Силерге напсиңер (бир жамандыкты) коздоп көргөзүптүр. Эми, жакшынакай сабыр (кылуудан башка арга жок.) Силер айткан ишке Аллаһтын Өзү жардамчы болоор!» деди.

وَجَآءُو عَلَىٰ قَمِيصِهِۦ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ وَٱللَّهُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ١٨

**19.** Анан жолоочулар (кербендер) келип, өздөрүнүн суу издөөчүсүн жиберишти. Ал (кудук башына келип) чакасын таштады. (Арканга Юсуф асылып чыкканда): "Сүйүнчү! Бул бала(га карагыла)!" деди. Жолоочулар аны (бирөө-жарым көрүп, талашпасын деп) буюмдарынын арасына жашырып коюшту. Аллаһ алардын иштерин Билүүчү.[1]

وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُوا۟ وَارِدَهُمْ فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُۥ ۖ قَالَ يَٰبُشْرَىٰ هَٰذَا غُلَٰمٌ ۚ وَأَسَرُّوهُ بِضَٰعَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Аны арзыбаган баага – саналуу гана теңгелерге сатып жиберишти жана андан кутулушту. *Кербендер Юсуфту Мисирге алып келип, кул базарда сатышты.*

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍۭ بَخْسٍ دَرَٰهِمَ مَعْدُودَةٍ وَكَانُوا۟ فِيهِ مِنَ ٱلزَّٰهِدِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Аны Мисирде сатып алган киши (падышанын вазири) аялына айтты: "Аны жакшы орунга жайгаштыр, пайдасы тийип калаар, же болбосо өзүбүзгө (бакма) бала кылып алаарбыз" Мына ушинтип, Биз Юсуфту – түштөрдүн маанисин үйрөтүү үчүн – (Мисир деген) жерге мекендештирип койдук. Аллаһ Өз ишинде Жеңүүчү. Бирок муну көпчүлүк адамдар билишпейт. *(Кичинекей Юсуф сарайда эрке бала болуп, каалаган нерсеси даяр болсо да, илимге кызыкты. Эрезе жашына жеткенге чейин ал өз доорунун залкар аалымына айланган. Буга кошумча...)*

وَقَالَ ٱلَّذِى ٱشْتَرَىٰهُ مِن مِّصْرَ لِٱمْرَأَتِهِۦٓ أَكْرِمِى مَثْوَىٰهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُۥ مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِ ۚ وَٱللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰٓ أَمْرِهِۦ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Жигит курагына жеткенде, Биз ага пайгамбарчылык жана (илахий)

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ

1 Бул окуяны Юсуфтун агалары жакын жерден карап турушкан. Алар чыгып келгенде кербендер бала ушулардыкы экенин билет жана өз ара сүйлөшүүдөн соң, өгөй (энеси башка атасы бир) агалары аны кербендерге сатып жиберет.

илим бердик. Биз жакшылык (таза ибадат) кылуучу адамдарды мына ушинтип сыйлайбыз.

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ал үйүндө жашаган аял (вазирдин аялы) аны "жолдон азгырууну" каалап, эшиктерди (ичинен) кулпулап, "келегой" деди. (Анда, Юсуф) айтты: "Аллаһ сактасын! Акыры, ал (сенин эриң) мага орун-жай тууралуу (көп) жакшылык кылган кожоюнум го! (Мен кыянат кылбаймын!) Зулумкер адамдар (тозоктон) кутулбайт!"

وَرَٰوَدَتْهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيْتِهَا عَن نَّفْسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلْأَبْوَٰبَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحْسَنَ مَثْوَايَۖ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Аял ага умтулду. Эгер (Юсуф) Раббисинин далилдерин (ыйман жана илимди) билбесе, ал да умтулмак. Ушинтип, Биз андан жамандык, бузукулукту буруп жибердик. Чынында, Юсуф Биздин ыкыластуу пенделерибизден.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِۦۖ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَآ أَن رَّءَا بُرْهَٰنَ رَبِّهِۦۚ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلْفَحْشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Экөө тең эшик тарапка (бири качып, бири кууп) чуркады. Аял анын көйнөгүн аркасынан айрып салды. Экөө (ошол абалда) эшиктин оозунда аялдын эрине жолугуп калышты. (Анда) аял (Юсуфка жалаа жаап): "Сенин аялыңа арамдык каалаган адамдын жазасы же зындан же кыйноочу азап" деди.

وَٱسْتَبَقَا ٱلْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلْبَابِۚ قَالَتْ مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** "Анын өзү мени азгырууну каалады" деди (Юсуф.) Ошондо, аялдын жакын тугандарынан бирөө: "Эгер анын көйнөгү алдынан айрылган болсо, аялың ак, бул жалганчы.

قَالَ هِيَ رَٰوَدَتْنِي عَن نَّفْسِيۚ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ал эми, мунун көйнөгү артынан айрылган болсо, бул – ак, аялың жалганчы" деп калыс сөзүн айтты.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** (Вазир) Юсуфтун көйнөгү арт жагынан айрылганын көргөндө, (аялына карап): "Бул силердин (аялдардын) амалыңардан турбайбы! Силердин айлакерлигиңер чоң экен!"

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٖ قَالَ إِنَّهُۥ
مِن كَيۡدِكُنَّۖ إِنَّ كَيۡدَكُنَّ عَظِيمٞ ٢٨

**29.** "О, Юсуф, сен муну унутуп кой (эч кимге айтпа.) А, сен болсо, (оо, аялым) күнөөң үчүн кечирим сура. Ката кылуучулардан болуптурсуң"- деди.

يُوسُفُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَاۚ وَٱسۡتَغۡفِرِي لِذَنۢبِكِۖ
إِنَّكِ كُنتِ مِنَ ٱلۡخَاطِـِٔينَ ٢٩

**30.** Шаардагы аялдар (ушак) айта баштады: "(Уктуңарбы), вазирдин аялы өз кызматкерин азгырууну каалаптыр. Аябай сүйүп калган го. (Ошентсе да) биз аны анык адашуучулукта деп билебиз".[1]

۞وَقَالَ نِسۡوَةٞ فِي ٱلۡمَدِينَةِ ٱمۡرَأَتُ ٱلۡعَزِيزِ
تُرَٰوِدُ فَتَىٰهَا عَن نَّفۡسِهِۦۖ قَدۡ شَغَفَهَا حُبًّاۖ
إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٣٠

**31.** (Вазирдин аялы) алардын айлакер сөздөрүн укканда, адам жиберип, алдыртып келди жана аркаларына жөлөнгүч жаздыктарды коюп, (дасторконду ар түрдүү мөмө-жемиштер менен толтуруп, мөмөлөрдү кесип жеш үчүн) ар биринин колуна бирден бычак карматты жана (Юсуфка): "Алардын алдына чык" - деди. Аны көргөндө ага алкыш жаадырышып, (акыл-эстерин тап-такыр жоготкондон улам мөмө-жемиш кескендин ордуна) өз колдорун кесе баштапты. Жана: "О, (кемчилдиктен) Таза Аллаһ! Бул адам эмес, кереметтүү периштенин өзү го!" дешти.

فَلَمَّا سَمِعَتۡ بِمَكۡرِهِنَّ أَرۡسَلَتۡ إِلَيۡهِنَّ
وَأَعۡتَدَتۡ لَهُنَّ مُتَّكَـٔٗا وَءَاتَتۡ كُلَّ وَٰحِدَةٖ
مِّنۡهُنَّ سِكِّينٗا وَقَالَتِ ٱخۡرُجۡ عَلَيۡهِنَّۖ فَلَمَّا رَأَيۡنَهُۥٓ
أَكۡبَرۡنَهُۥ وَقَطَّعۡنَ أَيۡدِيَهُنَّ وَقُلۡنَ حَٰشَ لِلَّهِ
مَا هَٰذَا بَشَرًا إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا مَلَكٞ كَرِيمٞ ٣١

---

1 Аялдардын сөздөрү, бир тараптан, асил-насили ак сөөк болгон канышанын, кызматчы менен "болгусу" келгенин чыдап айыптоо болсо, экинчи тараптан Юсуфтун эл оозунда жомок болгон сулуулугун көрүү үчүн жасаган айлакерликтери эле. Алар каныша өзүн "анча-мынчага" азгырыла бербестигин далилдеш үчүн аларга Юсуфту көргөзүүсүнөн үмүт кылышкан. Натыйжада, айлакерликтери натыйжа берди

**32.** (Анда) аял: "Ал жөнүндө силер мени айыптаган жигит – ушул! (Ооба!) мен аны азгырууга умтулдум. Ал өзүн сактады. (Бирок, мен ниетимен кайта элекмин) Эгер менин буйругумду аткарбаса, зынданга ташталып, кордолгондордон болот"- деди.

قَالَتْ فَذَٰلِكُنَّ ٱلَّذِى لُمْتُنَّنِى فِيهِ ۖ وَلَقَدْ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ فَٱسْتَعْصَمَ ۖ وَلَئِن لَّمْ يَفْعَلْ مَآ ءَامُرُهُۥ لَيُسْجَنَنَّ وَلَيَكُونًا مِّنَ ٱلصَّٰغِرِينَ ٣٢

**33.** (Юсуф) айтты: "О, Раббим! Алар сунуштаган нерседен мага зындан жакшыраак! Эгер, ал аялдардын[1] айлакерликтерин менден арылтпасаң аларга көңүлүм жибип, наадандардан болуп каламын!"

قَالَ رَبِّ ٱلسِّجْنُ أَحَبُّ إِلَىَّ مِمَّا يَدْعُونَنِىٓ إِلَيْهِ ۖ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّى كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٣٣

**34.** Раббиси анын дубасын кабыл алып, андан аялдардын айлакерлигин арылтты. Чынында, Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

فَٱسْتَجَابَ لَهُۥ رَبُّهُۥ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٣٤

**35.** (Юсуфтун күнөөсүздүгүнүн) белгилерин көрүшкөн соң, аны бир мезгилдерге (эл оозу басылганга) чейин зынданда сактап туруу (бийлик ээлерине) макул көрүндү.

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا۟ ٱلْءَايَٰتِ لَيَسْجُنُنَّهُۥ حَتَّىٰ حِينٍ ٣٥

**36.** Аны менен бирге эки жигит да зынданга түшкөн. Алардан бири: "Мен түшүмдө жүзүм мөмөсүн сыгып, шарап жасап жатканымды көрдүм" десе, экинчиси: "Менин түшүмдө болсо, башыма нан көтөрүп баратсам, аны куштар чокуп жатыптыр" деп түштөрүн айтып: "Биз сени жакшылык кылуучулардан деп билебиз. Бизге (ушул) түшүбүздү жоруп берчи" - дешти.

وَدَخَلَ مَعَهُ ٱلسِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَقَالَ ٱلْءَاخَرُ إِنِّىٓ أَرَىٰنِىٓ أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِى خُبْزًا تَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِۦٓ ۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ٣٦

**37.** (Юсуф) айтты: "Экөөңөргө жей турган тамагыңар келгенге чейин

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا

---

1 "Аялдар" дегендин себеби, алар Юсуфка "кеңеш" беришип, «макул бол» дешкен.

мен силердин түшүнөрдү жоруп беремин. Бул – мага Раббим үйрөткөн касиет.[1] Мен Аллаһка ыйман келтирбеген адамдардын динин жериген кишимин. (Анткени,) Алар Акырет күнүнө ишенишпейт.

بِتَأْوِيلِهِۦ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِى رَبِّىٓ ۚ إِنِّى تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Мен аталарым Ибрахим, Исхак жана Якубдардын динин ээрчидим. Бизге (оо, досторум), жалгыз Аллаһка эч нерсени шерик кылуу ылайык эмес! Бул (Таухид) бизге жана адамдарга Аллаһтын пазилети. Бирок, көпчүлүк адамдар шүгүр (ибадат) кылбай жатышат.

وَٱتَّبَعْتُ مِلَّةَ ءَابَآءِىٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ لَنَآ أَن نُّشْرِكَ بِٱللَّهِ مِن شَىْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** О, менин зындандагы шериктерим! Бир нече бытыранды "кудайлар" жакшыбы, же жалгыз, Жеңүүчү Аллаһпы?

يَٰصَٰحِبَىِ ٱلسِّجْنِ ءَأَرْبَابٌ مُّتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ أَمِ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ﴿٣٩﴾

**40.** Аллаһтан башка силер сыйынып жаткан нерселер, силер жана ата-бабаңар ат коюп алган ысымдардан бөлөк эч нерсе эмес. Аллаһ аларга (ошол нерселердин кудай экенине) эч далил түшүргөн эмес. Өкүм жалгыз Аллаһка гана таандык. Ал жалгыз Өзүнө гана ибадат кылууңарга буюрат. Ушул гана (бардык жакшылыктарга буюрган) эң туура дин. Бирок (муну) көпчүлүк адамдар билишпейт!

مَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ أَسْمَآءً سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ إِنِ ٱلْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** О, менин зындандагы шериктерим! Эми, (силерге түшүңөрдүн маанисин айтсам) экөөңөн бириң (азат болуп чыгып) өз кожоюнуңа шарап куюп берет экенсиң.

يَٰصَٰحِبَىِ ٱلسِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسْقِى رَبَّهُۥ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا ٱلْءَاخَرُ فَيُصْلَبُ فَتَأْكُلُ ٱلطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِۦ ۚ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ ٱلَّذِى فِيهِ

---

1 Юсуф ушул сөзүн айтып, алардын тамактары келишине кыйла убакыт бар экенин жана бул экөө азыр өзүнүн сөзүнө муктаж экенин эске алып, аларды таухидке – жалгыз Аллаһка сыйынууга даават кыла баштады.

Экинчиң болсо.., асып өлтүрүлүп, анын башын куштар чокуйт экен. Силер маанисин сураган иштер (ушундай) өкүм (тагдыр) кылыныптыр…

تَسْتَفْتِيَانِ ﴿٤١﴾

**42.** (Юсуф) экөөнүн азат болот деп болжогонуна карап: "Кожоюнуңдун алдында мени тилге алып кой"- деп суранды. Бирок, (азат болуп чыккан соң) Шайтан кожоюнуна эстетүүнү унуттурду. Кийин Юсуф зынданда бир нече жылдар калып кетти.

وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا اذْكُرْنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ الشَّيْطَٰنُ ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Падыша айтты: "Мен түшүмдө жети семиз уй көрдүм. Аларды жети арык уй жеп койду. Жана жети даана жашыл машак менен андан башка (жети даана) куурагандарын көрдүм. Кана, оо, эл-журт, эгер түш жоруучу болсоңор, менин ушул түшүмдү жоруп бергиле. *(Мамлекет падышасынын бул түшүн сарай адамдарынан эч кимиси жоруй албай:)*

وَقَالَ الْمَلِكُ إِنِّي أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ يَٰٓأَيُّهَا الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي رُءْيَٰيَ إِن كُنتُمْ لِلرُّءْيَا تَعْبُرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Айтышты: "(Бул Шайтандан болгон) чаташкан түштөр. Биз чаташкан түштөрдү жоруй албайбыз.

قَالُوٓا أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍ وَمَا نَحْنُ بِتَأْوِيلِ الْأَحْلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Андан соң, (ошол жерде турган зындандагы) экөөнүн кутулганы, бир нече жылдан кийин гана аны эстеп: "Силерге бул түштүн маанисин мына мен айтып беремин. Мени (Юсуфка) жибергиле" деди (жана Юсуф жаткан зынданга барып, ага жалына баштады:)

وَقَالَ الَّذِي نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٥﴾

**46.** “Юсуф! О, чынчыл жигит! Бизге жети семиз уйду жеп койгон жети арык уй жөнүндө жана жети жашыл машак, дагы (ушунча) башка куураганы жөнүндө(гү түштүн) маанисин айтып берчи? Ажеп эмес, адамдарга кайтып барсам алар да билип алышса!”

يُوسُفُ أَيُّهَا ٱلصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِي سَبْعِ بَقَرَٰتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعِ سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ لَّعَلِّيٓ أَرْجِعُ إِلَى ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَعْلَمُونَ ٤٦

**47.** (Юсуф) айтты: “Жети жыл удаама-удаа (буудай) эгесиңер. Жыйнаган түшүмүңөрдү (жанчып алба й) машагында калтырасыңар. Болгону, бир аз гана жегениңерди (жанчып аласыңар.)

قَالَ تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَبًا فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِي سُنۢبُلِهِۦٓ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ٤٧

**48.** Андан кийин жети жыл каатчылык келип, ушул жылдар үчүн мурдатан даярдаган камылгаңарды “жеп койот”. Бир аз сактаганыңар гана калат.

ثُمَّ يَأْتِي مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ يَأْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّا تُحْصِنُونَ ٤٨

**49.** Андан кийин (ушундай) бир жыл келет, анда адамдар жамгырдын астында (жыргап) калышат. Жана ошол жылда (көп-көп шараптарды) сыгып алышат.[1]

ثُمَّ يَأْتِي مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ عَامٌ فِيهِ يُغَاثُ ٱلنَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ ٤٩

**50.** Падыша айтты: “Аны мага алып келгиле”. Юсуфка анын чабарманы келгенде (зындандан чыгууга шашылбай, өзүнүн актыгын далилдеп, ашкере кылуу үчүн): “Кожоюнуңа кайтып баргын дагы, колдорун кесип алган аялдарга эмне болгонун сурагын. Менин Раббим алардын айлакерлигин Билүүчү” деди. *(Чабарман Юсуфтун талабын падышага жеткиргенде “кол кырккан” аялдарды чогултуп окуянын чоо-*

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِي بِهِۦ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُ ٱلرَّسُولُ قَالَ ٱرْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ ٱلنِّسْوَةِ ٱلَّٰتِي قَطَّعْنَ أَيْدِيَهُنَّ ۚ إِنَّ رَبِّي بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ ٥٠

1 Түшүм мол болгондон улам. Жеген-ичкенден ашып, жүзүм жана ушул сыяктуу мөмөлөрдөн шарап даярдап алышат.

*жайын аныктоого киришип, аларга:)*

**51.** Айтты: "Юсуфту азгырууну каалаганыңарда эмне болгон элеңер?" Алар айтышты: "Аллаһ – Аруу, Таза! Биз анын эч бир айыбын билбейбиз". Вазирдин аялы айтты: "Акыйкат ушул тапта анык болгону калды. (Ооба.) Мен аны азгырган болчумун. Чынында ал акыйкатчыл адамдардан экен.

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَٰوَدتُّنَّ يُوسُفَ عَن نَّفْسِهِۦ ۚ قُلْنَ حَٰشَ لِلَّهِ مَا عَلِمْنَا عَلَيْهِ مِن سُوٓءٍ ۚ قَالَتِ ٱمْرَأَتُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْـَٰٔنَ حَصْحَصَ ٱلْحَقُّ أَنَا۠ رَٰوَدتُّهُۥ عَن نَّفْسِهِۦ وَإِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Муну мен, (ошол) эч ким жок мезгилде ага (күйөөмө) кыянат кылбаганымды билип алсын үчүн (айтып жатам). Чынында, Аллаһ кыянатчылардын амалын түз жолго салбайт экен.

ذَٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّى لَمْ أَخُنْهُ بِٱلْغَيْبِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى كَيْدَ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Мен өзүмдү актабаймын. Чынында, напси деген жаман ишке тынбастан буюрат турбайбы, Раббим ырайым кылбаса! Албетте, Раббим Кечирүүчү, Ырайымдуу"

۞ وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِىٓ ۚ إِنَّ ٱلنَّفْسَ لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّىٓ ۚ إِنَّ رَبِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Падыша айтты: "Аны мага (урматсый менен) алып келгиле, өзүмө ынак (кеңешчи) кылып алайын". (Юсуф) аны менен сүйлөшкөндө, (падыша) айтты: «Бүгүн(дөн баштап) сен биздин алдыбызда туруктуу жана ишенимдүү адамыбызсың.»

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِى بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِى ۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ ﴿٥٤﴾

**55.** (Юсуф) айтты: «Анда мени жер казыналарынын үстүнө (башчы) кылып коюңуз. Мен сактай билген жана билимдүү кишимин.»[1]

قَالَ ٱجْعَلْنِى عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ ۖ إِنِّى حَفِيظٌ عَلِيمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Мына ушинтип, Биз Юсуфту (Мисирдеги) жерден өзү каалаган

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِى ٱلْأَرْضِ يَتَبَوَّأُ

---

1 Падыша анын өтүнүчүн кабыл алып, мамлекет казынасына жана кампаларына башчы кылып дайындады.

жайда жашай турган кылып орноштурдук. (Бул) Өзүбүз каалаган адамдарга бере турган ырайым-рахматыбыздын насиби. Биз жакшылык кылуучулардын сообун текке кетирбейбиз.

مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ نُصِيبُ بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَآءُ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Чынында, ыйман келтирип, такыба болгон кишилерге (бул дүйнө жыргалынан) Акыреттик сооп жакшы.[1]

وَلَأَجْرُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Агалары Юсуфка келип, (дан тарттырып алуу үчүн) алдыга киргенде, аларды (дароо) тааныды. Бирок, алар аны тааныган жок.

وَجَآءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Аларга жүктөрүн даярдап берген убакта (мындай) деди: «Аталаш бир тууганыңарды да мага алып келгиле. Өлчөгөндө толтуруп бергенимди жана жакшылап конок-зыяпат кылганымды көрбөй жатасыңарбы?»

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ٱئْتُونِى بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّىٓ أُوفِى ٱلْكَيْلَ وَأَنَا۠ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** «Эгер аны алып келбесеңер, мага жакындашпайсыңар жана менден силерге (буудай) өлчөп берилбейт.»

فَإِن لَّمْ تَأْتُونِى بِهِۦ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِندِى وَلَا تَقْرَبُونِ ﴿٦٠﴾

**61.** Алар: «Айтканыңызды сөзсүз аткарабыз, инибизди атасына жалынып болсо да алып келебиз» дешти.

قَالُوا۟ سَنُرَٰوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ал (Юсуф) өзүнүн жигиттерине айтты: «(Буудайдын акысына

وَقَالَ لِفِتْيَٰنِهِ ٱجْعَلُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ فِى رِحَالِهِمْ

---

1 Юсуф дүйнөлүк жыргалга да жетти, Акырети үчүн да чоң камылга даярдады. (жакшы (сооп) иштерди көп жасады.) Ошентсе да Акыреттин жыргалына не жетсин! Юсуф жер казыналарынын башкаруу тизимин өз колуна алган соң, өзү айткандай билгичтик менен жети жыл жакшы иштеп, көп түшүм алды. Кампалар данга толду. Кийинки жети жылдык каатчылык мамлекеттин бардык жерине өз таасирин тийгизип, Яькуб жана үй бүлөсү жашаган Палестинага да жетип барды. "Мисир казыначысы элге дан таратып жатыптыр" деген кабарды угуп, Юсуфтун агалары да, даярданып кербендерге кошулуп жолго чыгышты.

төлөгөн) буюмдарын төөлөрүнүн үстүндөгү жүктөрүнө (билдирбей) салып койгула. Ажеп эмес, үйлөрүнө жеткен кезде аны таанып (данды бекер бергенибизди билип) кайтып келишсе.»

لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَا إِذَا انقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Аталарына кайтып барышканда, айтышты: «О, атаке, (эгер биз менен Биняминди жибербесең, эмкисинде) бизге (дан) тартуу токтотулду! Инибизди биз менен жибер. (Дан) тарттырып келели. Аны (Биняминди) өзүбүз сактайбыз.»

فَلَمَّا رَجَعُوا إِلَىٰ أَبِيهِمْ قَالُوا يَا أَبَانَا مُنِعَ مِنَّا الْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَا أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** (Яькуб) айтты: «Мурда силердин колуңарга агасын ишенип тапшыргандай «ишенип тапшырайынбы». Сактоо жаатынан Аллаһ гана жакшы. Өзү гана ырайымдуулардын эң Ырайымдуусу.»

قَالَ هَلْ آمَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَا أَمِنتُكُمْ عَلَىٰ أَخِيهِ مِن قَبْلُ فَاللَّهُ خَيْرٌ حَافِظًا وَهُوَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٦٤﴾

**65.** (Агалары) жүктөрүн ачканда ичинен кайтарылган буюмдарын таап алышып атасына: «Бизге дагы эмне керек? Мына буюмдарыбыз кайтарылып берилди. Үй-бүлөбүздү багабыз, инибизди коргойбуз жана бир төө буудайды ашыгыраак алабыз. Бул (барып-келүү убактысы) аз эле мөөнөт го?!» дешти.

وَلَمَّا فَتَحُوا مَتَاعَهُمْ وَجَدُوا بِضَاعَتَهُمْ رُدَّتْ إِلَيْهِمْ قَالُوا يَا أَبَانَا مَا نَبْغِي هَٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا وَنَمِيرُ أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ بَعِيرٍ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٥﴾

**66.** "(Мейли), бирок, бир кокустук силерди ороп калбаса жана аны мага кайтарып келүүгө Аллаһтын алдында ант-убада берсеңер гана жиберейин» деди. Ага балдары ант-убада бергенде, айтты: «Бул сөзүбүзгө Аллаһ күбө!»

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ مَوْثِقًا مِّنَ اللَّهِ لَتَأْتُنَّنِي بِهِ إِلَّا أَن يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّا آتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ قَالَ اللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٦﴾

**67.** Айтты: «О, уулдарым! (Шаарга) бир эшиктен кирбегиле. Ар башка эшиктерден киргиле. Бирок, муну менен Аллаһ тарабынан белгиленген нерседен эч бирин силерден тосо албаймын. Өкүм Аллаһка гана таандык. Өзүнө гана тобокел кылдым. Тобокел кылуучулар Анын Өзүнө гана таянсын!»[1]

وَقَالَ يَٰبَنِيَّ لَا تَدۡخُلُواْ مِنۢ بَابٖ وَٰحِدٖ وَٱدۡخُلُواْ مِنۡ أَبۡوَٰبٖ مُّتَفَرِّقَةٖۖ وَمَآ أُغۡنِي عَنكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٍۖ إِنِ ٱلۡحُكۡمُ إِلَّا لِلَّهِۖ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُۖ وَعَلَيۡهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ٦٧

**68.** Алар (шаарга) аталары буюрган абалда кирсе да, (бул иш) алардан Аллаһ тарабынан тагдыр кылынган эч нерсени өзгөртө албайт. Бирок, бул Якубдун, өз жүрөгүндөгү бир муктаждыкты аткарып (жүрөгүн жеңилдетип) алуусунан башка эч нерсе эмес. Ал биз үйрөткөн илимдин ээси болгон. (Тагдырды өзгөртүп болбостугун билет) Бирок, адамдардан көпчүлүгү билишпейт.

وَلَمَّا دَخَلُواْ مِنۡ حَيۡثُ أَمَرَهُمۡ أَبُوهُم مَّا كَانَ يُغۡنِي عَنۡهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن شَيۡءٍ إِلَّا حَاجَةٗ فِي نَفۡسِ يَعۡقُوبَ قَضَىٰهَاۚ وَإِنَّهُۥ لَذُو عِلۡمٖ لِّمَا عَلَّمۡنَٰهُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٦٨

**69.** Алар Юсуфтун алдына киргенде, инисине үйүнөн (өз алдынча) орун берип: «Мен сенин агаң (Юсуф) боломун. Алардын ишинен капа болбо (бардыгы жайында болот)»деди. *(Кийин аны шек туудурбай бирге алып калуу үчүн ойлогон эрежесин ишке ашырууга киришти.)*

وَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَخَاهُۖ قَالَ إِنِّيٓ أَنَا۠ أَخُوكَ فَلَا تَبۡتَئِسۡ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٦٩

**70.** (Юсуф) алардын жүктөрүн даярдап (жөнөтөөр алдында) инисинин жүктөрүнүн ичине (кымбат баалуу)

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمۡ جَعَلَ ٱلسِّقَايَةَ فِي رَحۡلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا ٱلۡعِيرُ

---

1 Якуб ушул сөздөрдөн соң аларга Биняминди кошуп берди жана узатып жатып "Бардыгыңар Мисир шаарынын бир дарбазасынан кирбегиле" деп осуят кылды. Себеби он бир эр-азамат уул чогуу бараткан эле. Якуб аларга көз тийбесин деп, боору ооруганынан ушул сөздү айтты. Эмесе, Аллаһтын тагдырын эч нерсе өзгөртө албасын, эгер миң сактанса да тагдырдагы нерсе болоорун Ал жакшы билген, бирок ушуну менен жүрөгүн жеңилдетип алган.

إِنَّكُمْ لَسَارِقُونَ ٧٠

чөйчөктү салып койду. Кийин бир жарчы(сы): «О, кербендер! Силер ууру экенсиңер!»деп кыйкырды.

قَالُوا وَأَقْبَلُوا عَلَيْهِم مَّاذَا تَفْقِدُونَ ٧١

**71.** Агалары алар тарапка басып: «Эмне жоготтуңар?» - деди.

قَالُوا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَن جَاءَ بِهِ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا بِهِ زَعِيمٌ ٧٢

**72.** «Падышанын чөйчөгүн – дешти алар – кимде-ким аны тапса, жүгү менен бир төө берилет. Буга мен кепилмин.»

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُم مَّا جِئْنَا لِنُفْسِدَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَارِقِينَ ٧٣

**73.** «Биз (бул) жерге бузукулук кылганы келбедик! Аллаһка ант, силер муну билесиңер! Биз ууру эмеспиз!»- дешти (Юсуфтун агалары)

قَالُوا فَمَا جَزَاؤُهُ إِن كُنتُمْ كَاذِبِينَ ٧٤

**74.** (Анда жарчылар): «Эгер алдасаңар, жалганчынын (уурунун) жазасы эмне?» – дешти.

قَالُوا جَزَاؤُهُ مَن وُجِدَ فِي رَحْلِهِ فَهُوَ جَزَاؤُهُ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ٧٥

**75.** Алар айтты: «Кимдин жүгүнүн арасынан (чөйчөк) табылчу болсо, ошол табылгандын өзү – анын жазасы! Биз (өз динибизде) заалымдарды ушундай жазалайбыз!»[1]

فَبَدَأَ بِأَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَاءِ أَخِيهِ ثُمَّ اسْتَخْرَجَهَا مِن وِعَاءِ أَخِيهِ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَ مَا كَانَ لِيَأْخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ الْمَلِكِ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَّن نَّشَاءُ وَفَوْقَ كُلِّ ذِي عِلْمٍ عَلِيمٌ ٧٦

**76.** (Издөөчү) инисинин жүктөрүнөн мурда агаларынын жүгүнөн баштады. Кийин аны (чөйчөктү) инисинин буюмдарынын арасынан сууруп чыкты. Биз Юсуфка ушундай амал үйрөттүк. Себеби ал (мисирлик) падышанын дини боюнча («ууру») инисин алып кала алмак эмес. Бирок, Аллаһ каалаcа (башка жол менен да) алып калмак. Биз каалаган адамыбыздын

---

1 Алардын дини боюнча ууру колго түшүп калса, уурдалган мүлктүн ээсине кул кылып берилчү. "Табылгандын өзү – жаза" дегендин мааниси ушул. Ал эми, Юсуф алардын дининдеги бул өкүмдү билген себептүү, өкүм чыгарууну өздөрүнө коюп берген. Себеби, Мисир падышасынын done> динине мындай өкүм жок эле.

даражасын көтөрөбүз. Бардык илим ээсинин үстүндө Билүүчү (Аллаһ) бар. *(Юсуфтун агалары Биняминдин «уурулугу ачылып» калганын көрүп, жамандап башташты:)*

**77.** «Бул уурдаган болсо, мурдараак мунун бир тууган агасы (Юсуф) дагы уурулук кылган» Юсуф бул сөздөрдү(н таасирин) аларга билдирбей «жутуп» койду жана: (ичинен:) «Өзүңөр эң жаман адамсыңар. Айткан сөзүңөрдү(н чын-төгүнүн) Аллаһтын Өзү жакшы билет» – деди.

۞ قَالُوٓا۟ إِن يَسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ أَخٌ لَّهُۥ مِن قَبْلُ ۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِى نَفْسِهِۦ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ ۚ قَالَ أَنتُمْ شَرٌّ مَّكَانًا ۖ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Алар айтты: «Оо, улукзаада! Бул (ууру) баланын картайып калган атасы бар. Анын ордуна биздин бирөөбүздү алчы?! Биз сени жакшылык кылган кишилерден деп билебиз.»

قَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبًا شَيْخًا كَبِيرًا فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓ ۖ إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** «Аллаһ сактасын! – деди (Юсуф) – буюмубуз кимден табылган болсо, ошону гана алып калабыз. Антпегенде, биз зулум кылуучу болуп калабыз.»

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأْخُذَ إِلَّا مَن وَجَدْنَا مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذًا لَّظَٰلِمُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Андан (Юсуфтан) үмүттөрү үзүлгөндө, өз алдынча чогулуп кеңешишти. Алардын чоңу айтты: «Билбейсиңерби, атаңар силерден Аллаһты ортого коюп (Бинямииди алып келесиңер деп) ант-убада алган. Мурдараак, Юсуф жөнүндө да ушундай (акылы) кыскалык кылгансыңар. Эми, мен качан мага атам уруксат бермейинче же Аллаһ (инибизди азат кылуу менен) менин пайдама өкүм кылмайынча ушул ордуман козголбоймун.

فَلَمَّا ٱسْتَيْـَٔسُوا۟ مِنْهُ خَلَصُوا۟ نَجِيًّا ۖ قَالَ كَبِيرُهُمْ أَلَمْ تَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ أَبَاكُمْ قَدْ أَخَذَ عَلَيْكُم مَّوْثِقًا مِّنَ ٱللَّهِ وَمِن قَبْلُ مَا فَرَّطتُمْ فِى يُوسُفَ ۖ فَلَنْ أَبْرَحَ ٱلْأَرْضَ حَتَّىٰ يَأْذَنَ لِىٓ أَبِىٓ أَوْ يَحْكُمَ ٱللَّهُ لِى ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٨٠﴾

Аллаһ - өкүм кылуучулардын мыктысы!.»

**81.** А, силер болсо атаңарга баргыла дагы (мындай) дегиле: «Ата! Уулуң уурулук кылды. Биз билгенибизди гана айтып жатабыз биз кайыпты (келечекти) билүүчү эмеспиз. (Эгер келечекти билсек, сага жалдырап атып Биняминди алып кетпейт элек)

ٱرۡجِعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَبِيكُمۡ فَقُولُواْ يَٰٓأَبَانَآ إِنَّ ٱبۡنَكَ سَرَقَ وَمَا شَهِدۡنَآ إِلَّا بِمَا عَلِمۡنَا وَمَا كُنَّا لِلۡغَيۡبِ حَٰفِظِينَ ٨١

**82.** (Эгер ишенбесең) Биз болгон шаардан жана биз келген кербендерден сура. Биз чын сүйлөп жатабыз»

وَسۡـَٔلِ ٱلۡقَرۡيَةَ ٱلَّتِي كُنَّا فِيهَا وَٱلۡعِيرَ ٱلَّتِيٓ أَقۡبَلۡنَا فِيهَاۖ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٨٢

**83.** (Яъкуб): «Напсиңер силерди (дагы бир) жаман ишке баштаган го! Жакшынакай сабыр кылуу(дан башка аргам жок!) Аллаһ баардыгын чогуу берип калса ажеп эмес! Чынында, Аллаһ - Билүүчү, Даанышман!» деди.

قَالَ بَلۡ سَوَّلَتۡ لَكُمۡ أَنفُسُكُمۡ أَمۡرٗاۖ فَصَبۡرٞ جَمِيلٌۖ عَسَى ٱللَّهُ أَن يَأۡتِيَنِي بِهِمۡ جَمِيعًاۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٨٣

**84.** (Кийин) аларга далысын салып, айтты: «О, Юсуф байкушум!» Кайгы-кападан (көз жашы куюла берип) көздөрүнө ак түшүп кетти. Ал (бардыгын) ичине жутат болчу.

وَتَوَلَّىٰ عَنۡهُمۡ وَقَالَ يَٰٓأَسَفَىٰ عَلَىٰ يُوسُفَ وَٱبۡيَضَّتۡ عَيۡنَاهُ مِنَ ٱلۡحُزۡنِ فَهُوَ كَظِيمٞ ٨٤

**85.** (Балдары) айтты: «Аллаһка ант! (ушул) Юсуфту эстей берип, өлгөнү калдыңыз же (жакында) өлүп каласыз!»

قَالُواْ تَٱللَّهِ تَفۡتَؤُاْ تَذۡكُرُ يُوسُفَ حَتَّىٰ تَكُونَ حَرَضًا أَوۡ تَكُونَ مِنَ ٱلۡهَٰلِكِينَ ٨٥

**86.** (Яъкуб): «Кайгы-капам менен арыз-муңумду Аллаһка гана айтамын! Мен силер билбеген нерселерди Аллаһтан (келген вахий аркылуу) билемин!»- деди.

قَالَ إِنَّمَآ أَشۡكُواْ بَثِّي وَحُزۡنِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَأَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ٨٦

**87.** О, балдарым! Баргыла, Юсуф менен инисин издегиле! Аллаһтын ырайымынан үмүт үзбөгүлө!

يَٰبَنِيَّ ٱذۡهَبُواْ فَتَحَسَّسُواْ مِن يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيۡـَٔسُواْ مِن رَّوۡحِ ٱللَّهِۖ إِنَّهُۥ لَا يَاْيۡـَٔسُ

Аллаһтын ырайымынан каапыр адамдар гана үмүтсүз болушат!

**88.** Алар (кайра Мисирге келип) Юсуфтун алдына киргенде (мындай) дешти: «О, урматтуу таксыр! Биз жана үй-бүлөбүз (баарыбыз) кыйналып калдык. Жана сага (бул ирет, болгон) биртике буюмдарды гана алып келдик. Бизге садака кылып, өлчөмдү толтуруп бер эми. Албетте, Аллаһ садака кылуучуларга сооп жазат!? *(Юсуф агаларынын жүдөгөн абалдарына боору ооруп, өзүн таанытып, бир аз жемелеп,)*

**89.** (Мындай) деди: «Тээ наадандык жасаган кезиңерде, Юсуф менен анын инисине эмне кылганыңар эсиңердеби?»

**90.** «Сен (ошол) Юсуфсуңбу?!» - деди бардыгы (таң калып). «(Ооба) мен Юсуф боломун. А, бул болсо – иним. Аллаһ бизге ырайым көргөздү. Чынында, кимде-ким Аллаһтан коркуп, сабырдуу болсо, Аллаһ жакшылык кылуучулардын сыйлыгын текке кетирбейт.»- деди.

**91.** (Анда) агалары: «Аллаһка ант, Аллаһ сени бизден абзел-жогору кылды. Биз ката кылуучулардан болдук!» дешти.

**92.** (Юсуф) айтты: «Бүгүн силерди айыптамай жок. Силерди Аллаһтын Өзү кечирсин! Ал – ырайым кылуучулардын эң ырайымдуусу![1]

مِن رَّوْحِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٧﴾

فَلَمَّا دَخَلُوا۟ عَلَيْهِ قَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا ٱلضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَٰعَةٍ مُّزْجَىٰةٍ فَأَوْفِ لَنَا ٱلْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَجْزِى ٱلْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٨﴾

قَالَ هَلْ عَلِمْتُم مَّا فَعَلْتُم بِيُوسُفَ وَأَخِيهِ إِذْ أَنتُمْ جَٰهِلُونَ ﴿٨٩﴾

قَالُوٓا۟ أَءِنَّكَ لَأَنتَ يُوسُفُ ۖ قَالَ أَنَا۠ يُوسُفُ وَهَٰذَآ أَخِى ۖ قَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَآ ۖ إِنَّهُۥ مَن يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٩٠﴾

قَالُوا۟ تَٱللَّهِ لَقَدْ ءَاثَرَكَ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَإِن كُنَّا لَخَٰطِـِٔينَ ﴿٩١﴾

قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ ۖ يَغْفِرُ ٱللَّهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿٩٢﴾

1 Юсуф агаларын кечирип, аларга Аллаһтан кечирим сурап, үстүндөгү көйнөгүн

| | |
|---|---|
| **93.** Менин бул көйнөгүмдү атама алпарып, бетине жапкыла – көзү ачылат. Анан (атам-апамды алып) баарыңар үй-бүлөңөр менен мага (кайтып) келгиле» – деди. | ٱذۡهَبُواْ بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلۡقُوهُ عَلَىٰ وَجۡهِ أَبِي يَأۡتِ بَصِيرٗا وَأۡتُونِي بِأَهۡلِكُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٩٣﴾ |
| **94.** Ал эми, качан кербен (Мисирден) козголоору менен, (Палестинада, туугандарынын арасында отурган) атасы: «Эгер (акылынан адашкан деп) үстүмөн күлбөсөңөр, мен Юсуфтун жытын сездим!»- деди. | وَلَمَّا فَصَلَتِ ٱلۡعِيرُ قَالَ أَبُوهُمۡ إِنِّي لَأَجِدُ رِيحَ يُوسُفَۖ لَوۡلَآ أَن تُفَنِّدُونِ ﴿٩٤﴾ |
| **95.** «Аллаһка ант, сен кадимки эле адашуучулугуңдасың!» дешти (анын жанындагылар). | قَالُواْ تَٱللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَٰلِكَ ٱلۡقَدِيمِ ﴿٩٥﴾ |
| **96.** Ал эми, качан сүйүнчүлөгөн адам (жетип) келип, аны (Юсуфтун көйнөгүн) анын бетине таштаганда, көзү мурунку абалына кайтып, көрүп калды (жана): «Силерге: «Мен Аллаһтан (келген вахий себептүү) силер билбеген нерселерди көбүрөөк билемин» дебедим беле?»- деди. | فَلَمَّآ أَن جَآءَ ٱلۡبَشِيرُ أَلۡقَىٰهُ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ فَٱرۡتَدَّ بَصِيرٗاۖ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ﴿٩٦﴾ |
| **97.** (Балдары) айтты: «О, атаке! Биздин күнөөбүздү(н кечирилишин) Аллаһтан сураңыз. Чынында, биз ката кылуучулардан болдук!». | قَالُواْ يَٰٓأَبَانَا ٱسۡتَغۡفِرۡ لَنَا ذُنُوبَنَآ إِنَّا كُنَّا خَٰطِـِٔينَ ﴿٩٧﴾ |
| **98.** (Яъкуб) айтты: «Албетте силердин күнөөңөрдү кечирүүсүн Аллаһдан сураймын! Анығында, Ал Кечирүүчү, Ырайымдуу.[1] | قَالَ سَوۡفَ أَسۡتَغۡفِرُ لَكُمۡ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٩٨﴾ |
| **99.** Юсуфка киришкенде, ата-энесин үйүнө түшүрүп: «Мисирге кош | فَلَمَّا دَخَلُواْ عَلَىٰ يُوسُفَ ءَاوَىٰٓ إِلَيۡهِ أَبَوَيۡهِ |

чечип, атасына алып барууларын өтүндү. Себеби, ал атасынын өксүгүнө, эңсөө-көксөөсүнө ушул гана шыпаа болушун билген. Ар ким өзү эңсеген нерсесине жетсе шыпаа табат эмеспи.

1 Ошентип, Яъкуб өз урпактары, бала-чакасы менен Палестинадан Мисирге көчүп келишти.

وَقَالَ ٱدۡخُلُواْ مِصۡرَ إِن شَآءَ ٱللَّهُ ءَامِنِينَ ٩٩

келдиңиздер! Аллаһ кааласа тынч келдиңиздер!»- деди

وَرَفَعَ أَبَوَيۡهِ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ وَخَرُّواْ لَهُۥ سُجَّدٗاۖ وَقَالَ يَٰٓأَبَتِ هَٰذَا تَأۡوِيلُ رُءۡيَٰيَ مِن قَبۡلُ قَدۡ جَعَلَهَا رَبِّي حَقّٗاۖ وَقَدۡ أَحۡسَنَ بِيٓ إِذۡ أَخۡرَجَنِي مِنَ ٱلسِّجۡنِ وَجَآءَ بِكُم مِّنَ ٱلۡبَدۡوِ مِنۢ بَعۡدِ أَن نَّزَغَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بَيۡنِي وَبَيۡنَ إِخۡوَتِيٓۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٞ لِّمَا يَشَآءُۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ١٠٠

**100.** жана ата-энесин (жетелеп падышалык) тактыга алып барды. (Ошондо) бардыгы ага сажда (таазим) кылып жыгылышты. (Анда Юсуф): «О, атаке! Бул менин мурунку (балалыгымдагы) түшүмдүн мааниси. Раббим ал түшүмдү акыйкатка айлантты. Ал мени зындандан чыгарганда, силерди ээн чөлдөн (аман-эсен) алып келгенде жана шайтан мени менен агаларымдын арасын бузгандан[1] кийинки кездерде мага (чоң) ихсан-жакшылык кылды. Чынында, Раббим каалаган ишин кылдаттык менен иш жүзүнө ашырып коюучу! Чынында, Ал – Билүүчү, Даанышман!

۞ رَبِّ قَدۡ ءَاتَيۡتَنِي مِنَ ٱلۡمُلۡكِ وَعَلَّمۡتَنِي مِن تَأۡوِيلِ ٱلۡأَحَادِيثِۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ أَنتَ وَلِيِّۦ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۖ تَوَفَّنِي مُسۡلِمٗا وَأَلۡحِقۡنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ١٠١

**101.** «О, Раббим! Сен мага мүлк-бийлик берип, түштөрдүн маанисин үйрөттүң! Оо, асмандар жана жердин жаратуучусу! Менин дүйнө-Акыреттеги сактоочум Өзүңсүң! Мени мусулман абалда өлтүрүп (наркы дүйнөдө) жакшы адамдарга кошкунуң!»

ذَٰلِكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهِ إِلَيۡكَۖ وَمَا كُنتَ لَدَيۡهِمۡ إِذۡ أَجۡمَعُوٓاْ أَمۡرَهُمۡ وَهُمۡ يَمۡكُرُونَ ١٠٢

**102.** (О, Мухаммад!) Биз сага вахий кылган бул икая кайып кабарларынан. (Болбосо, Юсуфтун агалары) айлакерлик кылып, өз иштерин чогуу эрежелештирип жатканда, сен алардын алдында жок болчусуң.

---

1 Ушул жерде Юсуфтун эң жогорку даражадагы улук адамгерчилигин, аалым-даанышмандыгын билгизген бир учур бар. Эгер окуучу байкаса, Юсуф “Шайтан агаларымды азгырганда” дебей, өзүн кошуп “шайтан мени менен агаларымдын арасын бузганда” деп жатат. Бул сөздө чоң сабак бар.

**103.** Эгер сен умтулсаң да адамдардын көпчүлүгү момун болушпайт.

وَمَآ أَكۡثَرُ ٱلنَّاسِ وَلَوۡ حَرَصۡتَ بِمُؤۡمِنِينَ ١٠٣

**104.** Сен ал (дааватың) үчүн алардан акы деле сурабайсың. Ал (Кураан) ааламдар(дагы бардык адамдар) үчүн эстетүү гана.

وَمَا تَسۡـَٔلُهُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۚ إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٤

**105.** Асмандар жана Жерде (Аллаһтын жалгыз Кудай экенин билдирген) канчалаган аян-белгилер бар. (Бирок,) адамдар алардан жүз бурган бойдон (ыймансыз) өтүп кетишүүдө!

وَكَأَيِّن مِّنۡ ءَايَةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ يَمُرُّونَ عَلَيۡهَا وَهُمۡ عَنۡهَا مُعۡرِضُونَ ١٠٥

**106.** Алардан көпчүлүгү Аллаһка.., мушрик болгон абалда ишенишет.[1]

وَمَا يُؤۡمِنُ أَكۡثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشۡرِكُونَ ١٠٦

**107.** Алар өздөрүнө Аллаһтын ороп алуучу азабы келишинен же болбосо, сезбей турган мезгилдеринде капыстан Кыямат келип калышынан көңүлдөрү бейпил бекен?!

أَفَأَمِنُوٓاْ أَن تَأۡتِيَهُمۡ غَٰشِيَةٞ مِّنۡ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوۡ تَأۡتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغۡتَةٗ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٠٧

**108.** Айт: «Ушул менин жолум! Мен адамдарды Аллаһка (эч нерсени шерик кылбай сыйынууга) чакырамын! Мен жана мага ээрчигендер анык далилдин үстүндөбүз. Аллаһ (мушриктер сыпаттаган кемчилдиктүү сыпаттардан) Аруу-Таза! Жана мен мушриктерден эмесмин!"

قُلۡ هَٰذِهِۦ سَبِيلِيٓ أَدۡعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِۚ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِيۖ وَسُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٠٨

**109.** Сенден мурда Биз (периштеден же аялдардан эмес) шаар элинин эркектеринен пайгамбар кылып,

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِم مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰٓۗ أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي

---

1 Адамдар Аллаһка ишенишпейт эмес, ишенишет. "Жер-асманды ким жараткан?" десең, "Аллаһ" дешет. "Ырыскыны ким берет?" деп сурасаң да "Аллаһ" деп жооп беришет. Бирок.., Бирок алар ошол жалгыз Жаратуучу, жалгыз ырыскы Берүүчүнүн Өзүнө ибадат кылбай, Ага кошуп башка "кудайларга" да сыйынып, мушрик (каапыр) болуп калышат. Кудайга ишенет бирок.., каапыр!!!

аларга вахий жибергенбиз. Жер бетинде саякат кылышпайбы жана өздөрүнөн мурункулардын (каапырлардын) акыбеттери кандай болгонун көрүшпөйбү? Ал эми, такыба адамдар үчүн Акырет Үйү жакшы. Акыл калчап көрбөйсүңөрбү?

الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۗ وَلَدَارُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ اتَّقَوْا ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Аллаһтын пайгамбарлары деле, «Биз алдандыкпы» деп ойлоп калышкан(да гана) аларга Биздин жардамыбыз (каапырлардын башына түшкөн азап түрүндө) келген жана Биз каалаган адамдар куткарылган. Кылмышкер коомдордон болсо, Биздин азап (эч качан) кайтарылбайт!

حَتَّىٰ إِذَا اسْتَيْأَسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا جَاءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّيَ مَن نَّشَاءُ ۖ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١١٠﴾

**111.** Алардын баяндарында акылдуу адамдар үчүн сабак бар. (Ошол икаяларды баяндаган Кураан болсо, Мухаммад тарабынан) ойлоп чыгарылган сөздөр эмес. А, бирок, өзүнөн мурунку (китептерди) тастыктоочу, бардык нерсенин толук баяны жана ыймандуу адамдар үчүн Туура Жол жана Ырайымдыр!

لَقَدْ كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُولِي الْأَلْبَابِ ۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١١﴾

## 13 «Раад» сүрөсү[1]

سُورَةُ الرَّعْدِ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Раа. Булар – Китеп аяттары. Жана (оо, Мухаммад), сага Раббиң тарабынан түшүрүлгөн нерсе (Кураан) Акыйкат. Бирок, (буга) көпчүлүк адамдар ишенишпейт.

المٓر ۚ تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ ۗ وَالَّذِي أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ الْحَقُّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ١

2. Аллаh силер көрүп турган асмандарды тирөөчсүз көтөрдү. Андан кийин Арштан бийик болду[2]. Жана Күн менен Айды (пенделердин пайдаларына) моюн сундурду. Алардын ар бири (Кудуреттүү Кудайдын башкаруусу менен) белгиленген убакытка (Кыяматка) чейин (мейкиндикте сүзүп) жүрө берет. (Аллаh) иштерди башкарат. Раббиңерге жолугууну анык-айкын билип алууңар үчүн аят-далилдерди анык, толук көргөзүп берет.

اللَّهُ الَّذِي رَفَعَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ۖ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۖ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ يُفَصِّلُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُم بِلِقَاءِ رَبِّكُمْ تُوقِنُونَ ٢

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. Бирок, кээ бир аалымдар Маккада түшкөн дешет. 43 аяттан турат. "Раад" сөзүнүн мааниси "Күркүрөк".

2 Биз «Бийик болду» деп которгон сөздүн арабчасы «Истиваа». «Аль-Муьжам аль-васийт» сөздүгүндө:
(استوى على كذا أو فوقه علا و صعد) «Бир нерсеге истиваа кылуу – бул анын үстүнө көтөрүлүү жана бийик болуу» деп түшүндүрүлгөн. Табеиндердин арасынан чыккан белгилүү аалым Мужахид ибн Жабр дагы «Аллаhтын истиваасы – бул Анын көтөрүлгөнү» деп тафсир кылган. ( «Сахихул Бухарий маьа Фатхил Баарий» 13/403). Пайгамбарыбыз (с.а.в) айтты: «Аллаh калк-калайыкты жаратканда Өзүнүн алдындагы, Арштын үстүндөгү Китепке: «Менин ырайымым ачуумдан үстөмдүк кылды» деп жазган». (Бухарий: 7404, Муслим: 2751, Термизий: 3543, Ибн Мажжа: 4295). Ошондой эле, ханафий мазхабынын имамдарынан бири Мулло Али Каары, Имам Аазамдын «Фикхул Акбар» китебине жазган түшүндүрмө (шарх) китебинде: و كذا لا يقال استواءه على العرش استيلاء «Аллахтын истиваасын «Анын Ээ болгону» (же ээлеп алганы) деп айтылбайт» деген. (92-бет).

**3.** Жана Ал жерди(н бетин) жайык кылып ага тоолорду, дарыяларды жаратты. Жер бетине ар түрдүү мөмөлөрдөн эки жуптан жаратты. (Жана) Ал күндүздү түн менен ороп койот. Албетте, ушуларда пикирин иштеткен адамдар үчүн (Аллаһтын даанышмандыгына жана кудуретинде) далилдер бар.

وَهُوَ ٱلَّذِي مَدَّ ٱلۡأَرۡضَ وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ وَأَنۡهَٰرٗاۖ وَمِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ جَعَلَ فِيهَا زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِۖ يُغۡشِي ٱلَّيۡلَ ٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٣

**4.** Жана жер бетинде бири-бирине жакын айдоо жерлер, жүзүм бактар, эгиндер жана бутактуу-бутаксыз курмалар бар. (Алар) бир (түрдүү) суу менен сугарылат. Жегенде Биз алардын кээ бирин башкаларынан артыгыраак кылып койобуз. Чынында, бул нерселерде акылын иштеткен адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине) белгилер бар.

وَفِي ٱلۡأَرۡضِ قِطَعٞ مُّتَجَٰوِرَٰتٞ وَجَنَّٰتٞ مِّنۡ أَعۡنَٰبٖ وَزَرۡعٞ وَنَخِيلٞ صِنۡوَانٞ وَغَيۡرُ صِنۡوَانٖ يُسۡقَىٰ بِمَآءٖ وَٰحِدٖ وَنُفَضِّلُ بَعۡضَهَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فِي ٱلۡأُكُلِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٤

**5.** Эгер (бул айтылгандарды) «таң калычтуу» десең, ыймансыздардын «биз топурак болуп калгандан кийин кайрадан жаратылабызбы» деген сөздөрү (андан бетер) таң калычтуу. Алар Раббилерине каапыр болгон адамдар! Алардын мойнунда (ыйманына тоскоол болгон, дүйнө) кишендер(и) бар. (Ошондуктан,) алар Тозок ээлери! Анда түбөлүк калышат!!!

۞وَإِن تَعۡجَبۡ فَعَجَبٞ قَوۡلُهُمۡ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍۗ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِرَبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَغۡلَٰلُ فِيٓ أَعۡنَاقِهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٥

**6.** Алар сени жакшылыктан мурун жамандыкка (азапка) шаштырышат.[1] Аларга чейин деле (ушундай) окуялар өткөн. Албетте, сенин Раббиң адамдар өз зулумдук-каапырчылыктарынын

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِ وَقَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِمُ ٱلۡمَثُلَٰتُۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغۡفِرَةٖ لِّلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلۡمِهِمۡۖ وَإِنَّ رَبَّكَ لَشَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٦

1 «О, Мухаммад, эгер чын Пайгамбар болсоң Раббиңден сурап бизге азап түшүрчү»- дешет.

үстүндө болсо да, алар үчүн кечирим Ээси. Чынында, Раббиңдин азабы катуу!

7. (Каапырлар) «Ага (Мухаммадга) бир (сезилген-көрүнгөн) моожиза келсе…» дешет. Чынында сен (Тозоктон) эскертүүчүсүң. Жана ар бир коомдун Туура Жолго баштоочусу бар.

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦٓ ۗ إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرٌ ۖ وَلِكُلِّ قَوْمٍ هَادٍ ﴿٧﴾

8. Аллаһ ар бир ургаачынын боюна көтөргөнүн жана жатындар (мөөнөтүнө жеткирбей, өлүк же тирүү абалда) «таштап койгон» жана мөөнөтүнөн өткөрүп төрөгөн нерселерди (да) билет. Ар бир нерсе Анын алдында эсептелүү.

ٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنثَىٰ وَمَا تَغِيضُ ٱلْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ۖ وَكُلُّ شَىْءٍ عِندَهُۥ بِمِقْدَارٍ ﴿٨﴾

9. Ал көрүнгөндү да, көмүскөнү (кайыпты) да Билүүчү, Улук, Жогорку!

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْكَبِيرُ ٱلْمُتَعَالِ ﴿٩﴾

10. Силердин араңардан сөздү сыр туткан менен ашкере сүйлөгөн, түндөсү жашынып жаткан менен күндүзү жашынып жүргөн адам (Аллаһтын алдында) бирдей (белгилүү).

سَوَآءٌ مِّنكُم مَّنْ أَسَرَّ ٱلْقَوْلَ وَمَن جَهَرَ بِهِۦ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍۭ بِٱلَّيْلِ وَسَارِبٌۢ بِٱلنَّهَارِ ﴿١٠﴾

11. Ал (адам) үчүн алдынан, аркасынан күзөтүүчүлөр (периштелер) бар. Алар Аллаһтын буйругу менен аны коргоп-сактап жүрүшөт. Чынында, Аллаһ эч бир коомду(н жашоосун) качан алар өздөрүндөгү нерсени (ишенимди) өзгөртмөйүнчө өзгөрпөйт. Эгер Аллаһ бир коомго жамандыкты кааласа, аны эч ким кайтара албайт. Адамдар үчүн Аллаһтан башка Өкүмдар жок.

لَهُۥ مُعَقِّبَٰتٌ مِّنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ يَحْفَظُونَهُۥ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟ مَا بِأَنفُسِهِمْ ۗ وَإِذَآ أَرَادَ ٱللَّهُ بِقَوْمٍ سُوٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهُۥ ۚ وَمَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَالٍ ﴿١١﴾

12. Ал (Аллаһ) Силерге чагылганды (анын зыян келтирүүсүнөн)

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا

وَيُنشِئُ ٱلسَّحَابَ ٱلثِّقَالَ ﴿١٢﴾

корккон жана (пайдасынан) үмүт кылган абалыңарда көргөзөт жана (жамгыры менен) оор болгон булуттарды жаратат.

وَيُسَبِّحُ ٱلرَّعْدُ بِحَمْدِهِۦ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مِنْ خِيفَتِهِۦ وَيُرْسِلُ ٱلصَّوَٰعِقَ فَيُصِيبُ بِهَا مَن يَشَآءُ وَهُمْ يُجَٰدِلُونَ فِى ٱللَّهِ وَهُوَ شَدِيدُ ٱلْمِحَالِ ﴿١٣﴾

**13.** Ага күркүрөк дагы тасбих (мактоо) айтат жана периштелер да Ага корккондору себептүү тасбих айтышат. Ал (сыгылган булуттардын арасынан) чагылган жиберип, Аллаһ жөнүндө талашып турган кезинде аны менен Өзү каалаган адамдарды урат. Ал – Кудурети күчтүү Зат!

لَهُۥ دَعْوَةُ ٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَىْءٍ إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦ ۚ وَمَا دُعَآءُ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿١٤﴾

**14.** Чыныгы дуба (ибадаттар) Өзүнө гана ылайык! Дуба кылып жаткан Аллаһтан башка «кудайлары» аларды(н дубаларын) укпайт. Алар оозуна жетиши үчүн суугa алакан созуп, бирок суу ага жетпей турган кишиге окшойт.[1] Каапырлардын дубасы (ар дайым) адашуучулукта!

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَٰلُهُم بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ۩ ﴿١٥﴾

**15.** Асмандарда жана, жерде болгондун бардыгы кааласа да, каалабаса да Аллаһка сажда кылышат[2] Эрте менен жана кечинде Аллаһка алардын (бардык нерсенин) көлөкөлөрү да (ийилип) сажда кылышат.

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ قُلِ ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا وَلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ

**16.** Айт: «Асмандар жана жердин Раббиси (жаратуучусу) ким?» Айткын: «Аллаһ!» Айт: «Өздөрүңө не пайда, не зыян жеткире албай турган Аллаһтан башкаларды

---

1 Өлө чаңкаган, суу көрүнүп турат бирок алыс, ошентсе да үмүт өлбөйт, алакан жайып колун созо берет, суу болсо, (жансыз кудайлары ага карабаганы сыяктуу) ага берет…

2 Момундар Аллаһты таанып, Анын толук Кожоюн экендигин моюнга алып, өз ыктыяры менен моюн сунса, "мен сажда кылбаймын!" деп керсейген каапырлар деле Аллаһ түзгөн табият мыйзамдарына моюн сунганга аргасыз…

وَالْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمَاتُ وَالنُّورُ أَمْ جَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ خَلَقُوا كَخَلْقِهِ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ قُلِ اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿١٦﴾

дос-башчы тутуп алдыңарбы?» Айт: «Сокур менен көрүүчү, караңгылык менен нур тең боло алабы?» Же болбосо алар Аллаһка (башка «кудайларды») шерик кылышып, (булар деле) Аллаһ жаратκандай жарата алат» (деп ойлоштубу?) Анан (өз сөздөрүнө өздөрү ишене албай) жаратылыш аларга күмөндүү болуп калдыбы?» Айт: «Бардык нерселердин жаратуучусу Аллаһ! Ал Жалгыз, бардыгын Жеңүүчү!»

أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَاءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْحَقَّ وَالْبَاطِلَ فَأَمَّا الزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَاءً وَأَمَّا مَا يَنفَعُ النَّاسَ فَيَمْكُثُ فِي الْأَرْضِ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ ﴿١٧﴾

**17.** (Аллаһ) асмандан суу түшүрдү. Жылгаларда көлөмүнө карап суулар акты. Сел үстүнө калдайган (бирок, ичи көңдөй) көбүктөрдү көтөрдү. (Адамдар) зыйнат-буюм жасоо үчүн от жагып эрите турган нерселерден да ошондой көбүк чыгат.[1] Аллаһ Акыйкат менен адашууга мына ушунтип мисал келтирет. Көбүк кургап-кургап жок болот. Адамдарга пайдалуу (асыл) нерселер болсо жер бетинде калат. Аллаһ мына ушинтип мисал келтирет.

لِلَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنَىٰ وَالَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لَافْتَدَوْا بِهِ أُولَٰئِكَ لَهُمْ سُوءُ الْحِسَابِ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٨﴾

**18.** (Дин-ыйманды кабыл алып) Раббисине жооп берген адамдар үчүн (эки дүйнөдө) жакшылык бар. Ал эми, Ага жооп бербегендер эгер жер бетиндеги байлыктан эки эсесин өзү(нүн күнөөлөрү) үчүн

1 Бул аятта Аллаһ Таала жүрөктөрдүн жаны-дили болуш үчүн Өз Пайгамбарына түшүргөн дин-ыйманды суусаган жер жашоочуларынын жан-дили болгон жамгырга жана дин-ыймандын адамдарга жеткирген пайдасын жамгырдын пайдасына, ал эми дин-ыйманды кабыл алган жүрөктү жамгыр суусу толуп аккан жылгага окшотот. Эгер жылга чоң, кенен болсо анда мол-мол суу агат, чакан болсо, азыраак суу агат. Ошондой эле, дини жок болгон жүрөктөрдөгү шектенүүнү селдин үстүн каптаган көбүктөргө жана зергерлик буюмдарды эриткенде ажырап чыга турган көбүктөргө окшотот.

тапшырса да (кабыл алынбайт)! Алар үчүн эң жаман эсептешүү бар! Алардын орду - Тозок! Кандай жаман орун!

**19.** (О, Мухаммад!) Сага Раббиңден келген нерсенин акыйкат экенин билген адам (аны түшүнбогон) сокур кишилерге окшойбу?! Чынында (Аллаһты) акылдуу кишилер гана эскеришет.

۞ أَفَمَن يَعْلَمُ أَنَّمَآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ٱلْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمَىٰٓ ۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩﴾

**20.** Алар Аллаһка берген убадаларын аткарышат жана убадаларына кыянат кылышпайт.

ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهْدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلْمِيثَٰقَ ﴿٢٠﴾

**21.** Жана алар (акылын иштеткендер) Аллаһ улаганга буюрган мамилелерди улашат жана (эгер улабай койсо) Раббисинен жана жаман эсепке туш болуп калуудан коркушат.[1]

وَٱلَّذِينَ يَصِلُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُونَ سُوٓءَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢١﴾

**22.** Жана алар Раббисинин Жүзү(н Кыяматта көрүү) үчүн (диндеги машакаттарга) сабыр кылышат жана, намаз(дарын толук) окушат.., Биз ырыскы кылып берген нерселерден – билдирип же билдирбей – садака кылышат жана жамандыкка жакшылык менен жооп кайтарышат. Ошолор үчүн Акыретте даңазалуу акыбет-натыйжа –

وَٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عُقْبَى ٱلدَّارِ ﴿٢٢﴾

**23.** «Адн» бейиштери бар. Бейиштерге алар аталары, жуп-түгөйлөгү жана урпактарынан турган салих-жакшы адамдар менен бирге киришет (Анан) аларга ар

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ ۖ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَدْخُلُونَ عَلَيْهِم مِّن كُلِّ بَابٍ ﴿٢٣﴾

---

1 Аллаһ Өзү менен пендесинин арасын Өзүнө гана ибадат кылуу менен, пенде менен Пайгамбардын арасын ага моюн сунуу менен, пенде менен ата-эне, тууган-уруктун арасын аларга ырайым көргөзүп, катташып, мамиле кылуу менен, пенде менен башка пенделердин арасын аларга адилет мамиле кылуу менен улаганга буюрган

кайсы эшиктерден периштелер кирип:

**24.** «Сабыр кылганыңар себептүү силерге Аллаһтын саламы болсун! Акырет Үйү (Бейиш) кандай жакшы!»- дешет.

سَلَٰمٌ عَلَيۡكُم بِمَا صَبَرۡتُمۡۚ فَنِعۡمَ عُقۡبَى ٱلدَّارِ ﴿٢٤﴾

**25.** Ал эми, (Аллаһ менен) убадалашкандан кийин Аллаһтын убадаларына кыянат кылгандар, Аллаһ улаганга буюрган мамилелерди үзгөндөр жана жер бетинде бузукулук кылгандарга.., наалат болсун! Жана аларга жаман орун – (тозок) болсун!

وَٱلَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهۡدَ ٱللَّهِ مِنۢ بَعۡدِ مِيثَٰقِهِۦ وَيَقۡطَعُونَ مَآ أَمَرَ ٱللَّهُ بِهِۦٓ أَن يُوصَلَ وَيُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱللَّعۡنَةُ وَلَهُمۡ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٢٥﴾

**26.** Аллаһ Өзү каалаган пендесине ырыскыны кенен, (каалаганына) тар кылып койот. Ал эми, (каапырлар, Аллаһ кенен ырыскы берип койсо) дүйнө жашоосу менен сүйүнүп (Акыретти ойлобой) жүрө беришет. Дүйнө жашоосу Акыреттин алдында (арзыбаган) пайдадан башка эмес!

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقۡدِرُۚ وَفَرِحُواْ بِٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ إِلَّا مَتَٰعٞ ﴿٢٦﴾

**27.** Каапырлар: «Мухаммадга Раббиси тарабынан (көрүнгөн, билинген) моожиза келсе (ыйман келтирмекпиз)!» дешет. Сен айткын: «Аллаһ каалаган пендесин адаштырып, Өзүнө умтулган адамдарды Өзүнө багыттап койот.[1]

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡلَآ أُنزِلَ عَلَيۡهِ ءَايَةٞ مِّن رَّبِّهِۦۚ قُلۡ إِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ مَنۡ أَنَابَ ﴿٢٧﴾

**28.** Алар – ыймандуулар жана Аллаһты эстөө менен жүрөгү тынчтанган адамдар. Көңүл

ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَطۡمَئِنُّ قُلُوبُهُم بِذِكۡرِ ٱللَّهِۗ أَلَا بِذِكۡرِ ٱللَّهِ تَطۡمَئِنُّ ٱلۡقُلُوبُ ﴿٢٨﴾

---

1 Андай каапырлар жөнүндө Аллаһ Таала башка бир аятта мындай деген: «Эгер биз аларга (моожиза иретинде асмандан) периштелерди түшүрсөк да, аларга өлүктөр (тирилип) сүйлөсө да, ар бир нерсени көз алдында тирилтсек да Аллаһ каалагандарынан башкасы ыйман келтиришмек эмес. Алардын көпчүлүгү наадандар»

бургула: Аллаһты эстөө менен жүрөктөр тынчтанат!

**29.** (Жүрөктөрү менен) ыйман келтирип, (дене мүчөлөрү менен) жакшы амал кылган адамдарга «Тууба»[1] жана сулуу-сонун оруңдар бар.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ مَـَٔابٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Мына ошентип, (оо, Мухаммад) Биз сени мурунку үммөттөрдүн артынан келген (акыркы) үммөткө, Рахманга (Аллаһка) каапыр болуп турган кездеринде, аларга Биз вахий кылган нерсени (Кураанды) окуп берүүң үчүн Пайгамбар кылып жибердик. Айткын: «Ал – менин Раббим! Эч бир ибадатка татыктуу кудай жок, жалгыз Өзү бар! Мен (бардык иштеримде) Анын Өзүнө жөлөнүп, (бардык муктаждыктарымда) Өзүнө гана кайрыламын!

كَذَٰلِكَ أَرْسَلْنَـٰكَ فِىٓ أُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهَآ أُمَمٌ لِّتَتْلُوَا۟ عَلَيْهِمُ ٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُونَ بِٱلرَّحْمَـٰنِ ۚ قُلْ هُوَ رَبِّى لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ مَتَابِ ﴿٣٠﴾

**31.** Эгер ушул (Кураан) себептүү тоолор ордунан жылдырылып, жер талкаланып, өлүктөр сүйлөтүп жиберилсе да (болмок. Бирок, Аллаһ Таала Пайгамбарын колдоо үчүн мындай, үрөй учурган моожизаларды жибербей, акыл калчап, пикир менен кабыл алына турган маңыздуу аяттарды жиберди. Себеби:) бардык иш Аллаһтын колунда. Эгер Аллаһ кааласа, адамдардын бардыгын Туура Жолго салып койо алаарын ыймандуу адамдар билишпейби?! Каапырлар (каапырчылыгын)

وَلَوْ أَنَّ قُرْءَانًا سُيِّرَتْ بِهِ ٱلْجِبَالُ أَوْ قُطِّعَتْ بِهِ ٱلْأَرْضُ أَوْ كُلِّمَ بِهِ ٱلْمَوْتَىٰ ۗ بَل لِّلَّهِ ٱلْأَمْرُ جَمِيعًا ۗ أَفَلَمْ يَا۟يْـَٔسِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُوا۟ قَارِعَةٌ أَوْ تَحُلُّ قَرِيبًا مِّن دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِىَ وَعْدُ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ﴿٣١﴾

---

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдан риваят кылынган бир сахих хадисте кабар берилиши боюнча "Тууба" – бул Бейиштеги үлкөн бир дарак болуп, анын көлөкөсүн аттуу адам жүз жылда дагы басып өтө албайт экен.

токтотподу. (Ошондуктан,) аларга жасаган күнөөлөрү себептүү азаптар түшүүдө. Же болбосо, журттарына жакын жерлерге түшүүдө. Аллаһтын убадасы (азабы) келди го! Чынында, Аллаһ убадасына кыянат кылбайт.

**32.** Сенден мурдакы пайгамбарлар деле (каапырлар тарабынан) келекеленген. Мен каапыр адамдарга мөөнөт берген болчумун. (Эсине келбегенден) кийин аларды (кыйноочу азап менен) кармап койдум. Ал кандай гана (катуу) азап!

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿٣٢﴾

**33.** Ар бир жандын, жасаган ишинин үстүндө (көзөмөлдөп) Туруучу ким?! Аллаһка (башка «кудайларды») шерик кылышты. Айткын: «(Анда ошол «кудайлардын») атын атап бергиле же болбосо (өзүңөрчө) жер бетиндеги (Анын) билбегенин Ага билгизип коймокчусуңарбы?! Же бул (айтканыңар) үстүртөн эле (айтылган, далилсиз) сөзбү!» Жок! Каапырларга айлакерликтери коздоп көргөзүлдү жана алар (акыйкат) жолдон тосуп коюлду! Аллаһ кимди адаштырса, аны эч ким Туура Жолго сала албайт!

أَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۗ وَجَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ قُلْ سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّـُٔونَهُۥ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى ٱلْأَرْضِ أَم بِظَـٰهِرٍ مِّنَ ٱلْقَوْلِ ۗ بَلْ زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا۟ عَنِ ٱلسَّبِيلِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Аларга дүйнө жашоосунда азап бар. Бирок, Акырет азабы катуураак! Аларды Аллаһтын азабынан эч ким сактап кала албайт.

لَّهُمْ عَذَابٌ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Такыба кишилерге убада кылынган Бейиштин мисалы: астынан дарыялар агат. Мөмөсү менен көлөкөсү түгөнгүс.

۞ مَّثَلُ ٱلْجَنَّةِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۖ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ ۖ أُكُلُهَا دَآئِمٌ وَظِلُّهَا ۚ

تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ اتَّقَوا وَّعُقْبَى الْكَافِرِينَ النَّارُ ٣٥

Булар такыбалар барчу жер. Каапырлардын барчу жери – Тозок.

وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمِنَ الْأَحْزَابِ مَن يُنكِرُ بَعْضَهُ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ إِلَيْهِ أَدْعُو وَإِلَيْهِ مَآبِ ٣٦

**36.** Биз Китеп берген адамдар(дын ынсаптуулары) сага түшүрүлгөн нерсе (Кураан) себептүү сүйүнүшөт.[1] Ал эми, кээ бир (каапыр) тайпалар анын (Кураандын) бир бөлүгүнө ишенишпейт. Айткын: «Мен Аллаһка эч бир нерсени шерик кылбай сыйынууга буюрулдум. Анын Өзүнө чакырамын жана Өзүнө кайтамын!

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم بَعْدَمَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ مَا لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا وَاقٍ ٣٧

**37.** Ушинтип (о, Мухаммад), Биз сага араб тилиндеги өкүмдү түшүрдүк. Эгер өзүңө келген илимден соң алардын (каапырлардын) каалоолоруна эрчип кетсең, (анда) сага Аллаһ тарабынан эч бир дос-жардамчы, эч бир сактоочу болбойт!

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ وَجَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَذُرِّيَّةً وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ٣٨

**38.** Биз сенден мурда пайгамбарларды жиберип, аларга аял, бала-чака бергенбиз.[2] Эч бир пайгамбар Аллаһтын уруксаты болмоюнча (өз каалоосу менен) моожиза келтире албайт. (Бардыгы Аллаһтын колунда. Качан кааласа ошондо берет) Ар бир мөөнөт үчүн жазылган (убактысы) бар.

يَمْحُو اللَّهُ مَا يَشَاءُ وَيُثْبِتُ وَعِندَهُ أُمُّ الْكِتَابِ ٣٩

**39.** Аллаһ (өкүмдөрдөн) каалаганын жок кылат, каалаган нерсесин бекемдеп койот. (Анткени,)

---

1 Алар өздөрүнүн ыйык китептеринде алдын ала кабар берилген Пайгамбар – Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды таанып, ага ыйман келтирип, ага түшкөн Кураан себептүү сүйүнүшөт.

2 Кээ бир каапырлар "Пайгамбар дагы үйлөнүп, бала-чака күтөт бекен?" деп, айыптап, таң калчу болсо, жообу – ушул.

Китептин Энеси Анын алдында.[1]

**40.** (О, Мухаммад) Эгер аларга (каапырларга) убада кылган нерсебизди (азапты) сага көрсөтсөк да же (көрсөткөнгө чейин) жаныңды алсак да (сага баары бир). Анткени, сенин милдетиң –жеткирүү. Биздин милдетибиз – эсептешүү.[2]

وَإِن مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ ٱلَّذِى نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ ٱلْبَلَٰغُ وَعَلَيْنَا ٱلْحِسَابُ ﴿٤٠﴾

**41.** (Динге каршы болгондор) көрбөй жатышабы, Биз (алардын) жерге келип, ар тарабынан кыскартып жатабыз. Аллаһ (ушинтип) өкүм кылат. Анын өкүмүн кечиктирүүчү жок! Ал тез эсептешүүчү![3]

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا نَأْتِى ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَٱللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ لِحُكْمِهِۦ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٤١﴾

**42.** Алардан мурунку каапырлар дагы (динге каршы) айлакерлик кылышкан. Бирок, бардык айлакерлик Аллаһтын колунда.[4] Ал ар бир жан эмне кылганын билип турат. Каапырлар Акырет Үйү кимдин пайдасына болушун жакында билип алышат!

وَقَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ ٱلْمَكْرُ جَمِيعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلْكُفَّٰرُ لِمَنْ عُقْبَى ٱلدَّارِ ﴿٤٢﴾

**43.** Каапыр болгон адамдар: «Сен пайгамбар эмессиң» дешет. Айткын: «Мени менен силердин

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَسْتَ مُرْسَلًا ۚ قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ وَمَنْ

---

1 “Китептердин Энеси” – бул бүт ааламдырдын тагдыры, окуялардын убактысы алдын ала жазылган китеп – Лавхул Махфуз.

2 Динге душмандык кылган адамдардын кээ бирине пайгамбарлардын көзү тирүүсүндө азап-жаза келген. Кээ бир ашынган душмандар эгер, пайгамбардын көзү тирүү мезгилде жазаланбай калса да, пайгамбар капа болбогон. Анын вазыйпасы динге көнбөгөндөрдү жазалоо эмес. Бул Аллаһтын – вазыйпасы. Пайгамбардын вазыйпасы, болгону, жеткирүү гана.

3 Каапырлардын жерлерин ар тарабынан кыскартуунун эки мааниси бар. Биринчи мааниси ал жерлерде жашаган каапырларды өлтүрүү, экинчи мааниси каапырлар ээлик кылган жерлерди мусулмандар фатх (жеңиш) менен алуусу. Бул иштер албетте, Аллаһтын иши.

4 Каапырлар ар канча айла-амал кылса ал ишин өздөрүнүн башына балээ кылып кайтарат.

عِندَهُۥ عِلۡمُ ٱلۡكِتَٰبِ ٤٣

араңарда күбөлүк кылууга Аллаһ менен Китеп илими бар адамдар жетиштүү».[1]

1 "Китеп илими бар" адамдар яхудий жана христиандардын арасындагы ынсаптуу уламалар. Алар Тоорат менен Инжилден Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын чын пайгамбар экени жөнүндөгү далилдерди окушкан жана "Мухаммад - Аллаһтын элчиси" – деп күбөлүк беришкен.

## 14 «Ибрахим» сүрөсү[1]

سُورَةُ إِبۡرَاهِيمَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Ра. (О, Мухаммад), Биз бул Китепти сага, адамдарды, Раббисинин уруксаты менен караңгылыктардан Нурга – Жеңүүчү жана Макталган Аллаһтын жолуна чыгарышың үчүн түшүрдүк.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ١

2. Аллаһ(тын кудуреттүүлүгү) ушундай: асмандардагы жана жердеги нерселер Анын мүлкү. Каапырларга катуу, азаптуу өлүм болсун!

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٢

3. Алар дүйнө жашоосун Акыреттен жогору сүйүшөт, (адамдарды) Аллаһтын жолунан тосушат жана аны ийри жолго айлантууну каалашат. Андайлар терең адашууда!

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۭ بَعِيدٖ ٣

4. Биз ар бир пайгамбарды, өз элинин тили менен гана жибердик, аларга (дин эрежелерин түшүнүктүү) баян кылып бериши үчүн. Кийин Аллаһ Өзү каалаган пендесин Туура Жолго баштайт жана каалаганын адаштырат. Ал - Кудуреттүү, Даанышман.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤

5. Биз Мусаны Өзүбүз берген моожизалар менен (пайгамбар кылып) жиберип: «Коомуңду караңгылыктардан Нурга чыгаргын жана аларга Аллаһтын күндөрүн эстеткин. Албетте мында

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٥

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. Элүү эки аяттан турат

сабырдуу, шүгүр кылуучу адамдар үчүн үлгү-сабактар бар» – дедик.

6. Эстегин (о, Мухаммад, ошондо) Муса коомуна мындай деди: «Аллаһтын силерге берген нээматтарын эстегиле: Ал силерди Фираун жана анын адамдарынан куткарды. Алар уул перзентиңерди союп, кыз перзентиңерди тирүү калтыруу менен башыңарга катуу азап салган. Ушунда Раббиңер тарабынан чоң сыноо бар эле.

وَإِذۡ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوۡمِهِ ٱذۡكُرُواْ نِعۡمَةَ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ إِذۡ أَنجَىٰكُم مِّنۡ ءَالِ فِرۡعَوۡنَ يَسُومُونَكُمۡ سُوٓءَ ٱلۡعَذَابِ وَيُذَبِّحُونَ أَبۡنَآءَكُمۡ وَيَسۡتَحۡيُونَ نِسَآءَكُمۡۚ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَآءٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَظِيمٞ ٦

7. «Дагы бир кезде Раббиңер силерге: «Эгер (Менин нээматыма) шүгүр кылсаңар силерди(н нээматты) көбөйтөмүн. Ал эми, шүгүр кылбасаңар (билип койгула), чынында Менин азабым катуу»- деп жарыялаган.

وَإِذۡ تَأَذَّنَ رَبُّكُمۡ لَئِن شَكَرۡتُمۡ لَأَزِيدَنَّكُمۡۖ وَلَئِن كَفَرۡتُمۡ إِنَّ عَذَابِي لَشَدِيدٞ ٧

8. Жана Муса айтты: «Эгер силер жана (силерге кошулуп) жер жүзүнүн бардык жамааты капыр болсо да, Аллаһ Беймуктаж жана мактоого ылайык.[1]

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكۡفُرُوٓاْ أَنتُمۡ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ٨

9. Силерге өзүңөрдөн мурункулардын: Нух коомунун, Аад, Самуд коомдорунун жана алардан кийинки коомдордун кабары келбедиби? Аларды Аллаһтан башка эч ким билбейт болчу. (Кийин Аллаһ алар жөнүндө кабар берди:) Аларга Пайгамбарлары анык далилдер алып келгенде, колдорун оозуна (керней кылып) коюушуп: «Биз

أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِكُمۡ قَوۡمِ نُوحٖ وَعَادٖ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعۡدِهِمۡ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتۡهُمۡ رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ٩

---

1 Инсаният ыйманга кирсе – өз пайдасы. Каапыр болсо – өзүнө зыян. Аллаһка моюн сунган кезинде Анын мүлкүнө бир кошумча кошо албагандай эле, каапырлыгы менен Анын мүлкүнөн, ысым-сыпаттарынан, касиеттеринен эч нерсени кемите да албайт.

силерге жиберилген динге каапыр болдук: Биз силер даават кылып жаткан нерселерден шектенүүдөбүз!» – дешти.

**10.** (Анда) пайгамбарлары: «Асмандар жана жерди жараткан Аллаһта шек бар бекен?! Ал силердин күнөөңөрдү кечирип, белгилүү убакытка чейин (ушул дүйнөдө) калтырууга чакырып жатат! дегенде, алар айтышты: «Силер пайгамбар эмес, биз сыяктуу эле (жөнөкөй) адамсыңар. (Дагы) бизди ата-бабаларыбыз сыйынып келген нерселерден тосууну каалап жатасыңар! (Эгер сөзүңөр чын болсо) бизге анык далилдерди (моожизаларды) келтиргиле!»

قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِي ٱللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَدْعُوكُمْ لِيَغْفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى قَالُوٓا۟ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأْتُونَا بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿١٠﴾

**11.** «Аларга пайгамбарлары айтты: «(Туура). Биз деле силер сыяктуу адамбыз. Бирок, Аллаһ пенделеринен Өзү каалагандарына (мындай) нээмат берет. (Анан), силерге далил-моожизаларды келтириш биздин ыктыярда эмес. Аллаһ кааласа гана келтире алабыз. Момундар Аллаһка гана тобокел кылышат.[1]

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِن نَّحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن نَّأْتِيَكُم بِسُلْطَٰنٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Эмне үчүн биз Аллаһка тобокел кылбайт экенбиз?! Ал бизди (Өзү берген) Туура Жолубузга баштап койду. (Биз бул жолдон кайтпайбыз, эгер азап көрсөтсөңөр) азабыңарга бекем сабыр кылабыз.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدْ هَدَىٰنَا سُبُلَنَا وَلَنَصْبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ ءَاذَيْتُمُونَا وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُتَوَكِّلُونَ ﴿١٢﴾

---

1 Момундар Аллаһка гана тобокел кылышат. Башкача айтканда өздөрүн Аллаһка тапшырышат. Эмесе, алардын каршысында түгөлү менен каапыр коом турган. Алар жалгыз! Ошентсе да, Аллаһтын кудуретине, жардамына ишенип Нух Пайгамбар айткандай: "Ишиңерди жана шерик-кудайыңарды чогулта бергиле!" дешти. Худ Пайгамбар дагы каапырларга карап: «Бардыгың мага каршы айла-амалыңды баштай бергиле!» деген болчу. Аллаһка тобокел кылуунун мааниси – ушул.

Тобокел кылуучулар Аллаhка гана тобокел кылсын!»

**13.** Каапыр болгондор пайгамбарларына: «Силерди жерибизден чыгарып жиберебиз, же болбосо, (ата-бабадан калган, эски) динибизге кайтасыңар! (Экөөнөн бирин тандагыла)»- дешти. Андан соң, Раббиси пайгамбарларга: «Биз сөзсүз заалымдарды (каапырларды) жок кылабыз

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُم مِّنْ أَرْضِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ فِى مِلَّتِنَا ۖ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٣﴾

**14.** жана алардан кийин (мурас калган) жерге силерди жашатып койобуз! Бул (убада Кыяматта) Биздин алдыбызда (эсеп берип) туруудан жана (күнөөлүүлөргө арнаган) убадаларымдан корккон адамдар үчүн» деп вахий (кабар) кылды.

وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ ٱلْأَرْضَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِى وَخَافَ وَعِيدِ ﴿١٤﴾

**15.** (Момундар) жеңиш сурашты. Ал эми (акыйкатка) зулумдук кылуучу жана (өз каапырчылыгында) өжөрлүк менен туруучу ар бир адам зыянга жолукту.

وَٱسْتَفْتَحُوا۟ وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿١٥﴾

**16.** (Мунун себеби,) анын артында тозок. (Тозокто) ага кайнак ириң ичирилгенде,

مِّن وَرَآئِهِۦ جَهَنَّمُ وَيُسْقَىٰ مِن مَّآءٍ صَدِيدٍ ﴿١٦﴾

**17.** (суусагандан улам) ичкенге аракет кылат, бирок иче албайт. Ар тараптан өлүм(гө тете азаптар) келет бирок, өлө албайт. Анын артынан (андан да) катуу азап бар!

يَتَجَرَّعُهُۥ وَلَا يَكَادُ يُسِيغُهُۥ وَيَأْتِيهِ ٱلْمَوْتُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَمَا هُوَ بِمَيِّتٍ ۖ وَمِن وَرَآئِهِۦ عَذَابٌ غَلِيظٌ ﴿١٧﴾

**18.** Раббисине каапыр болгон адамдар жасаган иштердин[1] мисалы -

مَّثَلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ ۖ أَعْمَٰلُهُمْ

---

1 «Каапырлардын иштери» - бул алардын динге каршы аракеттери, же болбосо бул дүйнөдө жасаган «соопчулук» иштери. Биринчиси бул дүйнөдө текке кетсе, экинчисине кыпындай да сооп болбойт

бороондуу күндө шамал учуруп кеткен күлгө окшош. Алар өздөрү жасаган иштерден эч бир (пайдалуу) нерсеге жетише албайт. Бул – абдан алыс адашуу!!!

كَرَمَادٍ اشْتَدَّتْ بِهِ الرِّيحُ فِي يَوْمٍ عَاصِفٍ لَا يَقْدِرُونَ مِمَّا كَسَبُوا عَلَىٰ شَيْءٍ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٨﴾

**19.** (О, инсан!) Сен, чынында Аллаһ асмандар жана жерди акыйкат менен жаратканын билбедиңби?! Эгер кааласа силерди (жер бетинен) кетирип, башка жаңы калкты алып келет.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٩﴾

**20.** Бул Аллаһка оор эмес.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿٢٠﴾

**21.** (Кыяматта Сур кернейи тартылганда) бардык адамдар (мүрзөлөрүнөн суурулуп чыгып) Аллаһтын алдында тизилип калышат. Ошондо, (бул дүйнөдө) алсыз (моюн сунуучу) болгондору, текебер (каапыр) башчыларына: «Чынында, биз силерге ээрчиген элек, бүгүн Аллаһтын азабынан бизди бир аз болсо да куткара аласыңарбы?» - дешкенде, алар айтышат: «Эгер бизди Аллаһ Туура Жолго баштаганда, биз да силерди Туура Жолго баштайт элек. Эми, (болор иш болду) биз чыдамсыздык кылабызбы же сабырдуу болобузбу, (баары бир) бизге эч бир кутулуу жок!»

وَبَرَزُوا لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ الضُّعَفَاءُ لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ اللَّهِ مِن شَيْءٍ قَالُوا لَوْ هَدَانَا اللَّهُ لَهَدَيْنَاكُمْ سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَجَزِعْنَا أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢١﴾

**22.** Иш чечилип, (тозокулар – тозокко, бейишилер – бейишке ажырап) калганда шайтан айтат: «Аллаһ силерге чын убада берген болчу.[1] Мен дагы силерге убада берип… аткарбай койдум.[2] Силерге

وَقَالَ الشَّيْطَانُ لَمَّا قُضِيَ الْأَمْرُ إِنَّ اللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُم مِّن سُلْطَانٍ إِلَّا أَن دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ

---

1 Аллаһ “Менин жолума жүрбөгөндөрдү Тозокко түшүрөм” деп убада берген.

2 Шайтан күнөө иштерди кооз көргөзүп: “Жасай бергиле, эч нерсе болбойт”- деп убада берет.

لِيَ فَلَا تَلُومُونِي وَلُومُوٓا۟ أَنفُسَكُم ۖ مَّآ أَنَا۠ بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِىَّ ۖ إِنِّى كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

(көргөзгүдөй) менин эч бир далилим жок эле. Болгону, мен чакырдым, силер чуркап келдиңер. Эми, мени эмес, өзүңөрдү айыптагыла. (Бүгүн башка түшкөн азаптан) мен силерди куткара албаймын. Силер да мени куткара албайсыңар. Бирок, мурун (дүйнө жашоосунда) мени (Аллаһка) шерик кылганыңарды мен да мойнума албаймын (мен кудай эмесмин, Кудайдын шериги да эмесмин) Чынында, (бул жерде мен жана силерге окшогон) заалымдарга кыйноочу азап бар»

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган адамдар түбүнөн дарыялар аккан бейиштерге киргизилет. (Алар) анда Раббисинин уруксаты менен түбөлүк калышат. Алардын Бейиштеги учурашуулары «салам» (деген сөз) болот.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِى ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٤﴾

**24.** (О, инсан), Аллаһ таза сөздү (ыйман келмесин) таза даракка (курмага) окшотуп мисал келтиргенин карабайсыңбы. Ал дарактын тамыры (жер койнунда) бекем, бутактары болсо, асманда.[1]

تُؤْتِىٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Раббисинин уруксаты менен ар кайсы мезгилде мөмөсүн бере берет. Аллаһ адамдарга, эс-акылын жыйып алуулары үчүн (ушундай) мисалдарды келтирет.

---

1 Ыйман дарагынын тамыры "Аллаһтан башка сыйынуута татыктуу кудай жок. Мухаммад Анын элчиси" деген ыйман келмеси. Дарактын тамыры жерге бекем сайылып тургандай, адамдын жүрөгүнө бекем орношкон ыйманы жакшы ибадат, адеп-ахлак, ж.б.у.с мөмөлөрдү берет.

26. Ыпылас сөздүн (каапырчылыктын) мисалы - жерден үзүлүп, бекемдиги жок калган ыпылас (мөмөлүү) даракка окшош.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ خَبِيثَةٍ اجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ الْأَرْضِ مَا لَهَا مِن قَرَارٍ ﴿٢٦﴾

27. Аллаһ ыймандуу адамдарды дүйнө жашоосунда да, Акыретте да бекем сөз менен кубаттайт.[1] Заалымдарды болсо, Аллаһ адаштырат. Аллаһ каалаган нерсесин жасайт.

يُثَبِّتُ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ وَيُضِلُّ اللَّهُ الظَّالِمِينَ وَيَفْعَلُ اللَّهُ مَا يَشَاءُ ﴿٢٧﴾

28. (О, инсан!) Аллаһ берген нээматты (Исламды) каапырчылыкка алмаштырып, эл-журтун өлүм үйүнө –

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ بَدَّلُوا نِعْمَتَ اللَّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّوا قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ ﴿٢٨﴾

29. өздөрү ташталчу Тозокко ээрчитип баргандарды көрбөйсүңбү? Ал кандай жаман орун!

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا وَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٢٩﴾

30. Алар адамдарды Аллаһтын жолунан тосуу үчүн Аллаһка (башка «кудайларды») теңдеш кылышкан. (О, Мухаммад, аларга) Айткын: «(Адашуучулук жашооңордо бир аз) пайдаланып калгыла. Силердин бараар жериңер – Тозок!»

وَجَعَلُوا لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلُّوا عَن سَبِيلِهِ قُلْ تَمَتَّعُوا فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ إِلَى النَّارِ ﴿٣٠﴾

31. Менин ыймандуу пенделериме айт, намаздарын окуп, тааныш-билиштиги жана соода–келишими жок болгон (Акырет) Күн келгенге чейин, Биз ырыскы кылып берген нерселерден жарыя же жашыруун түрдө садака кылып калышсын!

قُل لِّعِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا يُقِيمُوا الصَّلَاةَ وَيُنفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلَالٌ ﴿٣١﴾

---

1 Бул аяттагы бекем сөз – ыйман келмеси. Дүйнөдө бекем ишеними – акидасы болгондуктан момундун сөзү да бекем болот. Өлүм сааты келип, тил айланбай турганда Аллаһ момун адамдарга ыйман келмесин айтып жан таслим кылуусуна жардам берет. Мүрзөгө коюлуп, Акыреттин абалкы бөлүгү мүрзө (барзах) жашоосу башталып, Мункар, Накир периштелери суракка тарткан мезгилде дагы, Аллаһ ыймандуу адамдардын сөзүн бекем жана туура кылат.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَأَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ الْأَنْهَارَ ﴿٣٢﴾

**32.** Аллаһ асмандар менен жерди (алты күндө) жаратып, асмандан сууну түшүрдү. Кийин аны менен силерге ырыскы болсун деп, мөмөлөрдү чыгарды. Жана Өз амири менен деңизде жүрүшүңөр үчүн силерге кемени моюн сундурду. Дарыяларды да силер үчүн кызмат кылдырып койду.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَائِبَيْنِ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ал жана силер үчүн токтоосуз аракеттеги Күн менен Айды, түн менен күндүздү моюн сундурду.

وَآتَاكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۚ وَإِن تَعُدُّوا نِعْمَتَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ الْإِنسَانَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٤﴾

**34.** Жана силерге, (силер) муктаж болгон бардык нерселерди берди. Эгер Аллаһтын нээматтарын санасаңар бүтүрө албайсыңар. Чынында, инсан өтө заалым, өтө шүгүрсүз!

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا الْبَلَدَ آمِنًا وَاجْنُبْنِي وَبَنِيَّ أَن نَّعْبُدَ الْأَصْنَامَ ﴿٣٥﴾

**35.** (О, Мухаммад) Эстегин, (бир кезде) Ибрахим айтты: «О, Раббим! Бул шаарды (Макканы) тынч шаар кыл! Мени жана балдарымды буттарга сыйынуудан алыс кыл![1]

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ ۖ فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُ مِنِّي ۖ وَمَنْ عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٦﴾

**36.** О, Раббим! Чынында, алар (буттар) көп адамдардын адашуусуна себеп болушту. Ким мени ээрчисе (жалгыз Аллаһка ибадат кылса) – ал менден. Ким мага (менин жолума) каршы чыкса, Өзүң Кечиримдүүсүң, Ырайымдуусуң![2]

رَّبَّنَا إِنِّي أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيْرِ ذِي زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا

**37.** О, биздин Рабби! Мен балдарымдан (бир бөлүгүн) Сенин Аль Харам Үйүңдүн алдындагы эгин өспөгөн өрөөнгө

---

1 Аллаһ Таала пайгамбарынын бул дубасын кабыл алып, Макка шаарына "Аль-Харам" (анда кан төгүү, жаңжаал-сүрөөн кылуу, арам) деген даражаны берди.

2 Бул Ибрахим алайхиссаламдын боорукерлигинин белгиси. Ал күнөөкөр үмөттөрүнө да Аллаһтан кечирим сурап жатат. Аллаһ болсо, андан да ырайымдуурак. Эгер пендеси билип туруп, адашуучулугунда көшөрө бербесе, аны азапка салбайт.

жайгаштырдым. О, Раббим (ошол жерде) алар намаз окушса экен! Эми, Өзүң адамдардын жүрөктөрүн аларга умтулуучу кыл! Жана аларды (ар кандай) мөмөлордон ырыскыландыр! Ажеп эмес (ошондо) шүгүр кылышса![1]

ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجۡعَلۡ أَفۡـِٔدَةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهۡوِيٓ إِلَيۡهِمۡ وَٱرۡزُقۡهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡكُرُونَ ٣٧

**38.** О, Раббим! Албетте, Сен биз жашырган нерсени да, ашкере кылган нерсени да билесиң! Аллаһтан не жер, не асмандардагы эч бир нерсе жашыруун эмес!

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعۡلَمُ مَا نُخۡفِي وَمَا نُعۡلِنُۗ وَمَا يَخۡفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَيۡءٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٣٨

**39.** Мага картайган курагымда Ысмайыл менен Исхакты берген Аллаһка (чексиз) мактоолор болсун! Чынында, менин Раббим дуба-тилекти Угуучу!

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى ٱلۡكِبَرِ إِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَۚ إِنَّ رَبِّي لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

**40.** О, Раббим! Мени жана урпактарымды намазды толук окуучу(лардан) кыл! О, биздин Раббибиз! Дубаны кабыл кыла көр?!

رَبِّ ٱجۡعَلۡنِي مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِيۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلۡ دُعَآءِ ٤٠

**41.** О, биздин Рабби! Эсеп күнү келгенде, менин, ата-энемдин жана

رَبَّنَا ٱغۡفِرۡ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِلۡمُؤۡمِنِينَ

---

1 Ибрахим алейхи салам үй бүлөсү менен Шам (азыркы Сирия, Иордания, Палестина) өлкөсүндө жашаган. Күндөрдүн биринде тагдыр буйруп, аялы Хажар жана тунгуч уулу – Ысмайылды алып, азыркы Макка шаары жайгашкан өрөөнгө келген. Анда бул өрөөндө урап, тегерегинен сел аккан бир дөңсөөгө айланып калган Каабадан башка не бир үй, не бир дарак, не бир чөп жок «эгин өспөгөн өрөөн» эле. (Сахиху Бухарий) Ал Хажар энени эмчектеги баласы Ысмайыл менен ээн талаага – Аллаһтын Үйүнүн алдына таштап, Өзү Аллаһтын буйругун аткарууга бара жатып ушул дубаны окуган. Аллаһ Өзүнүн дос-пайгамбары Ибрахимдин дубасын кабыл алып, Ысмайылдын урпагы жашап калган Макка шаарын Хаж ибадаты маалында адамдар умтула турган жай кылды жана анын (Ысмайылдын) урпактары арасынан Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды чыгарып, муну менен бул берекелүү, тынч шаарды дагы да берекелүүрөак кылды. Эми азыр дүйнөнүн бардык булуң-бурчундагы мусулмандардын жүрөгү ага умтулуп турат. Аллаһ досу Ибрахимдин "Аларды ар түрдүү мөмөлөр менен ырыскыландыр" деген дубасын да оңунан берип, азыр бул таберик шаардан жыл – он эки ай бою мөмөнүн түрлөрү үзүлбөйт.

(жаамы) ыймандуу адамдардын күнөөсүн кечир![1]

يَوْمَ يَقُومُ ٱلْحِسَابُ ﴿٤١﴾

**42.** (О, Мухаммад), сен Аллаһты заалымдардын кылмышынан бейкапар деп ойлобогун. Болгону, аларды(н жазасын) көздөр (коркунучтан) катып кала турган (Кыямат) Күнгө чейин кечиктирүүдө.

وَلَا تَحْسَبَنَّ ٱللَّهَ غَٰفِلًا عَمَّا يَعْمَلُ ٱلظَّٰلِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ ٱلْأَبْصَٰرُ ﴿٤٢﴾

**43.** (Ошол күндө) алар баштары өйдө көтөрүлгөн абалда (эсеп бергени) чуркап барышат. Көздөрү (катып калгандан улам) өздөрүнө кайтпайт жана ичтери көңдөй.[2]

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِى رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۖ وَأَفْـِٔدَتُهُمْ هَوَآءٌ ﴿٤٣﴾

**44.** Сен адамдарды азап келе турган Күн менен коркут. Ошондо, зулум кылган адамдар: «О, Рабби, бизди бир аз мөөнөткө кечиктире турчу, чакырыгыңа жооп берип, пайгамбарларга моюн суналы» дешет. (Кийин аларга мындай жооп берилет: «Эй, каапырлар!» Өлүм келээрден) мурда «биз өлбөйбүз» деп ант ичпедиңер беле?

وَأَنذِرِ ٱلنَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ ٱلْعَذَابُ فَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رَبَّنَآ أَخِّرْنَآ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ ٱلرُّسُلَ ۗ أَوَلَمْ تَكُونُوٓا۟ أَقْسَمْتُم مِّن قَبْلُ مَا لَكُم مِّن زَوَالٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Жана өздөрүнө зулум кылган (жана Биз аларга азап жиберген) адамдардын мекендеринде жашабадыңар беле?! Биз аларды кандай жазалаганыбыз

وَسَكَنتُمْ فِى مَسَٰكِنِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ ٱلْأَمْثَالَ ﴿٤٥﴾

1 Ибрахим алайхиссаламдын бардык дубалары – атасын кошпогондо – кабыл болуп, онунан берилди. Атасы Аазарга бул дубанын тиешеси жоктугунун себеби, Ибрахим алейхиссалам «эгер атам ширк (көп кудайлык) ишениминен кайтса» деп шарт койгон эле. Анан, атасы ширк жолунан кайтпаганы белгилүү болгондо, Аллаһтын ыразылыгы үчүн мушрик атасынан кечип жиберген.

2 “Баштары өйдө көтөрүлгөнүнүн” себеби, алардын колдорун ээктерине таңып коюлгандан улам. Катуу чуркагандан жана коркунучтан жүрөктөрү “кабынан чыгып”, “оозуна капталып калган”. Жүрөк өз ордунда эмес. Бул абал аяттагы «ичтери көңдөй» деген сөздөн маалым болот. Бирок, жүрөктүн өзү бош эмес. Бушайман, кайгы-капа менен толгон.

силерге маалым эле го? Силерге мисалдарда келтирген элек?!

**46.** Алар (динге каршы көп) айлакерликтерин жасашты. Эгер айлакерликтери тоону омкоруп жиберүүчү болсо да Аллаһтын алдында (белгилүү)

وَقَدْ مَكَرُوا۟ مَكْرَهُمْ وَعِندَ ٱللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ ٱلْجِبَالُ ﴿٤٦﴾

**47.** Сен Аллаһ Өзүнүн пайгамбарларына («заалымдардан өч алабыз» деп) берген убадасын аткарбайт экен деп ойлобогун! Аллаһ Кудуреттүү жана өч алуучу!

فَلَا تَحْسَبَنَّ ٱللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِۦ رُسُلَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٤٧﴾

**48.** (Анын өч алышы) жер башка жерге, асмандар башка асмандарга айланган жана (адамдар) Жалгыз, Каардуу Аллаһка жекеме-жеке жолуга турган күндө (ишке ашат)!

يَوْمَ تُبَدَّلُ ٱلْأَرْضُ غَيْرَ ٱلْأَرْضِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ ۖ وَبَرَزُوا۟ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿٤٨﴾

**49.** Сен ал күндө кылмышкерлерди (оттон жасалган) кишендер менен (чогултуп) байланганын көрөсүң.

وَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِى ٱلْأَصْفَادِ ﴿٤٩﴾

**50.** (Ал күндө) Алардын кийимдери кара майдан болот жана жүздөрүн от ороп турат. *Бул азаптар Аллаһ тарабынан зулум эмес, тескерисинче:*

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ ﴿٥٠﴾

**51.** Аллаһ ар бир жанды кылмышына жараша жазалоосу үчүн. Чынында, Аллаһ тез эсептешүүчү.

لِيَجْزِىَ ٱللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٥١﴾

**52.** Бул (Кураан) адамдарга арналган кемчилдиксиз Баян! Эми, ал себептүү (жаман ишинин акыбетинен) сестенишсин, Анын Жалгыз Кудай экенин билишсин жана акылдуу адамдар андан үлгү-сабак алышсын!

هَٰذَا بَلَٰغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا۟ بِهِۦ وَلِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٢﴾

# 15 «Хижр» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحِجْرِ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Раа. Булар Китептин – Анык Кураандын аяттары.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ١

2. (Ошол кезде) Каапырлар мусулман болууну эңсеп калаары бышык.[2]

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٢

3. (О, Мухаммад!) Аларды жөн кой, жеп-ичип, пайдаланып, («биз дүйнөдө түбөлүк калабыз» деген жалган) кыялдарына алданып жүрө беришсин. Кийин тез эле билип алышат.

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٣

4. Биз эч бир айыл(-шаардын элин) өзүнө белгиленген (тагдырдагы) жазмыш(ы) келмейинче өлтүрбөдүк.

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٤

5. Эч бир эл (өзүнө жазылган) мөөнөтүнөн озуп да кетпейт, артта да калбайт.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٥

6. (Мушриктер Мухаммадга): “О, Зикир (Кураан) түшүрүлгөн адам, сен – жиндисиң!

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٦

7. Эгер чынчыл болсоң, бизге (сөзүңдү тастыктаган) периштелерди таап келчи?!» дешти.[3]

لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٧

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 99 аяттан турат. «Хижр» деген сөз «өрөөн» деген мааниде.

2 Мушрик-каапырлар Кыямат коогалаңы башталганда же болбосо, Кыяматта кайра тирилип, өздөрү жалганга чыгарган нерсенин чындык экенин көргөндө каапыр болгонуна кайгырышат жана эгер кайра өмүр берилчү болсо, сөзсүз мусулман болобуз дешет.

3 Мушриктер заалым, наадан болгону себептүү ушул сөздөрдү айткан. Анык

**8.** Биз (азаптоочу) периштелерди Акыйкат менен гана түшүрөбүз. Ал убакытта аларга мөөнөт берилбейт!

مَا نُنَزِّلُ الْمَلَائِكَةَ إِلَّا بِالْحَقِّ وَمَا كَانُوا إِذًا مُنْظَرِينَ ٨

**9.** Биз Зикирди (Курааңды) Өзүбүз түшүрдүк жана аны Өзүбүз сактайбыз.[1]

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ٩

**10.** Чынында, Биз сенден мурда, абалкы жамааттарга да (сага окшогон) пайгамбарларды жибергенбиз.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِي شِيَعِ الْأَوَّلِينَ ١٠

**11.** Алардан кимисине бир пайгамбар келчү болсо, аны мыскылдап күлүшкөн.

وَمَا يَأْتِيهِمْ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ١١

**12.** Биз аны (мазактоону) кылмышкерлердин жүрөктөрүнө ушинтип салып койобуз.

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ١٢

**13.** (Ошондуктан,) ага ыйман келтиришпейт. Мурункулардын (үлгүлүү) жолу өттү го!

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ الْأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Эгер Биз аларга асмандан эшик ачып, алар андан көтөрүлө баштаса да, (ишенбей):

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا مِنَ السَّمَاءِ فَظَلُّوا فِيهِ يَعْرُجُونَ ١٤

**15.** «Көзүбүздү бойоп коюлду! Биз сыйкырланып калдык!» дешет.[2]

لَقَالُوا إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَارُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَسْحُورُونَ ١٥

---

далилдерди көрүп туруп, каршылык кылганы заалымдыгы болсо, "периште келсин" деген талаптары наадандыктын белгиси. Анткени, Аллаһтын периштелери келсе жөн келмек беле, аларга жаза-азап алып келет! Ал убакытта алардын азапка салынышы адилет-акыйкат болот.

1 Курааңды "Зикир" (эскерүү) деп атагандын себеби, анын ичинде турмуш-тиричиликтеги бардык адал-арамдар, Шарият эрежелери, кайып кабарлары… кыскасы бардык нерселердин эскерме – баяны бар. Аллаһ бул УЛУК МЫЙЗАМДЫ түшүрүп, аны Өз пайгамбарынын жүрөгүндө сактады. Абалкы момундар (сахабалар) аны пайгамбардын оозунан жазып алуу менен бирге жаттап, жүрөктөрүнө сактап, өздөрүнөн кийинки муундарга өткөрдү. Мына ушинтип, Кураан Кыяматка чейин момундардын жүрөгүндө жана жазуу (китеп) түрүндө эч бир мааниси, эч бир сөз-тамгасы өзгөртүүгө учурабастан сакталып турат. Бул – Аллаһтын убадасы! Бул – Аллаһтын сактоосу!

2 Демек, аларга эч кандай моожиза пайда бербейт. Ошондой даражада "сокур" болуп

**16.** Чынында, Биз асманда топ жылдыздарды жаратып, аларды көрүүчүлөр үчүн зыйнат кылып койдук.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّاهَا لِلنَّاظِرِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Жана асманды бардык каргыш тийген жин-шайтандардан сактадык.

وَحَفِظْنَاهَا مِن كُلِّ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿١٧﴾

**18.** Ал эми, (жин-шайтандардан) кимиси асман кабарларын уурдаганга аракет кылса, аны бир нурдуу жылдыз кууп жетет (жана өлтүрөт).

إِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾

**19.** Биз жерди(н үстүн) жайык кылып, анда тоолорду орноттук жана ар түрдүү пайдалуу нерселерди өстүрдүк.

وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ وَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ﴿١٩﴾

**20.** Жана жер үстүндө, силер үчүн жана силер ырыскы бере албай турган (кол астыңардагы) калк-макулуктар үчүн тиричилик (шарттарын) жараттык.[1]

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Бардык нерселердин казынасы Биздин алдыбызда. Биз андан эмнени (пендебизге) түшүрсөк, (мурдатан) белгиленген өлчөм (тагдыр) менен түшүрөбүз.

وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢١﴾

**22.** Жана Биз (булуттарды) боозутуучу шамалдарды[2] жибердик. Кийин асмандан суу түшүрдүк жана аны

وَأَرْسَلْنَا الرِّيَاحَ لَوَاقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَسْقَيْنَاكُمُوهُ وَمَا أَنتُمْ لَهُ بِخَازِنِينَ ﴿٢٢﴾

---

калган адамдарды жазалоо үчүн Аллаһ азап-өлүм жиберет.

1 Аллаһ пенделерине ырыскы берүү үчүн аларга илхам берип, дыйканчылык, чарбачылык, өнөр-кесипчилик сыяктуу тиричилик шарттарын үйрөттү. Ал эми, адамдын кол астындагы кызматчыларына жана мал-жандыктарына да өзгөчө жашоо шарттарын Өзү жаратып берди. Адам кол астындагыларды "мен багып жатамын" деп текеберленбесин. Эгер Аллаһ себепчи кылбаса, ал өз ыктыяры менен бирөөгө эмес, өз курсагына да ырыскы таап бере албайт.

2 Булуттар шамал менен «кошулгандан» кийин гана жаандар "туулушу" илим тарабынан тастыкталган.

менен силерди (эгиниңерди жана айбанаттарыңарды) сугардык. (О, инсандар!) Өзүңөр аны сактай албайт элеңер. [1]

**23.** Чынында, Биз гана тирилтирип, Биз гана өлтүрөбүз. Жана Өзүбүз гана мурас алуучубуз.[2]

وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِۦ وَنُمِيتُ وَنَحْنُ ٱلْوَٰرِثُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Албетте, Биз силерден байыркыларды да, кийинкилерди да билгенбиз.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا ٱلْمُسْتَـْٔخِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** (О, Мухаммад) Раббиңдин Өзү гана аларды (Кыяматка сот-сурак үчүн) чогултат. Чынында Ал Даанышман (жана) Билерман.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ ۚ إِنَّهُۥ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Биз инсанды (Адам-Атаны) чалчык ылайдан (жана) кургап, зыңылдап калган чоподон жараттык.[3]

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Андан мурда жиндерди(н атасы Иблисти) жалындуу оттон жаратканбыз.

وَٱلْجَآنَّ خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

**28.** (О, Мухаммад, эстегин) бир кезде Раббиң периштелерге: «Албетте, Мен карарган ылайдан жасалган чоподон Адам жаратамын.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Качан аны(н дене түзүлүшүн) жасап, ага Өзүмдүн Рухумдан үйлөгөндө (жан киргизгенде) ага (урмат көргөзүп) сажда кылып жыгылгыла»- деди.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٢٩﴾

---

1 Аллаһ асмандан жаанды түшүрүп, аны жер бетинде ар түрдүү ыкмалар менен сактайт. Ошол ыкмалардан бири – тоолордогу мөңгүлөр.

2 Аллаһтын "Мурас алуучу" болушу акыр-акыбетте ааламдын баары жоголуп, жалгыз Өзү гана калышы менен түшүндүрүлөт.

3 Бул аяттагы حَمَإٍ مَّسْنُونٍ жыты жана өңү өзгөрүп калган чалчык ылай. Ал эми, صَلْصَالٍ болсо, ачытылып, ийлегенден кийин, жакшы кургап, зыңылдак добуш чыгарып калган чопо.

**30.** Бардык периштелер сажда кылышты.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٣٠

**31.** Бир гана Иблис сажда кылуучулар менен (бирге) сажда кылуудан баш тартты.

إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣١

**32.** (Аллаh):»О, Иблис! Эмне үчүн сен сажда кылуучулардан болбодуң?!» - деди.

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢

**33.** «Мен (эч качан) адамга сажда кылбаймын! (Себеби,) Сен аны чалчык ылай - чоподон жараттың. (А, мен оттон жаралганмын)» - деди.

قَالَ لَمْ أَكُن لِّأَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهُۥ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٣٣

**34.** (Аллаh) Айтты:»Анда, Бейиштен жогол! Сен айдалдың!

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٣٤

**35.** Сага Кыяматка чейин каргыш болсун!»

وَإِنَّ عَلَيْكَ ٱللَّعْنَةَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٣٥

**36.** (Иблис) Айтты: «О, Раббим! Анда мага, алар кайра тирилүүчү күнгө (Кыяматка) чейин (өлбөй жашаганга) мөөнөт бер!»

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٣٦

**37.** (Аллаh) айтты: «Албетте, сен мөөнөт берилгендерден болдуң

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٣٧

**38.** белгилүү убакытка чейин».

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٣٨

**39.** (Иблис) айтты: «О, Раббим! Мени адаштырганың үчүн мен аларга жердеги(күнөө нерсе)лерди кооз көргөзүп, бардыгын азгырамын!

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٣٩

**40.** Алардын арасынан ыкластуу пенделериңден башкасын.[1]

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٤٠

**41.** (Аллаh) айтты: «Бул – Мага (алып келүүчү) Туура Жол.

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَىَّ مُسْتَقِيمٌ ٤١

---

1 Демек, ким ыкластуу (ыйманы жалаң Аллаh үчүн) болсо, аларга шайтандын азгырыгы таасир этпейт.

**42.** Албетте, Менин (ыкластуу) пенделеримдин үстүндө бийлигиң жок! Бир гана адашкандардан болуп, сага ээрчигендерге (өкүмүң өтөт).

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Сени ээрчигендердин бардыгына убада жайы, албетте, тозок!

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Анын (биринен бири төмөн жайгашкан) жети дарбазасы бар. Ар бир дарбазадан алардын бөлүк-бөлүк топтору (күнөөлөрүнүн даражаларына жараша азап чегип киришет.)

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِكُلِّ بَابٍ مِنْهُمْ جُزْءٌ مَقْسُومٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Чынында, (күнөөдөн) сактанган адамдар булактарда, бейиштерде.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٥﴾

**46.** (Биз аларга:) «Тынчтык, саламаттык менен бейишке киргиле» (дедик)

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Биз алардын көкүрөктөрүндө болгон (кек-көралбастык) сыяктуу нерселерди суурул алганбыз. Алар бири-бирине бет-маңдай, дос-бурадар болушуп, сөрүлөрдө (отурушат).

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Бейиште аларды кайгы-муң баспайт жана эч качан ал жерден чыгарылышпайт.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُمْ مِنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** (О, Мухаммад!) Пенделериме кабар бер: Мен гана Кечирүүчү Ырайымдуумун!

۞ نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٤٩﴾

**50.** Чынында менин азабым – жан ооруткан азап!

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥٠﴾

**51.** (О, Мухаммад), аларга Ибрахимдын меймандары жөнүндөгү кабарды жеткир:[1]

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥١﴾

1 Ибрахимдин меймандары Лут Пайгамбардын коомуна Аллаһтын азабын алып

**52.** Бир кезде алар анын алдына «салам» деп кирипти. (Ибрахим) «Чынында, биз силерден коркуп жатабыз» – деди.

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗا قَالَ إِنَّا مِنكُمۡ وَجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** «Коркпогун, – дешти алар, – биз албетте, сага илимдүү бир перзенттин сүйүнчүсүн билдиребиз.»[1]

قَالُواْ لَا تَوۡجَلۡ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ﴿٥٣﴾

**54.** (Ибрахим) айтты: «Мага карылык келгенде сүйүнчүлөп жатасыңарбы? Кандай (себеп менен) сүйүнчүлөйсүңөр?"

قَالَ أَبَشَّرۡتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ ٱلۡكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** «Биз сага акыйкатты сүйүнчүлөдүк. Эми, сен үмүтү жоктордон болбогун» дешти.

قَالُواْ بَشَّرۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلۡقَٰنِطِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** (Ибрахим) айтты: «Раббисинин ырайымынан заалым адамдар гана үмүтсүз болушат.

قَالَ وَمَن يَقۡنَطُ مِن رَّحۡمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا ٱلضَّآلُّونَ ﴿٥٦﴾

**57.** (Дагы мындай) деди: «О, элчилер, эмне жумуш менен келдиңер?»

قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Айтышты: «Биз кылмышкер коомго (аларды жазалоо үчүн) жиберилгенбиз.

قَالُوٓاْ إِنَّآ أُرۡسِلۡنَآ إِلَىٰ قَوۡمٖ مُّجۡرِمِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Бирок, Луттун үй-бүлөсүнүн бардыгын куткарабыз.

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Аялынан башкасын. Биз, аны (азапта) калуучулардан болот деп эсептейбиз.»

إِلَّا ٱمۡرَأَتَهُۥ قَدَّرۡنَآ إِنَّهَا لَمِنَ ٱلۡغَٰبِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Элчилер Луттун үй-бүлөсүнө келгенде,

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ал: «Силер бейтааныш коомсуңар(бы)?» – деди.

قَالَ إِنَّكُمۡ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ﴿٦٢﴾

---

келген, жаш жигит кейпиндеги периштелер.

1 Периштелер кабарын берген бул "илимдүү бала" Исхак болчу

**63.** (Элчилер) айтышты: «Жок, биз бузулган коомуң күмөн санаган нерсени (азапты) алып келдик.

قَالُواْ بَلۡ جِئۡنَٰكَ بِمَا كَانُواْ فِيهِ يَمۡتَرُونَ ٦٣

**64.** Биз сага чындыкты гана алып келдик. Биз чынчылбыз.

وَأَتَيۡنَٰكَ بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٤

**65.** Эми, түндүн бир бөлүгүндө (таңга маал) үй-бүлөңдү (айылдан) алып чык дагы, өзүң артынан түш. Силерден эч бир адам карбаластабасын (тез баскыла) жана буюрулган тарапка кете бергиле.»

فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَٱتَّبِعۡ أَدۡبَٰرَهُمۡ وَلَا يَلۡتَفِتۡ مِنكُمۡ أَحَدٞ وَٱمۡضُواْ حَيۡثُ تُؤۡمَرُونَ ٦٥

**66.** Биз ага (Лутка) таңга маал ошол (бузук) коомдун «куйругу кыркылышы»[1] жөнүндөгү ушул буйрукту вахий кылдык.

وَقَضَيۡنَآ إِلَيۡهِ ذَٰلِكَ ٱلۡأَمۡرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقۡطُوعٞ مُّصۡبِحِينَ ٦٦

**67.** Анан, шаардын (бузук) элдери сүйүнгөн бойдон жетип келишти.[2]

وَجَآءَ أَهۡلُ ٱلۡمَدِينَةِ يَسۡتَبۡشِرُونَ ٦٧

**68.** (Лут): «Булар менин мейманым. Мени шерменде кылбагыла!

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيۡفِي فَلَا تَفۡضَحُونِ ٦٨

**69.** Аллаһтан корккула! Абийиримди төкпөгүлө!»- деди.

وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخۡزُونِ ٦٩

**70.** (Бузукулар) айтты: «Биз сени ааламдардан кайтарбадык беле?!»[3]

قَالُوٓاْ أَوَلَمۡ نَنۡهَكَ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٧٠

**71.** (Лут): «Эгер бул иштен кайра тартпасаңар, мына, менин кыздарым» деди.[4]

قَالَ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِيٓ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٧١

---

1 «Куйругу кыркылат» деген сөз алардан эч укум-тукум калбай, бардыгы кыйрайт деген мааниде.

2 Себеби, алар бачабаз адамдар эле. Луттун үйүнө эки сулуу жигит келди деген кабарды Луттун ыймансыз аялынан укканда, ошол эки "сулуу жигиттин" ышкысында жарышып келип, көздөрү кызарып турушту.

3 "Ааламдын ар жагынан келген адамдарды үйүңө жашырбай жүр" дебедик беле"

4 Лут бул сөзү менен кыздарын аларга сунуш кылган жок. Ал өз коому кыздарына даай албасын билип, ушул сөзүн айтты.

**72.** (О, Мухаммад!) Өмүрүңө ант, алар (ышкы-кумардын) мастыгында көздөрүнө эч нерсе көрүнбөй калган эле![1]

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِي سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُونَ ٧٢

**73.** Анан.., Күн чыгаар мезгилде аларды (коркунучтуу) ач айкырык кармады.[2]

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ٧٣

**74.** Анан Биз шаардын асты жагын үстүнө көңтөрүп, алардын үстүнө чопо-таштарды жамгырдай жаадырдык!

فَجَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ ٧٤

**75.** Албетте бул окуяда парасаттуу адамдар үчүн (Аллахтын кудуретине) белгилер бар.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ٧٥

**76.** Ал (ойрон болгон шаар) кан жолдун боюнда.[3]

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ٧٦

**77.** Албетте, мында момун адамдар үчүн (Аллахтын кудуретине) белгилер бар.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ٧٧

**78.** Бак-бостон кожоюндары заалым (каапыр) болушкан.[4]

وَإِن كَانَ أَصْحَابُ الْأَيْكَةِ لَظَالِمِينَ ٧٨

**79.** Биз алардан да өч алдык! Чынында, экөө (Лут коому менен Шуайб коому) тең кең жолдун боюнда.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ٧٩

---

1 Ошондуктан, Луттун сөзү аларга таасир бербеди. Бирок, эки жигит-периште Лутка абалды түшүндүрүп, көздөн кайып болуп кетишти. Лут дагы үй-бүлөсүн чыгарып кетти. Аялы артта калып калган…

2 Кайыптан келген бул айкырык азаптын башталышы болчу.

3 Ары-бери өткөндөр анын урандыларын көрүп, каапырлардын акыбети кандай болоорун билсин!

4 Булар Шуайб пайгамбардын кооз-сонун бак-бостондуу мекенде бай-бардар турмушта жашаган коому. Бирок, ушул нээматка шүгүр кылып, жалгыз Аллаһка сыйынып жашоонун ордуна таш-таразадан кыянат кылуу адатын өнөкөт кылып алышкан. Шуайб аларды ак жолго кайтарууга ар канча аракет кылса да пайда бербей, кайра динге душманчылыктары күчөй бергенде Аллаһ аларга да ач айкырык жиберип, кыйратып салган.

**80.** «Хижр» (өрөөнүнүн) жашоочулары да пайгамбарларды «жалганчы» дешти.[1]

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَٰبُ ٱلْحِجْرِ ٱلْمُرْسَلِينَ ٨٠

**81.** Биз аларга аят-моожизаларыбызды (жи)бергенде, андан жүз бурушту.

وَءَاتَيْنَٰهُمْ ءَايَٰتِنَا فَكَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٨١

**82.** Алар тоолордун боорун оюп-жонуп үйлөр куруп, тынч-аман жүрүшкөн.

وَكَانُوا۟ يَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا ءَامِنِينَ ٨٢

**83.** Анан.., аларды да таң мезгилинде (капысынан) ач айкырык кармап, (кыйрап калышты).

فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ٨٣

**84.** Жасаган нерселери аларга пайда берген жок![2]

فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٨٤

**85.** Биз асмандарды, Жерди жана экөөнүн арасындагы нерселерди Акыйкат менен жараттык. Саат (Кыямат) сөзсүз келүүчү. Сен (оо, Мухаммад, наадан адамдардан) сылык-сыпаа жүз үйүр.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ ۗ وَإِنَّ ٱلسَّاعَةَ لَءَاتِيَةٌ ۖ فَٱصْفَحِ ٱلصَّفْحَ ٱلْجَمِيلَ ٨٥

**86.** Албетте, сенин Раббиң – Ал гана (бардык макулуктарды) Жаратуучу, Билүүчү!

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْخَلَّٰقُ ٱلْعَلِيمُ ٨٦

**87.** Биз сага кайталануучудан жетини жана Улук Курааанды бердик. [3]

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ سَبْعًا مِّنَ ٱلْمَثَانِى وَٱلْقُرْءَانَ ٱلْعَظِيمَ ٨٧

---

1 "Хижр" бул Хижаз жериндеги бир өрөөндүн аты. Ал жерде күч кубаттуу элдер – Салих пайгамбардын коому жашаган. Алар Салихтин пайгамбарчылыгын жалганга чыгарып, Жалгыз Аллаһка сыйынбай коюшат. Бардык пайгамбарлар бир Аллаһ тарабынан жөнөтүлүп, дааваттарынын мазмуну дагы бир болгондуктан, кимде ким бир гана пайгамбарга ишенбесе, бардык пайгамбарларга ишенбеген болуп саналат. Ошондуктан аятта бир гана Салихты жалганчыга чыгарган коом жөнүндө "Пайгамбарларды жалганчыга чыгарды" деп айтылууда.

2 Аллаһтын азабы келгенде таштан жасалган үй болобу, санаксыз аскер болобу же ашып-ташкан мал-мүлкү болобу, эч бири пайда бербейт.

3 Бул аяттагы "жети кайталануучу" алар: «Бакара», «Аалы Имран», «Нисаа», «Маида», «Аньаам», «Аьрааф», «Анфаал» жана «Тауба» сүрөлөрүнөн турган жети узун сүрөлөр же болбосо, жети аяттан турган жана намаздын ар бир ирекетинде кайталана турган "Фатиха" сүрөсү.

| | |
|---|---|
| **88.** Алардын (каапырлардын) арасынан бир нече тайпаларга берген Биздин нээматтарыбызга карабай (көңүл бурбай) эле кой. (Ошондой эле, эгер баштарына Аллаhтын бир азабы түшсө) аларга кайгырба! (Мээримдүүлүк) канатыңды ыймандууларга жайгын! | لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ٨٨ |
| **89.** Айт: «Мен (башыңарга келүүчү азап жөнүндө) анык эскертүүчүмүн! | وَقُلْ إِنِّىٓ أَنَا ٱلنَّذِيرُ ٱلْمُبِينُ ٨٩ |
| **90.** Ошондой эле, Биз бөлүүчүлөргө (азап) түшүрдүк. | كَمَآ أَنزَلْنَا عَلَى ٱلْمُقْتَسِمِينَ ٩٠ |
| **91.** Алар Курaанды бөлүктөргө ажыратышты![1] | ٱلَّذِينَ جَعَلُوا۟ ٱلْقُرْءَانَ عِضِينَ ٩١ |
| **92.** Раббиңе ант! Биз алардын бардыгын суракка тартабыз | فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٩٢ |
| **93.** жасаган иштерине жараша! | عَمَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٩٣ |
| **94.** (Сен аларга көңүл бурбай) буюрулган ишке умтул жана мушриктерден жүз бур! | فَٱصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْمُشْرِكِينَ ٩٤ |
| **95.** Албетте, сени шылдыңдаган адамдарга Өзүбүз жетиштүүбүз. | إِنَّا كَفَيْنَٰكَ ٱلْمُسْتَهْزِءِينَ ٩٥ |
| **96.** Алар Аллаhка дагы башка «кудайларды» кошуп (шерик кылып) алышкан. Жакында (иштеринин натыйжасын) билишет. | ٱلَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٩٦ |
| **97.** Билебиз, алардын айткандарынан көкүрөгүң кысылып турат. | وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ٩٧ |

1 Макка мушриктеринен кээ бирлери Курaанды «бул-сыйкыр» десе, башкалары «жок, бул бакшылык» деп ар кандай бөлүктөргө бөлүшкөн. Ошондой эле, Яхудийлер менен Христиандар дагы Курaан аяттарынын арасынан өз каалоолоруна дал келгенин гана "туура" деп тастыктап, калганына ишенбей коюу менен Курaанды ажыратышкан. Алар өздөрүнө түшүрүлгөн Тоорат менен Инжил китептериндеги көп аяттардын маанисин да ушул сыяктуу бөлүп, бурмалашкан.

98. Эми сен (көкүрөгүң кайра кең болушу үчүн) Раббиңе (көп) тасбих (мактоо) айтып, (көбүрөөк) сажда кылуучулардан бол!

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٩٨

99. Жана сага өлүм келгенге чейин Раббиңе гана ибадат кыл!

وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ٩٩

## 16 «Нахл» сүрөсү[1]

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

1. (Эй, мушриктер!) Аллаhтын буйругу (азабы) келип калды. Силер аны шаштырбай эле койгула! Алардын ширктеринен Аллаh Бийик жана Аруу!
2. Аллаh пенделеринин арасынан каалагандарына Өз амири менен: "(Адамдарга) эскерткиле: Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, Мен гана бармын! Менден гана корккула!"- деген вахий менен периштелерди түшүрөт.
3. Асмандар менен жерди Акыйкат менен жараткан (Аллаh) алардын ширктеринен Жогору – Бийик!
4. Ал инсанды бир тамчы «суудан» жаратты эле, капысынан (Өзүнө) анык душман болуп чыга келди!
5. Ал айбанаттарды жаратты. Аларда силер үчүн (көп) пайдалар, жылуулуктар бар.[2] Силер алардын этинен да жейсиңер.
6. (Малыңар жайлоого) жайылганда жана (кечинде) кайтканда да силер үчүн көздүк бар.
7. (Айбандар) силердин жүгүңөрдү, зор машакат менен гана жете ала турган (алыскы) шаар (лар) га ташып берет. Чынында

## سُورَةُ النَّحۡلِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

أَتَىٰٓ أَمۡرُ ٱللَّهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوهُۚ سُبۡحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ١

يُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ بِٱلرُّوحِ مِنۡ أَمۡرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦٓ أَنۡ أَنذِرُوٓاْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱتَّقُونِ ٢

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٣

خَلَقَ ٱلۡإِنسَٰنَ مِن نُّطۡفَةٖ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٞ مُّبِينٞ ٤

وَٱلۡأَنۡعَٰمَ خَلَقَهَاۖ لَكُمۡ فِيهَا دِفۡءٞ وَمَنَٰفِعُ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٥

وَلَكُمۡ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسۡرَحُونَ ٦

وَتَحۡمِلُ أَثۡقَالَكُمۡ إِلَىٰ بَلَدٖ لَّمۡ تَكُونُواْ بَٰلِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ ٱلۡأَنفُسِۚ إِنَّ رَبَّكُمۡ

1 Бул сүрө Маккада түшкөн . 128 аяттан турат. "Нахлдын" мааниси «Бал аары».

2 Инсан айбанаттардын жүнүнөн, терисинен жылуу кийимдерди, боз үйлөрдү жасайт

لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٧

Раббиңер силерге Ырайымдуу, Мээримдүү!

وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ٨

**8.** Ал силер минишиңер үчүн жана коздук-сулуулук үчүн (ойноктогон) аттарды, качырларды жана эшектерди (жаратты)[1] Жана силер билбеген нерселерди да жаратат.[2]

وَعَلَى اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا جَائِرٌ وَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ٩

**9.** Туура Жолго баштоо - Аллаһтын вазыйпасы. Жолдордун арасында ийри жолдор да бар.[3] Эгер кааласа бардыгыңарды Туура Жолго баштамак.

هُوَ الَّذِي أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً لَّكُم مِّنْهُ شَرَابٌ وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ١٠

**10.** Ал силерге асмандан суу түшүрдү. Ичер сууңар да ошондон, (өскөн) дарак да ошондон. Жана андан (жаныбарларды) сугарасыңар.

يُنبِتُ لَكُم بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ وَالنَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ وَمِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ١١

**11.** (Аллаһ) ал суу менен силердин пайдаңар үчүн өсүмдүктөрдү, зайтунду, курмаларды, жүзүмдөрдү жана түрдүү мөмөлөрдү өстүрөт. Албетте, буларда, пикир кылган элдер үчүн (Аллаһтын кудурет-даанышмандыгын билдирген) далилдер бар.

وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَاتٌ بِأَمْرِهِ إِنَّ

**12.** Дагы (Аллаһ) силерге Айды, Күндү жана Түн менен Күндүздү моюн сундуруп койду. Анын амири менен жылдыздар да силерге моюн

---

1 Аллаһ бул аятта эшек, качыр жана аттарды "миниш жана коздук үчүн" жаратkandыгын айтууда."Этин жешиңер үчүн" деген жок. Себеби, эшек менен качырдын эти желбейт. Жылкыны да этин жеш максатында союуу дурус эмес. Максат: азайып кетпесин. Эгер азайып кетүү коркунучу жок болсо, жегенден зыян (күнөө) жок.

2 Бул аяттагы "силер" деген сөз сахаабаларга багытталган. Аллаһ Таала келечекте сахаабаларга маалым болбогон "аттарды" жаратамын деди. Ал "аттардан" максат азыркы күндөгү минүүгө, учууга, сууда сүзүүгө пайдаланылып жаткан ар түрдүү темир "аттар" болушу да мүмкүн. Аллаһ Билүүчү.

3 Аллаһтын жолуна каршы келген жолдордун баары ийри жолдор.

فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٢﴾

сундурулган. Албетте, мында акылын иштеткен адамдар үчүн далилдер бар.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Ал силер үчүн жер бетинде ар түркүн (пайдалуу) нерселерди жаратты. Албетте, бул нерседе эстеген адамдар үчүн (Аллаһтын кудурет-даанышмандыгын билдирген) далил бар.

وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Силер андан (балыктардын) бузулбаган, эт(ин) жешиңер үчүн Аллаһ силерге деңизди моюн сундурду. Анын (түбүнөн) өзүңөр такчу тагынчактарды чыгарып аласыңар. Сен анда (толкундарды) жарып сүзгөн кемени көрөсүң. (Аллаһ) Өзүнүн пазилетин үмүт кылып, (нээматтарына) шүгүр келтиришиңер үчүн (ушуларды жаратты).

وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلًا لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Ал силердин тең салмактуулугуңарды сактасын деп жер бетине (салмактуу) тоолорду кадап койду, Жана (силердин пайдаңар үчүн) дарыяларды, адашпай жүрүшүңөр үчүн жолдорду жана

وَعَلَامَاتٍ ۚ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

**16.** (ар түрдүү) белгилерди (жаратты. Ошол белгилердин бири болгон) жылдыздар менен алар жол табышат.

أَفَمَنْ يَخْلُقُ كَمَنْ لَا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Жараткан (Аллаһ) менен жарата албаган ("кудайлар") теңби?! Эсиңерге келбейсиңерби?!

وَإِنْ تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٨﴾

**18.** Эгер Аллаһтын нээматтарын санасаңар, бүтүрө албайсыңар. Албетте, Аллаһ Кечирүүчү, Боорукер.

**19.** Аллаһ силердин купуя жана ашкере жасаган (бардык) ишиңерди билет.

وَٱللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ١٩

**20.** Алар (мушриктер) дуба (ибадат) кылып жаткан Аллаһтан башка "кудайлары" эч нерсени жарата албайт, өздөрү жаратылган нерселер.

وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ٢٠

**21.** Алар (жасалма кудайлар) тирүү эмес, өлүк, (Мушриктердин) качан тирилишин (Кыямат убактысын) да билбейт.

أَمْوَٰتٌ غَيْرُ أَحْيَآءٍ ۖ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ٢١

**22.** Силердин кудайыңар – жалгыз Кудай (Аллаһ). Ал эми, Акыретке ишенбеген адамдардын жүрөктөрү (бул ишенимге) каршы чыгуучу. Алар (Аллаһка баш ийүүдөн) текеберленишет.

إِلَـٰهُكُمْ إِلَـٰهٌ وَٰحِدٌ ۚ فَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ قُلُوبُهُم مُّنكِرَةٌ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٢٢

**23.** Эч шексиз, Аллаһ алардын ичине сактаган сырларын да ачык-ашкере иштерин да билип турат. Чынында, Ал текебер адамдарды сүйбөйт.[1]

لَا جَرَمَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْمُسْتَكْبِرِينَ ٢٣

**24.** Эгер аларга: «(Мухаммадга) Раббиңер эмне түшүрдү эле» - деп айтылса, «Байыркылардын жомогу» - дешет.

وَإِذَا قِيلَ لَهُم مَّاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوٓا۟ أَسَـٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٢٤

**25.** Кыямат Күнү күнөөлөрүн толугу менен, ал эми илимсиздиги себептүү (аларды) адаштырган адамдарынын күнөөлөрүн(үн бир бөлүгүн желкесине) көтөрүш үчүн (ошентишти). Уккула, алар көтөргөн «жүк» кандай жаман!

لِيَحْمِلُوٓا۟ أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ ٱلَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَزِرُونَ ٢٥

**26.** Алардан мурдагы (каапыр) коомдор дагы айлакерлик

قَدْ مَكَرَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَى ٱللَّهُ بُنْيَـٰنَهُم

---

1 Башка бир аятта Аллаһ Таала Өзүнө ибадат кылуудан текеберленген адамдар жөнүндө «Чынында, Мага ибадат кылуудан текеберленген адамдар жакында кордолгон абалда Тозокко ташталат» деген.

(«сарайларын») жасашкан. Кийин Аллаһ алардын "сарайларына" келип, түбү менен омкоруп таштаганда, чатыр(ы) как чокуларына кулап түштү. Жана аларга байкабаган тараптан азап келди!

مِّنَ ٱلۡقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيۡهِمُ ٱلسَّقۡفُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَأَتَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَشۡعُرُونَ ٢٦

**27.** Кийин, Кыямат күндө (Аллаһ) аларды кордоп: "Алар үчүн жан үрөп талашып, Мага шерик кылган «кудайларыңар» кайда калды!?»- дейт. Илимдүүлөр (ошондо): "Бүгүн каапырларга кордук жана кайгы!"- дешет.

ثُمَّ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يُخۡزِيهِمۡ وَيَقُولُ أَيۡنَ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ كُنتُمۡ تُشَٰٓقُّونَ فِيهِمۡۚ قَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ إِنَّ ٱلۡخِزۡيَ ٱلۡيَوۡمَ وَٱلسُّوٓءَ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٧

**28.** Өздөрүнө зулумдук кылган адамдардын жандарын периштелер суурул алып жатканда, айласыз калышып, (бирок, күнөөсүн мойнуна албай): «Биз эч бир жаман иш жасабаган элек»- дешет. Жок, жасагансыңар! Аллаһ эмне кылганыңарды Билүүчү!

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِيٓ أَنفُسِهِمۡۖ فَأَلۡقَوُاْ ٱلسَّلَمَ مَا كُنَّا نَعۡمَلُ مِن سُوٓءِۭۚ بَلَىٰٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٢٨

**29.** Эми, анда түбөлүк кала турган Тозок дарбазаларынан киргиле. Текебер адамдардын орду кандай жаман!

فَٱدۡخُلُوٓاْ أَبۡوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ فَلَبِئۡسَ مَثۡوَى ٱلۡمُتَكَبِّرِينَ ٢٩

**30.** Аллаһтан корккон (такыба) адамдарга: "Раббиңер силерге эмнени түшүрдү эле, деп айтылганда "жакшылыкты" дешет. Жакшылык кылган адамдарга бул дүйнөдө да жакшылык бар. Бирок Акырет Үйү (дүйнөдөн) жакшы. Такыба кишилердин үйү (Бейиш) кандай сонун!

۞وَقِيلَ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ مَاذَآ أَنزَلَ رَبُّكُمۡۚ قَالُواْ خَيۡرٗاۗ لِّلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۚ وَلَدَارُ ٱلۡأٓخِرَةِ خَيۡرٞۚ وَلَنِعۡمَ دَارُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣٠

**31.** «Адн» бейиштери! Алар түбүнөн дарыялар аккан ошол бактарга киришет. Анын ичинде көңүл күсөгөн бардык нерселер бар.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ لَهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَۚ

Аллаһ такыба кишилерди мына ушинтип сыйлайт.[1]

كَذَٰلِكَ يَجۡزِي ٱللَّهُ ٱلۡمُتَّقِينَ ٣١

**32.** Такыба адамдардын (каапырчылыктан) таза жандарын периштелер алып жатканда: «Силерге салам (тынчтык) болсун! (жакшы) амалыңарга жараша, эми, Бейишке киргиле!» – дешет.

ٱلَّذِينَ تَتَوَفَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ طَيِّبِينَ يَقُولُونَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكُمُ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٣٢

**33.** (Ал эми, каапырлар) өздөрүнө (жан алгыч) периштелер же болбосо Раббиңдин буйругу (азабы) келишинен башка нерсени күтпөйт. Алардан мурдагы(каапыр)лар дагы ошондой (ширк) амалдарды жасаган(да баштарына азап түшкөн). Аларга Аллаһ зулумдук кылбады, бирок, өздөрүнө-өздөрү зулумдук кылышты.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَوۡ يَأۡتِيَ أَمۡرُ رَبِّكَۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ ٱللَّهُ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٣٣

**34.** Аларга (жаман) иштеринин жаман акыбети жетти. Баштарына (ишенбеген жана) мыскылдаган нерселери (азап) түштү.

فَأَصَابَهُمۡ سَيِّـَٔاتُ مَا عَمِلُواْ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٤

**35.** Мушриктер: «Эгер Аллаһ кааласа, биз Өзүнөн башка эч нерсеге ибадат кылбайт элек. Биз дагы, ата-бабаларыбыз дагы Анын (Аллаһтын өкүмү) болмоюнча эч нерсени (өзүбүзгө) арам кылган эмеспиз" - дешет.[2] Алардан мурдагы (каапыр)лар

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ لَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ مَا عَبَدۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖ نَّحۡنُ وَلَآ ءَابَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ فَهَلۡ عَلَى ٱلرُّسُلِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٣٥

---

1 Такыбалар - Тозок азабын эстеп, Аллаһтын жазасынан коркуп, күнөөлөрдөн өздөрүн сактаган адамдар. Такыбанын мааниси "коркуу".

2 Пайгамбарыбызга замандаш болгон мушриктер жалгандан ушинтип актанышуууда. Чынында, алар өз каалоо-ыктыяры менен Аллаһка башка нерселерди шерик кылышкан. "Бахийра", "Саиба" деген ат менен өздөрүнө арам кылып алган төөлөрү жөнүндөгү өкүмдөрдү да Аллаһ эмес өздөрү жана адашкан ата-бабалары ойлоп чыгарышкан. Буга кошумча дагы бешинчи сүрөнүн 103-аятынын түшүндүрмөсүнө караңыз.

деле ушундай иш жасашкан. Пайгамбарлардын анык-таза жеткирүүдөн башка вазыйпасы жок.

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ
ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ
فَمِنۡهُم مَّنۡ هَدَى ٱللَّهُ وَمِنۡهُم مَّنۡ حَقَّتۡ
عَلَيۡهِ ٱلضَّلَٰلَةُۚ فَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ
كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٣٦

**36.** Биз ар бир элге «Аллаһка гана ибадат кылгыла, (башка) "кудайлардан" алыс болгула (деп айта турган) Пайгамбарларды жибергенбиз. Ал үммөттөрдөн кээ бирлерин Аллаһ Туура Жолго баштаган болсо, кээ бирөөлөрүнүн[1] башына адашуучулук түшкөн. Эми, жер бетинде саякат кылып, (пайгамбарлардын жолун) "жалган" дегендердин акыбети кандай болгонун көргүлө!

إِن تَحۡرِصۡ عَلَىٰ هُدَىٰهُمۡ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي
مَن يُضِلُّۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٧

**37.** (О, Мухаммад!) Эгер сен аларды Туура Жолго баштоого (ар канча) аракет кылсаң деле, Аллаһ адаштыра турган пендени (эч качан) Туура Жолго баштабайт. (Натыйжада аларга азап түшөт. Ошондо) аларга эч жардамчы болбойт.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَا يَبۡعَثُ ٱللَّهُ
مَن يَمُوتُۚ بَلَىٰ وَعۡدًا عَلَيۡهِ حَقّٗا وَلَٰكِنَّ
أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٨

**38.** Алар Аллаһтын атына бекем ант ичип: "Аллаһ өлгөндөрдү тирилтпейт" - дешет. Жок, тирилтет! Өзүнүн акыйкат убадасы боюнча! Бирок, көпчүлүк адамдар (муну) биле бербейт. *(Акыретте бардык адамдар тирилчү болсо, мунун себеби...)*

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِي يَخۡتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعۡلَمَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ كَانُواْ كَٰذِبِينَ ٣٩

**39.** Аларга талашкан нерселерин(ин анысын) көргөзүп коюу үчүн жана каапыр адамдар өздөрүнүн

---

1 Бул элдер өз ойлорунан чыккан күнөө иштерге берилип, адашууга түшүп, пайгамбарларга ашкере душманчылык кылганда, Аллаһ аларды кыйратып салган. Жер жүзүнүн ар кайсы жерлеринде алардын ойрон болгон шаарларынын чалдыбарлары гана калды.

жалганчы экендиктерин билип алышы үчүн.

**40.** Эгер Биз бир нерсени кааласак, ага карап: «Бол!» дешибиз менен ал болуп калат.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ إِذَا أَرَدْنَاهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤٠

**41.** (Макка мушриктери тарабынан) зулумга дуушар кылынган соң, Аллаһтын жолунда хижрат кылган адамдарга (ушул эле) дүйнөдө жакшылык даярдап койобуз.[1] Бирок, эгер билишсе, Акырет сыйлыгы чоңураак.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي اللَّهِ مِن بَعْدِ مَا ظُلِمُوا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Алар сабыр кылган жана Раббисине тобокел кылган адамдар.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٤٢

**43.** (О, Мухаммад!) Биз сенден мурда жалаң эркек кишилерди гана пайгамбар кылып жибергенбиз (жана) аларга (Дин-Шарият) вахий кылганбыз. (Эй, мушриктер), эгер билбесеңер илимдүүлөрдөн (Ыйык Китептерди билгендерден) сурагыла.

وَمَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِي إِلَيْهِمْ فَاسْأَلُوا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٤٣

**44.** (Тоорат жана Инжил түшкөн) адамдарга (ал экөөсүнөн мурда) анык кабарлар, (жана башка ыйык) китептер (түшкөн). Биз сага (эң абзел) илим – Курааңды түшүрдүк, адамдарга (Раббиси тарабынан) эмнелер келгенин баяндап берүүң үчүн. Кана эми, (ушулар жөнүндө) пикир кылышса!

بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٤٤

**45.** (Ислам менен пайгамбарга каршы) жаман айлакерликтерди жасаган

أَفَأَمِنَ الَّذِينَ مَكَرُوا السَّيِّئَاتِ أَن يَخْسِفَ

---

1 Бул аяттагы "жакшылык" хижрат кылган адамдардын Медина эли тарабынан жакшы күтүп алынуусу, ал жерде мусулмандардын саны көбөйүп, душмандарын жеңип, кийинчерээк башка мамлекеттерди Исламдын курамына киргизип, (фатх кылып) ачуулары эле

адамдар, өздөрү сезбеген тараптан азап келип калышынан же болбосо, аларды жер жутуп жиберишинен (тынч бекен)?!

ٱللَّهُ بِهِمُ ٱلْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Же болбосо, (бейкапар) саякат кылып жүргөн мезгилинде аларды (капыстан,) кутулбай турган таризде (азап) кармап калышынан,

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِي تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Же жүрөгү (бир жамандыкты сезип) коркуп турган убакытта (азап) кармашынан (тынч бекен)?! Чынында, силердин Раббиңер Ырайымдуу, Боорукер.[1]

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Алар (шектенгендер) Аллаһ жараткан нерселерге карашпайбы? Алардын көлөкөсү, (Аллаһтын кудуретине) моюн сунуп, сажда кылган абалда оңго-солго ийилип жатканын көрбөй жатышабы?!

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا خَلَقَ ٱللَّهُ مِن شَيْءٍ يَتَفَيَّؤُا ظِلَٰلُهُۥ عَنِ ٱلْيَمِينِ وَٱلشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَٰخِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Аллаһка асмандар жана жердеги жаныбарлардын бардыгы жана (улуу) периштелер дагы эч текеберленбей сажда кылышат.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ مِن دَآبَّةٍ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** (Себеби) Алар үстүлөрүндөгү Раббисинен коркушат жана өздөрүнө буюрулган нерсени (дароо) аткарышат.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۩ ﴿٥٠﴾

**51.** Аллаһ айтты: "(Мага дагы бирөөнү шерик кылып) эки кудай тутуп албагыла! Чынында Ал – Жалгыз Кудай! (Демек, жалгыз) Өзүмдөн гана корккула!"

۞ وَقَالَ ٱللَّهُ لَا تَتَّخِذُوٓا إِلَٰهَيْنِ ٱثْنَيْنِ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَإِيَّٰيَ فَٱرْهَبُونِ ﴿٥١﴾

**52.** (Анткени,) жер-асмандардагылардын бардыгы Анын мүлкү. Дин (ибадат-

وَلَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَلَهُ ٱلدِّينُ وَاصِبًا أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

---

1 Күнөөкөр адамдарды жок кылууга эч шашылбай, Өзүмө кайтып калышаар деп, азабын кечиктирип, тап-такыр оңолгус болуп, чектен чыгып кеткенге чейин мөөнөт берет.

сыйынуу) дагы бүт бойдон Өзүнө гана таандык. Эмне, силер Аллаһдан башкадан коркосуңарбы?!

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ ٱللَّهِ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ ٱلضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Силерде болгон (көрүнгөн жана көрүнбөгөн) нээматтардын бардыгы Аллаһдан. Кийин (силер, эй, мушриктер) өзүңөргө бир апаат-зыян жеткенде (гана) Аллаһка жалбаруудасыңар.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ ٱلضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٤﴾

**54.** Анан, Өзү силерден балээни арылткан соң, бир тобуңар Раббисине (башкаларды) шерик кыла баштады.

لِيَكْفُرُوا۟ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَتَمَتَّعُوا۟ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** Биз берген нээматтарга шүгүр кылбай коюу үчүн. (Жыргал жашооңордон) пайдалана бергиле. Жакында (адашканыңарды) билип аласыңар!

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِّمَّا رَزَقْنَٰهُمْ تَٱللَّهِ لَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَفْتَرُونَ ﴿٥٦﴾

**56.** Жана (мушриктер) эч нерсени билбеген «кудайларына» Биз ырыскы кылып берген нерселерден үлүш ажыратышат.[1] Аллаһка ант, өзүңөр ойлоп тапкан (бул) жалгандар жөнүндө (Кыяматта) суракка тартыласыңар!

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ ٱلْبَنَٰتِ سُبْحَٰنَهُۥ وَلَهُم مَّا يَشْتَهُونَ ﴿٥٧﴾

**57.** Алар (“Периштелер Аллаһтын кыздары” деп) Аллаһка кыздарды таңуулашат. Аллаһ (перзенти болуудан) Таза! Өздөрүнө болсо жакканын (уул перзенттерди) арнашат.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِٱلْأُنثَىٰ ظَلَّ وَجْهُهُۥ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿٥٨﴾

**58.** Эгер бирөө-жарымы кыз перзент (көргөнү) жөнүндө «куш кабар» алчу болсо, ачуусун ичине жута берип, жүзү карарып чыгат.

---

1 Алар өздөрүнүн түшүмдөрүнөн жана айбанаттарынан "мунусу Аллаһ үчүн, а мунусу кудайларыбыз үчүн" деп бөлүштүргөн.

**59.** (Анан) "сүйүнчүнүн" жамандыгынан (арданып) эл көзүнөн жашынып жүрүшөт (жана) "кыз перзентти кордолгон абалда (болсо да) алып калуу керекпи, же болбосо топурак түбүнө (тирүүлөй) көмүп салуу керекпи?" (деп ойлонушат). Алардын өкүмдөрү кандай жаман!

يَتَوَٰرَىٰ مِنَ ٱلْقَوْمِ مِن سُوٓءِ مَا بُشِّرَ بِهِۦٓ ۚ أَيُمْسِكُهُۥ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ يَدُسُّهُۥ فِى ٱلتُّرَابِ ۗ أَلَا سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Акыретке ыйман келтирбеген адамдарга эң төмөн сыпаттар таандык. Аллаһка болсо, эң жогорку сыпаттар таандык. Ал – Кудуреттүү, Даанышман!

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ مَثَلُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٦٠﴾

**61.** Эгер Аллаһ (бул дүйнөдө) адамдарга каапырчылыгына жараша азап берчү болсо, жер бетинде кыбыраган жан калтырмак эмес![1] Бирок, Аллаһ аларды(н азапталуусун) белгилүү убакытка (Кыяматка) чейин кечиктирет. Эми, алардын белгилүү убакыттары (ажалы) жеткенде, аны бир аз мөөнөткө да кечиктире алышпайт жана тездете да алышпайт.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِظُلْمِهِم مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَـْٔخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Алар өздөрү жактырбаганды (кыз перзентти) Аллаһка таңуулашат. Тилдери болсо, аларга жакшылык (бул дүйнөдө бакыт, Акыретте Бейиш) болушу жөнүндө жалганды сүйлөйт. (Бирок,) эч шексиз, аларга Тозок бар жана ага эң абалкылардан болуп киришет.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ أَلْسِنَتُهُمُ ٱلْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ ٱلْحُسْنَىٰ ۖ لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ ٱلنَّارَ وَأَنَّهُم مُّفْرَطُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Аллаһка ант, (о, Мухаммад), Биз сенден мурунку эл-үммөттөргө да

تَٱللَّهِ لَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ فَزَيَّنَ

---

1 Аларга түшкөн балээ-азаптын кесири (кусуру) башка жаныбарларга да тиймек. Күнөө ушундай жаман нерсе.

لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

пайгамбар жибергенбиз.[1] Бирок, кийин шайтан аларга (ширк) иштерин кооз көргөзүп, ошол күндөгү (дүйнөдөгү) башчылары болуп алган. Аларга кыйноочу азап бар.

وَمَآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا لِتُبَيِّنَ لَهُمُ ٱلَّذِى ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Биз сага, алар талашып калган маселелерди анык баяндап беришиң үчүн жана ыймандуу адамдарга Туура Жол, Ырайым болуш үчүн Китепти (Кураанды) түшүрдүк.

وَٱللَّهُ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Аллаһ асмандан суу түшүрүп, аны менен жерди – өлгөнүнөн соң – тирилтти. Албетте, мында уга билген адамдар үчүн үлгү-сабак бар.

وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهِۦ مِنۢ بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٦٦﴾

**66.** Чынында, силер үчүн айбандарда (алардын жаратылышында) үлгү-сабак бар: Биз алардын ичиндеги акылет менен кандын арасынан, ичкендер үчүн жагымдуу болгон таза сүттү (чыгарып,) силерге ичиребиз.

وَمِن ثَمَرَٰتِ ٱلنَّخِيلِ وَٱلْأَعْنَٰبِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Дагы силер курмалардын, жүзүмдөрдүн мөмөлөрүнөн шарап[2] жана эң мыкты ырыскыларды аласыңар. Албетте, мында акылын иштеткен коом үчүн сабак бар.

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى ٱلنَّحْلِ أَنِ ٱتَّخِذِى مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ ٱلشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** (О, Мухаммад) Сенин Раббиң бал аарыга (мындай деп) илхам кылды: "Үйүңдү тоолорго, дарактарга, адамдар жасай турган уяларга кургун!

---

1 Алар элдерди Таухидге – жалгыз Аллаһка ибадат кылууга даават кылышкан

2 Бул сүрө арак арам боло электе мезгилде (Макка шаарында) түшкөн. Кийин сахаабалар Мединага көчүп келгенде арак (шарап) баскыч-баскычы менен тап-такыр арам кылынган.

**69.** Андан кийин ар түрдүү мөмөлөрдөн жеп, Раббиң сен үчүн жасап койгон оңой-жеңил "жолдордон" (учуп) жүргүн!" Анын (аарынын) ичинен ар түрдүү ичиле турган (бал) чыгат. Анда адамдар үчүн шыпаа бар. Албетте, мында (бал аарынын жашоосунда) пикир жүргүзгөн адамдар үчүн сабак бар.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ فَٱسْلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنۢ بُطُونِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهُۥ فِيهِ شِفَآءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٦٩

**70.** (О, инсандар), силерди Аллаһ жаратты. Кийин Өзү өлтүрөт. Силердин араңарда (бардык нерсени) билген соң эч нерсени билбей (эс-тутумун жоготуп) калышы үчүн эң төмөн жашоого (карылык мезгилге) кайтарылгандары да бар. Аллаһ – Билүүчү, Кудуреттүү.[1]

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّىٰكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ ٱلْعُمُرِ لِكَىْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ٧٠

**71.** Аллаһ бирөөңөрдү башкаңардан ырыскыда (дүйнө-мүлктө) жогору кылды. Эми, ырыскысы бийик кылынгандар (өз каалоосу менен) кол астындагы кулдарына ырысын (тең) бөлүштүрүп берип, дүйнө мүлктө баары тең болуп калышы мүмкүнбү? Аллаһтын нээматын четке кагып жатышабы?![2]

وَٱللَّهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ فِى ٱلرِّزْقِ ۚ فَمَا ٱلَّذِينَ فُضِّلُوا۟ بِرَآدِّى رِزْقِهِمْ عَلَىٰ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَهُمْ فِيهِ سَوَآءٌ ۚ أَفَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ٧١

**72.** Аллаһ силерге өзүңөрдөн жуп-жубай жаратып, (ал)

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَجَعَلَ

---

1 Аллаһ Таала дагы бир аятта мындай деген: «Аллаһ силерди алсыз жаратты. Алсыздыктан кийин күч-кубат берди. Анан күч-кубаттан кийин кайрадан алсыз жана картайган адам кылды. Ал Өзү каалагандай жаратат. Ал – Билүүчү, Кудуреттүү!».

2 Адамдардын арасындагы бай киши өзүнө гана тиешелүү мүлктү кулдарына бөлүштүрүп берип, өзү да ошолордун бири болуп калуусун эч качан каалабаганы сыяктуу, Аллаһ Таала дагы Өзү жараткан нерселерди Өзүнө шерик кылынуусун жана адамдар жалгыз Аллаһка багытталышы зарыл болгон ибадат-сыйынууну башка "кудайларга" (Аллаһтын кулдарына) бөлүп берип, аларды Аллаһ менен тең кылып коюууларын эч-эч каалабайт! Инсаниятка өмүр деген нээматты Аллаһтын бир Өзү берген соң, ибадатты да Анын бир Өзүнө багыттоо керек.

لَكُم مِّنْ أَزْوَاجِكُم بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٢﴾

жубайыңардан перзенттерди, неберелерди жаратып, силерге таза ырыскылардан берди. Эми, алар (Аллаhтын жеке өзүнө сыйынуунун ордуна) жалган кудайларга ыйман келтирип жатышабы?! Аллаhтын нээматына каапыр болуп (таанбыбай) жатышабы?!

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ شَيْئًا وَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٣﴾

**73.** Жана алар, Аллаhтан башка, өздөрүнө асмандар менен жерден эч кандай ырыскы өндүрүп бере албай турган, колунан эч нерсе келбей турган нерселерге ибадат кылышат.

فَلَا تَضْرِبُوا لِلَّهِ الْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٤﴾

**74.** Аллаhка эч нерсени окшотпогула! Албетте, Аллаh билет, силер билбейсиңер!

۞ ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَمَن رَّزَقْنَاهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَجَهْرًا ۖ هَلْ يَسْتَوُونَ ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** Аллаh ("Аллаhка эч нерсени окшотпогула!" деген сөзүнө) мисал келтирет: Эч нерсеге эгедер болбогон бир кул жана Биз көп ырыскы берген (бай) адам. Ал байлыгынан ашкересин-ашкере, көмүскөсүн-көмүскө садака кылат. Эми, ушул экөө окшош болобу?[1] Аллаhка мактоолор! Бирок, муну көпчүлүгү билишпейт!

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَا أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُوَ كَلٌّ عَلَىٰ مَوْلَاهُ أَيْنَمَا يُوَجِّههُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ هَلْ يَسْتَوِي هُوَ وَمَن يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٦﴾

**76.** Аллаh (дагы) эки адамды мисал келтирет: бирөөсү сокур-дүлөй. Эч нерсеге ээ эмес. (Жадагалса, өзүнө-өзү да ээ эмес) бүт бойдон кожоюндуку. Кайда жиберсе да жакшылык келтирбейт. (Ушундай жаман кул). Эми, ушул киши менен Туура Жолдо жүрүп,

---

1 Кул менен бай… экөө тең пенде боло туруп бири-бирине тең-окшош болбосо, анан кантип, бүт ааламдардын мүлкүнө ээ болгон жана бүт жан-жаныбарга ырыскы берип (садака) кылып жаткан Аллаh эч нерсеге эгедер болбогон "кудайларга" кантип тең-окшош болсун?

адилетке буюрган (демек, көзү, кулагы бар, акылы бүтүн жана бай) адам тең болобу?[1]

**77.** Асмандар жана жердин кайып нерселери(нин билими) Аллаһтын гана алдында.[2] Ал эми, Кыяматтын болушу көз ачып-жумгуча же андан да тезирээк. Албетте, Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.

**78.** Аллаһ силерди апаңардын курсагынан чыгарды. Силер (ал кезде) эч нерсе билбейт элеңер. Анан силерге кулак, көз жана жүрөктөрдү берди. Кана эми, шүгүр кылсаңар?!

**79.** Асман койнунда туткун болгон куштарга карашпайбы? Аларды (абада) Аллаһдан башка ким кармап турат?! Албетте, мында ыймандуу адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине ишаарат кылган) белгилер бар!

**80.** Аллаһ силер үчүн үйүңөрдү тынч мекен кылды жана айбандардын терилеринен көчүп-конуп жүргөнүңөрдө жеңил болгон үйлөрдү жасап берди. Жана алардын жүңдөрүнөн, тыбыттарынан, кылдарынан бир мезгилге (Кыяматка) чейин (керектелүүчү) буюмдарды жана матааларды (жаратты).

وَلِلَّهِ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَآ أَمْرُ ٱلسَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ ٱلْبَصَرِ أَوْ هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧٧﴾

وَٱللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّنۢ بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۙ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾

أَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلطَّيْرِ مُسَخَّرَٰتٍ فِى جَوِّ ٱلسَّمَآءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٧٩﴾

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّنۢ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ ٱلْأَنْعَٰمِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ إِقَامَتِكُمْ ۙ وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَآ أَثَٰثًا وَمَتَٰعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨٠﴾

---

1 Ушул эки адам тең болбосо, сокур сыяктуу эч нерсени көрө албаган, дүлөй сыяктуу эч нерсени уга албаган, өзүнө-өзү да эгедер боло албаган таш-кудай, жыгач-кудай, адам-кудай…жана башка толгон-токой жалган кудайлар, Угуучу, Көрүүчү, бүт ааламдарга Кожоюн жана Адил-Даанышман Аллаһ Таалага кантип тең болуп калсын? Аллаһка ошолорду теңеп, Аллаһка кошуп ошолорго дуба-ибадат кылып жаткан адамдардын акылынан да төмөн акыл барбы?!

2 Ошондой кайып нерселердин бири – Кыяматтын болоор убактысын да Аллаһтан башка эч ким билбейт.

**81.** Аллаһ Өзү жараткан нерселерден көлөкө-башпаанектерди, тоолордон үңкүр-үйлөрдү жасап берди. Дагы силер үчүн ысыктан сактаган кийимдерди жана (өз-ара) соккуңардан сактай турган, (зоот) кийимдерди жаратты. (Аллаһ) силерге мына ушинтип Өз нээматын толук берет. Кана эми (силер да толук) мусулман болсоңор?!

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَٰلٗا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلۡجِبَالِ أَكۡنَٰنٗا وَجَعَلَ لَكُمۡ سَرَٰبِيلَ تَقِيكُمُ ٱلۡحَرَّ وَسَرَٰبِيلَ تَقِيكُم بَأۡسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تُسۡلِمُونَ ٨١

**82.** (О, Мухаммад!) Эгер (наасааттан) жүз бурушса, (артынан түшүп алба) сенин милдетиң анык жеткирүүдөн гана турат.

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡكَ ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٨٢

**83.** Алар Аллаһтын нээматын таанып-билип эле турушат. Бирок, кийин моюнга албай коюшат. Алардын көпчүлүгү каапырлар.

يَعۡرِفُونَ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكۡثَرُهُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٣

**84.** (Кыямат) Күндө ар бир үммөттөн (бирден) күбөнү алып келебиз.[1] Кийин каапырлар үчүн (кечирим суроого) уруксат берилбейт жана (кайрадан жашап келүүгө да) кайтарылышпайт.

وَيَوۡمَ نَبۡعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٖ شَهِيدٗا ثُمَّ لَا يُؤۡذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُواْ وَلَا هُمۡ يُسۡتَعۡتَبُونَ ٨٤

**85.** Зулумдук кылган (каапыр) адамдар азапты көрүшкөн убакта алардан (азап) жеңилдетилбейт. Жана мөөнөт да берилбейт.

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلۡعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنۡهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٨٥

**86.** Эгер Аллаһка шерик кошкондор өз "кудайларын" көрүп калса: "О, Раббибиз – (Аллаһ!), Сени таштап биз дуба-ибадат кылган "кудайларыбыз ушулар"-дешет. Анда аларга ("кудайлары"): "Силер

وَإِذَا رَءَا ٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْ شُرَكَآءَهُمۡ قَالُواْ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا ٱلَّذِينَ كُنَّا نَدۡعُواْ مِن دُونِكَۖ فَأَلۡقَوۡاْ إِلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلَ إِنَّكُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٨٦

---

1 Бул күбөлөр ошол элдердин пайгамбарлары. Алар өз үммөтүнүн кимиси кандай иш жасап келип, эмне жаза (же сыйлык) алаарына күбө болуп турушат.

– анык жалганчысыңар!” – деп сөз ыргытат.[1]

| | |
|---|---|
| **87.** Ошол күндө алар Аллаһтан жансоога сурап калышат. Ойлоп тапкан “кудайлары” болсо, жок болуп кетет.[2] | وَأَلْقَوْاْ إِلَى ٱللَّهِ يَوْمَئِذٍ ٱلسَّلَمَ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَفْتَرُونَ ﴿٨٧﴾ |
| **88.** (Өздөрү) каапыр болуп (башкаларды) Аллаһтын жолунан тоскон адамдардын азабынын үстүнө азап кошобуз, бузукулук кылгандары себептүү. | ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ زِدْنَٰهُمْ عَذَابًا فَوْقَ ٱلْعَذَابِ بِمَا كَانُواْ يُفْسِدُونَ ﴿٨٨﴾ |
| **89.** Биз (силерди) кайрадан тирилткен Күндө ар бир үммөткө өздөрүнөн бир күбөнү (пайгамбарын) алып келебиз. Сени да (о, Мухаммад,) тигилерге (өз үммөтүңө) күбө катары алып келдик. Биз сага Китепти (Кураанды) ар бир нерсеге Баяндама, Туура Жол, Ырайым жана мусулмандар үчүн Жакшы Кабар иретинде түшүрдүк. | وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٨٩﴾ |
| **90.** Албетте, Аллаһ адилеттүүлүккө, жакшылыкка тууган-уруктарга кайрымдуулук кылууга буюруп, бузукулуктан, (Шариятка) терс пейилдерден жана зулум-душманчылыктан кайтарып, силерге наасат кылат. Кана эми, эсиңерге келсеңер! | ۞إِنَّ ٱللَّهَ يَأْمُرُ بِٱلْعَدْلِ وَٱلْإِحْسَٰنِ وَإِيتَآيِ ذِي ٱلْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ ٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ وَٱلْبَغْيِ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٩٠﴾ |
| **91.** Убада бергениңерде Аллаһтын убадасын аткаргыла! | وَأَوْفُواْ بِعَهْدِ ٱللَّهِ إِذَا عَٰهَدتُّمْ وَلَا تَنقُضُواْ |

1 Мушриктер эптеп азаптан кутулуунун амалын издеп турганда "кудайларын" көрүп калат дагы, айыпты ошуларга оодармай болушат. Бирок, "кудайлары" "Биз өзүбүздү эч качан Аллаһтын шериги деп тааныткан эмеспиз. Өзүңөр бизден сурап отурбай, бизди Аллаһка шерик кылгансыңар. "Силер – жалганчысыңар!" – деп аларды шерменде кылат.

2 Бул дүйнөдө пенделер Аллаһка шерик кылып сыйынган таш-кудай, жыгач-кудай, адам-кудай жана башка ар түрдүү жалган кудайларды Аллаһ Таала Тозокко таштоо менен жок кылат.

Бекемдегениңерден кийин антыңарды бузбагыла! (Анткени,) Силер (Аллаһты ортого коюп ант ичкениңерде) Аллаһты кепил кылгансыңар. Албетте, Аллаһ эмне кылганыңарды билип турат.

ٱلْأَيْمَٰنَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا وَقَدْ جَعَلْتُمُ ٱللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Бекем ийрип, орогон соң, ийигин сындырып (жибин чубап) салган аялга окшобогула: бир эл башка бир (силер убадалашкан) элден пайдалуураак болсо эле, өз ара антташкан убадаңарды алдоо куралы кылып аласыңар! Аллаһ бул (убада) менен силерди сынап жатат жана Кыямат күнү силерге, келише албай калган нерсеңердин анык баянын билдирет.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّتِى نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَٰثًا تَتَّخِذُونَ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِىَ أَرْبَىٰ مِنْ أُمَّةٍ ۚ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ ٱللَّهُ بِهِۦ ۚ وَلَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Эгер Аллаһ кааласа, силердин бардыгыңарды бир үммөт (бир динде) кылып коймок. Бирок, Ал каалаганын адаштырып, каалаганын Туура Жолго салат. Силер (Кыяматта) эмне иш кылганыңар жөнүндө суралаcыңар.

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Антыңарды алдоо куралы кылып албагыла! (Эгер ошентчү болсоңор) бутуңар (түз жолдо) бекем болгондон соң тайып кетет жана Аллаһтын жолунан адашканыңар себептүү азап чегип каласыңар жана (акыретте да) силерге чоң азап жетет!

وَلَا تَتَّخِذُوٓا۟ أَيْمَٰنَكُمْ دَخَلًۢا بَيْنَكُمْ فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُوا۟ ٱلسُّوٓءَ بِمَا صَدَدتُّمْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Аллаһтын убадасын аз гана баага сатып жибербегиле. Эгер билсеңер, силер үчүн (дүйнө пайдасынан) Аллаһтын алдындагы сооп жакшы.

وَلَا تَشْتَرُوا۟ بِعَهْدِ ٱللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۚ إِنَّمَا عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Силердин алдыңардагы нерселер (канчалык көп болсо да) түгөнөт. Аллаһтын алдындагы нерселер түбөлүктүү! Биз сабыр

مَا عِندَكُمْ يَنفَدُ ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ بَاقٍ ۗ وَلَنَجْزِيَنَّ ٱلَّذِينَ صَبَرُوٓا۟ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ

مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

кылгандардын сооп-сыйлыгын жасаган ишинен жакшыраак (көбүрөөк) кылып беребиз.

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُۥ حَيَوٰةً طَيِّبَةً وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

**97.** Эркек болобу же аялбы, ыйманга келип, андан кийин[1] жакшы амалдарды жасаса, Биз аны (бул дүйнөдө) таза жашатабыз жана алардын (акыреттик) сооптoрун жасаган амалдарынан жакшыраак сыйлыктар менен кайтарабыз.

فَإِذَا قَرَأْتَ ٱلْقُرْءَانَ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ﴿٩٨﴾

**98.** Качан сен Куран окусаң (Аллаһтын ырайымынан) куулган шайтандан коргоо тилеп Аллаһка сыйын![2]

إِنَّهُۥ لَيْسَ لَهُۥ سُلْطَٰنٌ عَلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٩٩﴾

**99.** Албетте, (Аллаһка ыклас менен) ыйман келтирген жана Раббисине тобокел кылган адамдарга шайтандын бийлиги өтпөйт.

إِنَّمَا سُلْطَٰنُهُۥ عَلَى ٱلَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُۥ وَٱلَّذِينَ هُم بِهِۦ مُشْرِكُونَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Анын бийлиги мушрик болуп, өздөрүнө аны (шайтанды) дос-жетекчи кылып алгандарга өтөт.

وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا۟ إِنَّمَآ أَنتَ مُفْتَرٍ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠١﴾

**101.** (О, Мухаммад!) Эгер Биз бир аяттын ордуна башкасын алмаштырсак – Өзү түшүргөн нерсесин Аллаһ Өзү Билүүчү[3] – алар (мушриктер) «Сен (ичиңден) ойлоп чыгаруудасың» дешет. Жок!

---

1 Демек, амалга сооп берилишинин шарты – бул ыймандын болушунда жатат. Ыйманы болбой туруп, ар канча адамгерчиликтүү (гумандуу) иштерди жасабасын аларга акыреттик сооп болбойт.

2 Куранды окуп, түшүнүп, аны менен амал кылуу жашоодогу оңолуунун шарты болгону себептүү, адам баласы эми Куран окуйун десе эле, Шайтан оюна ар-нерселерди келтирип, азгыра берет. Ошондуктан, Куран окуу алдынан "Аузу биллаһи минаш-шайтаанир-ражийм" деп, аны айдап жибериш керек. Бул дубанын мааниси: "Аллаһтын ырайымынан куулган шайтандан (анын жамандыгынан) коргоо тилеп, Аллаһка сыйынамын" дегенди билдирет.

3 Курандагы кээ бир аяттарды Аллаһ Таала Өз илим, даанышмандыгы менен башка аяттарга (өкүмдөргө) алмаштырганда мушриктер ушул сөздү айтышкан. Чынында, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын милдети Жебирейил periште Раббисинен алып келген аяттарды сахаабаларына окуп берүүдөн башка эмес болчу. Кайсы аятты өзгөртүш Аллаһтын Өз иши. Пенделер ага кирише да албайт. "Эмнеге?" деп сураганга да акысы жок.

(Андай эмес) Алардын көпчүлүгү билишпейт.

قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِن رَّبِّكَ بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٢﴾

**102.** Ал аятты Ыйык Рух (Жебирейил периште) Раббиң тарабынан ыймандууларды (Өз жолуна) бекемдеш үчүн, Туура Жол жана мусулмандарга Жакшы Кабар болушу үчүн акыйкат менен түшүргөн.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ ۗ لِّسَانُ ٱلَّذِى يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِىٌّ وَهَٰذَا لِسَانٌ عَرَبِىٌّ مُّبِينٌ ﴿١٠٣﴾

**103.** Биз билебиз, алар (мушриктер): "Чынында, Курaaнды Мухаммадга (бир) адам үйрөткөн» деп жатышат. Алар (пайгамбардын устаты деп) көргөзүп жаткан адамдын тили арабча эмес. Ал эми, бул (Кураан) анык-таза араб тилинде!

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ لَا يَهْدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٤﴾

**104.** Албетте, (ар нерсени шылтоолоп) Аллаһтын аяттарына ыйман келтирбей жүргөн адамдарды Аллаһ Туура Жолго баштабайт жана аларга жан сыздаткан азап бар.

إِنَّمَا يَفْتَرِى ٱلْكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٠٥﴾

**105.** Чынында, Аллаһтын аяттарына ыйман келтирбегендер гана (ушундай) жалгандарды ойлоп табышат. Алар – жалганчылар!

مَن كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُۥ مُطْمَئِنٌّۢ بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَٰكِن مَّن شَرَحَ بِٱلْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ ٱللَّهِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**106.** Кимде-ким ыйманга келгенден кийин Аллаһка каапыр болуп, көкүрөгүн каапырчылыктарга кенен ачып койсо, аларга Аллаһтын каары жана улук азап бар. Ал эми, жүрөгү ыйман менен (толуп) бейпил турган абалда (тили менен гана "Динден кайттым" деген сөздү айтууга) мажбур кылынган адамдар (га азап-күнөө жок).

**107.** Мунун себеби, алар (көкүрөгүн капырчылыкка ачкандар) Акыретке караганда (опосуз) дүйнө жашоосун көбүрөөк сүйүштү. Албетте, Аллаһ каапыр коомдорду Туура Жолго баштабайт.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا عَلَى ٱلْءَاخِرَةِ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Аллаһ алардын жүрөгүнө, кулактарына жана көздөрүнө мөөр басып (акыйкатты кабыл алалбай турган кылып) койгон. Эми, алар капилеттеги (аңкоо) адамдар.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Эч шексиз, алар Акыретте зыян тартуучулардан болушат.[1]

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Андан соң, албетте, сенин Раббиң, (көп) каршылыктарга учурагандан кийин (өз диндерин сактап калуу үчүн) хижрат кылган, жихадга чыккан жана (дин жолундагы кыйынчылыктарга) сабырдуулук көргөзгөн адамдарды – ушулардан кийин – албетте, Кечирүүчү жана Өз Ырайымына алуучу.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا فُتِنُوا۟ ثُمَّ جَٰهَدُوا۟ وَصَبَرُوٓا۟ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Ошол Күндө (Кыяматта) ар бир жан өз пайдасын талашып (башкаларды тап-такыр унутуп) калат. Жана ар бир жанга – зулумдук көргөзүлбөгөн абалда – жасаган иштери(не жараша сооп же азап) гана толугу менен берилет.

۞ يَوْمَ تَأْتِى كُلُّ نَفْسٍ تُجَٰدِلُ عَن نَّفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١١﴾

---

1 "Зыян тартуу" – бул нээматты жоготуу дегени. Алар Акыретте, эң кымбат адамдарынан ажырап, аздектеген жандарынын жыргалчылыгын жоготушат жана жан ооруткан азапка киргизилет. Бирок, жүрөгү ыйманга толуп турса да, денесине жеткирилген (бул дүйнөдөгү) азапка чыдабай "каапыр болдум" деген адамдарга акыретте азап жок. Ислам Шариятында дегеле, аргасыздыктан улам жасалган нерсеге күнөө болбойт.

**112.** Аллаһ бир шаарды (Макканы) мисал келтирди: Бул шаар тынч, бейпил, ырыскысы ар тараптан "агып" келип турган шаар болчу. Кийин ал (анда жашаган мушриктер) Аллаһтын нээматына каапыр болду эле, бул кылмышынын жазасына Аллаһ аны коркунуч жана каатчылык "кийими" менен "жасантып койду".

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلٗا قَرۡيَةٗ كَانَتۡ ءَامِنَةٗ مُّطۡمَئِنَّةٗ يَأۡتِيهَا رِزۡقُهَا رَغَدٗا مِّن كُلِّ مَكَانٖ فَكَفَرَتۡ بِأَنۡعُمِ ٱللَّهِ فَأَذَٰقَهَا ٱللَّهُ لِبَاسَ ٱلۡجُوعِ وَٱلۡخَوۡفِ بِمَا كَانُواْ يَصۡنَعُونَ ١١٢

**113.** Аларга (Макка мушриктерине) өздөрүнүн арасынан (ишеничтүү) пайгамбар келсе, аны «жалганчы» дешти. Анан аларды, заалым болуп турган абалда азап кармады!

وَلَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مِّنۡهُمۡ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُ وَهُمۡ ظَٰلِمُونَ ١١٣

**114.** Силерге Аллаһ ырыскы кылып берген адал-таза нерселерден гана жегиле жана эгер Аллаһтын Өзүнө ибадат кылчу болсоңор, Анын нээматтарына шүгүр кылгыла.[1]

فَكُلُواْ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ حَلَٰلٗا طَيِّبٗا وَٱشۡكُرُواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ إِن كُنتُمۡ إِيَّاهُ تَعۡبُدُونَ ١١٤

**115.** Чынында,, Аллаһ силерге тарпты, (мууздалганда аккан) канды, доңуздун этин жана Аллаһтан башкага атап союлган(дар)ды арам кылды.[2] Ал эми, бирөө (ушулардан башка тамак таба албай) мажбур болгондо, чектен чыкпай сугунбай (өзөк жалгоо үчүн гана) жесе, Аллаһ Кечиримдүү, Ырайымдуу.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡمَيۡتَةَ وَٱلدَّمَ وَلَحۡمَ ٱلۡخِنزِيرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيۡرِ ٱللَّهِ بِهِۦۖ فَمَنِ ٱضۡطُرَّ غَيۡرَ بَاغٖ وَلَا عَادٖ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١١٥

**116.** Тилиңер (өзүңөр) ойлоп чыгарган сөздөрдү Аллаһка (оодарып) жалаа жабуу үчүн «Бул – адал,

وَلَا تَقُولُواْ لِمَا تَصِفُ أَلۡسِنَتُكُمُ ٱلۡكَذِبَ هَٰذَا حَلَٰلٞ وَهَٰذَا حَرَامٞ

1 Аллаһ берген нээматка шүгүр кылуу, тил учунда эле: "Кудайга шүгүр" деп коюу менен эмес, Курaандагы Аллаһтын өкүмдөрүн аткаруу менен жана ошондон кийин гана Аллаһка мактоо (шүгүр) айтуу менен болот.

2 Деңиз-суулардагы балык жана башка суу жаныбарлары менен чебирткелердин тарпы арам эмес. ...Мазарларга, ыйык жерлерге атап союлган жандыктын эти Аллаһтан башкага аталгандыктан улам арам болуп калат.

булл – арам» деп сүйлөй бербегиле. Албетте, Аллаһка жалаа жапкандар[1] Тозоктон кутулбайт.

لِّتَفۡتَرُواْ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفۡتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلۡكَذِبَ لَا يُفۡلِحُونَ ١١٦

**117.** (Дүйнө жыргалы) бир аз гана пайдалануу. Алар үчүн (Акыретте) жан сыздаткан азап бар.

مَتَٰعٞ قَلِيلٞ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ١١٧

**118.** Мурда Биз яхудийлерге, сага (Курaанда) айткан нерселерди арам кылган элек. Биз аларга зулумдук кылбадык. Бирок өздөрүнө-өздөрү зулумдук кылышты.[2]

وَعَلَى ٱلَّذِينَ هَادُواْ حَرَّمۡنَا مَا قَصَصۡنَا عَلَيۡكَ مِن قَبۡلُۖ وَمَا ظَلَمۡنَٰهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ١١٨

**119.** Андан соң (о, Мухаммад,) албетте, сенин Раббиң наадандык (илимсиздик) менен күнөө иш жасап, артынан тооба кылган жана өзүн(үн иштерин) оңдогон адамдарды – ушундан кийин – Кечирүүчү, Ырайымдуу.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسُّوٓءَ بِجَهَٰلَةٖ ثُمَّ تَابُواْ مِنۢ بَعۡدِ ذَٰلِكَ وَأَصۡلَحُوٓاْ إِنَّ رَبَّكَ مِنۢ بَعۡدِهَا لَغَفُورٞ رَّحِيمٌ ١١٩

**120.** Чынында, Ибрахим Аллаһка ыкыластуу, ханиф (Аллаһка жүз бурган) жана Туура Жолго баштоочу жолбашчы болгон. Ал мушриктерден болгон эмес.

إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ كَانَ أُمَّةٗ قَانِتٗا لِّلَّهِ حَنِيفٗا وَلَمۡ يَكُ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ١٢٠

**121.** (Дагы ал) Аллаһтын нээматтарына шүгүр келтирүүчү болгон. (Ошондуктан, Раббиси аны көп элдердин арасынан) тандап алып, Туура Жолго баштады (Пайгамбар кылды).

شَاكِرٗا لِّأَنۡعُمِهِۚ ٱجۡتَبَىٰهُ وَهَدَىٰهُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ١٢١

**122.** Жана Биз ага дүйнөдө ихсан-жакшылыктарды бердик. Ал Акыретте да жакшылардан болот.

وَءَاتَيۡنَٰهُ فِي ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٗۖ وَإِنَّهُۥ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٢٢

---

1 Арам – бул Аллаһ арам кылган нерсе. Адал – бул Аллаһ адал кылган нерсе. Кимде-ким Курaанга негизделбей, оюнан чыгарып "бул – адал, бул – арам" дей берсе ал Аллаһка жалаа жапкан болот

2 Яхудийлерге арам кылынган нерселер "Аньам" сүрөсүндө баяндалган.

ثُمَّ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ أَنِ ٱتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٢٣

**123.** Андан соң (о, Мухаммад), Биз сага: «Жалгыз Аллаһка сыйынуучу Ибрахимдын динине ээрчигин. (Себеби) ал мушриктерден болбоду" деп вахий жибердик.

إِنَّمَا جُعِلَ ٱلسَّبْتُ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ١٢٤

**124.** Ишемби күн(дү урматтоо) ал (Жума күн) жөнүндө талашып (натыйжада жолдон чыгып) кеткен адамдарга (яхудийлерге парыз) кылынды. Албетте, сенин Раббиң Кыямат Күндө алар талашкан нерсе жөнүндө (адилет) өкүм чыгарат.[1]

ٱدْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِٱلْحِكْمَةِ وَٱلْمَوْعِظَةِ ٱلْحَسَنَةِ ۖ وَجَٰدِلْهُم بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ١٢٥

**125.** (О, Мухаммад!) Раббиңдин жолуна хикмат – даанышмандык жана үлгүлүү насааттар менен даават кыл жана алар (жүз бургандар) менен эң сонун (далилдүү) талаш жүргүз. Сенин Раббиң Өзүнүн жолунан адашып кеткендерди Билүүчү жана Ал Туура Жолго түшүүчүлөрдү да эң жакшы билет.[2]

---

1 Ибрахимдын дининде деле Жума күн урматтуу болгон. Кийинки Пайгамбарлардын доорунда яхудийлер Жума күн жөнүндө талашып, чырдашып, дин жолунан чыгып кетейин дегенде, Аллаһ аларга Ишемби күндү урматтоону парыз кылган.

2 Бул аятта Аллаһ мусулмандарга дааваттын (Исламга чакыруунун) эрежесин үйрөтүүдө. Демек, дааваттын эң биринчи шарты хикмат экен. Хикмат – бул даанышмандык. Хикмат – бул ар бир угуучунун абалына, баам-парасатына, кабыл алуу жөндөмүнө жараша сүйлөө санаты. Хикмат – бул илим. Эгер дааватчынын илими болбосо, угуучунун зээнине, баамына, кабыл алуусуна жараша, зарыл, орчундуу сөздөрдөн баштабай, эмнени жаттаган болсо аралаштырып төгүп салат же болбосо өзүн үлгүлүү тута албай "ишти бузуп койот". Ошентип, дааватчы эң оболу хикмат – илим, даанышмандык менен сөз баштайт. Угуучу баамчыл болсо, ошол жетиштүү. Эгер буга муюбаса, үлгүлүү насааттарга өтөт. Үлгүлүү насаат деген бул Кураандагы буйруктар менен тыюуларды айтып үгүт жүргүзүү. Аллаһ буюрган нерселерди айтканда, ал буйруктардын инсанга дүйнөлүк жана акыреттик пайдаларына кеңири токтолуу. Аллаһ тыйган нерселерди айтканда ал иштин адамга, коомго жана Ыйманга тийгизген зыяндарын далилдеп көргөзүү же болбосо, Аллаһтын өкүмдөрүн кармаган адамдын мартабасы менен, Шариятты тебелеген адамдын кор болгон акыбетин мисал келтирүү… Же болбосо, Акыреттеги Аллаһ өкүмдөрүнө моюн сунуп жашаган момундардын сыйлыктары менен каапырлар үчүн даярдаган азаптарын айтып, үгүттөө… Эгер Угуучу тап-такыр башка пикирде болсо, маселен, Аллаһка ишенбесе же Исламдын чындыгынан шектенүүчү болсо,

**126.** (О, момундар!) Эгерде (силерге жаман сөз же жаман иш менен зыян жеткирген адамдардан) өч алчу болсоңор, өзүңөргө кандай зыян жеткен болсо, дал ошондой өч алгыла. Эгер (өч албай, кечирип) сабыр кылсаңар, бул сабыр кылуучулар үчүн жакшы.

وَإِنۡ عَاقَبۡتُمۡ فَعَاقِبُواْ بِمِثۡلِ مَا عُوقِبۡتُم بِهِۦۖ وَلَئِن صَبَرۡتُمۡ لَهُوَ خَيۡرٞ لِّلصَّٰبِرِينَ ١٢٦

**127.** (О, Мухаммад,) сабыр кыл! Сенин сабыр кылууң Аллаһтын жардамы менен гана болот. (Каапырлардын сага каршы) жасаган айлакерликтери себептүү капа болбо жана жүрөгүң кысылбасын!

وَٱصۡبِرۡ وَمَا صَبۡرُكَ إِلَّا بِٱللَّهِۚ وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُ فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ١٢٧

**128.** Албетте, Аллаһ такыбалар жана жакшылык кылуучулар менен!

إِنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَواْ وَّٱلَّذِينَ هُم مُّحۡسِنُونَ ١٢٨

---

мындай кишилерди ынандыруу үчүн сөзсүз талаш-тартыштуу сүйлөшүүлөрдү жүргүзүш зарыл болот. Мындай шартта Курандын буйругу: "эң сонун талаш жүргүз" деген аят. Эң сонун талаштын дагы бир талабы, өзүн салмактуу кармап, сөзгө конок берип, ачууланбай, кызууланбай (чычалабай) сүйлөшүү.

## 17 «Исраа» сүрөсү[1]

سُورَةُ الإِسْرَاءِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Пендесин түн ичинде Аль-Харам мечитинен Биз айланасын берекелүү кылган Аль-Аксаа мечитине сейил кылдырган Аллаһ (каапырлар таңуулаган алсыздык сыпаттарынан) Аруу-Таза! Биз ага (пендебизге) Өзүбүздүн белгилерибизди көргөзүү үчүн (сейил кылдырдык). Ал – Угуучу, Көрүүчү.[2]

سُبْحَانَ الَّذِي أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِ لَيْلًا مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ إِلَى الْمَسْجِدِ الْأَقْصَا الَّذِي بَارَكْنَا حَوْلَهُ لِنُرِيَهُ مِنْ آيَاتِنَا ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿١﴾

2. Биз Мусага Китепти (Тооратты) берип, аны Исрайил урпактары үчүн Туура Жол кылдык. (Жана аларга): «Өзүңөргө Менден башканы өкүл-башкаруучу кылып албагыла» (дедик).

وَآتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُوا مِن دُونِي وَكِيلًا ﴿٢﴾

3. Биз Нух менен бирге (кемеде) көтөргөн (жана чөктүрбөй, сактап

ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَبْدًا

1 Бул сүрө 111 аяттан турат. Макка шаарында түшкөн. «Аль-Исраанын» мааниси «Түнкү сейил»

2 Бухарий жана Муслим риваят кылган хадистерде баян кылынганы боюнча Пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды Аллаһ Таала бир түндүн абалкы бөлүгүндө «Бурак» деп аталган ат түспөлүүндөгү периште менен Маккадаги Аль-Харам мечитинен Иерусалимдеги Аль-Аксаа мечитине, сейил кылдырып, андан эң жогорку асмандын үстүнө алып чыккан. Пайгамбарыбыз ал жакта Бейиш менен Тозокту жана мурунку өткөн Пайгамбарларды өз көзү менен көргөн. Ошол чыгышында ага жана үммөтүнө сообу элүү убакытка барабар болгон беш убакыт намаз парыз кылынган. Бул сейил Рухий-физиологиялык (дене менен бирге, ойгоо кезинде) болгон. Куранни Каримде Маккадан Иерусалимге баруу «Исраа», ал эми, Иерусалимден жогорку асмандарга көтөрүлүү «Мээраж» деп аталат. Аяттагы "айланасы берекелүү" мечит Иерусалимдеги Аль-Аксаа мечити. Мунун себеби анын айланасында көп Пайгамбарлар жашаган жана жери да бак-дарактуу, дарыялар аккан берекелүү жер. Аль-Аксаа мечити улуулук даражасы жаатынан Маккадагы "Аль-Харам" жана Мединадагы "Набавий" мечитинен кийинки – үчүнчү орунда турат. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын кабар бергени боюнча, (көп соол болушу үчүн) намаз окууну ниет кылып, ушул үч мечиттен башка жерге сапар кылуу мүмкүн эмес.

شَكُورًا ﴿٣﴾

калган) адамдардын урпактары, (уккула:) чынында, ал (Нух) абдан шүгүр кылуучу пенде болгон.

وَقَضَيْنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ فِي ٱلْكِتَٰبِ لَتُفْسِدُنَّ فِي ٱلْأَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيرًا ﴿٤﴾

4. Биз Китепте (Тооратта) Исрайил урпактарына: «Жер бетинде эки ирет бузукулук кылып, аябай, чектен чыгып, текеберленесиңер» деп вахий (кабар) кылдык.

فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَآ أُو۟لِي بَأْسٍ شَدِيدٍ فَجَاسُوا۟ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ﴿٥﴾

5. Эми, ошол эки убаданын биринчисинин убактысы келгенде, силердин үстүңөргө абдан күчтүү пенделерибизди жибердик эле, үй-жайыңарды аралап (талкалап) кирищти. Жана ал (убада) аткарылган убада болду.[1]

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ ٱلْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَأَمْدَدْنَٰكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ أَكْثَرَ نَفِيرًا ﴿٦﴾

6. Кийин, кезекти алардын зыянына силердин пайдаңарга кайтардык жана силерди мал-мүлк, бала-чака менен кубаттандырып, саныңарды көбөйттүк.

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ لِيَسُۥٓـُٔوا۟ وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا۟ ٱلْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُوا۟ مَا عَلَوْا۟ تَتْبِيرًا ﴿٧﴾

7. Жакшылык кылсаңар өзүңөргө пайда, жамандык кылсаңар да (зыяны) өзүңөргө кайтат. Акыркы (экинчи) убаданын убактысы келгенде, (силерди жеңип, кул кылып) жүзүңөрдүн кунарын кетириш үчүн, биринчи жолкусунда кирген сыяктуу мечитке (Аль-Аксаага) кирүү (жана аны ойрон кылуу) үчүн жана басып алган жерлерин талап-талкалоо үчүн (кубаттуу душманыңар кайтып келди).

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا

8. (Эгер тооба кылсаңар) Раббиңер силерге дагы эле ырайым кылса

---

1 Тафсирчи уламалар яхудийлерди кырып-жойгон бул элдин кай өлкөдөн келгени жөнүндө бир пикирде эмес болсо да, бул баскынчы элдердин каапыр коомдор экенинен шек санашпайт. Себеби, алар ошол келишинде "Аль-Аксаа" мечитин да талкалаганы тарыхтан маалым.

ажеп эмес. Эгер (күнөөгө) кайтсаңар, Биз да (силерди жазалоого) кайтабыз. Биз каапырларга Тозокту (түбөлүк) түрмө кылганбыз.

جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ﴿٨﴾

9. Чынында, бул Кураан (инсаниятты) эң Туура Жолго баштайт[1] жана салих (жакшы) амал кылган момундар үчүн чоң сыйлыктар бар экени жөнүндө куш кабар берет.

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿٩﴾

10. Акыретке ишенбеген адамдарга Биз жан ооруткан азапты даярдап койгонбуз.

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٠﴾

11. Инсан жакшылык тилеп дуба кылганы сыяктуу, жамандык тилеп да дуба кыла берет. Инсан (ушундай) шашма.[2]

وَيَدْعُ ٱلْإِنسَٰنُ بِٱلشَّرِّ دُعَآءَهُۥ بِٱلْخَيْرِ ۖ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ عَجُولًا ﴿١١﴾

12. Биз түн менен күндүздү (Өз кудуретибизге далил катары) эки аян-белги кылдык. Анан (элдер тынч эс алсын деп) түн-белгини өчүрдүк (караңгы кылдык) Ал эми, Раббиңердин пазилетин издеп, (тиричилик кылып) жүрүшүңөр үчүн жана эсеп менен жыл санагын билишиңер үчүн күн-белгини жарык кылдык. Биз ар бир нерсени анык-айкын баяндадык.

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ءَايَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَآ ءَايَةَ ٱلَّيْلِ وَجَعَلْنَآ ءَايَةَ ٱلنَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا۟ فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا۟ عَدَدَ ٱلسِّنِينَ وَٱلْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَىْءٍ فَصَّلْنَٰهُ تَفْصِيلًا ﴿١٢﴾

13. Ар бир адамдын (жакшы же жаман) ишин өз мойнуна илип койдук жана Кыямат күндө ага, таратылган, өзү жолукчу китебин

وَكُلَّ إِنسَٰنٍ أَلْزَمْنَٰهُ طَٰٓئِرَهُۥ فِى عُنُقِهِۦ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ كِتَٰبًا يَلْقَىٰهُ مَنشُورًا ﴿١٣﴾

---

1 Кураан жолу эң адилеттүү, эң жогорку даражалуу жол. Ким Кураан жолун тутуп, анын ишенимдерин кабыл алып, буйруктарын аткарып, адеп-ахлагын өзүнө сиңирсе алса, адамдардын эң кемелдүүсү, эң жакшысы жана абзели болот.

2 Көбүнчө инсан жакшы тилектер кылат. Бирок, ачуусу келгенде каргап, шилеп, жаман дубалар кантип оозунан чыкканын билбей калат. Бирок, Боорукер, Даанышман Аллаһ жакшы дубаларга жооп берип, жамандарын кабыл албайт.

(амал дептерин) чыгарып беребиз. (Жана):

14. «Китебиңди оку, бүгүн өзүңдүн зыяныңа өзүң жетишерлик эсепчисиң!» (дейбиз).

اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٤﴾

15. Ким Туура Жолго түшсө – өз пайдасы үчүн түшөт. Кимде-ким адашса, өзүнүн зыянына адашат. Эч ким бирөөнүн жүгүн (күнөөсүн) көтөрбөйт. Биз пайгамбар жибермейинче (эч кимди) азапка салбайбыз.[1]

مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٥﴾

16. Эгер Биз бир шаарды кыйратууну кааласак, анын дене кумарына берилген (бай) адамдарына буюрабыз.[2] Кийин алар шаарда бузукулук кылганда, үстүлөрүнө сөз (азап) түшүүсү ылайык болуп калат. Анан аны жер менен жексен кылабыз.

وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٦﴾

17. Биз Нухтан кийин дагы нечендеген муундарды кыйраттык. Раббиң Өз пенделеринин күнөөлөрүнөн жетиштүү Кабардар (жана) Көрүүчү.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٧﴾

18. Кимде-ким тез өтүүчү(дүйнө) нү кааласа, Биз анда (дүйнөдө) каалаган адамыбызга, каалаган нерсебизди ал үчүн тездетип беребиз. Кийин (Акыретте) ага жек көрүлгөн, шерменде абалында таштала турган тозокту (насип) кылабыз.

مَّن كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُ جَهَنَّمَ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا ﴿١٨﴾

---

1 Бул Аллаһтын Адилети. Ошондуктан Аллаһ Ислам дааваты жетип барбаган, же башка бир себеп менен Акыйкатты укпай калган кишилерди жана каапырлардын бөбөкторүн азапка салбайт.

2 Аллаһ Тааланын кумарчыл адамдарга берген буйругу Шарияттык буйрук эмес, алардын тагдырына (маңдайына) жазылган буйрук.

**19.** Ал эми, кимде-ким Акыретти(к соопту) каалап, ыймандуу болуп, аракетин ошого арнаса, алардын аракеттери кабыл алынган.

وَمَنْ أَرَادَ ٱلْءَاخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُوْلَٰٓئِكَ كَانَ سَعْيُهُم مَّشْكُورًا ﴿١٩﴾

**20.** (Бирок, бул дүйнөдө) тигилерге деле, буларга деле нээматтарыбызды жеткире беребиз. Раббиңдин нээматы (бул дүйнөдө эч кимден) тосулган эмес.

كُلًّا نُّمِدُّ هَٰٓؤُلَآءِ وَهَٰٓؤُلَآءِ مِنْ عَطَآءِ رَبِّكَ وَمَا كَانَ عَطَآءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢٠﴾

**21.** Карачы, Биз (дүйнөдө адамдардын) бирөөлөрүн башкаларынан кантип абзел-пазилеттүү кылып койдук. Бирок, акыреттик пазилет менен (акыреттик) даражалар чоңураак.

ٱنظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَلَلْءَاخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَٰتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢١﴾

**22.** Сен (эч качан) Аллаһка дагы бир «кудайды» кошпогун! Анткенде, жек көрүндү болуп, (сооптордон) куржалак олтуруп каласың.

لَّا تَجْعَلْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَّخْذُولًا ﴿٢٢﴾

**23.** Раббиң өкүм (буйрук) кылды: Өзүнөн башка (кудай)ларга ибадат кылбайсың, ата-энеңе жакшылык кыласың, эгер алардан бирөөсү же экөө тең сенин алдыңда картайган жашка жетсе, аларга «уф-ф» дебейсиң, аларды(н сөздөрүн) кайрыбайсың жана улук (сылык) сөздөрдү гана сүйлөйсүң.[1]

۞ وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّآ إِيَّاهُ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًا إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ ٱلْكِبَرَ أَحَدُهُمَآ أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ﴿٢٣﴾

**24.** Сен алар үчүн ырайымдуулук менен кичипейилдик «канатыңды» жаз жана (мындай деп) айт: «О, Раббим! Ал экөөсүнө, мага наристе кезимде мээримдүүлүк көргөзгөндөрү сыяктуу мээримдүүлүк көргөз!»

وَٱخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ ٱلذُّلِّ مِنَ ٱلرَّحْمَةِ وَقُل رَّبِّ ٱرْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيَانِى صَغِيرًا ﴿٢٤﴾

1 "Уф-ф" деп айтуу – бул ата-эненин көңүлү үчүн эң жеңил зыян. Сөгүнүү же денесине залакат жеткирүү эмес. Болгону, "тажадым" маанисиндеги үшкүрүк. Ислам ушул сөздөн кайтарган соң башкасын айтпаса да түшүнүктүү болуш керек.

**25.** Силердин ичиңердеги нерсени[1] Раббиңер жакшы Билүүчү. Эгер салих-таза адамдардан болсоңор, чынында, Ал (Өз Жолуна) кайтуучуларга Кечиримдүү.

رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَا فِي نُفُوسِكُمْ ۚ إِن تَكُونُوا صَالِحِينَ فَإِنَّهُ كَانَ لِلْأَوَّابِينَ غَفُورًا ﴿٢٥﴾

**26.** Тууган-уруктарга, мискин-кедейлерге жана мусапырларга (адамдык акы-укугун жана урмат, жардам) бергиниң. Бирок, ысырапкор-чачуучу болбогун!

وَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيرًا ﴿٢٦﴾

**27.** Аныгында, ысырапкорлор – шайтандын достору. А, шайтан болсо, Раббисине өчөшкөн каапыр!

إِنَّ الْمُبَذِّرِينَ كَانُوا إِخْوَانَ الشَّيَاطِينِ ۖ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِرَبِّهِ كَفُورًا ﴿٢٧﴾

**28.** Же болбосо, Раббиңдин ырайымынан (байлыгынан) үмүт кылып, аларга (аргасыздан) жүз үйрүсөң, ширин сөздөрдөн айткын.[2]

وَإِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَاءَ رَحْمَةٍ مِّن رَّبِّكَ تَرْجُوهَا فَقُل لَّهُمْ قَوْلًا مَّيْسُورًا ﴿٢٨﴾

**29.** (Эки) колуңду мойнуңа таңылгандай кылып алба! (Ошондой эле,) Биротоло ачып (чачып) жибербе! Жек көрүндү жана куржалак болуп каласың.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا مَّحْسُورًا ﴿٢٩﴾

**30.** Чынында, сенин Раббиң каалаган пендесине ырыскыны кенен берет, каалаганына ченеп берет. Ал пенделерин(ин абалынан) Кабардар, Көрүүчү.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** (О, адамдар!) Жокчулуктан коркуп перзентиңерди өлтүрбөгүлө! Аларга да, силерге да Өзүбүз

وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ﴿٣١﴾

---

1 Аллаһ адам баласынын ички сулуулугуна карайт. Тазалануу, салих адамдардан болуу, ички тазалыктан башталат. Ислам инсандын Аллаһка болгон түз ниетин жана иш-амалдарын Аллаһ ыразылыгы үчүн гана аткарууну ички (руханий) тазалык деп эсептейт.

2 Бир нерсе сурап келген тууган-урук, мусапыр же кембагалдарды, эгер колуңда жок болсо, орой тийбей, ширин сөз менен кайтарып “Эгер Аллаһ байлык берсе, сөзсүз ихсан кыламын” деп үмүт кылуу керек.

ырыскы беребиз. Аларды өлтүрүү эң чоң күнөө![1]

32. Зынаага жакындабагыла! Ал – бузукулук жана эң жаман жол!

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰٓ إِنَّهُۥ كَانَ فَٰحِشَةً وَسَآءَ سَبِيلًا ۝٣٢

33. Аллаһ (өлтүрүүнү) арам кылган жандарды кыйбагыла! Акыйкат менен болсо, мейли. Кимде-ким зулумдук менен өлтүрүлсө, анын (маркумдун) ээлерине (өлтүрүүчүнүн үстүнөн толук) бийлик беребиз. Бирок, өлтүрүүдө ысырап кылбасын! Ал – жардам берилген адам.[2]

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلْطَٰنًا فَلَا يُسْرِف فِّي الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورًا ۝٣٣

34. Эрезеге жеткенге чейин жетимдердин мал-мүлкүнө жакындабагыла, бир гана жакшы ниет менен болсо, мейли. Жана убаданы аткаргыла. Албетте убада (Акыретте) суралчу нерсе.

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۚ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ ۖ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْـُٔولًا ۝٣٤

35. Өлчөгөндө (тартканда) өлчөөнү толук кылгыла! Жана туура тараза менен тарткыла! Ушул жакшы жана эң мыкты чечим.

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ۝٣٥

36. Өзүң (анык) билбеген нерсени ээрчибе! Чынында, кулак, көз

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۚ إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ

1 Албетте, Аллаһ бере турган ырыскыны "жеткире албаймын" деп туулган перзентти же туула элек ымыркайды өлтүрүү эң чоң адашуучулук. Бул аятта перзенттердин ырыскысына Аллаһтын Өзү кепил болууда.

2 Негизинен адам өлтүрүү – арам. Бирок, Ислам Дини Ислам бийлиги орногон мамлекеттерде кээ бир адамдардын исламдык коомго зыян берип тирүү жүрүшүн акыйкатсыздык деп баалап, аларды өлүмгө буюрат. Шарияатта өлтүрүлүшү акыйкат болгон адамдар төрт тайпа: 1) Бирөөнү өлтүргөн адамдын тууганадарына өч алып берүү үчүн анын өзүн өлтүрүү. 2) Никеде (эри же аялы) болуп туруп ойноштук кылгандар. 3) Динин алмаштырып, жамааттан ажырап кеткендер. 4) Зулумдугун токтотпогон зулумчулдар. Аллаһтын Шарияты өлтүрүүчү кылмышкерди, маркумдун (сөөктүн) ээсинин колуна салып, ал Шарият (Акыйкат) тарабынан жардам берилген адам болуп турса да, өлтүрүүдө ысырап кылса (кылмышкердин оозу-мурдун тилип, кулактарын кесип, же анын ордуна башка бирөөнү өлтүрсө) албетте, бул чектен чыккандык (ысырап) болот.

وَٱلْفُؤَادَ كُلُّ أُو۟لَـٰٓئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْـُٔولًا ٣٦

жана жүрөк, ушулардын баары (Кыяматта) суралуучу нерселер.

وَلَا تَمْشِ فِى ٱلْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّكَ لَن تَخْرِقَ ٱلْأَرْضَ وَلَن تَبْلُغَ ٱلْجِبَالَ طُولًا ٣٧

**37.** Жер бетинде текеберлене-көөп жүрбөгүн! Сен бутуң менен жерди тешип жиберe албайсың жана бийиктикте тоолорго тең келалбайсың!

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُۥ عِندَ رَبِّكَ مَكْرُوهًا ٣٨

**38.** Ушулардын баары Раббиңдин алдында макүрөө саналган жаман кулк-мүнөздөр.

ذَٰلِكَ مِمَّآ أَوْحَىٰٓ إِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ ٱلْحِكْمَةِ ۗ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ ٱللَّهِ إِلَـٰهًا ءَاخَرَ فَتُلْقَىٰ فِى جَهَنَّمَ مَلُومًا مَّدْحُورًا ٣٩

**39.** Булар Раббиң вахий кылган үлгүлүү наасаттардан кээ бирөөлөрү. Эми, сен Аллаһка башка «кудайды» кошпогун, анда, (эгер ширк кылсаң) айыпталган, жек көрүлгөн абалда Тозокто (түбөлүк) каласың!

أَفَأَصْفَىٰكُمْ رَبُّكُم بِٱلْبَنِينَ وَٱتَّخَذَ مِنَ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةِ إِنَـٰثًا ۚ إِنَّكُمْ لَتَقُولُونَ قَوْلًا عَظِيمًا ٤٠

**40.** (О, мушриктер) Раббиңер силерге уул перзенттерди тандап, Өзү периштелерди кыз кылып алыптырбы?![1] Чынында, силер чоң күнөөлүү сөздү сүйлөп жатасыңар!

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِيَذَّكَّرُوا۟ وَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا نُفُورًا ٤١

**41.** Биз бул Курраанда аларга (түрдүү өкүмдөрдү) баян кылдык, эстерине келиши үчүн. Бирок, бул(баянд)ар алардын (чындыктан) качууларын гана көбөйттү.

قُل لَّوْ كَانَ مَعَهُۥٓ ءَالِهَةٌ كَمَا يَقُولُونَ إِذًا لَّٱبْتَغَوْا۟ إِلَىٰ ذِى ٱلْعَرْشِ سَبِيلًا ٤٢

**42.** Айт (о, Мухаммад,) "Эгер алар айткандай Аллаһ менен бирге башка кудайлар бар болсо, анда алар Арштын Кожоюнуна (каршы, аны жеңүү үчүн) жол издешмек.

سُبْحَـٰنَهُۥ وَتَعَـٰلَىٰ عَمَّا يَقُولُونَ عُلُوًّا كَبِيرًا ٤٣

**43.** Аллаһ алар сыпаттаган нерселерден Бийик, Улук жана Аруу!

---

1 Жок! Андай эмес, Аллаһтын уулу да, кызы да жок! Силердин "Периштелер – Аллаһтын кыздары" дегениңер Аллаһка доомат!

**44.** Аллаhка жети асман, жер жана алардагы бардык (жандуу-жансыз) нерселер мактоо менен тасбих айтышат. Бирок, алардын тасбихтерин силер түшүнбөйсүңөр. Чынында, Аллаh Кеңпейил, Кечирүүчү.

تُسَبِّحُ لَهُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ ٱلسَّبۡعُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهِنَّۚ وَإِن مِّن شَيۡءٍ إِلَّا يُسَبِّحُ بِحَمۡدِهِۦ وَلَٰكِن لَّا تَفۡقَهُونَ تَسۡبِيحَهُمۡۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ٤٤

**45.** (О, Мухаммад!) Эгер Кураан окусаң, сени менен Акыретке ишенбегендердин арасына тосулган парда тартып койобуз.[1]

وَإِذَا قَرَأۡتَ ٱلۡقُرۡءَانَ جَعَلۡنَا بَيۡنَكَ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ حِجَابٗا مَّسۡتُورٗا ٤٥

**46.** Жана алардын жүрөктөрүнө Кураанды түшүнө албай калсын деп, чүмбөт ороп, кулактарын “дүлөй” кылып койобуз. Качан сен Кураанда жалгыз Раббиңди эстесең, артка бурулуп, качып кетишет.

وَجَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۚ وَإِذَا ذَكَرۡتَ رَبَّكَ فِي ٱلۡقُرۡءَانِ وَحۡدَهُۥ وَلَّوۡاْ عَلَىٰٓ أَدۡبَٰرِهِمۡ نُفُورٗا ٤٦

**47.** Алар сени(н Кураан окуганыңды) эмне себептен угуп жатканын биз жакшыраак билебиз. Андыктан, алар сени укканда, (өз ара) шыбырашканда заалымдар “Силер сыйкырланган адамга ээрчип жатасыңар” дешет.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَسۡتَمِعُونَ بِهِۦٓ إِذۡ يَسۡتَمِعُونَ إِلَيۡكَ وَإِذۡ هُمۡ نَجۡوَىٰٓ إِذۡ يَقُولُ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلٗا مَّسۡحُورًا ٤٧

**48.** Карачы, алар сага кандай гана мисалдарды келтирип, экинчи жол таба албай турган болуп адашышат.

ٱنظُرۡ كَيۡفَ ضَرَبُواْ لَكَ ٱلۡأَمۡثَالَ فَضَلُّواْ فَلَا يَسۡتَطِيعُونَ سَبِيلٗا ٤٨

**49.** Жана “биз (өлүп, шагыраган) сөөктөр жана чириген тарп болуп калсак деле, жаңыдан жаратылып, кайра тирилебизби?!”- дешет.

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ خَلۡقٗا جَدِيدٗا ٤٩

**50.** Айткын: «(Ооба! Шагыраган сөөк же чириген тарп гана эмес, эгерде) таш, темир болсоңор да,

۞ قُلۡ كُونُواْ حِجَارَةً أَوۡ حَدِيدًا ٥٠

---

1 Бул дааватты эми эле баштаганда эмес, бир нече жолу угуп, ишенбей койгондо боло турган абал.

**51.** Же жүрөгүңөрдө (ойлогон) мындан да олуттуураак нерсе болсоңор да, (Аллаh сөзсүз тирилтип алат!) «Ким кайра тирилтет?» деп сурашат. Айткын: «Силерди биринчи ирет жараткан Кудай». Кийин алар сага (ишенбей) баш чайкашып: «Ал качан?» дешет. Айткын: «Жакын калган болсо ажеп эмес».

أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِي صُدُورِكُمْ ۚ فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ ٱلَّذِي فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥١﴾

**52.** (Исрафил периште «сур» кернейин тартып, Аллаh) силерди чакырганда, Аны даңктап, жооп бересиңер. (Мүрзөңөрдөн тирилип чыгасыңар.) Жана (бул дүйнөдө) бир аз эле убакыт турдук деп ойлоп каласыңар».

يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِۦ وَتَظُنُّونَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٢﴾

**53.** (О, Мухаммад), Менин пенделериме айт, эң жакшы сөздөрдү сүйлөшсүн.[1] Шайтан алардын арасын бузуп жүрөт. Чынында, шайтан – инсандын анык душманы.

وَقُل لِّعِبَادِى يَقُولُوا۟ ٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ يَنزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ كَانَ لِلْإِنسَـٰنِ عَدُوًّا مُّبِينًا ﴿٥٣﴾

**54.** Аллаh силерди (өзүңөрдөн) жакшыраак билет.[2] (Аллаh) кааласа силерге ырайым кылат, кааласа, азап берет. (Оо, Мухаммад!) Биз сени аларга (иштерин текшерүүчү) өкүл кылган эмеспиз.

رَّبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِن يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ أَوْ إِن يَشَأْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَآ أَرْسَلْنَـٰكَ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿٥٤﴾

**55.** Сенин Раббиң асмандардагы жана жердеги нерселерди (силерден) жакшыраак Билүүчү. Биз кээ бир Пайгамбарларды кээ бирөөлөрүнөн абзел-жогору кылдык жана Даудга Забур (китебин) бердик.

وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَن فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ عَلَىٰ بَعْضٍ ۖ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿٥٥﴾

---

1 «Жакшы сөз» деген – бул Куран окуу, зикир кылуу (Аллаhты эскерүү), илим үйрөнүү, насаат айтуу, ж.б.у.с пайдалуу сөздөр.

2 Ошондуктан, Аллаhтын сөзүнө, эгер ал силердин каалооңорго дал келбей турса да, дароо макул болгула. Себеби силер кээде бир нерсени өзүңөр үчүн жакшы көрөсүңөр, чындыгында ошонун тескерисинде жакшылык болот.

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُم مِّن دُونِهِۦ فَلَا يَمۡلِكُونَ كَشۡفَ ٱلضُّرِّ عَنكُمۡ وَلَا تَحۡوِيلًا ٥٦

**56.** Айткын: «(О, мушриктер) Аллаһтан башка (өзүңөр кудай деп) ойлогонуңарга дуба кыла бергиле, баары бир алар силерден эч бир зыянды арылта албайт жана (ишиңерди жакшы же жаман жагына) өзгөртө албайт.

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ يَبۡتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ ٱلۡوَسِيلَةَ أَيُّهُمۡ أَقۡرَبُ وَيَرۡجُونَ رَحۡمَتَهُۥ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُۥٓۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحۡذُورٗا ٥٧

**57.** Алардын[1] өздөрү (Аллаһка) дуба кылышып, (Ага) кимиси жакыныраак (сүйүктүүрөөк) болууга жол издешет, ырайымынан үмүт кылышып, азабынан коркушат. Чынында, Раббиңдин азабынан сак болуу зарыл.[2]

وَإِن مِّن قَرۡيَةٍ إِلَّا نَحۡنُ مُهۡلِكُوهَا قَبۡلَ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ أَوۡ مُعَذِّبُوهَا عَذَابٗا شَدِيدٗاۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مَسۡطُورٗا ٥٨

**58.** Биз (жер бетиндеги) бардык (каапыр) шаарларды, Кыяматтан мурдараак кыйратабыз же болбосо, катуу азап менен жазалайбыз. Бул Китепте (тагдырда) жазылган.

وَمَا مَنَعَنَآ أَن نُّرۡسِلَ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّآ أَن كَذَّبَ بِهَا ٱلۡأَوَّلُونَۚ وَءَاتَيۡنَا ثَمُودَ ٱلنَّاقَةَ مُبۡصِرَةٗ فَظَلَمُواْ بِهَاۚ وَمَا نُرۡسِلُ بِٱلۡأٓيَٰتِ إِلَّا تَخۡوِيفٗا ٥٩

**59.** Бизди (мушриктерге) моожиза берүүдөн тоскон нерсе – абалкы (каапыр) коомдордун (моожизаны) «жалган» дегендери. Биз Самуд коомуна анык көрүнгөн төө бердик эле, ага зулум кылып (ишенбей) коюшту. Биз моожизаларды (элдерди жалгыз Аллаһтан) коркутуу үчүн гана жиберебиз.

وَإِذۡ قُلۡنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِٱلنَّاسِۚ وَمَا جَعَلۡنَا ٱلرُّءۡيَا ٱلَّتِيٓ أَرَيۡنَٰكَ إِلَّا فِتۡنَةٗ لِّلنَّاسِ

**60.** Жана бир кезде Биз сага: «Раббиң (Өзүнүн илими менен) адамдарды ороп алат» дегенбиз. Биз сага (Исраа түнүндө) көргөзгөн нерсе жана Кураандагы каргыш тийген

---

1 Силер кудай деп ойлогон периштелер, пайгамбарлар жана олуялардын.

2 Ушул үч нерсе: сүйүү, үмүт жана коркуу Аллаһ Таалага пендени жакын кыла турган негизги нерселер. Периштелер, Пайгамбарлар жана олуялар дагы ушул үч касиет менен Аллаһка жакын болушкан. Эгер кимде ушул үчөө толук болсо, демек, анын иштери толук болуптур. Кимдин жүрөгү ушулардан бош болсо, аны ар тарабынан жамандык ороп алат. Пенденин Аллаһка болгон сүйүүсү Анын айткандарын кынтыксыз аткаруу менен билинет.

(Заккум дарагы) адамдар үчүн сыноо. Биз аларды коркутабыз. Бирок, бул (коркутуу) алардын ашынган каапырлыгын гана көбөйтөт.[1]

وَٱلشَّجَرَةَ ٱلْمَلْعُونَةَ فِى ٱلْقُرْءَانِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ فَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا طُغْيَٰنًا كَبِيرًا ٦٠

**61.** Бир кезде Биз периштелерге: «Адамга сажда кылгыла!» дедик. Иблистен башка баары сажда кылышты. (Иблис болсо:) «Ылайдан жараткан нерсеңе сажда кылат бекенмин» - деди.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ قَالَ ءَأَسْجُدُ لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ٦١

**62.** Ал (дагы мындай) деди: « Айтчы, мага (оо, Раббим), менден улук кылганың (Адам) ушулбу?! Эгер мени Кыямат күнгө чейин (жанымды албай) кечиктирсең, анын бардык урпактарын азгырып жиберемин. Азыраактары (Сага ыклас менен сыйынгандары) гана калат».

قَالَ أَرَءَيْتَكَ هَٰذَا ٱلَّذِى كَرَّمْتَ عَلَىَّ لَئِنْ أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ ذُرِّيَّتَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلًا ٦٢

**63.** «Жогол! – деди Аллаһ, – бирок, алардан кимиси сага ээрчисе, силердин толук (ылайыктуу) жазаңар тозок!

قَالَ ٱذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُورًا ٦٣

**64.** Алардын кимисине алың жетсе, добушуң менен (эле) азгырып ал! (Кааласаң) алардын үстүнө атчан жана жөө аскериңди жибер! Жана (кааласаң) алардын мал-мүлкүндө, бала-чакасында шерик бол жана аларга убадаларыңды бер! (О, пенделер!) Шайтан аларга жалган убадаларды гана берет![2]

وَٱسْتَفْزِزْ مَنِ ٱسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَأَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَشَارِكْهُمْ فِى ٱلْأَمْوَٰلِ وَٱلْأَوْلَٰدِ وَعِدْهُمْ ۚ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ٦٤

---

1 Акылдуу адамдарга, Аллаһтын Пайгамбарлары айткан сөздөрдүн бардыгын тастыктоо үчүн ушул аят жетиштүү. Бирок, мушриктер Пайгамбарыбыздын Исраа түнүндө көргөндөрүнө жана «тозоктун ортосунда «Заккум» деген оттон жаралган дарак бар экен. Тозокко түшкөндөр ошол дарактан жешет экен» деп айткан коркутуучу сөздөрүнө да ишенишпеди.

2 Кээ бир тафсирчилер ушул маанидеги хадиске таянып айтышат: «Эгер адам баласы

**65.** Албетте, Менин (ыкластуу) пенделериме бийлигиң өтпөйт! Сактоо жаатынан (аларга) Раббиңдин Өзү жетиштүү!»

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ ۚ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ وَكِيلًا ﴿٦٥﴾

**66.** (О, инсандар) Раббиңер, Өз пазилетинен (ырыскы) издешиңер үчүн силердин пайдаңарга (албуутталган) деңиздин үстүндө кеме жүргүзүп койду. Чынында, Ал силерге Ырайымдуу!

رَبُّكُمُ الَّذِي يُزْجِي لَكُمُ الْفُلْكَ فِي الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٦٦﴾

**67.** Жана эгер силерди деңиз үстүндө бир апаат кармаса, жалбарып, дуба кылган «кудайыңар» жоголуп, Анын (Аллаһтын) Өзү гана калат. (Жана Өзүнө жалбарып: «О, Аллаһ! Өзүң жалгыз кудайыбызсың! Куткара көр!» дейсиңер). Эми, Ал силерди кургакка чейин (жеткирип) куткарып койсо, (дагы эле бут-кудайыңарга) бурулуп кетесиңер. Инсан жакшылыкка шүгүрсүз болду!

وَإِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِي الْبَحْرِ ضَلَّ مَنْ تَدْعُونَ إِلَّا إِيَّاهُ ۖ فَلَمَّا نَجَّاكُمْ إِلَى الْبَرِّ أَعْرَضْتُمْ ۚ وَكَانَ الْإِنْسَانُ كَفُورًا ﴿٦٧﴾

**68.** Эмне, силерди кургакта жер жутуп жиберишинен же болбосо, (Аллаһ) силерге таш бороонун жиберишинен, кийин өзүңөргө (эч бир) өкүл-коргоочу таппай (мукурап) калышыңардан коопсузсуңарбы?!

أَفَأَمِنْتُمْ أَنْ يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ أَوْ يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ وَكِيلًا ﴿٦٨﴾

**69.** Дагы силер (Аллаһ) силерди кайрадан деңизге кайтарып, үстүңөрдөн добул жиберип, каапырлыгыңарга жараша чөктүрүп жиберишинен

أَمْ أَمِنْتُمْ أَنْ يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِنَ الرِّيحِ فَيُغْرِقَكُمْ بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِ تَبِيعًا ﴿٦٩﴾

---

ичкенде, жегенде жана аялы менен жыныстык мамиледе «Бисмиллаһ» деп айтпаса, ага шайтан шерик болот» Бирок, бул аятта айтылган шайтандын шериктиги ошолорго гана чектелген эмес. Мал-дүйнөнү арамдан табуу, адал мүлктөн садака (зекет), бербей коюуу.., ушулардын баары шайтанды шерик кылуу болуп саналат.

коопсузсуңарбы?! Кийин Бизге каршы бир да өч алып берчү адамды таба албай каласыңар![1]

**70.** Чынында, Биз адам перзенттерин (башка макулуктардан) улук кылып, кургактагы жана деңиз үстүндө(гү нерселерге) миндирип, таза-пакиза нерселерден ырыскы бердик жана Өзүбүз жараткан көп нерселерден бир кыйла абзел-жогору кылып койдук.

۞ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ ءَادَمَ وَحَمَلْنَٰهُمْ فِي ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا ٧٠

**71.** Биз бардык инсандарды ээрчиген жолбашчылары[2] менен (суракка) чакырган (Кыямат) Күндө, кимдин (амал) китеби оң тарабынан берилсе, алар өз китептерин (сүйүнүп) окушат жана аларга чел кабыкчалык дагы зулумдук кылынбайт.

يَوْمَ نَدْعُواْ كُلَّ أُنَاسِۭ بِإِمَٰمِهِمْۖ فَمَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَقْرَءُونَ كِتَٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ٧١

**72.** Ал эми, ким ушул дүйнөдө сокур (сыяктуу акыйкатты көрбөгөн) болсо, ал Акыретте да сокур жана (Бейиш) жолунан адашкан болот.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِۦٓ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِي ٱلْأٓخِرَةِ أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٧٢

**73.** (О, Мухаммад, Биз сага вахий кылган нерселердин ордуна) Бизге каршы башкаларын ойлоп чыгарышыңды үмүт кылышып, мушриктер сени, Биз сага вахий кылган нерселерден азгырууга жакын аракеттерди жасашты. Анда (аракеттери оңунан келгенде) сени эң жакын дос кылып алышмак.

وَإِن كَادُواْ لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ ٱلَّذِيٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُۥۖ وَإِذًا لَّٱتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ٧٣

---

1 Аллаһ ар нерсеге кудуреттүү! Эгер кааласа, силерди деңизге кайтарып, чөктүрүп жиберүүгө да кудурети жетет. «Кийин Бизге каршы бир да өч алып берчү адамды таба албай каласыңар!» деген аяттын мазмуну «Биз силерди өзүңөргө жараша жазаладык. Өзүнүн жазасын алган адам үчүн өч алуу, бирөөдөн таарынуу жок» деген мааниде.

2 Тафсийрул Муяссар

**74.** Эгерде Биз сени (Туура Жолдо) бекем кылбаганда, аларга бир аз жакындашып калмаксың.

وَلَوۡلَآ أَن ثَبَّتۡنَٰكَ لَقَدۡ كِدتَّ تَرۡكَنُ إِلَيۡهِمۡ شَيۡـٔٗا قَلِيلًا ٧٤

**75.** Анда (эгер алардын каалоолорун ээрчигениңде) Биз сага (ушул) жашоодо да, өлүмдө(н кийинки жашоодо) да удаама-удаа азаптарды таттыраар элек. Кийин Бизге (Биздин азапка) каршы эч бир жардамчы таппай калаар элең!

إِذٗا لَّأَذَقۡنَٰكَ ضِعۡفَ ٱلۡحَيَوٰةِ وَضِعۡفَ ٱلۡمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيۡنَا نَصِيرٗا ٧٥

**76.** Алар сени (өзүң туулган) жерден чыгарып жиберүү үчүн айдаганга камданып калышкан. Андай болсо, Сенден кийин өздөрү да көпкө турушпайт.[1]

وَإِن كَادُواْ لَيَسۡتَفِزُّونَكَ مِنَ ٱلۡأَرۡضِ لِيُخۡرِجُوكَ مِنۡهَاۖ وَإِذٗا لَّا يَلۡبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلٗا ٧٦

**77.** Бул сенден мурда жиберген пайгамбарлардын (Биз түзүп койгон) жолу.[2] Сен Биздин жолубуз өзгөргөнүн көрбөйсүң.

سُنَّةَ مَن قَدۡ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِن رُّسُلِنَاۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحۡوِيلًا ٧٧

**78.** (О, Мухаммад!) Күн чак түштөн (батышка) оогондо, түн караңгысына чейин намаз оку. Жана таңдын намазын да (оку). Чынында, таңдын намазы күбө болунган (намаз).[3]

أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ ٱلشَّمۡسِ إِلَىٰ غَسَقِ ٱلَّيۡلِ وَقُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِۖ إِنَّ قُرۡءَانَ ٱلۡفَجۡرِ كَانَ مَشۡهُودٗا ٧٨

---

1 Акыйкатта, улук пайгамбарыбызды өз ата-журту-Мakkаны таштап чыгып кетүүгө мажбурлаган мушриктер, андан кийин эч канча убакыт өтпөй эле, «Бадр» согушунда көп жоготууларга учурап, пайгамбарды айдагандардын көпчүлүгү, болгондо да башчылары шермендeлүү өлүм табышты.

2 Аллаһ түзгөн бул жол-эреженин мазмуну: ким Аллаһтын пайгамбарын кордосо, тез арада азап-жазага кириптер кылынат демек.

3 Бул аятта Аллаһ Таала Өз пайгамбарын беш убак намазды толук окууга буюрууда. Күн батышка оогондон кечке чейин Бешим жана Дигер (Аср) намазы, түн караңгысы бүт ааламды каптай баштаганда Шам намазы, ал эми толук каптаганда Куптан намазы окулат. Бул аяттагы Таңкы намаздын пазилет-артыкчылыгынын бири ал "Күбө болунган намаз". Башкача айтканда бул намазга Аллаһ жана Күн-Түн периштелери күбө болушат. Бул намаздын арабча контекстте «Кыраат» деп аталганын себеби, анда башка намаздарга караганда узунураак сүрөлөр окулат.

**79.** Түндүн бир бөлүгүндө туруп, өзүң үчүн нафил намаздарында Кураан оку. Мүмкүн (ошондо) Раббиң сени макталган орунда тирилтээр![1]

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَتَهَجَّدۡ بِهِۦ نَافِلَةٗ لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبۡعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامٗا مَّحۡمُودٗا ٧٩

**80.** Айткын: «О, Раббим! Менин кирээр ордумду да, чыгаар ордумду да чындык менен (Өз ыраазычылыгың үчүн) кыл! Жана мага Өзүң тараптан демөөчү кубат бер!

وَقُل رَّبِّ أَدۡخِلۡنِي مُدۡخَلَ صِدۡقٖ وَأَخۡرِجۡنِي مُخۡرَجَ صِدۡقٖ وَٱجۡعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلۡطَٰنٗا نَّصِيرٗا ٨٠

**81.** Жана Айткын: «Акыйкат (Ислам) келип, жалган (диндер) жоголду. Анығында жалган жоголуучу нерсе.[2]

وَقُلۡ جَآءَ ٱلۡحَقُّ وَزَهَقَ ٱلۡبَٰطِلُۚ إِنَّ ٱلۡبَٰطِلَ كَانَ زَهُوقٗا ٨١

**82.** Биз ыймандуулар үчүн шыпаа жана ырайым болгон Кураанды түшүрөбүз. Ал эми (Кураан аяттары) заалымдардын зыяндарын гана көбөйтөт.[3]

وَنُنَزِّلُ مِنَ ٱلۡقُرۡءَانِ مَا هُوَ شِفَآءٞ وَرَحۡمَةٞ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ وَلَا يَزِيدُ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا خَسَارٗا ٨٢

**83.** Эгер Биз инсанга нээмат-жакшылык берсек, (сүйүнүп, оолугуп) Аллаһтан четтеп, жүз буруп (шүгүр кылбай) кетет. А, эгер бир жамандык кармаса, (Аллаһтан биротоло) үмүтсүз болуп калат.

وَإِذَآ أَنۡعَمۡنَا عَلَى ٱلۡإِنسَٰنِ أَعۡرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ كَانَ يَـُٔوسٗا ٨٣

---

1 Бул намаз пайгамбарга милдет, башка пенделерге ыктыярдуу. Пайгамбарга милдет болушунун себеби, Аллаһ аны ушул вазыйпа менен даражасын көтөрүп, Кыямат-Күндө макталган орун – бардык инсаниятты күнөөсүн Аллаһтан сурап ала турган ортомчулук (шапаат) ордуна даярдоо.

2 Кай жерде анык, таза Ислам илими болсо, ал жерден жалган диндер, пикирлер жоголот. Тескерисинче, кай жерде ислам илими начар болсо, жалган күчөп, өнүгөт.

3 Кураан – бул шыпаа. Руханиятка да шыпаа, дене ооруларына да шыпаа. Бирок, бардык эле адамдар үчүн эмес. Кураан аяттарына ыйман келтирбеген, жана колунан келсе да аларга амал кылбаган (аткарбаган) заалым адамдарга Кураан шыпаа болбойт. Алар Кураанды канча укса, жүрөгүндөгү шек-күмөндөрү себептүү, дагы ошончолук терең адашуучулукта калышат

**84.** Айт: «Ар бир адам өз абалына жараша амал кылат. Бирок, Раббиң ким Туура Жол табуучу экенин жакшы билет.

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِۦ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ٨٤

**85.** (О, Мухаммад!) сенден Рух жөнүндө сурашат. Айткын: «Рух Раббимдин (Өзүнө гана таандык) иштеринен» жана силерге (о, адамдар) аз гана илим берилген.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلرُّوحِ ۖ قُلِ ٱلرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّى وَمَآ أُوتِيتُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ٨٥

**86.** Эгер Биз кааласак сага Өзүбүз вахий кылган нерсени (Курааңды сенден) кетире алабыз, анан, өзүң үчүн Бизге каршы (Курааңды кайтарып бере турган) жардамчы таба албай каласың.

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِۦ عَلَيْنَا وَكِيلًا ٨٦

**87.** Ал эми, бир гана Раббиң тарабынан келген ырайым (себептүү гана Кураан сенден кетпей турат) Чынында, Раббиңдин сага берген пазилети өтө чоң.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُۥ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيرًا ٨٧

**88.** Айткын: «Эгер (бардык) инсандар жана жиндер ушул Кураан сыяктуу (бир китепти майданга) келтирүүгө чогулушуп, бири-бирине жардамчы болушса да, анын окшошун (эч качан) келтире алышпайт.[1]

قُل لَّئِنِ ٱجْتَمَعَتِ ٱلْإِنسُ وَٱلْجِنُّ عَلَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِمِثْلِ هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِۦ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ٨٨

**89.** Биз (акыл-эсине келсин деп) бул Кураанда инсандарга ар түрдүү (үлгүлүү) мисалдарды тизмектеп келтирдик. Бирок, көпчүлүк адамдар каапырчылыктан башкасынан баш тарта берет.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِى هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ ٱلنَّاسِ إِلَّا كُفُورًا ٨٩

**90.** (Мушриктер) Айтышты: «(О, Мухаммад) сен качан гана бизге жерден атырылган булак чыгарып бермейинче,

وَقَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ لَنَا مِنَ ٱلْأَرْضِ يَنۢبُوعًا ٩٠

---

1 Себеби, эч нерсе Аллаһтын сыпатына окшобойт. Аллаһтын Сөзү дагы Анын сыпаттарынын бири. Демек, Анын сөзүндөй сөздү эч ким сүйлөй албайт.

**91.** Же сенин курмадан, жүзүмдөн багың болуп, анын арасынан ташкындаган дарыяны агызып коймоюнча,

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَارَ خِلَالَهَا تَفْجِيرًا ٩١

**92.** Же өзүң айткандай үстүбүзгө асмандын (азаптын) бир бөлүгүн түшүрмөйүнчө, же (өзүңдүн ак-туура экениңе күбө тартуу үчүн) биздин алдыбызга Аллаһ менен периштелерди алып келмейинче,

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَاءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ قَبِيلًا ٩٢

**93.** Же сен үчүн асыл таштардан (салынган) сарай болуп калмайынча, же өзүң биздин көз алдыбызда асманга учмайынча (сага эч качан ыйман келтирбейбиз) жана эгер асмандан бизге, окуй турган (кадимкидей) китеп алып түшпөсөң, учканыңа да ишенбейбиз» Айт: «Аллаһ (силер ойлогон сыпаттардан) Таза! Мен болгону, пайгамбар кылып, жиберилген кишимин».

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَاءِ وَلَن نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَابًا نَّقْرَؤُهُ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنتُ إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ٩٣

**94.** Аларга Хидаят (Туура Жол) келгенде, адамдардын ыйман келтиришине «Аллаһ адамды пайгамбар кылып жиберет бекен?!» деген сөздөрү гана тоскоол болду.

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَن يُؤْمِنُوا إِذْ جَاءَهُمُ الْهُدَىٰ إِلَّا أَن قَالُوا أَبَعَثَ اللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ٩٤

**95.** Айткын: «Эгер жер бетинде периште (элчилер) болгон чакта (адамдар аларды көрүү жана алардан таалим алуу оорчулугуна чыдап) беймарал жүрө алышса, Биз аларга асмандан периштелерди пайгамбар кылып жибермекпиз».

قُل لَّوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلَائِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ مَلَكًا رَّسُولًا ٩٥

**96.** Айткын: «Мени менен силердин араңарда Аллаһтын Өзү жетиштүү Күбө. Ал пенделеринен Кабардар (жана) Көрүүчү.

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ٩٦

**97.** Аллаһ кимди Туура Жолго баштаса – ал Туура Жолдо. Ал эми, кимди адаштырса, ага (Анын) Өзүнөн башка жардамчыны таба албайсың. Жана Биз аларды Кыямат Күнү жүзүн жер караткан абалда сокур, дүлөй, дудук кылып тирилтебиз. Алардын орду – Тозок! Ар качан анын оту азайган сайын алар (көбүрөөк күйсүн) үчүн отту көбөйтүп турабыз.

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَٰهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Бул алардын: «Эгер биз (шагыраган) сөөк жана чириген топурак болуп калсак деле, жаңыдан жаратылып, кайра тирилет белек?!» деген сөздөрү жана Биздин аяттарыбызга каапырлык кылгандары себептүү (түш болгон) жазалары!

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُم بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا وَرُفَٰتًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٩٨﴾

**99.** Асмандар менен жерди жарата алган Аллаһ, аларды өзүндөй кылып (кайрадан) жаратууга кудуреттүү экенин алар билишпейби?! Аллаһ алар(дын кайра тирилүүсү) үчүн эч бир шек-күмөн жок болгон белгилүү мөөнөттү (дайын) кылган. Заалымдар болсо, каапырлыктан башка бардык нерседен баш тартты.

۞ أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰٓ أَن يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيهِ فَأَبَى ٱلظَّٰلِمُونَ إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٩﴾

**100.** Айткын: «(О, мушриктер!) Эгер силер Раббимдин Ырайым Казыналарына ээ болуп калчу болсоңор, аны садака кылуудан коркуп, жашырып койоор элеңер. Инсан (ушундай) сараң.

قُل لَّوْ أَنتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّىٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ ٱلْإِنفَاقِ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ قَتُورًا ﴿١٠٠﴾

**101.** (О, Мухаммад!) Биз Мусага тогуз моожиза бергенбиз. (Эгер шектенсең) Исрайил урпактарынан

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۖ فَسْـَٔلْ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهُۥ فِرْعَوْنُ

إِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰمُوسَىٰ مَسۡحُورٗا ١٠١

сура.[1] (Муса) аларга барганда, Фираун ага: «О, Муса, мен сени сыйкырланып калсаң керек деп ойлоймун» - деди.

قَالَ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَآ أَنزَلَ هَٰٓؤُلَآءِ إِلَّا رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ بَصَآئِرَ وَإِنِّي لَأَظُنُّكَ يَٰفِرۡعَوۡنُ مَثۡبُورٗا ١٠٢

**102.** (Анда Муса) айтты: «Сен мына бул моожизаларды асмандар жана жердин Раббиси (Аллаһ) (пенделерине Өз кудуретинен) көз көрүнөө белги кылып түшүргөнүн билип эле турасың. Демек, мен сени, эй, Фираун, кыйрагандардан болоорсуң деп айта аламын».

فَأَرَادَ أَن يَسۡتَفِزَّهُم مِّنَ ٱلۡأَرۡضِ فَأَغۡرَقۡنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ جَمِيعٗا ١٠٣

**103.** Кийин (Фираун) аларды (Мисир) жеринен айдап чыгууну каалады эле, Биз аны жана аны менен бирге болгондордун бардыгын (деңизге) чөктүрүп жибердик.

وَقُلۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِۦ لِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱسۡكُنُواْ ٱلۡأَرۡضَ فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ ٱلۡأٓخِرَةِ جِئۡنَا بِكُمۡ لَفِيفٗا ١٠٤

**104.** Андан (Фираундан) соң Биз Исрайил урпактарына: (Мисир) жер(ин)де жашап тургула, эми качан гана Акырет убадасы келгенде, баарыңарды (амалыңарга жараша сооп же жаза бериш үчүн Акыретке) алып келебиз» дедик.

وَبِٱلۡحَقِّ أَنزَلۡنَٰهُ وَبِٱلۡحَقِّ نَزَلَۗ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرٗا وَنَذِيرٗا ١٠٥

**105.** Биз аны (Кураанды) Акыйкат менен түшүргөнбүз жана Акыйкат менен түшкөн. Биз сени (Бейиштин) куш кабарчысы жана (Тозоктон) коркутуучу болушуң үчүн гана жибергенбиз.

وَقُرۡءَانٗا فَرَقۡنَٰهُ لِتَقۡرَأَهُۥ عَلَى ٱلنَّاسِ عَلَىٰ مُكۡثٖ وَنَزَّلۡنَٰهُ تَنزِيلٗا ١٠٦

**106.** Биз Кураанды (Акыйкат менен жалганды) ажыратуучу кылдык жана аны адамдарга шашылбай окуп беришиң үчүн (жыйырма үч жыл аралыгында) бөлүп-бөлүп түшүрдүк.

---

1 Аллаһтын Мусага берген тогуз моожизасы: 1) жылан, 2) аса таяк, 3) суу ташкын, 4-5-6-7-) бар-жокту чебиртке, бит, бака жана кан каптап кетүүсү, 8) жылтыраган колу жана 9) деңизден жол ачылышы. Ушулардын ар бири акылдуу адамдарга жетиштүү болчу. Бирок, Фираун менен анын жан-жөкөрлөрүнө пайда бербеди.

**107.** (О, Мухаммад, мушриктерге) айткын: «Силер ага (Курaанга) ыйман келтирсеңер да же ыйман келтирбесеңер дагы (Аллаһ силердин ыйманыңарга муктаж эмес.) Андан мурунку илимдүү адамдар өздөрүнө Кураан окулганда бети менен саждага жыгылышып:

قُلۡ ءَامِنُواْ بِهِۦٓ أَوۡ لَا تُؤۡمِنُوٓاْۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ مِن قَبۡلِهِۦٓ إِذَا يُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ يَخِرُّونَۤ لِلۡأَذۡقَانِۤ سُجَّدٗا ١٠٧

**108.** «Раббибиз Аруу-Таза! Раббибиздин (Акырет жөнүндөгү) убадасы сөзсүз аткарылат!» дешкен.

وَيَقُولُونَ سُبۡحَٰنَ رَبِّنَآ إِن كَانَ وَعۡدُ رَبِّنَا لَمَفۡعُولٗا ١٠٨

**109.** Алар ыйлаган бойдон бети менен жыгылышканда (Кураан) алардын (Аллаһ алдындагы) кичипейилдиктерин көбөйтөт.

وَيَخِرُّونَ لِلۡأَذۡقَانِ يَبۡكُونَ وَيَزِيدُهُمۡ خُشُوعٗا۩ ١٠٩

**110.** Айт: «(О, момундар каалаcаңар) «Аллаһ» деп дуба кылгыла, (каалаcаңар) «Рахман» деп дуба кылгыла. Эмне деп дуба кылсаңар да, Анын эң мыкты ысымдары бар.[1] (О, Мухаммад) намазыңды(н кыраатын) бийик добуш менен да (акырын) угулбай турган кылып да окуба! Ушунун аралыгында(гы окуу) жол(ун) изде![2]

قُلِ ٱدۡعُواْ ٱللَّهَ أَوِ ٱدۡعُواْ ٱلرَّحۡمَٰنَۖ أَيّٗا مَّا تَدۡعُواْ فَلَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ وَلَا تَجۡهَرۡ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتۡ بِهَا وَٱبۡتَغِ بَيۡنَ ذَٰلِكَ سَبِيلٗا ١١٠

**111.** Жана айткын: «Баласы жок, мүлктө шериги жок, кордолгон макулуктардан эч бир жардамчысы да жок Аллаһка мактоолор болсун!» Жана Аны (Улук Сыпаттары менен ар дайым) даңктап жүр!

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي لَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدٗا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ وَلِيّٞ مِّنَ ٱلذُّلِّۖ وَكَبِّرۡهُ تَكۡبِيرَۢا ١١١

---

1 Аллаһтын «Асмаа-ул-Хуснаа» («Эң мыкты ысымдар») деп аталган ысымдары бар. «Аллаһ» менен «Рахман» ошолордун экөөсү.

2 Бийик добуш менен окуганда мушриктер угуп, Кураанды жана Пайгамбарды акаарат кылышкан, ал эми өтө акырын окуса, сахаабалары укпай калган.

## 18 «Кахф» сүрөсү[1]

سُورَةُ الكَهْفِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Өзүнүн пендесине (Мухаммадга) Китеп (Кураан) түшүргөнгө мактоолор болсун! Ал анда (Куракнда) бир дагы карама-каршылыкка жол бербеди.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَنزَلَ عَلَىٰ عَبْدِهِ الْكِتَابَ وَلَمْ يَجْعَل لَّهُ عِوَجًا ﴿١﴾

2. (Тескерисинче) аны эң туура (китеп) сүрөтүндө (түшүрдү.) (Каапырларды) Өзүнүн алдындагы катуу азаптан коркутуш үчүн жана жакшы амал кылган момундарга эң мыкты сооптор (Бейиш) бар экени жөнүндө куш кабар бериш үчүн.

قَيِّمًا لِّيُنذِرَ بَأْسًا شَدِيدًا مِّن لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا حَسَنًا ﴿٢﴾

3. Алар (момундар) анда түбөлүк калышат.

مَّاكِثِينَ فِيهِ أَبَدًا ﴿٣﴾

4. Жана «Аллаhтын баласы бар» деген адамдарды (тозоктон кабар берип) коркутуш үчүн.

وَيُنذِرَ الَّذِينَ قَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ﴿٤﴾

5. Ал (Аллаh) жөнүндө алар (мушриктер) да, ата-бабалары да анык эч нерсе билишпейт. Оозлорунан чыккан (бул) сөз өтө опурталдуу! Алар жалганды гана сүйлөп жатышат.

مَّا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ وَلَا لِآبَائِهِمْ ۚ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ أَفْوَاهِهِمْ ۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبًا ﴿٥﴾

6. (О, Мухаммад!) Эгер бул (ыйык) Сөзгө ыйман келтиришпесе, алардын артынан бушайман болуп өзүңдү өлтүрүп да алаарсың?![2]

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلَىٰ آثَارِهِمْ إِن لَّمْ يُؤْمِنُوا بِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَسَفًا ﴿٦﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 110 аяттан турат. «Кахф» сөзүнүн мааниси "Үңкүр".

2 Андай кылууң эч туура эмес. Эгер сен алардын ыйманга келүүсүн ушунчалык кааласаң да, Аллаh адаштырууну каалагандарды туура жолго сала албайсың. Аллаh Таала айткан: «Сен өзүң сүйгөн адамдарды (өз каалооң менен) Туура Жолго багыттай албайсың» Дагы мындай деген: «Сен болгону эскертүүчүсүң, аларга өкүмдар эмессиң. Демек, жөн гана эскертип кой».

**7.** Биз алардын кимиси жакшыраак амал кылаар экен деп сынаш үчүн жер бетиндеги нерселерди жерге зыйнат-көрк кылдык.[1]

إِنَّا جَعَلۡنَا مَا عَلَى ٱلۡأَرۡضِ زِينَةٗ لَّهَا لِنَبۡلُوَهُمۡ أَيُّهُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗا ٧

**8.** Биз албетте жер бетиндеги нерселерди өлүк топуракка айлантып койобуз.

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيۡهَا صَعِيدٗا جُرُزًا ٨

**9.** Же болбосо сен (о, Мухаммад,) үңкүр ээлери жана жазуу Биздин моожизаларыбыздан (эң) таң калычтуусу деп ойлоорсуң? [2]

أَمۡ حَسِبۡتَ أَنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡكَهۡفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُواْ مِنۡ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ٩

**10.** Бир кезде (каапыр коомдон качып) баш паанек издеп (тоодогу) үңкүргө барган жигиттер: «Оо, Рабби! Бизге Өзүңдөн ырайым (коргоо) жибер! Жана ишибизди оңунан келтирип, жеңил кыла көр!» - дешти.

إِذۡ أَوَى ٱلۡفِتۡيَةُ إِلَى ٱلۡكَهۡفِ فَقَالُواْ رَبَّنَآ ءَاتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحۡمَةٗ وَهَيِّئۡ لَنَا مِنۡ أَمۡرِنَا رَشَدٗا ١٠

**11.** Кийин Биз аларды үңкүрдө бир нече жылдар бою кулактарына (моор) уруп (уктатып) койдук.

فَضَرَبۡنَا عَلَىٰٓ ءَاذَانِهِمۡ فِي ٱلۡكَهۡفِ سِنِينَ عَدَدٗا ١١

**12.** (Арадан үч жүз жыл өткөндөн) кийин Биз аларды, эки жамааттан кимиси канча убакыт (уктап) турганын туура эсептегенин билүү үчүн ойготтук.[3]

ثُمَّ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِنَعۡلَمَ أَيُّ ٱلۡحِزۡبَيۡنِ أَحۡصَىٰ لِمَا لَبِثُوٓاْ أَمَدٗا ١٢

---

1 Жер бетинде адамды кызыктырган кооз, сулуу, кымбат, зыйнаттуу нерселер өтө көп. Бирок, баары убактылуу. Ушул нерселерге азгырылып кетип, аларды Акыреттеги түбөлүк нээматтарга алмаштырып жибергендер, сыноодон өтпөй калышат. Дүйнө – бул жол. Жолоочунун максаты кийинки дүйнө. Кийинки дүйнөдө аны же Бейиш, же Тозок күтөт. Кайсы бирине түшүп калуусу дүйнө-жолдо кандай жүрүшүнө байланыштуу. Ошентип, жер бетиндеги кооз нерселер көп, бирок, эч бири түбөлүк эмес.

2 Үңкүрдө үч жүз жыл уктагандарды «Үңкүр ээлери» деп аталып калган. Ал эми «жазуу» болсо, ошолордун ысымдары менен окуялары жазылган нерселер.

3 Алар ойгонгондо эки жамаатка бөлүнүп, канча жыл уктагандары жөнүндө талашып-тартышкан болчу. Башка бир аятта Аллаһ Таала бул жөнүндө: «Ошентип, Биз аларды бири-биринен сурап-билүүлөрү үчүн ойготтук» деген.

**13.** Биз сага (о, Мухаммад), алардын кабарларын акыйкат менен икая кылуудабыз: Алар Раббилерине ыйман келтирген жигиттер эле. Биз алардын ыймандарын (дагы) көбөйттүк.

نَّحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِالْحَقِّ ۚ إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ آمَنُوا بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَاهُمْ هُدًى ﴿١٣﴾

**14.** Жана жүрөктөрүн (ыйман менен) бекем кылдык. Бир кезде алар (өз элинин арасында) туруп: «Биздин Раббибиз – асмандар менен жердин Раббиси! Биз Андан башканы кудай деп ибадат кылбайбыз, эгер (мындан башка сөз) айтсак, анда акыйкаттан алыстап кеткен болобуз.

وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا فَقَالُوا رَبُّنَا رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ لَن نَّدْعُوَ مِن دُونِهِ إِلَٰهًا ۖ لَّقَدْ قُلْنَا إِذًا شَطَطًا ﴿١٤﴾

**15.** Мына бул элибиз Аллаһтан башка нерселерди кудай кылып алышты. (Ошого жараша) Эгер өз жолдоруна анык далил алып келишсе кана! Ким Аллаһка жалган токуган адамдардан көбүрөөк заалым!»-дешти. *(Аллаһка ушинтип жалбаргандан соң алар өз ара кеңешип, дини бөлөк бул элден чыгып кетпесек, бизге жана ыйманыбызга зыяндарын тийгизбегей эле деп, томонкучө масилет курушту:)*

هَٰؤُلَاءِ قَوْمُنَا اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً ۖ لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَانٍ بَيِّنٍ ۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ﴿١٥﴾

**16.** «Силер азыр алардан жана Аллаһтан башка алар сыйынган «кудайлардан» үзүлдүңөр. Эми үңкүрдөн башпаанек тапкыла. Раббиңер силер үчүн Өз ырайымынан коргоо жиберээр жана ишиңерди оңунан келтирип койоор!»[1]

وَإِذِ اعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا اللَّهَ فَأْوُوا إِلَى الْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا ﴿١٦﴾

---

1 Ошентип, алар Аллаһка тобокел кылып, азыктарын алып, Аллаһ бизге албетте, жардам берет деген илгери үмүт менен, шаарга жакын бир тоонун үңкүрүнө чыгып кетишти. Аллаһ ошол жерде аларды алыс мөөнөткө уктатты.

**17.** Сен, күн чыкканда алардын үңкүрүнүн оң капталынан, ал эми батып бараткавда сол капталынан (айланып) өткөнүн көрөсүң. Алардын өздөрү болсо, үңкүрдүн кенен жеринде. Бул – Аллаhтын моожизаларынан. Аллаh кимди Туура Жолго баштаса ал Туура Жолдо. Жана кимди адаштырса, сен ага Туура Жол көргөзүүчү жолбашчы таба албайсың.

۞وَتَرَى ٱلشَّمۡسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهۡفِهِمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقۡرِضُهُمۡ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمۡ فِي فَجۡوَةٖ مِّنۡهُۚ ذَٰلِكَ مِنۡ ءَايَٰتِ ٱللَّهِۗ مَن يَهۡدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلۡمُهۡتَدِۖ وَمَن يُضۡلِلۡ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيّٗا مُّرۡشِدٗا ١٧

**18.** (О, аларга караган адам!) Сен аларды ойгоо деп ойлойсуң. Чынында, алар уйкуда. Жана Биз аларды оң-сол жамбаштарына оодарып турабыз.[1] Алардын ити болсо, (тирүү сыяктуу) бутун астана тарапка сунган бойдон жатат. Эгер аларга карасаң, жүрөгүң кооптонуп, артыңа качасың.

وَتَحۡسَبُهُمۡ أَيۡقَاظٗا وَهُمۡ رُقُودٞۚ وَنُقَلِّبُهُمۡ ذَاتَ ٱلۡيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِۖ وَكَلۡبُهُم بَٰسِطٞ ذِرَاعَيۡهِ بِٱلۡوَصِيدِۚ لَوِ ٱطَّلَعۡتَ عَلَيۡهِمۡ لَوَلَّيۡتَ مِنۡهُمۡ فِرَارٗا وَلَمُلِئۡتَ مِنۡهُمۡ رُعۡبٗا ١٨

**19.** Ошентип, (арадан үч жүз жыл өткөндө) Биз аларды өз-ара бири-биринен сурамжылаш үчүн ойготтук. Алардын бирөөсү: «Канча убакыт (уйкуда) болдуңар?» - деди эле, (башка бирөөлөрү): «Бир күн же бир күндүн бир аз бөлүгүнчө» дешти. (Ошентип, талашып, эки тарап тең өздөрүнүн пикирин анык далилдей албай, акырында мындайча) сүйлөшүштү: «Канча (уйкуда) болгонуңарды (бир гана) Раббиңер билет. Эми, бирөөңөрдү мына бул акчаңар менен шаарга жибергиле. Ал эң асыл-чүйгүн тамактарды карап

وَكَذَٰلِكَ بَعَثۡنَٰهُمۡ لِيَتَسَآءَلُواْ بَيۡنَهُمۡۚ قَالَ قَآئِلٞ مِّنۡهُمۡ كَمۡ لَبِثۡتُمۡۖ قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ يَوۡمٖۚ قَالُواْ رَبُّكُمۡ أَعۡلَمُ بِمَا لَبِثۡتُمۡ فَٱبۡعَثُوٓاْ أَحَدَكُم بِوَرِقِكُمۡ هَٰذِهِۦٓ إِلَى ٱلۡمَدِينَةِ فَلۡيَنظُرۡ أَيُّهَآ أَزۡكَىٰ طَعَامٗا فَلۡيَأۡتِكُم بِرِزۡقٖ مِّنۡهُ وَلۡيَتَلَطَّفۡ وَلَا يُشۡعِرَنَّ بِكُمۡ أَحَدًا ١٩

1 Бул дагы Аллаhтын даанышман моожизасы. Аткени, эч кыймылсыз жерге жабышып турган нерсени жер акырындык менен «жеп коет».

(тандап) ырыскы алып келсин. Жана ал өтө кылдат болсун. Дагы силерди бирөөгө сездирип койбосун.

**20.** Эгер алар (шаар эли) силерди билип калчу болсо, ташбараңга алат же өздөрүнүн (көп кудайлык) динине кайра киргизет. Анда эч качан кутулбай каласыңар»[1]

إِنَّهُمْ إِن يَظْهَرُوا۟ عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوكُمْ
أَوْ يُعِيدُوكُمْ فِى مِلَّتِهِمْ وَلَن
تُفْلِحُوٓا۟ إِذًا أَبَدًا ٢٠

**21.** Ошентип, Аллаһтын убадасы Акыйкат экенин жана Кыямат(тагы кайра тирилүү) болушунда шек жок экенин адамдар билсин деп (алардын сырын элге) билгиздик.[2] (Кийин, алар дүйнөдөн кайтыш болуп кеткенде,) ошондо, адамдар алардын маселесин өз-ара талаш-тартышка айлантышып, (кээ бирөөлөрү): «Алардын үстүнө күмбөз کургула! Раббилери аларды(н улук адам экенин) билет"-(деше) алардын чоңдору:

وَكَذَٰلِكَ أَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ
وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَأَنَّ ٱلسَّاعَةَ لَا رَيْبَ فِيهَآ إِذْ
يَتَنَٰزَعُونَ بَيْنَهُمْ أَمْرَهُمْ ۖ فَقَالُوا۟ ٱبْنُوا۟
عَلَيْهِم بُنْيَٰنًا ۖ رَّبُّهُمْ أَعْلَمُ بِهِمْ ۚ قَالَ ٱلَّذِينَ
غَلَبُوا۟ عَلَىٰٓ أَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِم
مَّسْجِدًا ٢١

---

1 Бул аяттардан төмөндөгүчө сабактарды алууга болот. А) Анык билбеген нерселердин илимин Аллаһка калтыруу. Анткени, эки жамаат өз пикирлерине далил келтире албаган соң, талашты токтотуп «Аллаһ билет» дешти. Б) Соода-сатык үчүн өкүл кылуу жана шериктештиктин мүмкүндүгү. Анткени, алар акча жыйнап, бирөөнү бардыгынын атынан өкүл кылды. В) Ысырап кылбай, асыл-чүйгүн, кымбат тамак-аш жегенге уруксат. Тафсирчи аалымдар алардын ушул табитине байкоо салып, «Мүмкүн алар чүйгүн тамак-аш жеп көнгөн ханзаадалар, аксөөктөрдүн балдарыдыр» дешет. Г) Дин-ыйманга коoп туулганда аны сактоо үчүн бузук коомду таштап чыгып кетүү. Себеби, алар чыгып кетпесе, же ташбараң болмок, же кайра бузук динди кабыл алышмак.

2 Масилет-кеңеш бүткөндө бирөөсү шаарга түшүп, үч жүз жыл илгерки акча менен соода кылууну каалаганда, алардын сыры ачылып, башынан өткөндөрүн элге айтып беришет. Ошол заманда адамдар эки түрдүү пикирге бөлүнүп, бир бөлүгү кыяматка, кайра тирилүүгө ишенсе, бир бөлүгү ишенбей, эки жамаат тең бири-бирин ишендире албай турган. Үңкүр ээлеринин сыры ачылып, алардын үч жүз жыл илгери жашаган кишилер экени далилденген соң көп адамдар «үч жүз жыл «өлтүрүп» кайра ойготуп алган Аллаһ, Кыяматта да өлүм уйкусу менен «уктагандарды» кайра тирилтип алары шексиз» дешип, Аллаһка жана Акырет күнүнө ыйман келтиришти. Эл арасында үңкүр ээлери атактуу, урматтуу кишилерге айланды.

«Булардын (мүрзөсүнүн) үстүнө мечит курабыз» - дешти.[1]

سَيَقُولُونَ ثَلَٰثَةٞ رَّابِعُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ وَيَقُولُونَ خَمۡسَةٞ سَادِسُهُمۡ كَلۡبُهُمۡ رَجۡمَۢا بِٱلۡغَيۡبِۖ وَيَقُولُونَ سَبۡعَةٞ وَثَامِنُهُمۡ كَلۡبُهُمۡۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ بِعِدَّتِهِم مَّا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا قَلِيلٞۗ فَلَا تُمَارِ فِيهِمۡ إِلَّا مِرَآءٗ ظَٰهِرٗا وَلَا تَسۡتَفۡتِ فِيهِم مِّنۡهُمۡ أَحَدٗا ٢٢

**22.** (Алардан бир жамаат): «Үчөө болгон, төртүнчүсү - ити» десе, башкалары: «бешөө болгон, алтынчысы - ити» деп кайыпка таш атышат. (Дагы бир топтору): «Жетөө болгон, сегизинчиси - ити» дешет. Айткын, (О, Мухаммад): «Алардын санагын Раббим эң жакшы билет жана алармды(н санын) аз гана кишилер билет». Сен алар(дын саны) жөнүндө талашпа, эгер талашчу болсоң, анык далилдер (вахий) менен гана талаш. Жана алар жөнүндө алардын (яхудийлердин) эч биринен сураба.[2]

وَلَا تَقُولَنَّ لِشَاْيۡءٍ إِنِّي فَاعِلٞ ذَٰلِكَ غَدًا ٢٣

**23.** Эч качан бир нерсени «муну эртең жасаймын» дебегин.

إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ إِذَا نَسِيتَ وَقُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَهۡدِيَنِ رَبِّي لِأَقۡرَبَ مِنۡ هَٰذَا رَشَدٗا ٢٤

**24.** «Аллаһ кааласа» дегин жана унутуп калганыңда Раббиңди эстегин. Жана айткын: «Раббим мени мындан да Туура Жолго баштаса ажеп эмес!»

وَلَبِثُواْ فِي كَهۡفِهِمۡ ثَلَٰثَ مِاْئَةٖ سِنِينَ وَٱزۡدَادُواْ تِسۡعٗا ٢٥

**25.** Алар үңкүрлөрүндө үч жүз жыл турушту жана тогузду кошушту. *(Демек, бардыгы болуп үч жүз тогуз жыл укташкан).*

---

1 Улук адамдарды элдер мына ушинтип отуруп, каптип «кудай» кылып алгандарын билбей калышат. Биздин пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам мүрзөнүн үстүнө күмбөз салууга жана мүрзөканаларды мечит кылып алууга тыюу салган.

2 Үңкүр ээлеринин санын билүүнүн не диний, не дүйнөлүк зарылчылыгы жок. Ибарат-сабак алардын санында эмес, баштарынан өткөргөн окуяда. Ошентсе да, Ислам аалымдары «Жетөө болгон, сегизинчиси – ити болгон» деген пикирге кошулушат. Анткени, жогорку аятта «үчөө», «бешөө» дегендерди Аллаһ Таала Өзү гана билген кайып илимине таш аткандар деп жемелеп, «жетөө» дегендер жөнүндө унчуккан жок.

**26.** Айткын: «Канча турганын Аллаһ эң жакшы билет. (Себеби) асмандар менен жердеги кайып илимдери Анын Өзүнүкү. Ал – эң мыкты Көрүүчү жана эң мыкты Угуучу! Алар (үңкүр ээлери) үчүн Аллаһтан башка дос-башчы болбоду жана Ал Өз өкүмүнө эч кимди шерик кылбайт.

قُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا۟ ۖ لَهُۥ غَيْبُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ أَبْصِرْ بِهِۦ وَأَسْمِعْ ۚ مَا لَهُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا يُشْرِكُ فِى حُكْمِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

**27.** Жана сен өзүңө вахий кылынган Раббиңдин китебин оку(п, ошону гана ээрчигин)! Анын сөздөрүн эч ким өзгөртө албайт! Сен Андан башкага арызданып бара албайсың!

وَٱتْلُ مَآ أُوحِىَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ رَبِّكَ ۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَٰتِهِۦ وَلَن تَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٧﴾

**28.** Сен эртели-кеч Раббисине Анын Жүзүн (ыраазылыгын) каалап, дуба кылып жаткан адамдар менен бирге өзүңдү сабырдуу карма! Эки көзүң аларды көрбөй калып, дүйнө жашоосунун зыйнаттарына берилбе! Жана Биз жүрөгүн Өзүбүздү эскерүүдөн бейкапар кылып койгон жана өз каалоосуна гана ээрчиген адамга моюн сунба! Анын бардык иштери текке кетүүчү!

وَٱصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِٱلْغَدَوٰةِ وَٱلْعَشِىِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُۥ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ تُرِيدُ زِينَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُۥ عَن ذِكْرِنَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ وَكَانَ أَمْرُهُۥ فُرُطًا ﴿٢٨﴾

**29.** Айт: «(Мен алып келген Дин) Раббиңер тарабынан келген Акыйкат. Эми, ким кааласа – момун болсун, ким кааласа – каапыр болсун! Биз заалымдарга жалын-дубалдары аларды курчап ала турган Тозокту даярдап койдук! Эгер суусап, суу сурашса, эриген коргошун сыяктуу, (табы) жүздөрдү куйкалап жиберчү суу ичирилет! Кандай жаман «суусундук», кандай жаман орун!

وَقُلِ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَآءَ فَلْيُؤْمِن وَمَن شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا۟ يُغَاثُوا۟ بِمَآءٍ كَٱلْمُهْلِ يَشْوِى ٱلْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ ٱلشَّرَابُ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ал эми, ыйман келтирип салих амалдарды аткарган момундардын – жакшы амал кылгандардын сообун текке кетирбейбиз.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣٠﴾

**31.** Аларга түбүнөн дарыялар аккан Адн бейиштери бар. Ал жерде алтын билериктер менен жасанышат жана жибек кымкаптан жашыл кийимдерди кийишип, сөрүлөрдө жөлөнүп отурушат. (Бул) не деген улук сооп жана эң мыкты орун!

أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمُ ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا خُضْرًا مِّن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ نِعْمَ ٱلثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣١﴾

**32.** (О, Мухаммад), аларга (бири Аллаһтын нээматына шүгүр кылуучу, экинчиси каапыр болгон) эки кишинин мисалын айтып бер: «Биз экөөсүнүн бирине (каапырына) эки бак бергенбиз, жүзүмзар (жана курмалуу). Айланасын курма бак менен ороп, эки бактын ортосуна эгин-тигин кылып бергенбиз.

۞ وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَٰبٍ وَحَفَفْنَٰهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٢﴾

**33.** Эки бак тең кемчилдиксиз (толук) мөмө берип, ортосунан Биз дарыя агызып койдук.

كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ал үчүн (жыл сайын) мол түшүм (байлык) болуп турган. Анан, берки шеригине – аны менен сүйлөшүп олтуруп – айтты: «Менин мал-дүйнөм жана сан-санагым (балдарым, кулдарым жана жардамчыларым) сеникинен көп жана кубаттуу».

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Жана өзүнө заалым (каапыр) болгон абалда (кооз-көркөм) багына кирип: «Бул (байлыгым) менден эч качан жоголбойт го…

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٥﴾

**36.** Кыямат деле болбосо керек. Эгер (болуп калып) мен Раббиме

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ

رَبِّي لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ٣٦

кайтарылган күндө да, азыркыдан жакшыраак келечек тапсам керек деп ойлоймун» - дечү.

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِي خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ٣٧

**37.** Берки шериги сүйлөшүп олтуруп ага мындай деди: «Сени (оболу) топурактан жаратып, кийин (ушундай көркөм) адам келбетине киргизген Раббиңе каапыр болдуңбу?

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّي وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّيٓ أَحَدًا ٣٨

**38.** Бирок, мен «Раабим – Аллаһ» (деймин) жана Раббиме эч нерсени шерик кылбаймын.

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ٣٩

**39.** Эгер сен багыңа киргенде: «Аллаһтын каалаганы (болот). Аллаһтан башка күч-кубат жок» десең (жакшы болмок). Эгер сен мени мал-дүйнө, бала-чака жаатынан өзүңдөн аз деп кемсинтсең,

فَعَسَىٰ رَبِّيٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ٤٠

**40.** Аллаһым мага сенин багыңдан жакшыраак бак насип кылып, сенин багыңа асмандан добул, жамгыр сыяктуу) апаат-балээ жиберип койгусу бардыр. Анда (мактанган) багың ойрону чыккан ээн талаага айланып калат!

أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ طَلَبًا ٤١

**41.** Же болбосо, суусу тартылып, (багың куурап) суу таппай да калаарсың».

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِي لَمْ أُشْرِكْ بِرَبِّيٓ أَحَدًا ٤٢

**42.** (Чын эле) анын байлыгы (багы асмандан түшкөн от балээсинин) арасында калды. Өзү, багына сарптаган нерселерине (бушайман болуп) алакандарын оодарып кала берди. Бак болсо, дарактардын (дөңкөйгөн) денелери сороюп, сып-сыйда болуп калды! Жана ал: «Эх, кана эми Раббиме эч нерсени шерик кылбаган болсом!» -деди.

**43.** Жана ага жардам бергидей, Аллаһтан башка топ-жамааты да болбой, өзүнө-өзү да жардам бере албай калды.

وَلَمْ تَكُن لَّهُۥ فِئَةٌ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مُنتَصِرًا ﴿٤٣﴾

**44.** Анда(й шартта) чыныгы достук, жакындык (ишенип-жөлөнүү) Аллаһка (гана болушу зарыл) Анын соопсыйлыгы да, акыбет-натыйжасы да эң мыкты!

هُنَالِكَ ٱلْوَلَٰيَةُ لِلَّهِ ٱلْحَقِّ ۚ هُوَ خَيْرٌ ثَوَابًا وَخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٤﴾

**45.** (Оо, Мухаммад,) аларга дүйнө жашоосунун мисалын Биз асмандан түшүргөн сууга окшоштур: Ал суу менен жер өсүмдүктөрү ширелишип, (жер бети гүл болуп) калды. (Арадан эч канча убакыт өтпөй эле, баары кургап) шамал учурган, куурап сынган шыпырындыга айланды. Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү!

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ ٱلرِّيَٰحُ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Мал-дүйнө, бала-чака (булар өткөөл) дүйнөнүн зыйнаттары. Ал эми, Раббиңдин назарында, түбөлүк калчу сооп иштер, сыйлык жаатынан да, арзуу жаатынан да жакшыраак.

ٱلْمَالُ وَٱلْبَنُونَ زِينَةُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٦﴾

**47.** Биз тоолорду (тытылган жүн сыяктуу) учурган Күндө (Кыяматта) жерди жайдак-жалаң абалда көрөсүң. Анан Биз аларды (адамдарды) чогултабыз! Эч бирин калтырбайбыз![1]

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ ٱلْجِبَالَ وَتَرَى ٱلْأَرْضَ بَارِزَةً وَحَشَرْنَٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ أَحَدًا ﴿٤٧﴾

**48.** Алар сап-сап болуп Раббиңе жолуктурулат: «Мына Өзүмө келдиңерго биринчи ирет

وَعُرِضُوا۟ عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن نَّجْعَلَ لَكُم

---

1 Абалкы замандагыларын, кийинки замандагыларын… сууга чөккөн, отко күйгөн, жадагалса, жырткычтарга жем болуп кеткендеринен өйдө тирилтип, чогултуп алабыз. Сурак үчүн.

жаратканым сыяктуу![1] (Көпчүлүгүңөр) Бизди (бул) убада кылынган жолугушууну болтура албайт деп ойлогонсуңар!» (дейт ошондо Аллаh).

مَّوۡعِدٗا ﴿٤٨﴾

**49.** Анан китеп (амал дептерлери) таратылат. Сен анан, кылмышкерлерди, андагы (жазылган) иштеринен кооптонуп: «Эх, өлдүк! Бул эмне деген китеп?! Чоң-майда күнөөлөрүбүздүн бирин да калтырбай тизмектеп коюптур!» дешет жана жасаган жоруктарын (ошол китептин ичинде) даяр абалда табышат. Сенин Раббиң эч кимге зулумдук кылбайт.[2]

وَوُضِعَ ٱلۡكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلۡمُجۡرِمِينَ مُشۡفِقِينَ مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيۡلَتَنَا مَالِ هَٰذَا ٱلۡكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةٗ وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ أَحۡصَىٰهَاۚ وَوَجَدُواْ مَا عَمِلُواْ حَاضِرٗاۗ وَلَا يَظۡلِمُ رَبُّكَ أَحَدٗا ﴿٤٩﴾

**50.** (О, Мухаммад!) эстегин, Биз периштелерге: «Адамга сажда кылгыла» дегенде, бир Иблистен башка бардыгы сажда кылышты. Ал жиндер тайпасынан эле. Раббисинин буйругуна каршы чыкты. Эми, силер Мени таштап, ошол Иблис менен анын укум-тукумдарын өзүңөргө дос-башчы кылып жатасыңарбы?! Алар силердин душманыңар го! Заалымдардын (Дос-Раббини душман-шайтанга) алмаштырганы кандай жаман![3]

وَإِذۡ قُلۡنَا لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ ٱسۡجُدُواْ لِأٓدَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبۡلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلۡجِنِّ فَفَسَقَ عَنۡ أَمۡرِ رَبِّهِۦٓۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ أَوۡلِيَآءَ مِن دُونِي وَهُمۡ لَكُمۡ عَدُوُّۢۚ بِئۡسَ لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلٗا ﴿٥٠﴾

---

1 Адамдар ал жерге биринчи ирет жаралганы сыяктуу эч нерсеси (кийимдери) жок жана сүннөткө отургузулбаган абалда чогултулат. (Тафсийру Жалалайн)

2 Ал китепте, эмне иш жасаган болсо, ошол гана бар. Эч кимге кошуп жазылган эмес. Анткени, Улук Рабби заалым эмес.

3 Башка бир аятта Аллаh Таала айткан: «Аллаh ыймандуу адамдардын досу. Аларды караңгылыктардан Нурга чыгарат. Каапырлардын досу – Таагут. Ал аларды Нурдан караңгылыктарга чыгарат». «Таагут» деп адамдарды Аллаhтын ибадатынан азгырган нерселерге же болбосо, адамдар сыйынган Аллаhтан башка жалган кудайларга айтылат. Таагуттун эң чоңу – шайтан.

۞ مَّآ أَشۡهَدتُّهُمۡ خَلۡقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَا خَلۡقَ أَنفُسِهِمۡ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ ٱلۡمُضِلِّينَ عَضُدٗا ﴿٥١﴾

**51.** Мен асмандар менен жерди жаратканда да, алардын өзүн жараткан кезде да эч кимисин күбө (шерик) кылган эмесмин! Мен азгыруучуларды жардамчы кылган эмесмин!»

وَيَوۡمَ يَقُولُ نَادُواْ شُرَكَآءِيَ ٱلَّذِينَ زَعَمۡتُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُم مَّوۡبِقٗا ﴿٥٢﴾

**52.** Ошол (Кыямат) Күнү (Аллаһ) айтат: «(Өзүңөр кудай деп) ойлогон Менин «шериктериме» жалбаргылачы?!» Жалбарышат, бирок алар жооп беришпейт.[1] Биз алардын арасына өлүм чуңкурун салып койгонбуз!

وَرَءَا ٱلۡمُجۡرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مُّوَاقِعُوهَا وَلَمۡ يَجِدُواْ عَنۡهَا مَصۡرِفٗا ﴿٥٣﴾

**53.** Күнөөкөр адамдар Тозокту көргөндө, өздөрүнүн ага ташталаарын билишет. Жана өздөрүн андан буруп (кутултуп) кетүүчүнү таппай калышат.

وَلَقَدۡ صَرَّفۡنَا فِي هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ لِلنَّاسِ مِن كُلِّ مَثَلٖۚ وَكَانَ ٱلۡإِنسَٰنُ أَكۡثَرَ شَيۡءٖ جَدَلٗا ﴿٥٤﴾

**54.** Биз бул Кураанда адамдарга (эсине келип, жолун таап алсын деп) ар түрдүү мисалдарды келтирдик. Инсан көп нерселер жөнүндө талаша берет.

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤۡمِنُوٓاْ إِذۡ جَآءَهُمُ ٱلۡهُدَىٰ وَيَسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّهُمۡ إِلَّآ أَن تَأۡتِيَهُمۡ سُنَّةُ ٱلۡأَوَّلِينَ أَوۡ يَأۡتِيَهُمُ ٱلۡعَذَابُ قُبُلٗا ﴿٥٥﴾

**55.** Өздөрүнө Хидаят (Ислам чындыгы) келгенден кийин, адамдарды ыйманга келүүдөн, жана Раббисине тооба кылуудан тоскон нерсе – аларга абалкылардын жолунун (кайталанып) келиши(н) же утурлап азап келиши(н талап кылгандары) гана болду.[2]

---

1 Кайра өзүнө сыйынган адамдардан жүз үйрүп: «Мен сага: «Кудай болуп беремин, мага сыйын» деген эмесмин, эй, акмак!» - дешет. Ошентип, бири-бирин айыптап, жек көрүп калышат. Анан алардын арасы алыстатылат.

2 Мушрик адамдарды ыймандан тоскон нерсе жүрөктөрүндөгү жек көрүү сезимдери. Аларга пайгамбарыбыз жетиштүү далилдерди айтканда алар: "Сөзүн чын болсо Раббиңе айт, бизге азап жиберсин" деп талап кылышкан. Мына ушул өжөрлүктөрү аларды ыйманга келүүдөн тоскон эң негизги нерсе болду. (Тафсийрул Муяссар)

**56.** Биз бардык пайгамбарларды (Бейиштен) куш кабар, (тозоктон) сестентүүчү кабар берүүлөрү үчүн жиберебиз. Каапыр адамдар (өз) жалган(дары) менен Акыйкатты жеңип алабыз деп талашышат. Менин аяттарымды жана коркутулган нерселерди (тозок кабарларын) азил-тамаша кылып алышат.

وَمَا نُرۡسِلُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّا مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَۚ وَيُجَٰدِلُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّۖ وَٱتَّخَذُوٓاْ ءَايَٰتِي وَمَآ أُنذِرُواْ هُزُوٗا ﴿٥٦﴾

**57.** Раббисинин аяттары эскертилгенде андан жүз буруп, жасаган күнөөлөрүн унуткандардан көбүрөөк заалым (каапыр) болгон бирөө барбы?! Биз алардын жүрөктөрүнө – Курааңды түшүнбөй калсын деп – чүмбөт жаап койдук, кулактарында дүлөйлүк бар! Эми аларды Туура Жолго ар канча чакырсаң да, эч качан оңолушпайт!

وَمَنۡ أَظۡلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ فَأَعۡرَضَ عَنۡهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتۡ يَدَاهُۚ إِنَّا جَعَلۡنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ أَكِنَّةً أَن يَفۡقَهُوهُ وَفِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَقۡرٗاۖ وَإِن تَدۡعُهُمۡ إِلَى ٱلۡهُدَىٰ فَلَن يَهۡتَدُوٓاْ إِذًا أَبَدٗا ﴿٥٧﴾

**58.** Сенин Раббиң – Ырайымдуу, Кечирүүчү. Эгер күнөөлөрүнө жараша жазаласа, аларга азапты тездетмек. Алар үчүн убада кылынган Күн (Кыямат) бар. Ал күнү алар Аллаһтан башка Куткаруучуну таппай калышат.

وَرَبُّكَ ٱلۡغَفُورُ ذُو ٱلرَّحۡمَةِۖ لَوۡ يُؤَاخِذُهُم بِمَا كَسَبُواْ لَعَجَّلَ لَهُمُ ٱلۡعَذَابَۚ بَل لَّهُم مَّوۡعِدٞ لَّن يَجِدُواْ مِن دُونِهِۦ مَوۡئِلٗا ﴿٥٨﴾

**59.** Биз мына бул шаарларды(н элдерин) чектен чыгып каапыр болуп кеткенде (берилген мөөнөт – ырайымды билбей ашынап кеткенде) кыйратканбыз жана кыйроолоруна убакыт белгилегенбиз.[1]

وَتِلۡكَ ٱلۡقُرَىٰٓ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ لَمَّا ظَلَمُواْ وَجَعَلۡنَا لِمَهۡلِكِهِم مَّوۡعِدٗا ﴿٥٩﴾

---

1 Кийинки аяттан баштап Аллаһ Таала Пайгамбары Муса менен илимдүү, салих пенде Кызырдын икаясына өтөт. Муса алейхис-саламга Аллаһ Таала палан жерде сенден илимдүүрөөк адам бар деп кабар бергенде, ошол адамды көрүүгө (демек илимге) шашылып, кызматкер-жардамчысы Юуша бин Нун деген баланы шаштырып турган жеринен икая башталат.

**60.** Бир кезде Муса (кызматчы) баласына: «(Белгиленген) эки деңиздин кошулуш жерине жеткенге чейин же болбосо алыс жол басканга (чарчаганга) чейин жүрүүдөн токтобоймун» деди.[1]

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبْرَحُ حَتَّىٰٓ أَبْلُغَ مَجْمَعَ ٱلْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِىَ حُقُبًا ٦٠

**61.** Экөө эки деңиздин кошулган жерине жеткенде, балыктарын унутуп (жоготуп) коюшту. Балык болсо, деңизге бет алып, (себеттен) чыгып кеткен.[2]

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا فَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ سَرَبًا ٦١

**62.** (Белгиленген жерден) өтүп кеткенде Муса (кызматчы) жигитине: «Биздин тамакты алып келчи бери, бул сапарыбыздан абдан чарчадык го!»- деди.

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَىٰهُ ءَاتِنَا غَدَآءَنَا لَقَدْ لَقِينَا مِن سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ٦٢

**63.** (Анда жигит): «Билесизби, аска таштын жанында баш калкалап турганыбызда, мен балыкты унутуп калган экенмин. Муну (сизге айтууну) шайтан гана унуттурду! Ал (тирилип) деңизге жолун таап кеткен! (Бул) ажайып!»- деди.

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّى نَسِيتُ ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنسَىٰنِيهُ إِلَّا ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ فِى ٱلْبَحْرِ عَجَبًا ٦٣

**64.** «Биз каалаган нерсе – ушул»-деди Муса жана экөө изме-из артка кайтышты.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ ءَاثَارِهِمَا قَصَصًا ٦٤

**65.** (Белгиленген жерде) Биздин пенделерибизден бир пендени табышты. Биз ага Өзүбүз тараптан (өзгөчө) ырайым берген жана

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ مِن لَّدُنَّا عِلْمًا ٦٥

---

1 Себеби, Аллаһ Таала ага, жанагы аалым менен эки деңиз кошулган жерде жолугаарын, ал жерге жеткендин белгиси, жолго камдап алган гүлазыгы – чоң балыктын жоголуп кетерин билдирген эле.

2 Кызматчы бала балык салынган себетти деңиз жээгине койгондо, ага ным жетип, Аллаһтын Кудурети менен тирилип, себеттен суурулуп чыгып, деңизге бой урган. Муну бала билбей калган.

алдыбыздагы (кайып) илимден ага (керегинче) үйрөткөн элек.[1]

**66.** Ага Муса айтты: «Өзүңүзгө (Аллаһ тарабынан) үйрөтүлгөн илимден түз-туура нерселерди мага да таалим беришиңиз үчүн сизге ээрчип жүрсөм болобу?»

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَن تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٦﴾

**67.** Ал айтты: «Сен мени менен жүрүүгө сабыр кыла албайсың.[2]

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٦٧﴾

**68.** Өзүң толук кабардар болбогон нерсеге кантип сабыр кылмак элең?

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ﴿٦٨﴾

**69.** (Муса) айтты: «Аллаһ кааласа, менин сабыр кылганымды көрөсүз. Мен сиздин эч бир ишке каршы чыкпаймын»

قَالَ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ أَعْصِى لَكَ أَمْرًا ﴿٦٩﴾

**70.** «Эгер мени ээрчисең, качан өзүм сага түшүнүк бермейинче, менден эч нерсе сурабайсың» - деди ал.

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِى فَلَا تَسْـَٔلْنِى عَن شَىْءٍ حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧٠﴾

**71.** Ошентип, экөө жөнөп кетишти. Качан кемеге чыгышканда, ал (Кызыр) кемени тешип койду эле, (Муса убаданы унутуп): «Эмне сиз кемени, элдерин чөктүрүп жиберейин деп тештиңизби?! Сиз жаман иш жасадыңыз!»- деди.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ﴿٧١﴾

**72.** «Мени менен (жүрүүгө) сабыр кыла албайсың дебедим беле?» - деди (Кызыр).

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِىَ صَبْرًا ﴿٧٢﴾

---

1 Кээ бир тафсирчи аалымдар, ысымы Кызыр болгон бул аалым кишини Пайгамбар дешет. Бул – туура эмес. Ал болгону, Муса пайгамбарга замандаш жана Аллаһтын өзгөчө ырайымына татыган, салих-жакшы адамдардан бири болгон. (Саадий).

2 Анткени, мен сен билбеген нерселерди билемин. Сага сыртынан жакшы көрүнгөн нерсеге мен жаман мамиле кылганда, же сыртынан жаман көрүнгөн нерсеге мен жакшы мамиле кылганда сен ал иштин ички сырын билбегениң себептүү кармана албай каласың.

**73.** (Анда Муса): «Унутканым себептүү мени күнөөлөбөңүз. Ишимден мага оор болгонун жүктөбөңүз» - деди.

قَالَ لَا تُؤَاخِذۡنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا تُرۡهِقۡنِي مِنۡ أَمۡرِي عُسۡرٗا ﴿٧٣﴾

**74.** Дагы жол жүрүштү. Качан бир наристе баланы жолуктурушканда (Кызыр) аны өлтүрүп койду. «Сиз бейкүнөө жанды жан(гажан мыйзамы)сыз эле, өлтүрүп койдуңуз! Сиз жаман иш кылдыңыз!»-деди (чыдай албаган Муса).

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَا لَقِيَا غُلَٰمٗا فَقَتَلَهُۥ قَالَ أَقَتَلۡتَ نَفۡسٗا زَكِيَّةَۢ بِغَيۡرِ نَفۡسٖ لَّقَدۡ جِئۡتَ شَيۡـٔٗا نُّكۡرٗا ﴿٧٤﴾

**75.** «Мен сага айтпадым беле: «Мени менен жүрүүгө сабырың жетпейт» деп»-деди (Кызыр кайрадан)

۞ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسۡتَطِيعَ مَعِيَ صَبۡرٗا ﴿٧٥﴾

**76.** (Муса) Айтты: «Ушундан кийин эмне жөнүндө сурасам – мени шерик кылбайсыз. Мени жетиштүү эле кечирдиңиз (деп ойлоймун)»

قَالَ إِن سَأَلۡتُكَ عَن شَيۡءِۭ بَعۡدَهَا فَلَا تُصَٰحِبۡنِيۖ قَدۡ بَلَغۡتَ مِن لَّدُنِّي عُذۡرٗا ﴿٧٦﴾

**77.** Дагы жолун улантышты. Бир шаар элине жеткиче басышты. Алардан тамак-аш сурашты эле, экөөсүн конок кылуудан баш тартышты. Анан ошол жерден урап калган бир дубалды тапканда (Кызыр) аны (кайра) тикелеп койду. (Муса болсо, өздөрүнө урмат-сый көргөзбөгөн элдин шаарындагы эски дубалды оңдоп, жакшылык кылган Кызырга түшүнбөй): «Эгер каалаСаңыз бул ишиңизге (эмгек) акы алсаңыз болмок» деди.

فَٱنطَلَقَا حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَيَآ أَهۡلَ قَرۡيَةٍ ٱسۡتَطۡعَمَآ أَهۡلَهَا فَأَبَوۡاْ أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارٗا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُۥۖ قَالَ لَوۡ شِئۡتَ لَتَّخَذۡتَ عَلَيۡهِ أَجۡرٗا ﴿٧٧﴾

**78.** (Анда Кызыр айтты:) «Бул сени менен менин ортобуздагы ажырашуу! Эми, сага сен сабыр кыла албаган нерселердин кабарын берейин:

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيۡنِي وَبَيۡنِكَۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأۡوِيلِ مَا لَمۡ تَسۡتَطِع عَّلَيۡهِ صَبۡرًا ﴿٧٨﴾

**79.** Кеме (жөнүндө айтсам,) ал деңизде тиричилик кылган мискин-кедейлердики болчу. Мен аны

أَمَّا ٱلسَّفِينَةُ فَكَانَتۡ لِمَسَٰكِينَ يَعۡمَلُونَ

фِي ٱلْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَآءَهُم مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٧٩﴾

тешип койууну каалалдым. (Мунун себеби) алардын кайткан жолунда бардык кемелерди басып алуучу (каракчы) падыша бар эле.

وَأَمَّا ٱلْغُلَٰمُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَآ أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ﴿٨٠﴾

**80.** Жана(гы) наристеге келсек, анын ата-энеси момун пенделер эле. Биз (ал бала чоңойгондо каапыр болуп) ата-энесине (адам чыдагыс) каршылык жана каапырлык көргөзүүсүнөн корктук.

فَأَرَدْنَآ أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَوٰةً وَأَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨١﴾

**81.** Анан Раббиси ал экөөсүнө тазараак, ырайымдуураак (перзентти) алмаштырып беришин каалалдык.

وَأَمَّا ٱلْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلَٰمَيْنِ يَتِيمَيْنِ فِى ٱلْمَدِينَةِ وَكَانَ تَحْتَهُۥ كَنزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوهُمَا صَٰلِحًا فَأَرَادَ رَبُّكَ أَن يَبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا كَنزَهُمَا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ وَمَا فَعَلْتُهُۥ عَنْ أَمْرِى ذَٰلِكَ تَأْوِيلُ مَا لَمْ تَسْطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٢﴾

**82.** Ал эми дубал шаардагы эки жетим баланыкы болуп, түбүндө экөөнө аталган (мурас) казына бар эле. Алардын атасы жакшы адам болгон. Анан Раббиң эки (жетим) бой жетип, өз казыналарын өздөрү чыгарып алуусун каалады. (Бул кайып илимдери) Раббиң тарабынан болгон Ырайым. Мен буларды өзүмчө аткарганым жок. Сен сабыр көргөзө албаган окуялардын жандырмагы ушулар»[1]

---

1 Бул икаяда көп пайдалуу таалимдер бар. Кээ бирөөлөрүн санап өтөбүз: 1) Илимдин пазилети. Муса илим үйрөнүү үчүн өз элинен сапарга чыкты. 2) Илимдин зарылдыгы. Бирөөгө бир нерсени үйрөтүүдөн мурда өзү ошол нерсени жакшы билиши керек. 3) Өз кызматчысы менен тамактануу– Пайгамбардын сүннөтү. 4) Кызыр Пайгамбар эмес. Эгер Пайгамбар болсо анык айтылат болчу. 5) Мугалимге урмат. Эгер мугалим өзүнөн төмөн даражадагы адам болсо да, аны жогору баалоо керек. Муса Пайгамбар болуп туруп, Пайгамбар эмес Кызырды илими үчүн сыйлады. 6) Сабырсыздык - илимсиздиктен. «Өзүң толук кабардар болбогон нерсеге кантип сабыр кылмак элең» - дейт Кызыр. 7) Өкүм чыгарууга шашылбоо. 8) Ниет башка, иш башка. Муса Кызырга «Аллаһ кааласа, сабыр кылганымды көрөсүз» - деди эле, иш жүзүндө сабыр кыла албай калды. 9) Унутканга күнөө жок. Мусанын биринчи жолку каяшасын унуткандан улам жасаганын Кызыр кабыл алды. 10) Чоң күнөөнү жок кылуу үчүн кичинекей күнөөнү жасоого аргасыз болуу. Мисал үчүн Кызырдын иштери. 11) Бирөөнүн малын же жанын сактоо үчүн анын буюмун сурабай колдонсо күнөө жок: Кызыр кеме ээлеринин жанын сактоо үчүн өздөрүнөн сурабай эле кемени тешип койду. 12) Кеме сыяктуу мүлкү бар болсо да, эгер тартыш жашаса

**83.** (О, Мухаммад! Яхудийлер, христиандар жана мушриктер) Сенден Зулкарнайн[1] жөнүндө сурашат. Айткын: «Азыр мен силерге ал жөнүндөгү (Аллаһ мага вахий кылган) кабарды окуп беремин:

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَن ذِى ٱلْقَرْنَيْنِ ۖ قُلْ سَأَتْلُوا۟ عَلَيْكُم مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٣﴾

**84.** Чыныда, Биз ага жер бетинде улуу салтанат – бийлик жана ар бир нерсенин себептерин, мүмкүнчүлүктөрүн бердик.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ وَءَاتَيْنَٰهُ مِن كُلِّ شَىْءٍ سَبَبًا ﴿٨٤﴾

**85.** Анан ал (аскери менен) бир себеп артынан түшүп, жол тартты.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86.** Күн батыш тарапка жеткенде, күндүн карарган сууда (мунарыкта) батып баратканын көрдү. Ал «суунун» жанында бир элге жолукту. Биз айттык: «О, Зулкарнайн, сен бул элди же азаптайсың же аларга жакшы мамиле жасайсың»[2] *(Ошентип, Зулкарнайн бир элге жетип барып...)*

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِى عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِندَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَن تُعَذِّبَ وَإِمَّآ أَن تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٦﴾

**87.** «Заалымдарын азыр эле жазалайбыз кийин Раббилерине кайтарылганда Өзү оор азап менен жазалайт» - деди.

قَالَ أَمَّا مَن ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُۥ ثُمَّ يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِۦ فَيُعَذِّبُهُۥ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٧﴾

**88.** Ал эми, ыйман келтирип, салих-жакшы иш жасаган адамга болсо, жакшы сыйлык (Бейиш) бар. Биз

وَأَمَّا مَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَهُۥ جَزَآءً ٱلْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُۥ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٨﴾

---

«мискин-кедей» деп атала берет. «Кеме (жөнүндө айтсам,) ал деңизде тиричилик кылган мискин-кедейлердики болчу» дейт Кызыр.

1 Кээ бирөөлөр бул кишини Александр Македонский менен алмаштырып алышат. Александр Македонский арабча тарыхий булактарда Искандар Макдуний деген ат менен белгилүү.

2 Зулкарнайн ыймандуу падыша болгон. Анын жортуулдары деле баскын жасоо максатын коздобой, элдерди ар кандай зулумдардан куткаруу жана заалымдарды жазалоо үчүн болгон. Бул аяттан Аллаһ Зулкарнайнды өз ишинде ыктыярдуу кылганы белгиленүүдө.

дагы ага өз амирибизден жакшы сөздөрдү айтабыз».

**89.** Кийин (Чыгышка кайтып келип, Аллаһ көргөзгөн) себептерди ээрчиди.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٩﴾

**90.** Ушул бойдон күнчыгышка жетти да, Күндүн бир элдин үстүнөн нур чачып турганын көрдү. Биз бул элге Күндөн бөлөк «чүмбөт» кылбаган элек.[1]

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ ٱلشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Ошондой эле. Биз аны (Зулкарнайнды) алдындагы бардык өнөр-билими менен кошуп ороп алганбыз.[2]

كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Кийин дагы бир себептин артынан түштү.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٢﴾

**93.** Качан тээ (алыстагы) эки тоонун арасына жеткенде, ал эки тоонун алдында тап-такыр сөз түшүнбөгөн элге жолукту.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ ٱلسَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٣﴾

**94.** Алар айтышты: «О, Зулкарнайн! (Мына бул тоонун ары жагындагы) Яжуж-Мажуж (эли) жер бетинде бузукулук (зулумдук) кылышууда. (Эмне дейсиң,) биз менен алардын арасына (бекем бир) тосмо-дубал жасап беришиң үчүн сага акы чогултуп берсек болобу?»

قَالُوا۟ يَٰذَا ٱلْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِى ٱلْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٤﴾

**95.** (Зулкарнайн) айтты: «Раббим мага берген нерсе (бийлик, илим, өнөр силер берген нерседен) жакшыраак. Андан көрө мага күч-кубат жагынан жардам кылгыла,

قَالَ مَا مَكَّنِّى فِيهِ رَبِّى خَيْرٌ فَأَعِينُونِى بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٥﴾

---

1 Бул эл, үстүнө үй салууну да, кийим кийүүнү да билбеген, күндөн башка жамынчысы болбогон, илим-маданияттан өтө артта калган, жапайы эл экен.

2 Зулкарнайн илимден эң алыс жерде болгону менен Аллаһ Тааланын илими аны жана ал жасаган бардык иштерди ороп, камтып турат.

силер менен алардын арасына тосмо куруп берейин.

**96.** (Оболу) эки тоо менен барабар болгонго чейин темир сыныктарын алып келгиле» (Зулкарнайн эки бийик тоонун арасына тосмо жасоо үчүн оболу алардын арасын темир сыныктары менен толтуртту. Бул иш бүткөндө, улуу от жактырып…) «(Үйлөгүч аспап менен) үйлөгүлө» - деди. Качан ал (темир тосмо кып-кызыл) от болуп калганда айтты: «Эритилген мис алып келгиле, үстүнө куямын».

ءَاتُونِي زُبَرَ ٱلْحَدِيدِ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ ٱلصَّدَفَيْنِ قَالَ ٱنفُخُوا۟ حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُۥ نَارًا قَالَ ءَاتُونِىٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٦﴾

**97.** Анан «Эми, алар бул тосмонун үстүнө чыга да албайт, аны теше да алышпайт» -деди.

فَمَا ٱسْطَٰعُوٓا۟ أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ لَهُۥ نَقْبًا ﴿٩٧﴾

**98.** (Бардык ишин бүтүргөндө): «Бул Раббимдин ырайымы. Эми, качан Раббимдин (Яжуж-Маьжуж чыгат деген) убадасы келген күнү Өзү аны тегиздеп коёт (жана Яжуж-Маьжужга жол ачат). Раббимдин убадасы – акыйкат» - деди.

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّى فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ رَبِّى جَعَلَهُۥ دَكَّآءَ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّى حَقًّا ﴿٩٨﴾

**99.** Биз ошол (Яжуж-Маьжуж чыккан) күнү аларды бири-бирине айкаш-уйкаш кылып таштайбыз жана «Сур» (кернейи) тартылганда баарын (Өзүбүзгө) чогултабыз.[1]

۞ وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِى بَعْضٍ وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَجَمَعْنَٰهُمْ جَمْعًا ﴿٩٩﴾

**100.** Ошол күндө каапырларга Тозокту анык жолуктурабыз.

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكَٰفِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠٠﴾

**101.** (Бул дүйнөдө) алардын көздөрү Менин эскермелеримден

ٱلَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِى غِطَآءٍ عَن ذِكْرِى وَكَانُوا۟

---

1 Убактысы келип, Зулкарнайндын тосмосу урaганда Яжуж-Маьжуж бири-бирин тебелеп, ааламды каптайт. Бул аят дагы бир түшүндүрмөдө төмөндөгүчө чечмеленет: «Биз ошол (Кыямат) күнү ал(адамд)арды (коркунучтун күчтүүлүгүнөн) бири-бирине айкаш-уйкаш кылып таштайбыз жана «Сур» (кернейи) тартылганда баарын (Өзүбүзгө) чогултабыз».

لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠١﴾

пардаланган жана (аны) угууга да ал-кудуреттери жетпейт.

أَفَحَسِبَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَن يَتَّخِذُوا۟ عِبَادِى مِن دُونِىٓ أَوْلِيَآءَ ۚ إِنَّآ أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٢﴾

**102.** Каапыр болгон адамдар Менден башка Өзүмдүн пенделеримди дос («кудай») тутунуп алууну (каалашабы жана «ошолор мени сактайт» деп) ойлошобу?! Биз каапырлар үчүн Тозокту «конок үйү» кылып даярдап койдук.

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُم بِٱلْأَخْسَرِينَ أَعْمَٰلًا ﴿١٠٣﴾

**103.** Айт (о, Мухаммад): «Иштеринде зыян тарткандар жөнүндө силерге кабар берейинби?

ٱلَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٤﴾

**104.** Алар бул дүйнө жашоосунда аракет-жолдору адашкан бирок, «биз эң мыкты иш жасап жатабыз» деп ойлогон адамдар.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٥﴾

**105.** Алар Раббилеринин аяттарына жана Ага (Кыяматта) жолугууга ишенишпейт. (Бардык жакшы) амалдары күйүп кетти! Эми, Кыямат Күнү алар үчүн (кыпындай да) салмак (кадыр-барк) койбойбуз!

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا۟ وَٱتَّخَذُوٓا۟ ءَايَٰتِى وَرُسُلِى هُزُوًا ﴿١٠٦﴾

**106.** Менин аяттарымды жана пайгамбарларымды шылдыңдап, каапыр болгондору себептүү ушул тозок алардын жазасы!

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

**107.** Ыйман келтирип, салих-жакшы амал кылгандардын түшчү жери – Фирдаус бейиштери !

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٨﴾

**108.** Ал жерде түбөлүк калышат жана андан (башка жакка) көчүүнү каалашпайт.

قُل لَّوْ كَانَ ٱلْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ رَبِّى لَنَفِدَ ٱلْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ﴿١٠٩﴾

**109.** Айт, (о, Мухаммад): «Эгер Раббимдин Сөздөрү(н жазуу) үчүн деңиз сыя болсо жана эгер дагы ошол деңизче сыяны (кошумча) алып келсек да, Раббимдин

сөздөрү түгөнөөрдөн мурун сыя түгөнүп калат".[1]

**110.** Айткын: «Мен силер сыяктуу эле кишимин. (Болгон айырмачылыгыбыз) мага (Раббимден мындай деген) вахий жиберилет: «Силердин кудайыңар – Жалгыз Кудай. Ким Раббисине (бактылуу абалда) жолугууну кааласа, (Аллаһтын Шариятына ылайык) жакшы амал кылып, Раббисине ибадат кылганда (Ага) эч нерсени шерик кошпосун!»[2]

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ فَمَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلۡيَعۡمَلۡ عَمَلٗا صَٰلِحٗا وَلَا يُشۡرِكۡ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدَۢا ١١٠

1 Дал ушул аятты кубаттаган дагы бир аятта Аллаһ Таала айтат: «Эгер жер бетиндеги бардык дарактар калем болуп, деңиз жана анын артынан жети деңиз болсо да Аллаһтын Сөздөрү түгөнмөк эмес! Чынында Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман!»

2 Мусулман пенде ибадат кылганда рия (эл көрсүн) жана сумьа (эл уксун) үчүн жасаса кичинекей ширк болот. Рия жана сумьа аралашпаган, Аллаһтын гана ыразычылыгын көздөп жасалган ибадаттарга «ыклас менен жасалган ибадат» деп аталат. Дал ушундай ибадаттар гана өз ээсин Акыретте бактылуу кылат.

# 19 «Марям» сүрөсү[1]

سُورَةُ مَرۡيَمَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Каф, Хаа, Яаа, Айын, Саад.[2]

كٓهيعٓصٓ ١

2. (Бул –) сенин Раббиң пендеси Закарияга берген Ырайымынын кабары.

ذِكۡرُ رَحۡمَتِ رَبِّكَ عَبۡدَهُۥ زَكَرِيَّآ ٢

3. Эстегин, ал Раббисине жашыруун түрдө жалбарып,

إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيّٗا ٣

4. (мындай) деди: «О, Раббим! Менин муун-сөөктөрүм бошошуп, карылыктан чач агара баштады! О, Раббим, мен эч качан Сага дуба кылып таалайсыз болгон эмесмин!

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ ٱلۡعَظۡمُ مِنِّي وَٱشۡتَعَلَ ٱلرَّأۡسُ شَيۡبٗا وَلَمۡ أَكُنۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيّٗا ٤

5. Мен артымдагы жакындарымдан кооптонуп жатамын. Аялым туубас болуп калган. Өз даргөйүңдөн мага бир дос (перзент) берчи?![3]

وَإِنِّي خِفۡتُ ٱلۡمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا فَهَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيّٗا ٥

6. Ал мага жана Яькубдун (ыймандуу) урпактарына мураскор болсун! О, Раббим, Аны Өзүңдүн ыраазычылыгыңдын кызматкерлеринен кылгай элең?!»

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنۡ ءَالِ يَعۡقُوبَۖ وَٱجۡعَلۡهُ رَبِّ رَضِيّٗا ٦

7. «О, Закария! Биз сени Яхйа деген наристе менен сүйүнтөбүз! Биз мурун ага (эч кимди) адаш кылган эмеспиз»[4]

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ ٱسۡمُهُۥ يَحۡيَىٰ لَمۡ نَجۡعَل لَّهُۥ مِن قَبۡلُ سَمِيّٗا ٧

---

1 Бул сүрө токсон сегиз аят, Маккада түшкөн.

2 Булар адаттагыдай, мааниден ажыратылган тамгалар. Маанисин жалгыз Аллаһ билет.

3 Себеби, анын коомунда анын ишин (жалгыз Аллаһка чакыруу милдетин) аркалоого ылайыктуу адам калбай калган. Закария өз жакындарын жана элин түз жолдон адашып кетпесе экен деп, кооптонуп, бир перзентим болсо, ишимди улантып кетээр эле деп үмүт кылууда.

4 Мындан илгери бул ысым менен эч бир адам баласы аталган эмес. «Адаш» «атташ»,

**8.** «О, Раббим!» деди (Закария) мага кайдагы перзент?! Аялым туубас болсо, өзүм карылыктын чегине жетип калган болсом?!»[1]

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِي عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ مِنَ ٱلْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٨﴾

**9.** «Ошондой» – деди (Аллаһ) – Раббиң айтат: «Бул Мага жеңил. Өзүңдү деле мындан мурун Мен жаратканмын. (Анда) сен дагы эч нерсе эмес (жок) элең».

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿٩﴾

**10.** «О, Раббим! Анда мага (көңүлүмдүн бейпилдиги үчүн) бир белги көргөзчү?!»-деди (Закария) «Сага белги: соп-соо туруп, үч түн бою адамдарга сүйлөй албай каласың»-деди (Аллаһ)[2]

قَالَ رَبِّ ٱجْعَل لِّيٓ ءَايَةً قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١٠﴾

**11.** Ал (ибадатканадагы) михрабдан[3] коомуна чыкты жана «түнү-күнү мактоо сөздөрүн айткыла» деп, (ымдап) ишаарат кылды. *(Ошентип, арадан белгилүү убакыт өтүп Яхйа туулду, атасынан жакшы тарбия көрдү. Эми акылы толо баштаганда ага Аллаһ Таала айтты:)*

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ مِنَ ٱلْمِحْرَابِ فَأَوْحَىٰٓ إِلَيْهِمْ أَن سَبِّحُوا۟ بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿١١﴾

**12.** «О, Яахйа! (Ыйык) Китепти(н өкүмүн) бекем карма!» Биз ага өкүм-шариятты наристелигинде берген элек.

يَٰيَحْيَىٰ خُذِ ٱلْكِتَٰبَ بِقُوَّةٍ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٢﴾

---

«аты окшош» деген мааниде.

1 Закария перзентсиздиктен кысылган жүрөгүн Раббисине бошотуп, перзентим болсо жакшы болмок деп арзуу кылган. Бирок, мындай болуп кетишин күтпөгөн. Эми, Аллаһ дубасын кабыл алганын билип, шашып, таңыркап калган учуру.

2 Бул Закарияга Аллаһтан моожиза болду. Ал сүйлөй албаганы менен ибадат сөздөрүн эч кыйналбай сүйлөп жатты. Ибадаткананын михраб (төркү) бөлүгүнө кирип алып, зикир, ибадат менен алек болду. Яхйанын дүйнөгө келиши анын жалгыз өзүнө эмес, диний жетекчиге муктаж болгон элге да кубанычтуу кабар эле.

3 Михраб – ибадатканалардын кыбыла тарабындагы диний жетекчинин орду.

**13.** Жана Биз ага Өзүбүздөн мээримдүүлүк, тазалык касиеттерин тартууладык. Ал - такыбаа,

وَحَنَانًا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةً ۖ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٣﴾

**14.** ата-энесине кайрымдуу болду. Текеберленген (таш жүрөк) жана (Раббисине) каршы чыгуучу болбоду.

وَبَرًّا بِوَٰلِدَيْهِ وَلَمْ يَكُن جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٤﴾

**15.** Ага туулган күнүндө, өлгөн күнүндө жана кайра тирилген күнүндө (Аллаһтын) салам(ы) болсун!

وَسَلَٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٥﴾

**16.** (О, Мухаммад,) сен Китепте (Кураанда) Марямды(н икаясын) эсте: Бир кезде ал өз үй-бүлөсүнөн чыгыш-тараптагы (бир) жерге бөлүнүп чыгып,

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ ٱنتَبَذَتْ مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٦﴾

**17.** Алардан чүмбөттөнүп алды.[1] Анан Биз ага Өз Рухубузду (Жебирейил периштени) жибердик. Ал Марямга кадимки инсан кейпинде көрүндү.

فَٱتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا فَأَرْسَلْنَآ إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٧﴾

**18.** (Анда, Марям) айтты: «Мени сенден Рахман (Аллаһ) сактасын! Эгер Аллаһтан коркуучу болсоң, (мага жолобогун)!»

قَالَتْ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِٱلرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٨﴾

**19.** «(Коркпо) – деди ал – Мен Раббиңдин элчиси (периште)мин. Сага арүү перзент бериш үчүн (жиберилдим)»

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا۠ رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلَٰمًا زَكِيًّا ﴿١٩﴾

**20.** (Марям) айтты: «Мага эч бир (эркек) адам кол тийгизбеген (кыз бала) жана сойку эмес болсом, кайдан бала болсун?!»

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِى غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِى بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢٠﴾

**21.** (Периште) айтты: «(Ооба) ушундай. Бирок, Раббиң

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَىَّ هَيِّنٌ ۖ

---

1 Эч кимге көрүнбөгөн жерге барып, Аллаһка сыйынып, таат-ибадат менен алек болду.

айтты: «Аны адамдар үчүн (Өз кудуретибизден) белги жана Ырайым кылып жаратабыз. Бил иш тагдырда чечилип калган» *(Периште ушул сөздөрдү айтып, Марямдын көйнөгүнүн жакасына дем салды. Ушул демден улам...)*

وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢١﴾

**22.** Ал (Ыйсага) кош бойлуу болуп, аны менен алыска кетип калды.

۞ فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Анан, (катуу) толгоо (азабы) аны (бийик жердеги) курма дарагынын бутагына алып келди. (Ошол жерде төрөгөн соң ачкачылыктан, суусагандан жана да эң коркунучтуусу адамдардын ушак сөздөрүнөн коркуп:) «О, кана эми, ушуга чейин эле өлүп калган жана тап-такыр унутулуп кеткен болсом!» - деди.

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِى مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Ошондо, андан ылдыйраак жерден (Жебирейил периште үн катты): «Кайгырба, Раббиң бутуңдун астынан суу (дарыя) агызып койду.

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٤﴾

**25.** Жана өзүңө курма бутагын силкитсең, сага жаңы, таза мөмөлөрүн түшүрөт.

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسَٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٥﴾

**26.** Эми, (ошолордон) жеп-ичип, (перзентиң менен) кубан! Ал эми, адамдардан бирөөнү көрсөң (ымаа-ишаарат менен): «Мен Рахман (Аллаһ) үчүн сүкүт чалууну назир кылып койдум эле. Бүгүн эч кимге сүйлөбөймүн» дегин.[1]

فَكُلِى وَٱشْرَبِى وَقَرِّى عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِىٓ إِنِّى نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٦﴾

**27.** (Марям) баласын көтөрүп коомуна келгенде, (ар жактан ажылдашып

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ

---

1 Ошол кезде адамдар аткарчу ибадаттын бир түрү - «Мен Аллаһ үчүн баланча күн сүкүт чаламын (эч ким менен сүйлөшпөймүн)» деп назир (Аллаһ үчүн ниет) кылышкан.

мындай) дешти: «О, Марям! Сен болбогон уят иш жасаптырсың!

جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٧﴾

**28.** О, Харундун карындашы! Сенин атаң бузук, апаң сойку эмес эле го!»

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٨﴾

**29.** Марям («бөбөгүмдөн сурагыла» дегендей) ага ишарат кылды. «Бешиктеги бөбөк менен кантип сүйлөшөбүз?!» дешти. *(Ошондо, Аллаһ Өзүнүн Кудурети менен бөбөк – Ыйсаны сүйлөтүп, ал апасынын аруу-таза экенине күбөлүк берип,)*

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٢٩﴾

**30.** Айтты: «Мен – Аллаһтын пендесимин.[1] Ал (Өзүнүн келечектеги тагдыр-жазмышы боюнча) мага китеп берип, пайгамбар кылды.

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣٠﴾

**31.** Ал мени кайда барсам берекеттүү кылып, мага – денемде жаным болсо эле – намаз окуп, зекет берүүнү,

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣١﴾

**32.** Апама жакшылык кылууну буюрду. Жана Ал мени таалайсыз, ташбоор-текебер кылбады!

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٢﴾

**33.** Жана мен туулган, өлгөн жана кайра тирилген күндөрүмдө мага (Аллаһ тарабынан) тынчтык-амандык болсун!»

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٣﴾

**34.** (Яхудийлер менен христиандар) шек-күмөндө болуп жаткан Марямдын уулу Ыйса (жөнүндөгү) Аллаһтын Сөзү – ушул.[2]

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِى فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٤﴾

---

1 Демек, ал кудай эмес жана анда эч бир кудайлык касиети жок.

2 Ыйса жөнүндө не яхудийлер, не христиандар анык, далилдүү пикир айта алышпайт. Бардык айткандары шек-күмөндөргө негизделген. Ошондон улам бирөөлөрү аны «тирүү кудай» десе, башкасы аны «кудайдын уулу», дагы бирөөлөрү «үч кудайдын үчүнчүсү» дешет. Жогорку аяттагы сөздөр гана Ыйса жөнүндө акыйкатты баян

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ سُبْحَٰنَهُۥٓ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٣٥﴾

**35.** (Пенделери арасынан бирөөнү) Өзүнө бала кылып алуу Аллаһка ылайык эмес! Ал (мындан) Таза! Эгер Ал бир ишти өкүм кылса, ага карап «бол!» деши менен болуп калат.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٦﴾

**36.** «Чынында, менин жана силердин Раббиңер – Аллаһ! Өзүнө гана ибадат кылгыла! Ушул гана эң Туура Жол!»

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٧﴾

**37.** Кийин жамааттар (Ыйса жөнүндө) талашып-тартыша баштады. Каапыр адамдарга Улуу Күбөлүк Күнүндө (Кыяматта) Тозок болсун!

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ ٱلظَّٰلِمُونَ ٱلْيَوْمَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**38.** Бизге келээр күнү, алардын кулагы аябай сак, көзү көрөгөч болуп калат.[1] Бирок, заалымдар ал Күнү терең адашууда.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْحَسْرَةِ إِذْ قُضِىَ ٱلْأَمْرُ وَهُمْ فِى غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** (О, Мухаммад!) Сен аларды бушаймандык күнүнөн эскерт! Ал Күнү иш чечилип (Тозокко түшүпү анык болуп) калат. Алар болсо, ыйман келтирбей (дүйнө жыргалдарына) мас болуп жүрүшөт.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ ٱلْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Жерди жана анда болгондун баарын Өзүбүз мураска алабыз жана бардыгы Бизге кайтышат.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ إِبْرَٰهِيمَ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾

**41.** Жана сен (оо, Мухаммад), Китепте Ибрахимди эстегин. Ал чынчыл Пайгамбар эле.[2]

---

кылган: Ал Аллаһтын Кудуретинин белгиси, («бол» дегенден улам жаралган) Сөзү жана салих пайгамбары.

1 Өздөрүнүн адашкандыгы жөнүндөгү сөздү жакшы түшүнүп, амал китептериндеги кылмыштарын көрүп, жадагалса, Тозок коркунучун да анык угуп, көрүп: «Оо, Рабби, бардыгын көрдүк, эми бизди дүйнөгө кайтарсаң салих амал кылып, ыймандуулардан болор элек» дешет.

2 Ибрахим – пайгамбарлардын атасы. Анткени, Курaанда эскерилген пайгамбарлар

**42.** Бир кезде ал атасына: «О, атаке, эмне үчүн укпай турган, көрбөй турган жана өзүңүзгө эч пайдасы тийбей турган «кудайларга» ибадат кылуудасыз?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِى عَنكَ شَيْـًٔا ﴿٤٢﴾

**43.** О, ата! Мага сизге келбеген илим (пайгамбарлык) келген. Эми, (таш кудайлардан кол үзүп) мага ээрчиңиз, сизди Туура Жолго (Жалгыз Аллаһка сыйынууга) баштаймын.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّى قَدْ جَآءَنِى مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَٱتَّبِعْنِىٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾

**44.** Атакебай, шайтанга сыйынбаңыз![1] Чынында, шайтан Рахманга (Аллаһ Таалага) каршы чыгуучу!

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّ ٱلشَّيْطَٰنَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٤﴾

**45.** Атаке, мен сизди Рахмандын азабы кармабаса экен деп коркомун. Анда сиз шайтанга дос болуп каласыз!»-деди.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾

**46.** (Анда атасы) айтты: «Оо, Ибрахим, эмне, сен менин кудайларымдан түңүлдүңбү?! Эгер (мунуңду) токтотпосоң таш менен уруп (өлтүрүп) койомун! Жогол! Көпкө чейин мага сүйлөбө!»

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِى يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَٱهْجُرْنِى مَلِيًّا ﴿٤٦﴾

**47.** (Ибрахим) айтты: «Саламат болуңуз! Бирок, мен Раббиме дуба кылып, сиздин күнөөңүздү кечиришин сураймын. Ал мага Ырайымдуу.[2]

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِى حَفِيًّا ﴿٤٧﴾

---

анын урпактары. Жадагалса Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам дагы анын уулу Ысмайылдан тараган арабдардан.

1 Эгер адам-пенде Аллаһтан башка эмнеге же кимге сыйынбасын, анын өкүмү Шайтанга сыйынган болот.

2 Ибрахим ушинтип атасынан жаман мамилеге кабылса да аны көп даават кылып, «кайтсаңыз күнөөңүздү Аллаһтан сурап алайын» деп, үмүт жана көп дубаларды кылды. Аллаһка жалбарып, атасынын күнөөлөрүн кечиришин сурады. Бирок, атасынын Аллаһтын душманы экени маалым болгондо, ал үчүн Аллаһка дуба кылуусун токтотту жана өзүнүн ага тиешеси жоктугун жарыялады.

**48.** «Мен силерди жана силер дуба кылып (сыйынып) жаткан, Аллаhтан башка «кудайыңарды» таштап кетемин жана (жалгыз) Раббиме дуба кыламын! Жалгыз Раббиме дуба кылганым себептүү (силерге окшоп) таалайсыз болуп калбаймын деген үмүтүм бар».

وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ٤٨

**49.** Аларды жана Аллаhтан башка алар сыйынган (жалган) кудайларды таштап кеткен соң, Биз ага Исхак менен Яькубду бердик жана экөөсүн тең пайгамбар кылдык.

فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَۖ وَكُلًّا جَعَلۡنَا نَبِيّٗا ٤٩

**50.** Жана аларга (Ибрахим, Исхак, Яькубдарга) Өз ырайымыбызды төгүп, аларга жогорку даражалуу мактоо сөздөрүн арнадык.[1]

وَوَهَبۡنَا لَهُم مِّن رَّحۡمَتِنَا وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ لِسَانَ صِدۡقٍ عَلِيّٗا ٥٠

**51.** Сен (оо, Мухаммад), Китепте Мусаны да эстегин: Ал тандалган пенде жана элчи-пайгамбар болгон.[2]

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ مُوسَىٰٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ مُخۡلَصٗا وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥١

**52.** Биз ага Тур тоосунун жанында, оң тарабынан бийик добуш менен чакырып, Өзүбүзгө жакындаттык.[3]

وَنَٰدَيۡنَٰهُ مِن جَانِبِ ٱلطُّورِ ٱلۡأَيۡمَنِ وَقَرَّبۡنَٰهُ نَجِيّٗا ٥٢

**53.** Жана Өз ырайымыбыздан Харунду (жардамчы) пайгамбар кылып бердик.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥ مِن رَّحۡمَتِنَآ أَخَاهُ هَٰرُونَ نَبِيّٗا ٥٣

**54.** Китепте Ысмайылды да эстегин. Ал убадасына бекем элчи-пайгамбар эле.

وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ٥٤

---

1 Бул пайгамбарларды Кыяматка чейинки элдер мактап, акысына дуба кылышат. Эч ким аларды айыптабайт.

2 Тарыхтагы пайгамбарлар эки даражада болушкан: 1) Элчи-пайгамбар 2) Набий-пайгамбар. Элчи-пайгамбарлар Аллаhтан алган нерселерин элдерге жеткирүүгө милдеттендирилген. Элчи-пайгамбарга Аллаh Дин-Шарият берет. Ал эми, набий-пайгамбар өзүнөн мурда өткөн элчи-пайгамбардын дининде болот жана ошонун динин жайылтат.

3 Ушул аят Аллаhтын сүйлөө сыпатына далил болот. Анткени, Аллаh ошол жерде Муса менен эч бир ортомчусуз, бирок көрүнбөй сүйлөшкөн.

**55.** Ал үй-бүлөсүн (жана элин) намазга, зекетке буюрган жана Раббисинин алдында Анын ыраазычылыгына ээ болгон адам.

وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرْضِيًّا ٥٥

**56.** Китепте Идристи да эсиңе ал. Ал чынчыл пайгамбар болгон.

وَٱذْكُرْ فِى ٱلْكِتَٰبِ إِدْرِيسَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ٥٦

**57.** Биз аны жогорку мартабага көтөрдүк.

وَرَفَعْنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧

**58.** Ушулар Аллаһ нээмат берген пайгамбарлар. Алар(дан кээ бирөөлөрү) Адам (алейхис-салам) дан. (Башкалары) Нух менен бирге деңизге көтөргөн адамдардан, (дагы бирөөлөрү) Ибрахим менен Исрайилдин (Яькубдун) урпактарынан жана Биз тандап алып, Туура Жолго баштаган (башка) кишилерден тарагандар. Эгер аларга Рахмандын аяттары окулчу болсо, ыйлап, сажда кылып жерге жыгылышат![1]

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَٱجْتَبَيْنَآ ۚ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُ ٱلرَّحْمَٰنِ خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ٥٨

**59.** Андан соң алардын артынан (ушундай жаман) урпактар калды: Намазды окушпайт, дене кумарын ээрчип калышкан. Алар жакында катуу азапка жолугушат.

۞ فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلشَّهَوَٰتِ ۖ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ٥٩

**60.** Ал эми, тооба кылып, ыйман келтирген жана салих (жакшы) амал жасаган адамдар Бейишке киришет жана аларга эч зулумдук (адилетсиздик) кылынбайт.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ٦٠

**61.** "Адн" бейиштерди пенделерине Рахман (Аллаһ) кайыптан убада берген. Чынында, Анын убадасы сөзсүз болуучу![2]

جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ٦١

---

1 Бул Кураани Каримдеги сажда аяттарынан бири. Ким сажда аяттарынан бирин окуса же укса ошол замат бир ирет сажда кылуусу – важып.

2 Аллаһ Тааланын Өзү дагы, Анын Бейиши дагы кайып – көрүнбөйт. Момун пенделер

**62.** Анда (Бейиште) алар маанисиз сөздөрдү угушпайт. «Салам» деген сөздөрдү гана угушат. Ал жерде алардын (көз көрүп, кулак укпаган) ырыскылары эртели-кеч даяр турат.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ٦٢

**63.** Биз пенделерибиздин арасынан такыба болгондоруна мурас кылып берчү Бейиш(тин баяны) ушул.

تِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِى نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ٦٣

**64.** «Биз Раббиңдин буйругу менен гана түшөбүз.[1] Биздин келечегибиздеги, бизге чейинки жана ал экөөсүнүн ортосундагы (учурдагы) иштердин баары Аллаһтын колунда. Раббиң унутчаак эмес.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُۥ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ٦٤

**65.** (Сенин Раббиң) асмандардын, жердин жана ал экөөсүнүн ортосундагылардын Раббиси! Демек, Анын Өзүнө гана ибадат кыл жана Анын ибадатына өзүңдү сабырдуулук менен көндүр! (Же) сен ага ысымында бир теңдеш бар экенин билесиңби?!»

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَٱعْبُدْهُ وَٱصْطَبِرْ لِعِبَٰدَتِهِۦ ۚ هَلْ تَعْلَمُ لَهُۥ سَمِيًّا ٦٥

**66.** (Каапыр) инсан: «Эгер, мен өлсөм, жакында (кайрадан) тирүү бойдон (мүрзөмдөн) чыгарылат бекенмин?!»- дейт.

وَيَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ أَءِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ أُخْرَجُ حَيًّا ٦٦

**67.** (Ошол) инсан ойлобойбу, Биз аны мындан мурун эч нерсе эмес (жок) болгон кезде жараткан элек![2]

أَوَلَا يَذْكُرُ ٱلْإِنسَٰنُ أَنَّا خَلَقْنَٰهُ مِن قَبْلُ وَلَمْ يَكُ شَيْـًٔا ٦٧

---

ошол көрбөгөн Раббилеринин көрүнбөгөн Бейишине ишенип ушунчалык ибадат кылууда. Эгер көрсө кантишээр экен!

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламга вахий алып келүүчү Жебирейил периште бир мөөнөт кечигип келгенде, Илахий сөздү сагынып, куса болгон пайгамбарыбыз: «Тезирээк келбейт белең?» дегенде, Жебирейил ушинтип жооп берген.

2 Инсанды биринчи ирет жоктуктан жарата алган Аллаһ, экинчи ирет анын чириген, майдаланган денесин кайрадан жаратa алаарында шек жок. Башка бир аятта Аллаһ

**68.** (О, Мухаммад) Раббиңе ант, Биз албетте, аларды жана шайтандарды (Кыяматтагы майданга) чогултуп, Тозоктун тегерегине чөгөлөтүп койобуз!

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٨﴾

**69.** Кийин (каапырлардын) ар бир жамаатынын арасынан Рахманга аша чапкан күнөөлүүлөрдү сууруп чыгабыз (жана Тозокко биринчи ошолорду таштайбыз).

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٦٩﴾

**70.** Анан Тозокко ким (биринчи) ылайыгыраак экенин Өзүбүз жакшы билебиз.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧٠﴾

**71.** Силерден (Акыретке чогулган адамдардан) бардыгыңар тозокко келүүчүсүңөр. (Бул) Раббиңдин каалоосу боюнча анык өкүм кылынган иш.[1]

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧١﴾

**72.** Андан соң Аллаһтан корккон (такыба) кишилерди куткарып, заалым (каапыр)ларды чөгөлөгөн абалда Тозокто калтырабыз.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٢﴾

**73.** Жана качан аларга Биздин анык аяттарыбыз окулган кезде, каапыр адамдар ыймандууларга: «Кайсы жамааттын даражасы жана мажилистери жакшыраак? (силердикиби же биздикиби?)» дешет.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٣﴾

**74.** Биз аларга чейин дүйнө-мүлкү жана келбет-сөөлөтү

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ

---

Таала айтат: «Ал макулуктарды биринчи ирет (жок нерседен) жаратты. Кийин аларды кайрадан жаратат. Бул Ага эң эле жеңил».

1 Ар бир адам, момуну да, каапыры да Тозок үстүндөгү «Сырат» көпүрөсүнө келип, андан өтүшөт. Кимдир тез, жеңил өтүп кетсе, кимдир акырыныраак, дагы бирөө чалышып өтөт. Күнөөсү көп бактысыздар, чалышып Тозокко түшүп кетишет. Жеңил өткөндөр менен араң, кыйналып өткөндөр, Раббисине шүгүр кылышып, Бейишке чыгышат.

булардыкынан жакшыраак болгон нечендеген муундарды кыйратып таштагансбыз!

أَثَٰثٗا وَرِءۡيٗا ﴿٧٤﴾

**75.** Айт (о, Мухаммад): «Ким адашуучулукта болсо, (жана эскертилгенине карабай жолунан кайтпаса) Рахман аларга (жашоо) мөөнөтүн узартсын![1]» Качан алар өздөрүнө убада кылынган азапты же Кыяматты көрүшкөндө, кимдин даражасы жаманыраак жана аскери алсызыраак экенин билип алышат.

قُلۡ مَن كَانَ فِي ٱلضَّلَٰلَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ لَهُ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَدًّاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡاْ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلۡعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعۡلَمُونَ مَنۡ هُوَ شَرّٞ مَّكَانٗا وَأَضۡعَفُ جُندٗا ﴿٧٥﴾

**76.** Аллаһ Хидаят (Туура Жол) тапкан адамдарды көбөйтөт. Раббиңдин назарында сооп-сыйлык жаатынан да, акыбет-натыйжа жаатынан да түбөлүк-түгөнгүс жакшы амалдар пайдалуураак.[2]

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهۡتَدَوۡاْ هُدٗىۗ وَٱلۡبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيۡرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابٗا وَخَيۡرٞ مَّرَدًّا ﴿٧٦﴾

**77.** (О, Мухаммад!) Биздин аяттарыбызга каапыр болуп (жүргөн байлардын): «Бизге (Кыяматта деле) мал-дөөлөт менен перзенттер берилет» дегенин көрбөйсүңбү?!

أَفَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالٗا وَوَلَدًا ﴿٧٧﴾

**78.** Эмне, алар кайыпты көрүп коюптурбу же болбосо, Рахман менен (Бейишке түшүү жөнүндө) убада келишимдери бар бекен?!

أَطَّلَعَ ٱلۡغَيۡبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحۡمَٰنِ عَهۡدٗا ﴿٧٨﴾

**79.** Жок, андай эмес! Биз алардын (күнөө) сөздөрүн жазып койобуз жана аларга азапты(н мөөнөтүн) узартабыз.

كَلَّاۚ سَنَكۡتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُۥ مِنَ ٱلۡعَذَابِ مَدّٗا ﴿٧٩﴾

---

1 Себеби, канча көп жашаса, ошончо көп күнөө кылып, ошончо көп азапка дуушар болот.

2 «Түбөлүк-түгөнгүс жакшы амалдар» - бул намаз, орозо, зекет, ажылык, умра зыяраты, кайыр-садака ж.б.у.с Кураанда буюрулган нерселер.

**80.** Жана алар айткан нерселерге (дүйнө-мүлк, дөөлөткө) мына Биз мураскор болобуз. Алар болсо, Бизге жалгыз өздөрү келишет.[1]

وَنَرِثُهُۥ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ٨٠

**81.** Алар өздөрүнө кубат-жардамчы болот деген ойдо Аллаһтан башка нерселерди кудай кылып алышкан.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ ءَالِهَةً لِّيَكُونُوا۟ لَهُمْ عِزًّا ٨١

**82.** Жок, андай болбойт! (Кыяматта) «кудайлары» алардын өзүнө сыйынганынан танышат жана аларга каршы чыгышат.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ٨٢

**83.** Көрбөйсүңбү, чынында Биз каапырларга шайтандарды жиберебиз. (Шайтандар) аларды (күнөөгө) катуу түртөт.[2]

أَلَمْ تَرَ أَنَّآ أَرْسَلْنَا ٱلشَّيَٰطِينَ عَلَى ٱلْكَٰفِرِينَ تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ٨٣

**84.** Сен аларга (азапты) шашылтырба. Биз аларга (азап мөөнөтүн) кылдаттык менен эсептеп койгонбуз.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ٨٤

**85.** Ошол (Кыямат) Күнү Биз такыба кишилерди өкүл иретинде (урматсый менен) чогултабыз.

يَوْمَ نَحْشُرُ ٱلْمُتَّقِينَ إِلَى ٱلرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ٨٥

**86.** (Каапыр) кылмышкерлерди болсо, суусаган (кордолгон) абалда тозокко айдайбыз.

وَنَسُوقُ ٱلْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ٨٦

**87.** (Ал жерде) Рахман (Аллаһ) менен убада-келишими (ыйманы) бар адамдар гана шапаатка ээ боло алышат.[3]

لَّا يَمْلِكُونَ ٱلشَّفَٰعَةَ إِلَّا مَنِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٨٧

---

1 Алар өлгөндө бардык мурасы дүйнөдө калат. Бул дүйнөдө Аллаһтан башка эч ким түбөлүк калбаганы себептүү, бардык нерселерге Аллаһ Өзү мураскор болуп калат. Адам пенде өлгөндө өзү менен эч нерсе алып кетпейт. Бир гана сооп же күнөөсүн алып кетет.

2 Бул-алардын Акыйкатка багыт албагандыгынын жазасы. Аллаһка бекем ыклас менен сыйынган адамдарга Шайтандын бийлиги өтпөйт. Ал эми, мушрик каапырларга болсо, шайтандар дос-үлпөт болуп алышып, азгырып, ар кандай күнөөлөргө түртөт.

3 «Шапаат» - бул Кыяматтагы пайгамбарлардын, салих, олуя кишилердин

| | |
|---|---|
| **88.** (Мушриктер): «Аллаһтын баласы бар» дешти. | وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ﴿٨٨﴾ |
| **89.** (Эй, мушриктер) силер өтө опурталдуу сөз айттыңар. | لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا إِدًّا ﴿٨٩﴾ |
| **90.** Бул сөздөн асмандар айрылып, жер жарылып, тоолор барчаланып кетиш мүмкүн! | تَكَادُ ٱلسَّمَٰوَٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنشَقُّ ٱلْأَرْضُ وَتَخِرُّ ٱلْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩٠﴾ |
| **91.** «Рахмандын баласы бар» дегендери себептүү! | أَن دَعَوْا۟ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا ﴿٩١﴾ |
| **92.** Рахманга бала тутунуунун зарылдыгы жок! | وَمَا يَنۢبَغِى لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٢﴾ |
| **93.** Асмандарда жана жердегинин баары Рахманга кул-пенде болуп, келишти. | إِن كُلُّ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّآ ءَاتِى ٱلرَّحْمَٰنِ عَبْدًا ﴿٩٣﴾ |
| **94.** Аллаһ бардыгынын анык эсебин алып койгон. | لَّقَدْ أَحْصَىٰهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٤﴾ |
| **95.** Бардыгы Кыямат Күндө Ага жалгыз абалда келишет. | وَكُلُّهُمْ ءَاتِيهِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٥﴾ |
| **96.** Албетте, ыйман келтирип, жакшы амал кылгандар үчүн Рахман сүйүүнү жаратат.[1] | إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ ٱلرَّحْمَٰنُ وُدًّا ﴿٩٦﴾ |
| **97.** (О, Мухаммад!) Биз Курааңды сенин тилиңе жеңил кылдык. Аны менен такыбаларга (Бейиштен) куш кабар беришиң үчүн жана талашкан каапырларды (тозоктон) коркутушуң үчүн. | فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ ٱلْمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٧﴾ |

ортомчулугу. Алар Аллаһ уруксат берсе, адамдын кээ бир күнөөлөрүн кечирүүнү сурап, пенде менен Аллаһтын ортосуна түшүшөт. Пенденин ыйман келтирип, ислам амалдарын аткарышы – бул Аллаһ менен түзүлгөн келишим сыяктуу: «Эгер мен (Оо, Аллаһ) сенин айткандарыңды аткарсам, мени Бейишке чыгарасың» маанисинде.

1 Андай адамдарды Аллаһ Өзү да сүйөт, башка макулуктарына да сүйдүрөт. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам өзүнүн бир хадисинде мындай деген: «Аллаһ бир пендени сүйүп калса, Жебирейил периштеге: «Мен баланчаны сүйдүм, сен да сүйгүнүң» дейт. Жебирейил аны сүйүп калат. Кийин, ал асман элдерине (периштелерге) кайрылып айтат: «Эй, силер! Аллаһ баланчаны сүйдү, силер да сүйгүлө!» Анан аны асман элдери да сүйүп калат. Кийин анын сүйүүсү жер бетинде да (жашоочулары тарабынан) кабылданат».

**98.** Биз бул (Маккадагы) мушриктерден мурда (Аад, Самуд сыяктуу) нечендеген (каапыр-мушрик) муундарды кыйраттык! Сен алардан бирөө жарымын сезип, же болбосо добушун угуп жатасыңбы?!

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٨﴾

## 20 «Тааха» сүрөсү[1]

سُورَةُ طه

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Та – ха.[2]

طه ①

2. (О, Мухаммад!) Биз сага Курааңды бактысыз болушуң үчүн түшүрбөдүк.[3]

مَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لِتَشۡقَىٰٓ ②

3. Тескерисинче, (Аллаһтан) корккон адамдар үчүн эскерме катары түшүрдүк.

إِلَّا تَذۡكِرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰ ③

4. (Бул Кураан) Жерди жана жогорку асмандарды жараткан Зат – Аллаһтан түшкөн!

تَنزِيلٗا مِّمَّنۡ خَلَقَ ٱلۡأَرۡضَ وَٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلۡعُلَى ④

5. (Ал – ) Рахман, Арштын үстүнө көтөрүлдү[4].

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ⑤

6. Асмандардагы, жердеги нерселердин бардыгы жана жер астындагы нерселер дагы бир Өзүнүн гана мүлкү!

لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ ٱلثَّرَىٰ ⑥

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 135 аяттан турат.

2 Булар да адаттагы мааниден башка тамгалар. Кээ бирөөлөр айткандай Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын ысымы эмес. (Саадий).

3 Бул дин буюрган нерселер өтө жеңил. Аларды аткаргандар эч кандай машакат чегишпейт.

4 Биз «Көтөрүлдү» деп которгон сөздүн арабчасы «Истиваа». «Аль-Муьжам аль-васийт» сөздүгүндө: (استوى على كذا أو فوقه علا و صعد) «Бир нерсеге истиваа кылуу – бул анын үстүнө көтөрүлүү жана бийик болуу» деп түшүндүрүлгөн. Табеиндердин арасынан чыккан белгилүү аалым Мужахид ибн Жабр дагы «Аллаһтын истиваасы – бул Анын көтөрүлгөнү» деп тафсир кылган. ( «Сахихул Бухарий маьа Фатхил Баарий» 13/403). Пайгамбарыбыз (с.а.в) айтты: «Аллаһ калк-калайыкты жаратканда Өзүнүн алдындагы, Арштын үстүндөгү Китепке: «Менин ырайымым ачуумдан үстөмдүк кылды» деп жазган». (Бухарий: 7404, Муслим: 2751, Термизий: 3543, Ибн Мажжа: 4295). Ошондой эле, ханафий мазхабынын имамдарынан бири Мулло Али Каары, Имам Аазамдын «Фикхул Акбар» китебине жазган түшүндүрмө (шарх) китебинде: «و كذا لا يقال استواءه على العرش استيلاء» «Аллахтын истиваасын «Анын Ээ болгону» (же ээлеп алганы) деп айтылбайт» деген. (92-бет).

**7.** Эгер сен ашкере сүйлөсөң да (шыбырап сүйлөсөң да) Ал бардык купуя сырларды билет.

وَإِن تَجْهَرْ بِٱلْقَوْلِ فَإِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ وَأَخْفَى ٧

**8.** Аллаh.., эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, бир Анын Өзү бар. Анын керемет ысымдары бар![1]

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَهُ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ٨

**9.** (О, Мухаммад!) Сага Мусанын окуясы жетти беле?

وَهَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ٩

**10.** Бир кезде ал (алыстан) от(тун шооласын) көрүп, үй-бүлөсүнө: «Ушул жерде (жылбай) тургула. Мен от көрүүдөмүн. Мүмкүн, андан бир аз чок таап келээрмин же болбосо оттун жакынынан бир жол көргөзүүчү табаармын» - деди.[2]

إِذْ رَءَا نَارًا فَقَالَ لِأَهْلِهِ ٱمْكُثُوٓا۟ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا لَّعَلِّىٓ ءَاتِيكُم مِّنْهَا بِقَبَسٍ أَوْ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدًى ١٠

**11.** Отко» жакындаганда: «О, Муса»- деген добуш угулду.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِىَ يَٰمُوسَىٰٓ ١١

**12.** «Мен сенин Раббиң боломун! Чокойуңду чеч! Сен Ыйык Туваа өрөөнүндөсүң![3]

إِنِّىٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخْلَعْ نَعْلَيْكَ إِنَّكَ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٢

**13.** Мен сени (адамдардын арасынан пайгамбарлык үчүн) тандап алдым. Эми, (өзүңө) вахий кылынчу нерселерди угуп ал:

وَأَنَا ٱخْتَرْتُكَ فَٱسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٣

---

1 «Керемет ысымдар» (Аль-асмаа-ул-хуснаа) дегендин себеби, Аллаhтын бардык ысымдары макталган, даңазаланган маанилерди билдирет. Аллаh Таала: ﴿وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا﴾ деген аятта пенделерди дубага (Өзүнөн бир нерсе суроого) буюрганда ошол ысымдар менен гана кайрылгыла деген.

2 Ал үй-бүлөсү менен келе жатып, адашып калган. Күн суук болчу. Бул окуя Мусанын пайгамбарчылыгынын башталышы. Анткени, ага көрүнгөн нерсе, ал ойлогондой от эмес, Аллаhтын Нуру болчу. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: «Аллаhтын пардасы оттон же нурдан болот» деген. Муса адаттагыдай от-нур издеп барып, ал жерден Руханий Нурду – пайгамбарчылыкты табат.

3 Бул өрөөндүн ыйыктыгынын себеби, Аллаh Таала дал ошол жерди сүйлөшүү үчүн тандаганында. Ыйык жерди бут кийим менен басууга мүмкүн эмес болгону себептүү Аллаh Таала «чокойуңду чеч» деп буюрууда. Ал эми, кээ бир тафсир аалымдары «Мунун себеби, Мусанын чокойу эшектин терисинен тигилген болчу» деп түшүндүрүшөт. Чындыкты Аллаh гана билет.

| | |
|---|---|
| **14.** Мен – Аллаhмын! Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, жалгыз Мен гана бармын! Демек, Өзүмө ибадат кыл жана Мени эстөө үчүн намаз оку! | إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدْنِى وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِىٓ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Ар бир жан өз кылмышына жараша жаза (же сооп) алышы үчүн Кыямат сөзсүз келет. (Бирок) Мен аны(н болоор убакытысын) сыр кылып койдум. | إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ﴿١٥﴾ |
| **16.** (О, Муса) Сени Кыяматтан (диний-акыреттик иш кылуудан) ага ишенбеген жана өз каалоосуна ээрчиген адамдар тосуп койбосун, (анда) бактысыз болуп каласың! | فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Оң колундагы эмне, о, Муса?»[1] | وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٧﴾ |
| **18.** «Бул – менин таягым» – деди Муса – мен ага таянамын жана койлорума аны менен (жалбырактарды) күүп беремин. Жана башка максаттарга да пайдаланамын» | قَالَ هِىَ عَصَاىَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِى وَلِىَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٨﴾ |
| **19.** (Аллаh) деди: «О, Муса аны жерге таштагын». | قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Аны таштады эле, сойлогон (чоң) жыланга айланып калды. | فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِىَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** «Аны колуңа ал жана коркпо. Биз аны абалкы кейпине келтирип койобуз». | قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Жана колуңду колтугуңа кат – жамандыгы жок, ак-нурдуу болуп чыгат. Бул дагы бир моожиза.[2] | وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٢﴾ |

1 Аллаh Таала бардык нерсени Билүүчү. Бул жердеги суроо билбегендиктен улам эмес, Мусанын көңүлүн Өзүнө бурдуруп, Сөзүнө кулак салдыруу үчүн.

2 «Жамандыгы жок, ак» дегени – бул агаруу, пес (ала) оорулуу адамдын колунун агы сыяктуу түрү суук болбостон, андан башкача: нурлуу, жылтыраган ак болот.

**23.** (Аса таяк менен ак кол) Биздин чоң моожизаларыбыздан. Сага көргөзүп (билгизип) коюшубуз үчүн.

لِنُرِيَكَ مِنْ ءَايَٰتِنَا ٱلْكُبْرَى ٢٣

**24.** Эми, Фираунга (аны Акыйкатка кайтаруу үчүн) бар. Ал чектен чыгып кетти».

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٢٤

**25.** (Муса) айтты: «Оо, Раббим! Менин көкүрөгүмдү кенен кыл!

قَالَ رَبِّ ٱشْرَحْ لِى صَدْرِى ٢٥

**26.** Жана менин иштеримди жеңил кыл!

وَيَسِّرْ لِىٓ أَمْرِى ٢٦

**27.** Тилимдеги түйүнду чечип кой.

وَٱحْلُلْ عُقْدَةً مِّن لِّسَانِى ٢٧

**28.** Адамдар (сөзүмдү) түшүнчүдөй болсун![1]

يَفْقَهُوا۟ قَوْلِى ٢٨

**29.** Мага өз үй-бүлөмдөн вазир-жардамчы дайындап бер:

وَٱجْعَل لِّى وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِى ٢٩

**30.** Агам Харунду.

هَٰرُونَ أَخِى ٣٠

**31.** Ал себептүү менин кубатымды көбөйт.

ٱشْدُدْ بِهِۦٓ أَزْرِى ٣١

**32.** Аны ишиме шерик (пайгамбар) кыл!

وَأَشْرِكْهُ فِىٓ أَمْرِى ٣٢

**33.** Сага көп сажда (ибадат), кылышыбыз үчүн.

كَىْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ٣٣

**34.** Сени көп зикир кылышыбыз үчүн,

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ٣٤

**35.** Өзүң бизди көрүп туруучусуң!»

إِنَّكَ كُنتَ بِنَا بَصِيرًا ٣٥

**36.** (Аллаh) айтты: «Сураганыңдын баары сага берилди оо, Муса.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَٰمُوسَىٰ ٣٦

---

1 Себеби, кээ бир тафсирчилердин айтуусу боюнча Мусанын тили Пайгамбар болгонго чейин кекеч болуп, сөздөрү анык түшүнүлбөйт экен. Башка бир аятта Мусанын мындай тилеги айтылат: «Мага агам Харунду кошуп бер. Анткени, ал менден түшүнүктүү сүйлөйт».

**37.** Биз сага бир жолкуда мындан башка да жакшылык кылган элек.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٧﴾

**38.** Ошондо, Биз апаңдын көңүлүнө (мындай деп) илхам салганбыз:

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٨﴾

**39.** «Аны сандыкка салып, (Нил) дарыяга таштагын, дарыя аны жээкке чыгарат. (Кийин) аны өзүнүн жана Менин душманым (Фираун) таап алат». Жана сага Өзүбүздөн бир махаббат (нур) бергенбиз, Биздин Көз алдыбызда улгайып, тарбияланышың үчүн.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِىٓ ﴿٣٩﴾

**40.** Анда сенин эжең барып: «Аны кепилге ала турган (эмизе турган) аялга баштап барайынбы?» деди.[1] Ошентип, кайгырбай, сүйүнүп калышы үчүн Биз сени апаңа кайтардык. Жана (бир кезде, улгайган мезгилиңде) бир жанды өлтүрүп койдуң. Биз сени (ошол) кайгыдан да куткардык. Кийин сенин башыңа көп сыноолорду салдык. Анан Мадян элинде бир нече жылдар туруп калдың. Кийин (Биз белгилеген) тагдыр боюнча (бул жерге) келдиң, оо, Муса!

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤٠﴾

**41.** Мен сени Өзүмө (пайгамбар кылып) тандадым.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤١﴾

**42.** (Эми,) сен жана агаң (Харун) экөөң Мен берген (тогуз) моожизаларды алып баргыла. Мени эстөөдө

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا فِى ذِكْرِى ﴿٤٢﴾

---

1 Фираун бир кезде «Исраил урпактарынын бөбөк балдарын четинен кыргыла» деп буйрук берип, желдеттери үймө-үй шимшип жүргөндө, Аллаһ Мусанын апасынын көңүлүнө жогорудагы илхамды салат. Фираундун аялы аны жээктен таап алганда, «Өтө жылдызду бала экен, өзүбүз эле асырап алалычы?»- деп суранат жана ошентип Муса Аллаһтын Өз көзөмөлүндө, бирок, душманынын үйүндө чоңойо баштайт. Аллаһ Мусага аябай сонун көрк, жүзүнө нур берген. Ошондуктан, Аллаһ Таала «Жана сага Өзүбүздөн бир махаббат (нур) бергенбиз» деди. …Ошентип, Мусаны сарайга алып келишкенде эч бир аялдын көкүрөгүн оозуна албайт. «Дагы ким калды?» деп сурашканда, окуя ушул аяттагыдай уланат.

(жана эскертүүдө) алсыздык кылбагыла!

**43.** (Оболу) Фираунга баргыла. Ал чектен чыгып кетти.

ٱذۡهَبَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٣

**44.** Анан ага (адегенде) сылык-сыпаа сөз айткыла,[1] (Мени) эсине алса же (Менден) коркуп калса ажеп эмес.

فَقُولَا لَهُۥ قَوۡلٗا لَّيِّنٗا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوۡ يَخۡشَىٰ ٤٤

**45.** (Экөө) айтты: «О, биздин Рабби! Биз (даааватты баштай электе) бизге каршы шашылып (чара колдонуп) коюусунан жана чектен чыгып зулумдук кылуусунан коркуп жатабыз».

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفۡرُطَ عَلَيۡنَآ أَوۡ أَن يَطۡغَىٰ ٤٥

**46.** «Коркпогула! Мен силер мененмин! (Бардыгын угуп, көрүп турамын)

قَالَ لَا تَخَافَآۖ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسۡمَعُ وَأَرَىٰ ٤٦

**47.** Баргыла дагы: «Биз Раббиңдин элчилери болобуз. Исрайил урпактарын биз менен (өз ата журттарына) жибер. Аларды азапка салба. Биз сага Раббиңден моожиза алып келдик. Хидаятка (Аллаһтын Туура Жолуна) ээрчигендерге салам болсун!»

فَأۡتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرۡسِلۡ مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡۖ قَدۡ جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٧

**48.** Чынында, бизге: «(Менин аяттарымды) «жалган» деп, жүз бурган адамдарга азап бар» деп вахий кылынган» - дегиле. (Ошондо Фираун…)

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٨

**49.** Айтты: «О, Муса, силердин Раббиңер ким?!»

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٤٩

**50.** (Муса) айтты: «Биздин Раббибиз бардык нерселерге (өзүнө жарашкан) келбет-шекилин берип (жараткан) жана (өз багытына) жолдоп койгон Аллаһ».

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥٠

---

1 Бул аяттан даакатты жакшы сөздөр менен алып баруу парыз экени билинет.

**51.** (Фираун) айтты: «Өткөн кылымдын элдерине эмне болгонун билесиңби?»

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ٥١

**52.** Алар жөнүндөгү илим Раббимдин алдындагы Китепте. Раббим (ал Китепте) адашкан эмес, эч нерсени унуткан да эмес».

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى فِى كِتَٰبٍ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّى وَلَا يَنسَى ٥٢

**53.** (Аллаһ) силерге жерди бешик (сыяктуу мекен) кылып, анда силер үчүн жол салып берди. Жана силерге асмандан суу түшүрдү. Кийин Биз аны менен ар түрдүү өсүмдүктөрдү чыгардык.

ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ٥٣

**54.** (Алардан) жегиле жана мал-чарбаңарды баккыла. Бул нерселерде акылдуу кишилер үчүн сабактар бар.

كُلُوا۟ وَٱرْعَوْا۟ أَنْعَٰمَكُمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِى ٱلنُّهَىٰ ٥٤

**55.** Биз силерди ошол жерден чыгарганбыз жана ошого кайтарабыз. Жана (Кыяматта) экинчи ирет дагы ошондон чыгарып алабыз.

۞ مِنْهَا خَلَقْنَٰكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ٥٥

**56.** Биз ага (Фираунга арналган) бардык моожизаларыбызды көрсөтсөк, «жалган» деп, (акыйкатты кабыл алуудан) баш тартты.

وَلَقَدْ أَرَيْنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٦

**57.** (Жана мындай) деди: «О, Муса сен өзүңдүн сыйкырың менен бизди жерибизден чыгарып жиберүү үчүн келдиңби?

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٧

**58.** Биз деле сага ошонун өзүндөй сыйкыр келтирип бере алабыз. Эми, биз менен өзүңдүн ортоңдо бир тегиз жерди убада кылгын. Ал жер өзүңө да, бизге да ылайыктуу болсун.[1]

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ٥٨

---

1 Фираун Мусаны таймашка чакырып, бардык элдерге көрүнө турган тегиз майдан тандоону сунуш кылды.

**59.** (Муса) айтты: «Силерге майрам күндү – адамдар шашке маалда чогулган күндү убада беремин.

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ الزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ النَّاسُ ضُحًى ﴿٥٩﴾

**60.** Фираун барып өзүнүн айлакер-амалкерлерин жыйнап (убадаланган күндө, убада кылынган жерге) келди.[1]

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦٠﴾

**61.** Муса аларга (сыйкырчыларга насаат) айтты: «Оңбой каласыңар! («Аллаһтын шериги бар» деп) Аллаһка жалаа жаппагыла! Азап жиберип кыйратып салат! (Аллаһка) жалаа жапкандар оңбой калат!!!»

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ افْتَرَىٰ ﴿٦١﴾

**62.** Алар иштеринде талашып калышты жана өз ара шыбырашып сүйлөшө баштады.

فَتَنَازَعُوا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا النَّجْوَىٰ ﴿٦٢﴾

**63.** (Кийин элдерге Муса менен Харунду көргөзүп мындай) дешти: «Бул экөө анык сыйкырчы! Силерди жериңерден чыгарып жиберүүнү жана алгылыктуу жолуңарды (сыйкырчылыкты) жоюп жиберүүнү каалап жатат!» (Анан Фираун сыйкырчыларга айтты:)

قَالُوا إِنْ هَٰذَانِ لَسَاحِرَانِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ الْمُثْلَىٰ ﴿٦٣﴾

**64.** «Бардык амалкерлигиңерди жыйнап, сапка тизилип келгиле. Бүгүн ким үстөмдүк кылса, ошол жеңишке жетет!»

فَأَجْمِعُوا كَيْدَكُمْ ثُمَّ ائْتُوا صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ الْيَوْمَ مَنِ اسْتَعْلَىٰ ﴿٦٤﴾

**65.** «О, Муса (дешти сыйкычылар) же сен (башта колуңдагы таягыңды) ташта же болбосо, биз биринчи таштайлы»

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِمَّا أَن تُلْقِيَ وَإِمَّا أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٥﴾

---

1 Ал мамлекеттин бардык булуң-бурчуна чабарман жиберип, кайсыл жерде күчтүү сыйкырчы болсо, баарын жыйнап келди. Чоң, жайдак майданга мамлекеттин ар тарабынан келген эл батпай, кылкылдайт. Алар бири-бирине «чогулуп бүттүңөрбү? Эми, сыйкырчылар жеңип чыкса, бардыгыбыз аларды ээрчип калабыз-ээ?» дешип, акмалап турушту. Муса учурдан пайдаланып, бардык адамдар уккандай бийик добуш менен каршылаштарына сүйлөдү. Максаты, элге да бир нерсе айтып калуу.

**66.** (Муса) айтты: «Жок, силер таштагыла!» (Ташташты эле,) капыстан жиптери жана таяктары, алардын сыйкырынан улам ага (Мусага) аракеттенгендей көрүндү!

قَالَ بَلْ أَلْقُوا فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ٦٦

**67.** Муса ичинен бир сестенип алды.[1]

فَأَوْجَسَ فِي نَفْسِهِ خِيفَةً مُّوسَىٰ ٦٧

**68.** Биз (ага): «Коркпогун сен (алардан) жогору(боло)суң.

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ الْأَعْلَىٰ ٦٨

**69.** Колундагы нерсени (асатаякты) ташта, алардын жасалмаларын жутуп жиберет. Алар жасаган нерселер сыйкырчынын гана көз бойоосу. Сыйкырчы деген кайда болбосун, максатка жетпейт» дедик.[2]

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَاحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٦٩

**70.** Анан сыйкырчылар сажда кылган абалда жерге бой таштап: «Муса менен Харундун Раббисине ыйман келтирдик!» дешти. (Муну көргөн Фираун аябай ачууланды:)

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ هَارُونَ وَمُوسَىٰ ٧٠

**71.** «Эмне силер мен уруксат бербей туруп эле, ага (Аллаһка) ыйман келтире бересиңерби?! Демек, ал (Муса) силерге сыйкырды үйрөткөн чоңуңар экен. Эми мен силердин кол-бутуңарды каршы-тершисинен (оң кол, сол бут) кесип саламын жана өзүңөрдү курма дарагына асып койомун. Анан кимибиздин (Аллаһтынбы же менинби) азабыбыз катуураак

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧١

---

1 Анткени, андай мезгилде сестенип кетүү – бул инсандык табият. Болбосо, Муса Аллаһ Тааланын жардамына, коргоосуна бекем ишенип турган.

2 Акыйкатта, Мусанын жерге ташталган аса-таягы турган элдин көзүнчө чоң жыланга айланып, сыйкырчылардын ийрелеңдеген «жыландарын» жутуп кирди. Сыйкырчылар илимдүү кишилер болгондуктан Мусанын көргөзгөнү сыйкыр эмес эле, Аллаһтын кудуретинин белгиси – моожиза экенин түшүнүштү жана ыйман келтирүүгө шашылышты.

жана узунураак экенин билип аласыңар!»

**72.** (Сыйкырчылар) айтышты: «Биз эч качан өзүбүзгө келген аят-моожизалардан жана бизди жараткан Аллаһтан сени жогору койо албайбыз. (Бизге) Эмне өкүм кылсаң кыла бер! Сен ушул дүйнөдө гана өкүм кыла аласың!

قَالُوا۟ لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلَّذِى فَطَرَنَا ۖ فَٱقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِى هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَآ ٧٢

**73.** Биз Раббибизге, каталарыбызды жана сен бизди мажбурлаган сыйкыр(ыбыз)ды кечиришин үмүт кылып, ыйман келтирдик. Аллаһ жакшы жана Түбөлүк!».

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ ٱلسِّحْرِ ۗ وَٱللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ٧٣

**74.** Чынында, ким (Кыяматта) Раббисине күнөөкөр (каапыр) абалда барса ага сөзсүз Тозок бар. (Ал анда) же өлө албайт, же жашай албайт![1]

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٤

**75.** Жана ким Раббисине жакшы амалдарды жасап, момун-ыймандуу абалда жолукса, аларга эң жогорку даражалар:

وَمَن يَأْتِهِۦ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلدَّرَجَٰتُ ٱلْعُلَىٰ ٧٥

**76.** Түбүнөн дарыялар аккан, анда "Адн" бейиштери бар. Алар анда түбөлүк калышат! Бул (шек жана каапырчылыктан) таза боло алгандардын сыйлыгы![2]

جَنَّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَآءُ مَن تَزَكَّىٰ ٧٦

---

1 Ичин өрттөп жибере турган «заккум» дарагын жегенде, чаңкап, суусап, суу ичкиси келген убакта ириң сыяктуу, кайнап турган, оозуна жакындашканда ысыгы жүз терисин шылып жибере турган ичимдиктер мажбурлап ичирилгенде ж.б. адам чыдагыс азаптар болгондо өлгүсү келет, бирок, өлсө кана! Бейиштегилердин ырахатта жашагандарын көрүп, ошондой жашоону эңсешет, бирок, ошондой жашоого жетсе кана!

2 Муса далилдер менен жеңип чыкканына карабай, Фираун менен анын ойондору Исрайил коомун эзип, көп «кудайларына» сыйынтууну улантышты. Муса болсо, элин Исламга (жалгыз Аллаһка моюн сунууга) даават кылып, Исрайил урпактарын тымызын алып чыгып кетүүнүн аракетинде болду. Исрайил урпагы намаздарын жарыя окуудан корккону үчүн үйлөрүн мечит кылып алышат. Алар ээн-эркин намаз окуй турган күн келээр бекен деп эңсеп жашап жүрүштү. Убагы жетип,

**77.** Биз Мусага: «Менин пенделеримди түндөсү алып чык жана (таягың менен) уруп, алар үчүн деңизде кургак жол кылып бер. (Фираундун) жетип алуусунан да коркпо, (сууга чөгүүдөн да) кооптонбо» - деп вахий кылдык.

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَلَا تَخْشَىٰ ﴿٧٧﴾

**78.** Фираун аскерлери менен алардын артынан (деңиз «жолуна») түштү. Деңиз алардан орогонун ороп (жутуп) кетти!

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٨﴾

**79.** Фираун элин адаштырган, өзү да адашкан болчу!

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ﴿٧٩﴾

**80.** О, Исрайил урпактары! Биз силерди душманыңардан куткардык. Жана (силерге диний-дүйнөлүк нээмат болгон Тоорат китебин берүү үчүн) Тур тоосунун оң тарабын убадалаштык. Силерге асмандан шириндиктер, даяр, бышкан куш эттерин жаадырдык (жана мындай дедик:)

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ جَانِبَ ٱلطُّورِ ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ﴿٨٠﴾

**81.** «Биз ырыскы кылып (түшүрүп) берген таза ырыскылардан жегиле, бирок анда чектен чыкпагыла (жеп алып күнөө кылбагыла) (эгер ошентчү болсоңор) үстүңөргө Менин азабым түшөт. Кимге Менин азабым түшсө, анын өлгөнү – ошол!

كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟ فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى ۖ وَمَن يَحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ﴿٨١﴾

---

ошондой күн келди: Муса түндүн абалкы бөлүгүндө аларды жашыруун түрдө Мисирден сыртка чыгарып кетти. Эрте менен окуядан кабардар болгон Фираун аскерлери менен кууп, деңизге жакын жерде алардын караанын көрдү. Качкындар эмне кыларын билбей, коркуп калышты. Арт жакта Фираун, алдыда деңиз. Бирок, эмнегедир Муса катыржам. Себеби, ал Аллаһ Өз Пайгамбарын өлүмгө салып бербешине ишенген. Ошондой болду. Аллаһ ага: «Аса таягың менен деңизге урсаң Исрайил урпагынын он эки уруусу үчүн он эки жол ачылат» деп вахий жиберди. Муса буйрукту аткарганда, деңиз суусу тоо-тоо болуп түрүлүп, куп-кургак он эки жол пайда болду. Кийинки аяттар ушул окуялар жөнүндө.

وَإِنِّي لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ﴿٨٢﴾

**82.** (Бирок) Мен, тооба келтирип, ыймандуу болуп, жакшы амал кылып, Туура Жолго түшкөндөрдү албетте, кечиремин»[1]

۞ وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٣﴾

**83.** «О, Муса, сен коомуңдан эмнеге мынча шашылып, озуп кеттиң?»[2]

قَالَ هُمْ أُولَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٤﴾

**84.** (Муса) айтты: «Алар мына, артымда келе жатышат. О, Раббим, мен Сага шашып баратамын! Ыраазы болушуң үчүн!»

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٥﴾

**85.** (Аллаһ) айтты: «Сен чыккандан кийин Биз коомуңа сыноо түшүрдүк. Жана аларды Саамирий адаштырды»

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ أَسِفًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ ٱلْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم مَّوْعِدِى ﴿٨٦﴾

**86.** Анан Муса коомуна ачууланып, бушайман болуп кайтып барды жана: «О, коомум! Раббиңер силерге («Тоорат түшүрөмүн» деп) жакшынакай убада бербеди беле?! (Мен ошол убада үчүн кетпедим беле?!) Эмне, силерге (араңарда мен жок болгон) убакыт узун болуп кеттиби?! Же болбосо, үстүңөргө Раббиңердин каары түшүшүн кааладыңарбы?! Силер Мага берген убадаңарды буздуңар![3]

قَالُوا۟ مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ ٱلْقَوْمِ فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى ٱلسَّامِرِىُّ ﴿٨٧﴾

**87.** Алар айтышты: «Биз Сага берген убаданы өз эркибиз менен буздадык. Бирок, биз (Мисирден чыгып келе жатканда

---

1 Бул аяттан белгилүү болгондой, бир күнөө иш жасаган адам Аллаһка тооба кылгысы келсе, кабыл болушунун төрт шарты бар экен: 1) Тооба кылуу 2) Ыйманын бекемдөө 3) Жакшы иштерди жасоо 4) Туура Жолго кайрадан түшүү.

2 Муса алейхис-саламга Аллаһ Таала Тоорат китебин берүү үчүн бир жерге убадалашат. Убадалашкан күн келгенде бир нече кишилер менен жолго чыгып, өзү бардыгынан бөлүнүп жөнөп калат. Ошондо, Аллаһ Таала ага ушинтип кайрылат.

3 Мусага алар: «Аллаһтан башкага сыйынбайбыз. Сен келгенге чейин орун басарың Хаарундун сөзүнөн чыкпайбыз» деп убада беришкен.

жергиликтүү) коомдун (алтын) зыйнаттарынан турган «күнөөнүн» астында калганбыз.[1] Биз аны (эритиш үчүн отко) таштадык. Саамирий дагы таштады (жана)

**88.** аларга (жаны бар сыяктуу,) мөөрөп добуш чыгара турган музоонун сөлөкөтүн жасап берди. (Кийин Саамирий жана ага азгырылгандар) айтышты: «Ушул – силердин жана Мусанын кудайыңар. (Муса муну) унутуп койду (жана кудайды издеп башка тарапка кетти)».

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ فَقَالُوا۟ هَٰذَآ إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِىَ ٨٨

**89.** Алар көрбөй жатышабы (музоо – «кудайы») сөзүнө жооп кайтарбаганын жана аларга не пайда, не зыян жеткире албаганын?!

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ٨٩

**90.** Ошого чейин аларга Харун: «О, коомум! Силер бул (музоо) менен сыналдыңар (азгырылдыңар) силердин Раббиңер – Рахман! Мени(н сөзүмдү) ээрчигиле жана буйругума моюн сунгула!» дегенде...

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَٰرُونُ مِن قَبْلُ يَٰقَوْمِ إِنَّمَا فُتِنتُم بِهِۦ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ ٱلرَّحْمَٰنُ فَٱتَّبِعُونِى وَأَطِيعُوٓا۟ أَمْرِى ٩٠

**91.** Алар айтышты: «Бизге Муса кайтып келмейинче (жана бир нерсе демейинче) буга табынууну токтотпойбуз».

قَالُوا۟ لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ٩١

**92.** (Муса кайтып келип, коомун бул абалда көргөн соң орун басарына) айтты: «О, Харун, алардын адашканын көргөнүңдө сени эмне токтотту,

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ٩٢

**93.** мага (кабар бериш үчүн) ээрчип (тез) баруудан?! Менин

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِى ٩٣

---

1 Яхудийлер мисирликтерден убактылуу же карызга алган алтын-зыйнаттарды алып баса беришкен.

буйругума каршы чыктыңбы?![1]

94. (Харун) айтты: «О, апамдын баласы, сакалымдан, чачымдан тартпачы. Мен (сага кабар берүүнү ойлогом, бирок артыңдан барганымда менден капа болуп): «Менин сөзүмдү (өзүмдү) күтпөй, Исрайил уруусун бөлүп жибериптирсиң!» дешиңден корктум»

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا بِرَأْسِيٓ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٤﴾

95. (Анан, Муса): «Эй, Саамирий, бул эмне кылганың?!» - деди.

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ﴿٩٥﴾

96. (Анда, Саамирий): «Мен алар көрбөгөн нерсени көрүп калгам.[2] Анан элчинин (атынын) изинен бир чеңгел алып, музоого сээп жибердим эле (ал жан кирген сыяктанып, мөөрөгөн добуш чыгарды). Нафсим мени ушуга жетелеген»-деди.

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُواْ بِهِۦ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ ٱلرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٦﴾

97. (Муса) Айтты: «Эми (бул жерден) жогол! Сага эми жашоодо (жийиркеничтүү ооруга кабылганың себептүү, безилдеп:) «Мага тийбегилечи» деп айтышың гана бар. Жана (Акыретте) сага кутулгус убада (тозок) даяр! Өзүң азырга чейин табынып жаткан «кудайыңа» карачы? (Сага эмне пайда бере алды?) Биз (азыр) аны күйгүзүп, (күлүн) деңизге сапырып жиберебиз!

قَالَ فَٱذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي ٱلْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُۥ وَٱنظُرْ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ ٱلَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا لَّنُحَرِّقَنَّهُۥ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُۥ فِي ٱلْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٧﴾

1 Муса ушул сөздөрдү айтып, Харундун чач-сакалынан кармап жулкулдата баштады. Анткени, Аллаһ менен убадалашкан жерге бара жатып, Харунга: «Коомумда менин орун басарым болуп кал, (аларды) оңдо жана бузукулардын жолуна ээрчибе!» деп катуу дайындап кеткен эле.

2 Алар деңизден өтүп жатканда Самирий Аллаһтын элчиси Жебирейил периште минген аттын туягынан чачыраган керемет топуракты көрүп калган болчу.

**98.** Силердин (чыныгы) кудайыңар – Өзүнөн башка кудай жок болгон Аллаһ! Ал бардык нерселерди Өз илими менен камтыган!»

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَىْءٍ عِلْمًا ﴿٩٨﴾

**99.** Ошентип, Биз сага (о, Мухаммад), өткөндөрдүн кабарларын икая кылдык жана алдыбыздагы Зикирди (Кураанды) бердик.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ مَا قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿٩٩﴾

**100.** Ким андан жүз бурса, Кыяматта (күнөөсүнүн) жүгүн көтөрөт.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُۥ يَحْمِلُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Ал жүктөн түбөлүккө ажырабайт. Кыяматта алар көтөргөн жүк кандай жаман!

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠١﴾

**102.** Сур (кернейи) тартылган күн... Ошол күнү күнөөлүүлөрдү (коркуудан жана кордуктан улам) ыраң-түсү көгөргөн абалда чогултабыз. (Алар periштелер тарабынан кордолуп Мавкиф тарапка сүрүп алып барыла жатканда…)

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ ٱلْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Бири-бирине: «(Дүйнөдө) он күн гана турдуңар-э?» деп, шыбырап сүйлөшүшөт.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Биз алардын эмне дегендерин эң жакшы билебиз. Ошондо алардын билермандары: «Жок, силер бир эле күн турдуңар» дешет.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٤﴾

**105.** (О, Мухаммад) Сенден тоолор (жана алардын Кыяматтагы абалы) жөнүндө сурашат. Айткын: «Раббим аларды (кум сыяктуу) чачып жиберет.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّى نَسْفًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Жана (жер менен) тегиз кылып салат.

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Сен ал (Кыяматта элдер чогулчу) жерде не бир ийрилик, не бир өйдө-чуңкур көрбөйсүң.[1]

لَا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَآ أَمْتًا ١٠٧

**108.** Ошол күнү (элдер) бир жарчынын артынан (Мавкиф майданына) ээрчип жөнөшөт. Анын жар салган сөздөрүндө эч бирката жок. (Күүлдөгөн) добуштар Рахмандын (Аллаһтын) урматына өчүп, шыбыраган үндөрдү гана угуп каласың.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ ٱلدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥ ۖ وَخَشَعَتِ ٱلْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ١٠٨

**109.** Ал күнү Рахман[2] уруксат бергендерге жана сөзүнөн Аллаһ ыраазы болгондорго гана шапаат пайда берет.

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوْلًا ١٠٩

**110.** (Аллаһ) пенделердин келечегиндеги, өтмүшүндөгү бардык нерсени билет. Алардын илими Аллаһты камтый албайт.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلْمًا ١١٠

**111.** Бардык жүздөр(дүн ээлери) Түбөлүк Тирүү (бардык ааламдарды башкарып) Туруучуга баш ийишет. Зулум көтөрүп баргандар (каапырлар) максатка жетпей калат.

۞ وَعَنَتِ ٱلْوُجُوهُ لِلْحَيِّ ٱلْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ١١١

**112.** Жана ким ыймандуу болгон абалда жакшы амалдарды жасаган болсо, зулумдан жана соопторунун кемитип коюлуусунан коркпойт.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ١١٢

---

1 Бардык элдер бири-бирин көрө ала турган, добушун уга ала турган шарт түзүлөт.

2 Аллаһтын «Рахман» (Боорукер) деген ысым-сыпаты көп колдонулууда. Мына бул аятта дагы «Рахман уруксат берген» деп айтылды. Акыйкатта, Кыямат – Чын дүйнө. Аллаһтын Ырайым-рахматынын токсон тогуз бөлүгү ошол жакта: Пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам айткан: «Аллаһ жүз ырайымынан бирөөсүн гана (бул дүйнөдөгү) пенделерине (ж.б. жан-жаныбарарга) түшүрдү. Жадагалса бир жаныбар өзүнүн баласын тебелеп алуудан абайлап, бутун көтөрүүсү дагы ошол бир ырайымдын үлүшүнөн. Кыямат болгондо ошол бир ырайым токсон тогузуна кошулуп, Аллаһ Өз пенделерине толук Ырайымын көргөзөт».

**113.** (О, Мухаммад) мына ушинтип, Биз аны араб тилиндеги Кураан сүрөтүндө түшүрдүк жана анда эскертүүчү аяттарды удаама-удаа келтирдик. Балким, эми алар коркушаар же (бул эскертүүчү аяттар) аларда эскерүүнү (сергектикти) жаратаар.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ ٱلْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٣﴾

**114.** Акыйкат Падыша болгон Аллаһ эң Жогору! (О, Мухаммад,) сага вахий кабары түшүп бүтө электе, Кураанды окуганга шашылба жана: «О, Раббим! Менин илимимди көбөйткүн!» деп дуба кыл.

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۗ وَلَا تَعْجَلْ بِٱلْقُرْءَانِ مِن قَبْلِ أَن يُقْضَىٰٓ إِلَيْكَ وَحْيُهُۥ ۖ وَقُل رَّبِّ زِدْنِى عِلْمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Биз (Бейиштеги бир даракка жакындабоо жөнүндө) Адам менен убадалашкан элек. Ал унутуп койду. Биз анда сабырдуулукту көрбөдүк.

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِىَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Ошондо Биз периштелерге: «Адамга сажда кылгыла» дегенде, бардыгы сажда кылды, бир гана Иблис (текеберленип; «Мен андан абзелмин» деп) баш тартты.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٦﴾

**117.** Биз айттык: «О, Адам! Чынында, бул (Иблис) сага жана аялыңа душман! Экөөңдү азгырып Бейиштен чыгарып койбосун! Анда бактысыз болуп каласың!

فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٧﴾

**118.** (Анткени,) Сен Бейиште ач-жылаңач калбайсың.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٨﴾

**119.** Анда суусабайсың, күндүн ысыгына да күйбөйсүң.»

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١١٩﴾

**120.** Шайтан (Иблис) аны азгырып (мындай деди): «О, Адам мен сага түбөлүктүүлүк дарагын жана түгөнгүс мүлк көргөзөйүнбү?»

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢٠﴾

**121.** Анан, экөө ал дарактан жеп, (натыйжада убаданы бузганы үчүн Аллаһтын каар-жазасы себептүү) уяттары ачылып калды эле, Бейиш жалбырактары менен өздөрүн (авреттерин) тосо башташты. Адам Раббисине күнөөлүү болуп, (ушинтип) азгырылды (жана экөө тең Раббисине жалбарып; «Бизди кечир, өзүбүзгө зулум кылып койдук» деп тооба кыла баштады)

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ ۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢١﴾

**122.** Кийин Раббиси аны тандап, тообасын кабыл алып, Өз жолуна баштады.

ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٢﴾

**123.** (Аллаһ) Айтты: «Бардыгыңар бири-бириңерге (адам шайтанга, шайтан адамга) душман болгон абалда Бейиштен түшкүлө! Эми, (оо, инсандар) силерге менден Туура Жол (Дин) келет. (Ошондо) ким менин жолума ээрчисе, адашпайт жана бактысыз болбойт.

قَالَ ٱهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًۢا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّى هُدًى فَمَنِ ٱتَّبَعَ هُدَاىَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ал эми, ким менин зикиримден (Китебимден) жүз бурса, ага тар (оор) жашоо бар. Аны Кыямат Күнү сокур абалда тирилтебиз.

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِى فَإِنَّ لَهُۥ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٤﴾

**125.** Ал айтты: «О, Раббим! Эмнеге мени сокур абалда тирилттиң? Мен (дүйнөдө) көзү соо адам элем го?»

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِىٓ أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** (Аллаһ) айтты: «Дал ушул сыяктуу, сага да (дүйнөдө) Биздин аяттар келгенде, (аларды) «унутуп» калгансың. (Көрсөң да, көрмөксөн болгонсуң). Дал ошол сыяктуу бүгүн сен да «унутуласың!»

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ ءَايَٰتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ ٱلْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٦﴾

**127.** Биз ысырап кылган (чектен чыккан) жана Раббисинин аяттарына ишенбеген адамдарды ушинтип жазалайбыз. Чынында,

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنۢ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ۚ وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰٓ ﴿١٢٧﴾

Акыреттин азабы катуу жана түгөнгүс!

**128.** Биз алардан мурун (өздөрү сыяктуу) нечен-нечен муундарды, үй-жайларында (эч нерседен бейкапар) жүргөндө (капыстан балээ жиберип) кыйратып койгонубуз алардын көзүн ачпайбы?! Мында акылдуу адамдар үчүн сабактар бар го!

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَٰكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّأُو۟لِي ٱلنُّهَىٰ ﴿١٢٨﴾

**129.** Эгер Раббиң тарабынан (айтып) өтүлгөн («күнөөлүүлөрдү белгиленген убактысында гана жазалайбыз» деген) сөз жана белгиленген мөөнөт (Кыямат) болбогондо, аларга азап ошол замат келмек.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٢٩﴾

**130.** (О, Мухаммад!) Сен алардын (сени жана динди айыптап) сүйлөгөн сөздөрүнө сабыр кыл жана Күн чыгаардан мурун жана Күн батаардан мурун Раббиңди даңазалап тасбих айт. Жана Раббиң сенден ыраазы болушу үчүн күн-түн дебей тасбих айт.[1]

فَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ ٱلشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ ءَانَآئِ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ ٱلنَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣٠﴾

**131.** Биз аларды сынаш үчүн жуп-кошмок түрдө берген дүйнө жашоосунун гүлүстан жыргалдарына назарыңды салба! Раббиңдин (Акыретте берчү) ырыскылары жакшы жана түбөлүктүү!

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣١﴾

**132.** Үй бүлөңдү намазга буюр жана ага (намазга) сабырдуу болууга көндүр. Биз сенден ырыскы сурабайбыз, Өзүбүз сага ырыскы

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَٱلْعَٰقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٢﴾

---

1 Тасбих - «Субхааналлаһ» деген сөз. Мааниси «Мен Аллаһты Өзүнүн Улуулугуна ылайык болбогон кемчилдиктүү сыпаттардан аруулаймын» дегенди түшүндүрөт.

беребиз. (Жакшы) акыбет такыбаалар үчүн!

وَقَالُوا۟ لَوْلَا يَأْتِينَا بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّهِۦٓ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِى ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ١٣٣

**133.** Алар: «Эгер Мухаммад бизге Раббисинен бир (көзгө көрүнгөн) моожиза алып келсе го..,» дешти. Аларга байыркы барактардагы (Тоорат менен Инжилдеги) нерселердин баяны (Кураан) келбеди беле?!

وَلَوْ أَنَّآ أَهْلَكْنَٰهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِۦ لَقَالُوا۟ رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ١٣٤

**134.** Эгер Биз аларды ага (Мухаммадга дин келгенге) чейин бир азап менен өлтүргөн болсок, албетте: «Оо, Рабби! Эгер бизге бир пайгамбар жиберсең, мындай шерменде жана кор болбой туруп, сенин аяттарыңа ээрчимекпиз» - дешет болчу.

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوا۟ ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ أَصْحَٰبُ ٱلصِّرَٰطِ ٱلسَّوِىِّ وَمَنِ ٱهْتَدَىٰ ١٣٥

**135.** Айткын: «Бардыгыбыз күтүүдөбүз.[1] Силер да күтө бергиле. Жакында ким Туура Жолдун ээси болуп (адашпай) бараткандын билип аласыңар.

---

1 Мусулмандар эки жакшылыктын бирин – же жеңишти, же Бейишти күтүшөт. Каапырларды да эки нерсе күтөт: же ушул дүйнөдө башына балээ азап келип, кыйрап калышат. Же эгер Аллаһ Кыяматка чейин мөөнөт берген адамдардан болсо, канча көп жашаса, ошончо көп күнөө жыйнап, Акыретте өзүн күткөн Тозокко барышат.

## 21 «Анбия» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَنبِيَاءِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Адамдарга өздөрүнүн эсеби (Кыямат) жакындап калды.[2] Алар болсо (Аллаһ буюрган парыздардан) жүз үйрүгөн бойдон кайдыгер жүрүшөт.

ٱقۡتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمۡ وَهُمۡ فِي غَفۡلَةٖ مُّعۡرِضُونَ ١

**2.** Аларга Раббилери тарабынан жаңы зикир (аят) келсе (мушриктер) оюнкарактык менен угушту,

مَا يَأۡتِيهِم مِّن ذِكۡرٖ مِّن رَّبِّهِم مُّحۡدَثٍ إِلَّا ٱسۡتَمَعُوهُ وَهُمۡ يَلۡعَبُونَ ٢

**3.** жүрөктөрү кайдыгер болуп. Жана заалым (каапыр) адамдар: «Бул (Мухаммад) эч ким эмес, өзүңөр сыяктуу жөнөкөй эле адам (ал «аят» деген нерселер болсо, сыйкыр). Силер көрүп туруп сыйкырга келе жатасыңарбы?» (деп) шыбырап сүйлөшүштү.

لَاهِيَةٗ قُلُوبُهُمۡۗ وَأَسَرُّواْ ٱلنَّجۡوَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ هَلۡ هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡۖ أَفَتَأۡتُونَ ٱلسِّحۡرَ وَأَنتُمۡ تُبۡصِرُونَ ٣

**4.** (Пайгамбар) Айтты: «Менин Раббим асмандагы, жердеги сөздү билет. Ал – Угуучу, Билүүчү!»

قَالَ رَبِّي يَعۡلَمُ ٱلۡقَوۡلَ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٤

**5.** «Андай эмес» – дешти алар – (Мухаммад айтып жаткан нерселер) түштөгү жобурануу, жок, аларды өзү ойлоп чыгарган, жок андай эмес, ал акын. (Эгер пайгамбарлыгы чын болсо, абалкы(пайгамбар)ларга жиберилген сыяктуу бир моожиза келтирсинчи, кана?!»

بَلۡ قَالُوٓاْ أَضۡغَٰثُ أَحۡلَٰمِۭ بَلِ ٱفۡتَرَىٰهُ بَلۡ هُوَ شَاعِرٞ فَلۡيَأۡتِنَا بِـَٔايَةٖ كَمَآ أُرۡسِلَ ٱلۡأَوَّلُونَ ٥

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 112 аяттан турат. «Анбиянын» мааниси «Пайгамбарлар».

2 Кыяматтын жакындыгы жөнүндө Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам: «Мен Пайгамбар кылып жиберилдим. Мен менен Кыяматтын арасы мына мындай» деп, сөөмөйү менен ортоңку манжаларын жанаштырып көргөзгөн.

6. Алардан мурунку Биз кыйраткан шаарлар(дын элдери) ыйман келтирбеген нерсеге ушулар ыйман келтирмек беле?!

مَآ ءَامَنَتۡ قَبۡلَهُم مِّن قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآۖ أَفَهُمۡ يُؤۡمِنُونَ ٦

7. (О, Мухаммад) Биз сенден мурун (периште же болбосо аял затынан эмес) жалаң эркек кишилерди гана Пайгамбар кылып, аларга вахий жибергенбиз. Эгер билбесеңер Зикир (Ыйык Китеп) ээлеринен сурагыла.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ إِلَّا رِجَالٗا نُّوحِيٓ إِلَيۡهِمۡۖ فَسۡـَٔلُوٓاْ أَهۡلَ ٱلذِّكۡرِ إِن كُنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٧

8. Биз пайгамбарларды тамак-аш жебей турган дене (адаттан сырткары табияттуу адам) кылып жаратпадык. Алар түбөлүк жашоочулардан да эмес.

وَمَا جَعَلۡنَٰهُمۡ جَسَدٗا لَّا يَأۡكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُواْ خَٰلِدِينَ ٨

9. Кийин Биз пайгамбарларга берген убаданы аткарып (каапырларга азап жиберип) Пайгамбарларды жана Өзүбүз каалаган (момун) адамдарды куткарып, чектен чыккандарды кыйратып салдык.

ثُمَّ صَدَقۡنَٰهُمُ ٱلۡوَعۡدَ فَأَنجَيۡنَٰهُمۡ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهۡلَكۡنَا ٱلۡمُسۡرِفِينَ ٩

10. (О, пайгамбар менен мусулмандар!) Биз силерге Китеп (Кураан) түшүрдүк. Анын ичинде силердин шоорат-даңкыңар бар. Акылыңарды иштетпейсиңерби?[1]

لَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ كِتَٰبٗا فِيهِ ذِكۡرُكُمۡۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ١٠

11. Жана Биз (өткөндө) нечен-нечен заалым (каапыр) шаарларды кыйратып, алардан кийин (ордуна) башкаларды жараттык.

وَكَمۡ قَصَمۡنَا مِن قَرۡيَةٖ كَانَتۡ ظَالِمَةٗ وَأَنشَأۡنَا بَعۡدَهَا قَوۡمًا ءَاخَرِينَ ١١

12. Алар Биздин азабыбызды(н белгисин) байкаар замат шаардан качып жөнөштү.

فَلَمَّآ أَحَسُّواْ بَأۡسَنَآ إِذَا هُم مِّنۡهَا يَرۡكُضُونَ ١٢

1 Эгер силер акылыңарды иштетип, Кураан көргөзмөсү менен жашасаңар, ишенимиңерде да, ишиңерде да ошого таянсаңар сөзсүз эки дүйнөдө даңктуу адамдардан болосуңар!

**13.** «Качпагыла, көңүл ачуучу жайыңарга жана үйүңөргө кайткыла, балким (өлтүрүлбөй бирөөңөрдон-бирөөңөр) суралган бойдон калаарсыңар» (дешти азаптоочу периштелер какшык менен).

لَا تَرْكُضُوا وَارْجِعُوا إِلَىٰ مَا أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَاكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْأَلُونَ ١٣

**14.** Алар болсо: «Ох, өлдүк! Биз заалымдардан болуп калган элек!» дешти.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ١٤

**15.** Биз аларды орулган (чөп сыяктуу) кылып тындырып салганыбызга чейин ушул (армандуу) дубалары токтобой турду.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ١٥

**16.** Биз асманды, жерди жана ал экөөсүнүн арасындагыларды оюн-эрмек үчүн жаратканыбыз жок.[1]

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ١٦

**17.** Эгер (асман-жерди) эрмек кылып алууну кааласак, Биз аны (эрмек-зоокту) Өзүбүздүн алдыбыздан (асмандардын үстүндөгү жогорку Арштан) деле тапмакпыз, эгер табууну кааласак.

لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ مِن لَّدُنَّا إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ١٧

**18.** Биз Акыйкатты (Курааанды) жалгандын үстүнө таштайбыз жана ал аны эзип, жанчып коёт! Анан жалган жок болот. (О, Аллаһтын шериги, аялы, баласы бар дегендер!) Мындай сыпаттаганыңар үчүн силерге «Уайл»[2] болсун!

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ١٨

**19.** Асмандардагы жана жердеги нерселердин баары Аллаһтын мүлкү. Анын алдындагылар

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَنْ عِندَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ١٩

---

1 Аллаһ бир нерсени эрмек үчүн жаратуудан Аруу. Тескерисинче Ал бүт ааламды Өз даанышмандыгы менен анык максат менен жаратты. Ааламдын бир бөлүгү болгон инсаниятты болсо, жалгыз Өзүнө ибадат кылуу үчүн жаратты.

2 Уайл – тозоктогу өтө катуу азап берилчү бир оруңдун аты.

(периштелер) Ага ибадат-кулчулук кылуудан текеберленишпейт жана арданбайт.

**20.** (Тескерисинче,) түнү-күнү чарчабай-зерикпей Ага тасбих айтышат.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Же болбосо, жердин өзүнөн эле тирилтүүчү «кудайларды» таап алышканбы?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓاْ ءَالِهَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Эгер асман менен жерде Аллаһтан башка кудайлар бар болсо, экөө тең ойрон болмок. (Улуу, Бийик) Арштын Раббиси болгон Аллаһ мушриктер сыпаттаган нерселерден Аруу-Таза![1]

لَوْ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَا فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Аллаһ Өзүнүн иши боюнча эч кимге жооп бербейт. Алар жооп беришет (суралышат).

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Же, алар Аллаһтан башкаларды кудай кылып алыштыбы?! Айткын: «(Андай болсо) далилиңерди алып келгиле! Мына мендеги нерсенин (Кураандын) сөздөрү жана менден мурунку нерселердин (Тоорат менен Инжилдин) сөздөрү! Жок, Алардын көпчүлүгү Акыйкатты билишпейт. (Мунун себеби) Алар жүз буруп кетишкен!

أَمِ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً قُلْ هَاتُواْ بُرْهَٰنَكُمْ هَٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْحَقَّ فَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** (О, Мухаммад!) Сенден мурун жиберген ар бир пайгамбарга Биз: «Менден башка (ибадатка ылайык) кудай жок. Өзүмө гана сыйынгыла деп вахий кылдык.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِىٓ إِلَيْهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدُونِ ﴿٢٥﴾

---

1 Мушриктер «Аллаһтын шериги бар. Ар бир иштин, сезимдердин да өз кудайы бар» дешет. Аллаһ дагы бир аятта бул жалганды төмөнкүчө Акыйкат менен жокко чыгарат: «Аллаһ бала тутунган эмес, Аны менен бирге дагы бир кудай да жок. Эгер болсо, ар бир кудай өз жараткан нерсеси менен кетип, бири-бирине үстөмдүк көргөзүшмөк. (Мушриктер) Сыпаттаган сыпаттардан Аллаһ Аруу-Таза!»

**26.** (Мушриктер): «Рахмандын[1] баласы бар» дешти. Аллаһ бала күтүүдөн Аруу-Таза. Андай эмес, алар (периштелер) урматтуу пенделер.[2]

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۚ بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Алар Андан (Аллаһтан) озунуп сүйлөшпөйт. Алар анын буйругун гана аткарышат.

لَا يَسْبِقُونَهُ بِالْقَوْلِ وَهُم بِأَمْرِهِ يَعْمَلُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** (Аллаһ) Алардын келечектерин да, өтмүштөрүн да билет. Алар (Аллаһтын алдында) ортомчу боло алышпайт. Аллаһ каалагандар үчүн гана ортомчу боло алышат. Алар Аллаһтан коркуп, ырайымына жалдырап турушат.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ارْتَضَىٰ وَهُم مِّنْ خَشْيَتِهِ مُشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Алардын кимиси «мен – кудаймын» десе Биз аны Тозок менен жазалайбыз. Биз заалымдарды ушундай жазалайбыз.

۞ وَمَن يَقُلْ مِنْهُمْ إِنِّي إِلَٰهٌ مِّن دُونِهِ فَذَٰلِكَ نَجْزِيهِ جَهَنَّمَ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Каапырлар билишпейби, асмандар менен жер (мурда) тосулган болчу. Кийин Биз аларды оңдоп (пайдалуу кылып) койдук. Жана Биз ар бир тирүү нерсени суудан жараттык[3]. Ыйман келтиришпейби?!

أَوَلَمْ يَرَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَاهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَاءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Жана адамдарды бекем кармап турсун деп жер бетине тизилген тоолорду жараттык. Жана элдер Туура Жол таап (адашпай) жүрсүн деп өрөөн – жолдорду жасап койдук.

وَجَعَلْنَا فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَن تَمِيدَ بِهِمْ وَجَعَلْنَا فِيهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٣١﴾

---

1 Ар-Рахман – Аллаһ Тааланын 99 ысымы жана сыпаттарынан бири.

2 Араб мушриктери: «Периштелер – Аллаһтын кыздары» дешкен. Бул аят алардын сөздөрүн жалганга чыгарып, периштелердин чыныгы сыпатын баяндап берүүдө.

3 Илгери асманда не булут, не жамгыр болгон эмес. Жерде да пайдалуу өсүмдүктөр, дарыя-деңиздер болгон эмес. Бардыгы тосулган, кулпулапган эле. Анап Аллаһ сууну жаратуу менен, аны буулантып асманга көтөрүп, булут, жамгыр жаратып, ошонун шарапаты менен жер «тирилди»

**32.** Жана асманды корголгон там кылдык[1]. Алар Биздин (бул) аян-белгилерибизден жүз бурушууда!

وَجَعَلْنَا ٱلسَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ ءَايَٰتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ал күндүз менен караңгылыкты, Күн менен Айды жаратты. Бардыгы асманда сүзүп жүрүшөт.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ وَٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِى فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** (Оо, Мухаммад!) Сенден мурун да эч бир адамды түбөлүк жаратпадык. Эмне, сен өлүп, алар (мушриктер) түбөлүк жашайт бекен?!

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ ٱلْخُلْدَ ۖ أَفَإِي۟ن مِّتَّ فَهُمُ ٱلْخَٰلِدُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ар бир жан өлүмдү(н даамын) татуучу. (Ошого чейин) Биз аларды (кээде) жакшылык, (кээде) жамандык менен сынайбыз. Жана (өмүрүңөр бүткөндө) Өзүбүзгө кайтарыласыңар.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Эгер сени каапырлар көрсө (бири-бирине) силердин (Аллаһтан башка) кудайыңарды (буларга сыйынып болбойт деп) тилге алган ушулбу?» деп шылдыңдашат. Алар Рахманды эскерүүдөн каапыр болушууда.

وَإِذَا رَءَاكَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا ٱلَّذِى يَذْكُرُ ءَالِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Инсан сабырсыз жаратылган. (О, каапырлар,) жакында силерге белгилеримди (азапты) көргөзөмүн,. Мени шаштырбагыла!

خُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُو۟رِيكُمْ ءَايَٰتِى فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ﴿٣٧﴾

**38.** Алар: «Эгер чынчыл болсоңор, жанагы убада (азап) качан?» - дешет.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Эгер каапырлар жүздөрүнөн жана жондорунан Тозок отун тосо албай, жардамсыз калган мезгилди

لَوْ يَعْلَمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ ٱلنَّارَ وَلَا عَن

---

1 Асман Аллаһтын Кудурети менен корголуп турат. Анын жылдыздары төгүлүп кетпейт. Күн нурунун зыяндуу болгондорун белгилүү катмарлар (озон) кармап калат.Ошондой эле, эң жогорку асмандар жин-шайтандардын чабуулунан, сагаалап, кайып кабар уурдоосунан корголгон.

(Кыяматты) билгенде (андай сөздөрдү айтпайт эле).

ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** (Кыямат) Аларга капыстан келет. Ошондо алар аны кайтаруудан алсыз болуп, коркуудан селейип калышат. (Анда) Аларга эч мөөнөт берилбейт![1]

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** (О, Мухаммад), сенден мурунку пайгамбарлар деле (каапыр элдер тарабынан) шылдыңдалган. Анан алардын арасынан шылдыңдаган адамдарга, ошол шылдыңдаган нерселери (азап болуп) түшкөн.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Айткын: «(Эй, каапырлар) Силерди түндө же күндүзү (азап жиберчү болсо) Рахмандан ким коргой алат?! Тескерисинче, алар Раббилерин(ин азабын) эскерүүдөн жүз бурушту.

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ مِنَ ٱلرَّحْمَٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Же Бизден бөлөк коргоочу кудайлары барбы?! Ал кудайлар (силерге эмес) өздөрүнө да жардам бере албайт. Жана Бизден да эч бир жардамга ээ боло алышпайт.

أَمْ لَهُمْ ءَالِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا ۚ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم مِّنَّا يُصْحَبُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Жок, аларды да, ата-бабаларын да өмүрү узун болгонго чейин Биз пайдалантуудабыз. Алар көрбөй жатабы, Биз жердин айлана-тегерегин жонуп, кыскартып жатабыз го?![2] Эмне, алар (Аллаһтын тагдырына моюн сунбай), жеңүүчү болушат бекен?

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْعُمُرُ ۗ أَفَلَا يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِى ٱلْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ أَطْرَافِهَآ ۚ أَفَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** (О, Мухаммад), сен аларга: «Мен силерди вахий (Аллаһтан келген

قُلْ إِنَّمَآ أُنذِرُكُم بِٱلْوَحْىِ ۚ وَلَا يَسْمَعُ

---

1 Кыяматтын белгилери келип, бүт ааламдык катастрофалар (кыйроолор) башталганда, алар мунун кыямат экенин түшүнүп, «Оо, Аллаһ! Бизге мөөнөт бер, Өзүңө ибадат кылууга үлгүрүп калалы!» деп, жалдырап калышат.

2 Ар бир адамдын өлүмү - жердин кыскарганы.

кабар) менен эскертип жатамын. Бирок, дүлөй адамдар эскертилген чакырыкты укпайт» деп айткын.

ٱلصُّمُّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا مَا يُنذَرُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Эгер аларды Раббиңдин бир аз эле азабы кармаса; «Ох, өлдүк! Биз заалымдардан болуп калдык!» - дешет.

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Биз Кыямат Күн үчүн адилет таразаларды орнотобуз. Эч бир жан(га) зулумдук кылынбайт. (Сообунан кемитилбейт). Эгер (сообу же күнөөсү) сары кычы данынчалык болсо да, аны алып келебиз. Биз жетиштүү эсепчибиз.

وَنَضَعُ ٱلْمَوَٰزِينَ ٱلْقِسْطَ لِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَٰسِبِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Жана Биз Муса менен Харунга Фурканды (ак менен караны ажыратуучу Tooратты) такыба кишилер үчүн нур жана эскерме кылып бердик.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ٱلْفُرْقَانَ وَضِيَآءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Такыбаалар ушундай кишилер: Кайыптагы Раббисинен коркушат. Жана алар Кыямат Күндөн титиреп турушат.

ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ وَهُم مِّنَ ٱلسَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Жана бул (Кураан) Биз түшүргөн Зикир жана Берекет. Силер аны четке кагасыңарбы?!

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَٰهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Биз буга чейин Ибрахимге Туура Жол бергенбиз. Жана аны(н абалын) Билүүчү болдук.

۞ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَآ إِبْرَٰهِيمَ رُشْدَهُۥ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Бир кезде ал атасына жана коомуна: «Силер табынып жаткан бул айкелдер(ден пайда) не?!» - деди.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَا هَٰذِهِ ٱلتَّمَاثِيلُ ٱلَّتِىٓ أَنتُمْ لَهَا عَٰكِفُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** «Ата-бабаларыбызды ошолорго сыйынган абалда тапканбыз» дешти алар.

قَالُوا۟ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا لَهَا عَٰبِدِينَ ﴿٥٣﴾

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٥٤﴾

**54.** (Ибрахим) Айтты: «Силер да, ата-бабаңар да анык адашууда болгонсуңар!»[1]

قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا بِٱلْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ ٱللَّٰعِبِينَ ﴿٥٥﴾

**55.** (Мушриктер) Айтышты: «Сен чын сүйлөп жатасыңбы же ойноп (тамаша) сүйлөп жатасыңбы?»

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلَّذِى فَطَرَهُنَّ وَأَنَا۠ عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٦﴾

**56.** Айтты: «Чынын айтам; Силердин Раббиңер асмандардын жана жердин Раббиси. Аларды жараткан. Буга мен өзүм күбөгө өтүүчүмүн.

وَتَٱللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَٰمَكُم بَعْدَ أَن تُوَلُّوا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٥٧﴾

**57.** Жана Аллаһка ант ичип айтамын: «Мен силер (шаардан) кеткенде айкел-кудайыңардын амалын таап койомун!»

فَجَعَلَهُمْ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Анан алардын эң чоңунан башка баарын талкалап чыкты, ошого кайтышсын деп.[2] Шаар эли майрамдан кайтып, ибадатканага киришип:

قَالُوا۟ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** «Биздин кудайларыбызга муну ким жасады?! Ал сөзсүз заалымдардан экен!!!» дешти.

قَالُوا۟ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٠﴾

**60.** (Кээ бирөөлөрү) Айтышты: «Ибрахим деген жаш жигит кудайларыбызды (жамандык менен) тилге алып жүргөн»

قَالُوا۟ فَأْتُوا۟ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦١﴾

**61.** (Чоңдору) Айтты: «Аны адамдардын көз алдына алып келгиле, (сазайын бергенибизди) көрүп коюшсун!»

---

1 Мушриктердин ар дайымкы жообу – ушул. Эч бир далили жок сыйына беришет, кайдагы нерселерге. Далил сурасаң «ата-бабам» дейт. Ата-баба адашкан болсо, артынан кете бериш керекпи, адашып?!

2 Мушриктердин чоң майрамы боло турган. Бардык эл ошол майрам күнду талаада откорчу. Эл шаардан чыгып кеткенде, Ибрахим бардык айкелдерди талкалап, чоң айкелдин колуна балтаны илип коет, ошого карашып өзү далилдемекчи болгон нерсеге канааттанышсын деп.

**62.** «О, Ибрахим! Биздин кудайларыбызга ушуну сен жасадыңбы?!» - дешти.

قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلۡتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ٦٢

**63.** «Жок – деди Ибрахим – мына бул (балта кармап турган) чоңу жасады. Эгер сүйлөчү болсо сурап алгыла»

قَالَ بَلۡ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمۡ هَٰذَا فَسۡـَٔلُوهُمۡ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ٦٣

**64.** Ошондо алар (бир саамга) эстерине келе калышты жана (бири-бирине) «Чын эле силер өзүңөр заалым экенсиңер» - дешти.

فَرَجَعُوٓاْ إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمۡ فَقَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ أَنتُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٦٤

**65.** Кийин дагы баштары айланып, «Сен булардын сүйлөбөй тургандыгын билет болчусуң! (Бизди шылдың кылба)» - дешти.

ثُمَّ نُكِسُواْ عَلَىٰ رُءُوسِهِمۡ لَقَدۡ عَلِمۡتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ٦٥

**66.** «Аллаһтан башка, өзүңөргө не зыян, не пайда келтире албаган кудайларга сыйынып жатасыңарбы?

قَالَ أَفَتَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يَضُرُّكُمۡ ٦٦

**67.** Силерден дагы, Аллаһтан башка сыйынган кудайыңардан дагы тажадым! Акылыңарды иштетпейсиңерби?!» (деди Ибрахим). *(Мушриктер Ибрахимдин далилдерине жооп бере албай, күч колдонууну каалашты жана: )*

أُفّٖ لَّكُمۡ وَلِمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٧

**68.** «Аны отко ыргыткыла! Кудайыңарга жардам бергиле! Эгер жасай алсаңар, ушундай жасагыла!» - дешти.

قَالُواْ حَرِّقُوهُ وَٱنصُرُوٓاْ ءَالِهَتَكُمۡ إِن كُنتُمۡ فَٰعِلِينَ ٦٨

**69.** Биз айттык: «О, от, Ибрахимге муздак жана саламаттык бол!»[1]

قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

---

1 От деле Аллаһтын пендеси. Ал өз Раббисинин буйругуна моюн сунуп, Ибрахимге зыян жеткирбеди. Ибрахим алоолонгон оттон эсен-аман чыкты.

**70.** Алар муну менен (динге каршы) айлакерлик кылууну каалашты. Бирок, Биз аларды зыян тартуучу кылдык.

وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ٧٠

**71.** Жана Биз аны (Ибрахим) менен Лут экөөсүн, ааламдар үчүн берекелүү кылган жерге (Шам өлкөсүнө) куткарып (чыгарып) жибердик.[1]

وَنَجَّيۡنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا لِلۡعَٰلَمِينَ ٧١

**72.** Биз ага Исхакты жана (анын уулу) Якубду кошумча кылып бердик. Жана (Ибрахим, Исхак, Якубдун) баарын тең салих (жакшы) адамдардан кылдык.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ نَافِلَةٗۖ وَكُلّٗا جَعَلۡنَا صَٰلِحِينَ ٧٢

**73.** Биз аларды Өзүбүздүн гана ишибизге (динибизге) баштоочу имамдардан кылдык. Жана аларга жакшы иштерди жасоону, намаз окууну жана зекет берүүнү вахий кылдык. Алар Бизге (эч нерсени шерик кошпой) ибадат кылуучулардан болчу.

وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِمۡ فِعۡلَ ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَإِقَامَ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءَ ٱلزَّكَوٰةِۖ وَكَانُواْ لَنَا عَٰبِدِينَ ٧٣

**74.** Биз Лутка да өкүм (пайгамбарчылык) жана илим (шарият) бердик. Биз аны ыпластык (бачабаздык) иштерди жасаган шаардан чыгарып кеттик. Алар (шаар эли) жаман, бузук адамдар болгон.

وَلُوطًا ءَاتَيۡنَٰهُ حُكۡمٗا وَعِلۡمٗا وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡقَرۡيَةِ ٱلَّتِي كَانَت تَّعۡمَلُ ٱلۡخَبَٰٓئِثَۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ قَوۡمَ سَوۡءٖ فَٰسِقِينَ ٧٤

**75.** Биз аны Өз ырайымыбызга алдык. Чынында ал салих адамдардан.

وَأَدۡخَلۡنَٰهُ فِي رَحۡمَتِنَآۖ إِنَّهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٧٥

**76.** Жана Нухту (эскер). Мурун ал (Бизге бийик добуш менен) дуба кылды эле, Биз аны кабыл алдык.

وَنُوحًا إِذۡ نَادَىٰ مِن قَبۡلُ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَنَجَّيۡنَٰهُ وَأَهۡلَهُۥ مِنَ ٱلۡكَرۡبِ ٱلۡعَظِيمِ ٧٦

---

1 Лут анын агасынын баласы болчу. Ибрахим каапыр атасын, элин таштап, өз журту Вавилондон (Ирактан) Шам (азыркы Сирия, Иордания жана Палестина) жерине чыгып кетти. Аны менен Луттан башка, аялы Ажар да болгон.

Анан Биз аны менен үй-бүлөсүн улук кайгыдан (топон суудан) куткарып калдык.[1]

**77.** Биз ага аяттарыбызды «жалган» деген (каапыр) коомдон (алардын зыян келтирүүсүнөн) жардам бердик. Алар жаман адамдар болчу. Биз аларды бирин койбой (топон сууга) чөктүрдүк.

وَنَصَرْنَٰهُ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَآ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Дауд менен Сулайманды (эстегин). Бир кезде ал экөөсү бир коомдун койлору (түндөсү каптап кирип) майкандап койгону жөнүндө өкүм кылышкан, Биз алардын өкүмүнө күбө болгонбуз.[2]

وَدَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِى ٱلْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ ٱلْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Сулайманга бул чечимди түшүндүрдүк. Биз экөөнө тең (Дауд менен Сулайманга) өкүм жана илим бергенбиз. Даудга өзү менен кошулуп (Аллаһка) тасбих айткан тоолорду жана куштарды моюн сундурдук.[3] (Ушуну) Биз жасадык.

فَفَهَّمْنَٰهَا سُلَيْمَٰنَ ۚ وَكُلًّا ءَاتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَٱلطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Биз Даудга силерди сокку-зыяндан сактай турган (зоот) кийимдерди

وَعَلَّمْنَٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ لِتُحْصِنَكُم

---

1 Нух каапыр элинин арасында тогуз жүз элүү жыл жашап, аларды жалгыз Аллаһка сыйынууга чакырса да, ташжүрөк коому кабылдоонун ордуна шылдыңдоо менен жооп беришти. Сабыр чөйчөгү толгон Нух алейхис-салам: «Оо, Раббим! Жер бетинде бир дагы каапырдын үй-жайын койбогун!» деп дуба кылды эле, дубасы кабыл болуп, топон суу каптап кирди.

2 Эгинзардын ээси койдун ээсинен арызданып падыша Дауддун алдына келгенде, ал майкандалган бактын ээсине койлорду алып берип коет. Анда уулу Сулайман: «Атаке, койлорду ээсинен биротоло алып койбой, убактылуу гана алып берсек. Ал эгинзарына зыян келтирген үчүн койлордун сүтүнөн, жүнүнөн гана пайдаланып турсун. Ал койдун ээси эгинди сугарып, өстүрүп кайра калыбына келтиргенде, койлорун кайра алсын» деп өкүм кылат. Атасы ушул өкүмдү туура көрөт.

3 Дауд пайгамбардын үнү аябай жагымдуу жана бийик болгон. Ал Аллаһты эскерип, Ыйык Китептин аяттарын мукамдуу окуганда тоолор эригидей болуп, асмандагы куштар үстүндө чарк айланып, аны менен кошо тасбих айтып турушкан.

жасоону үйрөттүк. Эми шүгүр кылаарсыңар?! [1]

مِّنۢ بَأۡسِكُمۡۖ فَهَلۡ أَنتُمۡ شَٰكِرُونَ ٨٠

**81.** Жана Сулайманга учкул шамалдарды моюн сундурдук. Алар анын буйругу менен, Биз берекеттүү кылган жерде[2] желип турат. Биз ар бир нерсени Билүүчүбүз.

وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١

**82.** Жана ал (Сулайман) үчүн гавас (суучул) жана мындан башка (инсан жасай албай турган) иштерди жасап бере турган жин-шайтандарды (моюн сундурдук). Аларды Биз Өзүбүз көзөмөлдөөчүбүз.[3]

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ٨٢

**83.** Жана Айюбду да эсте. Ал Раббисине: «Мени зыян каптады! Өзүң ырайым кылуучулардын эң ырайымдуураагысың!» - деп, (бийик добуш менен) дуба кылды.[4]

۞وَأَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرۡحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٨٣

**84.** Кийин Биз анын дубасын кабыл кылып, андагы зыянды арылттык жана Өзүбүздөн ырайым-рахмат иретинде жана (сабырдуу)

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ٨٤

---

1 Согуштарда денени найза, жаанын огу жана кылычтан сактай турган зоот кийим Дауд пайгамбардан мурда болгон эмес. Демек, Аллаһ Таала Дауд пайгамбар аркылуу инсаниятка чоң нээмат берди. Бул шүгүр кылууга татыктуу нерсе. Кээ бир тафсирчилер: «Аллаһ темирди Даудка моюн сундургандан улам, аны камыр ийлегендей ийлеп, эч бир кыздырбай эле каалаган нерсесин жасап алчу. Бул Аллаһтын Даудка берген пайгамбарлык моожизасы болчу» дешет. Мына ушундан улам «темирдин пири Дөөт» деген туура эмес түшүнүк калыптанган. Дауд эч нерсенин пири эмес. Андагы бардык касиеттер Аллаһ Тааладан.

2 Бул аяттагы «жер» Сулайман пайгамбар жашаган Шам (азыркы Сирия) жери.

3 Суучул жиндер деңиз түбүнөн асыл таштарды алып чыгышкан. Башка иш жасагандары Сулайманга чоң аскалардан сарайлар жасап беришкен.

4 Аллаһ Айюб пайгамбарды оор дарт менен сынаган. Анын тагдырдагы буйругу менен Айюбдун бүт денесин ириңдүү жара каптайт. Аллаһ Айюбдун үй-бүлөсүн, байлык-мүлкүн да жоготот. Бирок, Айюб мунун бардыгына сабыр кылат, тагдырына ыраазы болот. Бирок, адам пенде, темир эмес. Аллаһка аятта айтылгандай жалбарып жардам тилейт.

ибадатчыларга эскерме-сабак болсун деп ага үй-бүлөсүн кайтарып, алар менен дагы ошончо (перзент) бердик.

**85.** Жана (оо, Мухаммад), Ысмайыл, Идрис, Зулкифлдерди да эстегин. Алардын баардыгы сабырдуулардан болгон.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Аларды Өз ырайымыбызга алдык. Бардыгы салих пенделерден.

وَأَدْخَلْنَٰهُمْ فِى رَحْمَتِنَآ ۖ إِنَّهُم مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Зуннунду да эстегин.[1] Бир кезде ал ачууланып (элинен ээн жерге) кетип калды. Ал Бизди өзүн тар (жана караңгы) жерде калтырбайт деп ойлогон.[2] Ал караңгылыктарда (калып): «Өзүңдөн башка илах жок. (О, Раббим!) Сен Аруу-Таза Кудайсың! Мен заалымдардан болуп калдым!»- деп жалбарды.

وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبًا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبْحَٰنَكَ إِنِّى كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Биз анын дубасын кабыл алдык жана кайгыдан куткардык. Биз момун адамдарды мына ушинтип куткарабыз.[3]

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ ٱلْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

---

1 Зуннун – бул Юнус пайгамбар. Арапча «зу» - «ээси» дегенди, «нун» кит-балык дегенди билдирет. Юнус пайгамбарды балык жутуп жибергенден улам Зуннун – балык ээси деп аталат.

2 Юнус пайгамбар элин туура жолго чакырганда кабыл албай койду. Адаттагыдай баштарына азап келип калганда Аллаhка: «Эми ыкластуу ибадат кылабыз» деп жалбарышты. Аллаh Өзүнө гана белгилүү себеп менен эч бир элден көтөрбөгөн азапты Юнустун элинен көтөрдү. Юнус элин жакшы эле тарбиялады. Бирок, бир нерседен ачууланып, сабырсыздык кылып, ээн-эркиндик издеп, журтунан чыгып кетет. Жолдо кемеге минет. Бир мезгилде добул туруп, кемедегилер: «Адам көп, кеме баарыбызды көтөрүп жээкке жете албайт. Чек таштап, бирөөнү сууга ыргытабыз» дешет. Чек Юнуска түшөт. Аллаhтын буйругу менен аны чоң балык жутуп жиберет. Кенендик издеп чыккан Юнус, ушинтип тар, караңгы жерде калат.

3 Балыктын ичинде жатып жалбарган дубасын Аллаh кабыл алып, Балыкка Юнусту жээкке чыгарып таштоосун буюрган. Момун адам ар кандай кырдаалда Аллаhтын жардамынан үмүт үзбөш керек.

**89.** Жана Закарияны эсте: Ал Раббисине: «О, Раббим! Мени жалгыз (туяксыз) калтырба! Өзүң мурас алуучулардын (бардыгынын артында калуучулардын) эң жакшысысың!» деп дуба кылганда,

وَزَكَرِيَّآ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥ رَبِّ لَا تَذَرۡنِي فَرۡدٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٨٩

**90.** Биз анын дубасын кабыл алып, ага Яхйаны белек кылганбыз жана туубас аялын да айыктырып койгонбуз. Алар (пайгамбарлар) жакшылык (сооп) иштерге тез киришүүчү пенделер эле. (Жакшылыктардан) үмүт кылып (жамандыктардан) коркуп дуба кылышчу. Жана алар Биз үчүн кичипейил пенделер болгон.

فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَوَهَبۡنَا لَهُۥ يَحۡيَىٰ وَأَصۡلَحۡنَا لَهُۥ زَوۡجَهُۥٓۚ إِنَّهُمۡ كَانُواْ يُسَٰرِعُونَ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِ وَيَدۡعُونَنَا رَغَبٗا وَرَهَبٗاۖ وَكَانُواْ لَنَا خَٰشِعِينَ ٩٠

**91.** Жана абийирин сактаган кызды (Марямды) да эстегин. Кийин Биз ага Өз Рухубуздан үйлөдүк. Аны жана анын уулун ааламдар үчүн (Өз Кудуретибизден) белги кылдык.[1]

وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١

**92.** (О, адамдар!) Силердин бул үммөтүңөр (диниңер) бир үммөт[2] жана Мен силердин Раббиңер боломун. Демек, Мага гана ибадат кылгыла!

إِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُونِ ٩٢

**93.** Бирок, (кийин) адамдар иштерин (дин-ишенимдерин) бөлүп салды. (Кантсе да) Бардыгы Өзүбүзгө кайтышат.

وَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡۖ كُلٌّ إِلَيۡنَا رَٰجِعُونَ ٩٣

---

1 Марям өзүн ибадатка багыштаган такыба кыз бала болчу. Аллаh ошол кыз баланын жатынында перзент пайда кылууну каалап, Жебирейил периштени жиберди. Периште анын жакасынан үйлөп койду эле, ошол демден (Рухтан) анын боюна бүтүп, Ыйса алейхи салам төрөлдү.

2 Бардык дүйнө элдерине келген пайгамбарлар бир Аллаhтын Өзүнөн. Бир максат – элдерди жалгыз Аллаhка ибадат кылууга чакыруу үчүн келген. Дини бир дегени – ушул.

**94.** Ким момун-ыймандуу абалында жакшы (сооп) амалдарды жасаса, анын аракети текке кетпейт. Биз анын пайдасына жазып коюуучубуз.

فَمَن يَعۡمَلۡ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَلَا كُفۡرَانَ لِسَعۡيِهِۦ وَإِنَّا لَهُۥ كَٰتِبُونَ ٩٤

**95.** Биз (күнөөлөрү себептүү) кыргын салган шаарларга (кайра бул дүйнөгө келип жашоо) арам. Алар эч качан кайтышпайт.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرۡيَةٍ أَهۡلَكۡنَٰهَآ أَنَّهُمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٩٥

**96.** Тээ качан гана Яжуж-Маьжуж (тосмосу) ачылганда, алар (Яжуж-Маьжуж эли) ар кайсы дөбөдөн агылган бойдон келишет.[1]

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتۡ يَأۡجُوجُ وَمَأۡجُوجُ وَهُم مِّن كُلِّ حَدَبٖ يَنسِلُونَ ٩٦

**97.** Акыйкат убада (Кыямат) жакындап калды. Ал келгенде каапырлар көздөрү чанагынан чыгып: «Өлдүк эми! Биз бул нерседен бейкапар болчубуз! Жок, (бейкапар гана эмес) заалымдардан (ишенбегендерден) болчубуз!» дешет.

وَٱقۡتَرَبَ ٱلۡوَعۡدُ ٱلۡحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَٰخِصَةٌ أَبۡصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَٰوَيۡلَنَا قَدۡ كُنَّا فِي غَفۡلَةٖ مِّنۡ هَٰذَا بَلۡ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٩٧

**98.** (О, Каапырлар!) Силер жана силер сыйынган Аллаһтан башка «кудайыңар» тозокко отун болосуңар! Силер (сөзсүз) ага киресиңер!

إِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمۡ لَهَا وَٰرِدُونَ ٩٨

**99.** Эгер алар (чыныгы) кудайлар болсо, тозокко келбейт болчу. Эми алардын (жалган кудайлардын) баары тозокто түбөлүк калышат.

لَوۡ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةٗ مَّا وَرَدُوهَاۖ وَكُلّٞ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٩٩

**100.** Анда (тозокто) алар (азаптан) онтоп, кыйкырышат. Анда алар (өз кыйкырыгынан бөлөк) эч нерсе угушпайт.

لَهُمۡ فِيهَا زَفِيرٞ وَهُمۡ فِيهَا لَا يَسۡمَعُونَ ١٠٠

---

1 Падыша Зулкарнайн камап койгоп Яжуж-Мажуж элдери Кыяматка жакын тосмону жарып чыгып дүйнөнү каптайт. «Агып келишет» деген сөз алардын көптүгүн, тездигин билдирет.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتۡ لَهُم مِّنَّا ٱلۡحُسۡنَىٰٓ أُوْلَٰٓئِكَ عَنۡهَا مُبۡعَدُونَ ١٠١

**101.** Алар үчүн мурдатан Биз тараптан (Тагдыр Китебине) жакшылык жазылган адамдар тозоктон алыста болушат (түшпөйт).[1]

لَا يَسۡمَعُونَ حَسِيسَهَاۖ وَهُمۡ فِي مَا ٱشۡتَهَتۡ أَنفُسُهُمۡ خَٰلِدُونَ ١٠٢

**102.** Алар (жана Бейиштеги алардан башка адамдар) Тозоктун шыбырын да угушпайт. Жана алар көңүлдөрү күсөгөн нээматтардын ичинде түбөлүк калышат.

لَا يَحۡزُنُهُمُ ٱلۡفَزَعُ ٱلۡأَكۡبَرُ وَتَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوۡمُكُمُ ٱلَّذِي كُنتُمۡ تُوعَدُونَ ١٠٣

**103.** Аларды улуу коркунуч кайгыга салбайт. Периштелер утурлап (тосуп) чыгып: «Бул силерге убада кылынган күнүңөр» (дешет).

يَوۡمَ نَطۡوِي ٱلسَّمَآءَ كَطَيِّ ٱلسِّجِلِّ لِلۡكُتُبِۚ كَمَا بَدَأۡنَآ أَوَّلَ خَلۡقٖ نُّعِيدُهُۥۚ وَعۡدًا عَلَيۡنَآۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٠٤

**104.** Ошол Күнү Биз асманды кат жазылган дептерди жапкан сыяктуу жаап койобуз. (Калк-калайыкты) абалкы жолу жараткан калыбына кайтарабыз. Бул (кайра жаратуу) Биздин милдетибиздеги убада. Биз аны аткарабыз.

وَلَقَدۡ كَتَبۡنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعۡدِ ٱلذِّكۡرِ أَنَّ ٱلۡأَرۡضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ ٱلصَّٰلِحُونَ ١٠٥

**105.** Биз Зикирден (Лавхул Махфуздан) Кийин Забур китебинде да «Жерди[2] Менин салих (ыймандуу) пенделерим мурас кылып алышат» деп жазып койгонбуз:

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغٗا لِّقَوۡمٍ عَٰبِدِينَ ١٠٦

**106.** Албетте, мында (Кураанда) ибадатчы адамдар үчүн жеткиликтүү насаат бар.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا رَحۡمَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٧

**107.** (О, Мухаммад!) Биз сени ааламдарга ырайым (болушуң) үчүн жибердик.

---

1 Белгилүү болгондой көпчүлүк мушриктер Ыйсага, Узайир олуяга жана периштелерге да сыйынышкан. Бирок, булар өздөрү буга нараазы болгондуктан жана бүт аалам жаралаардан илгери Аллаһ тарабынан жазып коюлган Лавхул-Махфуз (тагдыр) китебинде жакшылык (Бейиш) жазып коюлганы себептүү, мушриктердин кудайларынын катарында тозокко кирбейт.

2 Аяттагы «жер» сөзүн кээ бир тафсирчи аалымдар «Бейиш жери» деп түшүндүрсө, кээ бирөөлөрү «дүйнөдөгү эле кадимкидей жер» дешет. Туурасын Аллаһ гана билет.

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٨﴾

**108.** Айткын: «Мага (Аллаһ тарабынан): «Силердин илах-кудайыңар жалгыз Илах. Силер (ошол илахка) моюн сунасыңарбы?!» (деп айтуу) вахий кылынды»

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقُلْ ءَاذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَآءٍ ۖ وَإِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٌ مَّا تُوعَدُونَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Эгер баш тартышса, айт: «Мен силерге тегиз угуздум. Бирок, мен силерге убада кылынган нерсе (Кыямат азабы) алыс же жакын экенин билбеймин.

إِنَّهُۥ يَعْلَمُ ٱلْجَهْرَ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَيَعْلَمُ مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١٠﴾

**110.** Албетте Ал (Аллаһ) сөздөрдөн жарыя айтылгандарын да, ичиңерге жашырганыңарды да билет.

وَإِنْ أَدْرِى لَعَلَّهُۥ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١١﴾

**111.** (Эй, Мушриктер! Силерге азап-жаза келбей турушу) балким силер үчүн сыноодур же убактысы келгенге чейин (кенен берилген) пайдалануудур, мен муну билбеймин».

قَٰلَ رَبِّ ٱحْكُم بِٱلْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا تَصِفُونَ ﴿١١٢﴾

**112.** О, Раббим Өзүң акыйкат менен өкүм кыл! (Эй, мушриктер!) Биздин Раббибиз, силер сыпаттаган (ширк) нерселерден коргоо сурала турган Ырайымдуу Зат!

## 22 «Хаж» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحَجِّ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** О, адамдар! Раббиңерден корккула! Кыяматтын зилзаласы коркунучтуу нерсе.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ إِنَّ زَلۡزَلَةَ ٱلسَّاعَةِ شَيۡءٌ عَظِيمٞ ١

**2.** Аны көргөн күнүңөрдө ар бир эмизүүчү өз баласын унутуп калат, ар бир кош бойлуу жаныбар боюндагысын түшүрүп салат. Сен (ал күндө) адамдарды нес-мас абалында көрөсүң. Чынында, алар мас эмес. Бирок, Аллаһтын азабы катуу![2]

يَوۡمَ تَرَوۡنَهَا تَذۡهَلُ كُلُّ مُرۡضِعَةٍ عَمَّآ أَرۡضَعَتۡ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمۡلٍ حَمۡلَهَا وَتَرَى ٱلنَّاسَ سُكَٰرَىٰ وَمَا هُم بِسُكَٰرَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ ٱللَّهِ شَدِيدٞ ٢

**3.** Адамдардын арасындагы кээ бирөөлөрү илими жок болсо да Аллаһ жөнүндө талаша берет жана ар кайсы бейбаш шайтанга ээрчип кете берет.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيۡطَٰنٖ مَّرِيدٖ ٣

**4.** Ага (шайтандын тагдырына): «Ким ушуну дос тутса (ээрчисе) аны адаштырып, тозок азабына баштап барат»- деп жазылып коюлган.

كُتِبَ عَلَيۡهِ أَنَّهُۥ مَن تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُۥ يُضِلُّهُۥ وَيَهۡدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٤

**5.** О, адамдар! Эгер кайра тирилүүдөн шектенүүдө болсоңор, (өзүңөрдүн абалкы жаратылганыңарды ойлогула): Биз силерди(н атаңар Адамды эң оболу) топурактан

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِن كُنتُمۡ فِي رَيۡبٖ مِّنَ ٱلۡبَعۡثِ فَإِنَّا خَلَقۡنَٰكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ مِن نُّطۡفَةٖ ثُمَّ مِنۡ عَلَقَةٖ ثُمَّ مِن مُّضۡغَةٖ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 78 аяттан турат.

2 Кыямат кайым, болуп көрбөгөндөй коркунучтуу окуялар менен башталат: Асман оролуп, жылдыздар оз огунан чыгып, төгүлүп-чачылып кетет. Тоолор ошончолук жерге бекем кагылганына, ошончолук салмагына, бекемдигине карабай абада тытылган жүн сыяктуу учуп жүрөт.., ж.б.у.с алааматтар сөзсүз кулак укпаган шоокум менен болору дайын. Ал күндө бардык энелер эмизип турган баласын унутуп коет. Коркуунун күчтүүлүгүнөн! Адамдар акылы башынан учуп, мас сыяктуу болуп калышат!

жараттык. Андан соң тамчы «суудан», андан соң коюу кандан, андан соң бүткөн-бүтпөгөн бир тиштем эттен (жараттык). Силерге (акырындык менен кемелге жете турган жаратылууңарды) баян кылып берүү үчүн. Жана (андан соң) Өзүбүз каалаган түйүлдүктү белгиленген (төрөлүүчү) мөөнөткө чейин жатындарга жайгаштырабыз. Кийин силерди ымыркай-бөбөк абалда (жатындардан жарык дүйнөгө) чыгарабыз. Кийин эрезеге жеткениңерге чейин (тарбиялайбыз). Силерден кимдир бирөөлөр (балалык чагында же жаштыгында эле) өлүп калат. Дагы башка бирөөлөр билгенден соң билбей турган болуп калышы үчүн эң төмөн өмүргө (карылык жашына) жеткирилет. Сен жерди какшыган (эч нерсе өстүрбөгөн өлүк) абалда көрөсүң. Анан Биз ага (асмандан) суу түшүрөөр замат бир сезгенип алып, көөп чыгат жана ар түрдүү сулуу-көркөм өсүмдүктөрдү өстүрө баштайт.

مُّخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ مَا نَشَاءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ شَيْئًا وَتَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ﴿٥﴾

6. Бул (жараяндардын мааниси) Аллаһ – Ал Акыйкат жана Ал өлүктү тирилте алат. Жана Ал бардык нерсеге Кудуреттүү.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٦﴾

7. Жана.., Кыямат дагы сөзсүз келүүчү. Анда эч күмөн жок! Жана Аллаһ албетте, мүрзөлөрдөгү өлүктөрдү кайра тирилтет.

وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي الْقُبُورِ ﴿٧﴾

8. Адамдардын арасындагы бирөөлөр, Аллаһ жөнүндө («Ал тирилте албайт» деп) талаша берет. Же илими жок, же Туура Жолго

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُّنِيرٍ ﴿٨﴾

баштоочусу (акылы) жок, же болбосо (колунда) Нурдуу Китеби жок!

9. Моюн толгогон (текеберленген, кежирленген) абалда (талашышат, адамдарды) Аллаhтын жолунан адаштырып жиберүү үчүн. Ал адамга дүйнөдө шерменделик бар. Кыяматта болсо, ага күйдүрүүчү азапты таттырабыз!

ثَانِيَ عِطْفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُۥ فِي ٱلدُّنْيَا خِزْيٌ وَنُذِيقُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَذَابَ ٱلْحَرِيقِ ﴿٩﴾

10. (О, каапыр!) Бул азаптар өзүңдүн эки колуңдун жасаганы себептүү. Аллаh пенделерге зулумдук кылуучу эмес!

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ ٱللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١٠﴾

11. Адамдардын арасынан дагы бирөөлөр Аллаhка бир беткейлик менен (же адат үчүн же мансап үчүн, же мусулмандардан коркуп) ибадат кылат. Эгер ага (ибадаты себептүү) бир жакшылык жетсе, аны менен көңүлү жайдары болуп калат. Ал эми бир (оор) сыноо жетсе (динден) жүз буруп кетет. (Мындай адамдар) дүйнө-акыретте зыян тартып калышат. Бул чынында анык зыян тартуу!

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعْبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ فَإِنْ أَصَابَهُۥ خَيْرٌ ٱطْمَأَنَّ بِهِۦ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةَ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١١﴾

12. (Аллаhка ыклас менен ыйман келтирбеген адам) Аллаhтан башка пайда да, зыян да бере албай турган «кудайларга» дуба кылышат. Бул абдан катуу адашуу!

يَدْعُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُۥ وَمَا لَا يَنفَعُهُۥ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلضَّلَٰلُ ٱلْبَعِيدُ ﴿١٢﴾

13. Алар пайдасынан зыяны көбүрөөк «кудайларга» дуба кылышат.[1] (Ал «кудайлар») Кандай жаман башчы, кандай жаман дос!

يَدْعُواْ لَمَن ضَرُّهُۥٓ أَقْرَبُ مِن نَّفْعِهِۦ لَبِئْسَ ٱلْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ ٱلْعَشِيرُ ﴿١٣﴾

1 Аллаhтан башка «кудайлар» зыян жеткире албайт, бирок анын «пенделери» ага сыйынганы себептүү көп зыянга жолугушат.

**14.** Аллаһ Өзүнө (ыклас менен) ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган момундарды албетте, түбүнөн дарыялар аккан Бейиш бактарына киргизет. Чынында, Аллаһ каалаган нерсесин жасайт.

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۚ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡعَلُ مَا يُرِيدُ ١٤

**15.** Кимде-ким Аллаһ ага (пайгамбарына) дүйнө-акыретте жардам бере албайт деп ойлосо, бир себеп менен асманга көтөрүлсүн дагы кийин, (Аллаһтын жардамын) кесип таштасын (эгер колунан келсе).[1] Анан карасын: өзүнүн бул айла-амалдары анын көралбастыгын кетире алар бекен.

مَن كَانَ يَظُنُّ أَن لَّن يَنصُرَهُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ فَلۡيَمۡدُدۡ بِسَبَبٍ إِلَى ٱلسَّمَآءِ ثُمَّ لۡيَقۡطَعۡ فَلۡيَنظُرۡ هَلۡ يُذۡهِبَنَّ كَيۡدُهُۥ مَا يَغِيظُ ١٥

**16.** Биз аны (Курраанды) мына ушинтип анык аяттар түрүндө түшүрдүк. Аллаһ (аны менен) Өзү каалаган адамдарды Туура Жолго баштайт.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلۡنَٰهُ ءَايَٰتِۭ بَيِّنَٰتٖ وَأَنَّ ٱللَّهَ يَهۡدِي مَن يُرِيدُ ١٦

**17.** Чынында, Аллаһ Кыямат Күнү ыйман келтиргендер менен яхудийлердин, сабиилердин,[2] христиандардын, отпарастардын жана мушриктердин арасында (кимиси акыйкатты кармаганын) ажырым кылат. Аллаһ ар бир нерсеге Күбө.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱلَّذِينَ هَادُواْ وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلۡمَجُوسَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ ١٧

**18.** (О, Мухаммад!) Карачы, Аллаһка жер-асмандагылардын бардыгы: Күн, Ай, жылдыздар, тоолор, дарактар, жаныбарлар жана көп адамдар сажда кылышууда. Дагы

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسۡجُدُۤ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ وَٱلشَّمۡسُ وَٱلۡقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلۡجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ وَٱلدَّوَآبُّ

---

1 Эгер ал мушрик пайгамбардын жеңиштеринен ичи өрттөнүп баратса, бул өрттү өчүрүп, жанын жай алдыруунун бир гана амалы бар. Ал да болсо, асманга аркан сыяктуу нерсе менен асылып чыгып пайгамбарга келе жаткан жардамдарды кесип салсын. Эгер колунан келбесе өз майына куурулуп жүрө берсин!

2 «Сабиийлер» - алар пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын доорунда эч бир жасалма динге ээрчибей, буттарга сыйынбай таза табияттары менен жашаган адамдар.

көпчүлүктөрүнө болсо азап хак (адилет жаза) болду. Аллаһ кимди кор кылып койсо, аны эч ким урматтуу кыла албайт. Аллаһ каалаган нерсесин жасайт.

وَكَثِيرٌ مِّنَ النَّاسِ ۖ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ الْعَذَابُ ۗ وَمَن يُهِنِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّكْرِمٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ۩ ﴿١٨﴾

**19.** Мына бул эки каршылаш тарап (каапырлар менен момундар) Раббилери жөнүндө талашып-тартышып калышты.[1] Эми каапыр болгондор үчүн (Кыяматта) жалындаган оттон кийим даярдалып, баштарынан кайнаган суу куюлат![2] *(Бул суунун ысыктык даражасы ушунчалык:)*

۞ هَٰذَانِ خَصْمَانِ اخْتَصَمُوا فِي رَبِّهِمْ ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ الْحَمِيمُ ﴿١٩﴾

**20.** Андан алардын терилери жана ичиндеги (ичеги, өпкө-боор сыяктуу) нерселери күйүп кетет.

يُصْهَرُ بِهِ مَا فِي بُطُونِهِمْ وَالْجُلُودُ ﴿٢٠﴾

**21.** Алар үчүн (периштелердин колунда сабоого даяр) темир союлдар бар!

وَلَهُم مَّقَامِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢١﴾

**22.** Ар качан Тозоктогу бул азап-кайгыдан чыгууну каалашса, (ошол союлдар менен баштарына чаап) дагы азапка кайтарылышат жана «күйдүрүүчү азапты таткыла!»- (деп айтылат).

كُلَّمَا أَرَادُوا أَن يَخْرُجُوا مِنْهَا مِنْ غَمٍّ أُعِيدُوا فِيهَا وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٢٢﴾

**23.** Ал эми, ыйман келтирип, жакшы амал жасаган адамдарды Аллаһ (Таала) түбүнөн дарыялар агып турган Бейиштерге киргизет. Алар

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا

---

1 Момундар Аллаһтын Өзүнө ортомчусу жок ибадат кылса гана кабыл алат десе, мушриктер: «Жок, ортомчуларды койсо, алар бизди Аллаһка жакындаштырат» дешти. Ал эми, яхудийлер менен христиандар «Аллаһтын баласы бар» дешти. Сабиийлер менен отпарастар дагы Аллаһ жөнүндө өз пикирлерин айтышты. Бирок, Аллаһтын Өзүнө гана, Ага шерик, бала кошпой сыйынгандар ыйманды табышты. Башкалары «Аллаһ бар» дегени менен Ага шерик кошкону себептүү каапыр болушту.

2 Каапырларга «катран» деген тикенектүү катуу дарактан кийим кийгизилип, үстүнөн от менен күйдүрүлгөн бойдон, үстүнөн «хамим» деп аталган кайнак суу куюлат.

ٱلْأَنْهَٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٣﴾

ал жерде алтын билериктер жана бермет, жакут, маржандар (асыл таштар) менен жасанышат жана ал жердеги кийимдери жибектен болот.

وَهُدُوٓا۟ إِلَى ٱلطَّيِّبِ مِنَ ٱلْقَوْلِ وَهُدُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلْحَمِيدِ ﴿٢٤﴾

**24.** (Мунун себеби) Алар (дүйнө жашоосунда) сөздүн эң таттуусуна («Лаа-илааха-иллал-лах» келмесине) жана мактоого арзыгандын (Аллаһтын) жолуна багытталган эле.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ٱلَّذِى جَعَلْنَٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ٱلْعَٰكِفُ فِيهِ وَٱلْبَادِ ۚ وَمَن يُرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادٍۭ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Каапыр болгондорго, Аллаһтын жолунан жана Аль-Харам мечитинен (момундарды) тоскондорго – Биз ал мечитти бардык адамдарга: жергиликтүүсүнө да, четтен келгенине да тең кылып койгон элек – жана ким анын ичинде зулум менен бузуктук (күнөө) кылууну кааласа, ага Биз жан ооруткан азапты таттырабыз.[1]

وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَٰهِيمَ مَكَانَ ٱلْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِى شَيْـًٔا وَطَهِّرْ بَيْتِىَ لِلطَّآئِفِينَ وَٱلْقَآئِمِينَ وَٱلرُّكَّعِ ٱلسُّجُودِ ﴿٢٦﴾

**26.** Эстегин, Биз (бир кезде) Ибрахимге (Ыйык) Үйдүн ордун даярдап-белгилеп берип, (баласы Ысмайыл экөө аны тургузуп бүткөндө, мындай деген элек): «Мага (ибадатта) эч нерсени шерик кылбайсың. Менин Үйүмдү тооп кылуучулар (намазда) туруучулар, ийилип, рукуу кылуучулар жана сажда кылуучулар үчүн таза-пакиза кармайсың.

---

1 Мушриктер өздөрүнүн же ата-бабаларынын менчиги болбогон, бардык элдер үчүн барабар болгон Аль-Харам мечитине эгедер болуп, момундарды ага киргизбей коюуну каалады. Чынында бул ыйык мечит Ибрахим алейхис-саламдан калган. Ал эми Ибрахим аны жалгыз Аллаһтын Өзүнө сыйынуу үчүн курган. Эми алар (мушриктер) ошол Ибрахимдин динин чыныгы улантуучусу жана урпагы Мухаммад Пайгамбардын өзүн бабасынан калган, бардык элдерге бирдей болгон Ыйык мечитке киргизбейм деп турат. Бул бузукулук эмей эмне? Чынында бул каапырларга жан ооруткан азап адилет жаза болмок.

**27.** Адамдарды ажы кылууга чакырасың. Сага алар жөө басып, тапталган[1] улоолор менен келишсин. Алар сага ар кайсы алыс өлкөлөрдөн келишсин!

وَأَذِّن فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ﴿٢٧﴾

**28.** (Жана) Өздөрүнө (ажыдан тийе турган диний-дүйнөлүк) пайдаларга күбө болушсун. Анан белгилүү күндөрдө (Аллаһ) ырыскы кылып берген чарба айбандарын (курмандыкка чалуунун) үстүндө Аллаһтын ысымын эскеришсин. Анан андан (курмандыктын этинен) өзүңөр да жегиле, кедей-бечараларды да тамактандыргыла.

لِّيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ فِي أَيَّامٍ مَّعْلُومَاتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّن بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۖ فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْبَائِسَ الْفَقِيرَ ﴿٢٨﴾

**29.** Андан кийин алар (ажылар) кирлерин кетиришсин.[2] Жана (ажы, умра, курмандыктан турган) назирлерин (өздөрүнө милдет кылып алган ажы ибадаттарын) толук аткарып, Эски Үйдү (Каабаны) тавaф[3] кылышсын.

ثُمَّ لْيَقْضُوا تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ ﴿٢٩﴾

**30.** Ушулар (силерге баяндап берген шарият өкүмдөрүнөн кээ бирөөлөрү) Ким Аллаһтын шарият-өкүмүн урматтаса (аткарса) – бул иши Раббисинин алдында өзүнө жакшы. Жана силерге (Куранда) окуп (санап) бериле тургандардан башка бардык төрт буттуу айбандар адал кылынды. Эми буттардан турган ыпластыктан жана жалган сөздөн алыс болгула!

ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ حُرُمَاتِ اللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ عِندَ رَبِّهِ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ﴿٣٠﴾

---

1 تفسير الميسر وهو: (الخفيف اللحم من السّير والأعمال لا من الهُزال)

2 Б.а. ихрамдан чыгып, чачын алдырып, жашыруун оруңдарды тазалап, жуунуп алышсын.

3 Тавaф – тооп, айлануу.

**31.** Аллаһка шерик келтирбей, ханиф (жеке Аллахка сыйына турган) абалда (ибадат кылгыла). Ким Аллаһка шерик келтирген болсо, ал асмандан кулап түшкөн[1] жана аны (жырткыч) куш тытып же болбосо шамал алыстарга учуруп кеткен сыяктуу.

حُنَفَآءَ لِلَّهِ غَيۡرَ مُشۡرِكِينَ بِهِۦۚ وَمَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَتَخۡطَفُهُ ٱلطَّيۡرُ أَوۡ تَهۡوِي بِهِ ٱلرِّيحُ فِي مَكَانٖ سَحِيقٖ ٣١

**32.** Ушундай. Ал эми, ким Аллаһтын ышан-белгилерин[2] (курмандык үчүн белек иретинде алынган айбандарды) аздектесе – бул жүрөктөрдүн такыбаалуулугунан.

ذَٰلِكَۖ وَمَن يُعَظِّمۡ شَعَٰٓئِرَ ٱللَّهِ فَإِنَّهَا مِن تَقۡوَى ٱلۡقُلُوبِ ٣٢

**33.** Силер үчүн аларда (белек-айбандарда) белгилүү мөөнөткө чейин пайдалануу бар.[3] Кийин аларды (союу) адал болгон жай – Эски Үйдүн (Каабанын[4]) айланасы.

لَكُمۡ فِيهَا مَنَٰفِعُ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى ٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٣٣

**34.** Биз (мурдагы) бардык үммөттөргө, (Аллаһ) ырыскы кылып берген чарба айбандарын (мууздоонун) үстүндө Аллаһтын ысымын зикир кылуулары үчүн курмандык чалууга буюрганбыз. Демек, кудайыңар бир гана илах

وَلِكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكٗا لِّيَذۡكُرُواْ ٱسۡمَ ٱللَّهِ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّنۢ بَهِيمَةِ ٱلۡأَنۡعَٰمِۗ فَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَلَهُۥٓ أَسۡلِمُواْۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُخۡبِتِينَ ٣٤

---

1 Ыйман бийик нерсе. Асмандай бийик. Аллаһка шерик кылуу адамды ыймандан чыгарат. Демек, ал ыйман асманынан кулап түшөт. Анан жансыз өлүк (тарп) сыяктуу болуп калганда анын этин (акыл-эсин) шайтан-кузгундар тытып жеп, калган-кутканын дейди шамалдар алыстарга учуруп кеткендей болуп, ың-жыңы жок, дарексиз, конуму жок болуп калат.

2 Аллаһтын ышан-белгилери – бул бардык парыз амалдар. Ажы ибадаттары дагы чоң ышан-белгилерден. Ажы ибадатынын чоң ышандарынан бири Аллаһка атап союш үчүн Маккага алып барылган курмандыктар. Ал курмандыктарды «хадая» - белектер деп аталат.

3 Белгилүү мөөнөт ажылык ибадаты башталган күндөр. Ошого чейин белек (курмандык) айбандарды минип, сүтүн ичип же болбосо жүнүн кыркып алып пайдаланса болот.

4 Ал Ибрахим пайгамбардан бери бар болгондуктан «Эски Үй» деп аталат. Ажы мезгилиндеги курмандыктарды (белектерди) Минаа өрөөнүндө жана башка Каабага жакын жерлерде сойсо боло берет.

(Аллаһ). Эми, (Анын Өзүнө гана) моюн сунгула. (О, Мухаммад), сен (Аллаһка) берилгендерге (Бейишти) сүйүнчүлө!

**35.** Алар ( Аллаһка берилген мусулмандар) качан Аллаһтын ысымы эскерилгенде (урмат жана коркуунун күчтүүлүгүнөн) жүрөктөрү титирейт. (Алар) Өздөрүнө жеткен нерселерге сабыр кылуучулар, намазды толук окуучулар жана Биз ырыскы кылып берген нерселерден ихсан-садака кылуучу адамдар.

ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَجِلَتْ قُلُوبُهُمْ وَٱلصَّٰبِرِينَ عَلَىٰ مَآ أَصَابَهُمْ وَٱلْمُقِيمِى ٱلصَّلَوٰةِ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** (Ажы мезгилинде союла турган төө, уй сыяктуу) чоң денелүү чарба айбандарын да силер үчүн Аллаһтын белгилеринен кылдык. Анда силер үчүн жакшылык бар. Анан ал жандыкка тик турган абалында эле (бутуна тушоо салып коюп) Аллаһтын ысымын зикир кыла бергиле.[1] Эми, качан жамбашы менен кулаганда (жиликтеп) андан өзүңөр да жегиле, сураган-сурабаган кедейлерге да жедиргиле. Биз силерге аны (чоң келбеттүү жаныбарды) мына ушинтип моюн сундуруп бердик. Шүгүр кылсаңар ажеп эмес!

وَٱلْبُدْنَ جَعَلْنَٰهَا لَكُم مِّن شَعَٰٓئِرِ ٱللَّهِ لَكُمْ فِيهَا خَيْرٌ ۖ فَٱذْكُرُوا۟ ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۖ فَإِذَا وَجَبَتْ جُنُوبُهَا فَكُلُوا۟ مِنْهَا وَأَطْعِمُوا۟ ٱلْقَانِعَ وَٱلْمُعْتَرَّ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرْنَٰهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Аллаһка анын (курмандыгыңардын) эти да, каны да жетпейт. Бирок, силерден болгон такыбалык жетет. Силерди хидаятка баштаганы үчүн Аллаһты улуктап («Бисмилаахи Аллаһу

لَن يَنَالَ ٱللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلَٰكِن يَنَالُهُ ٱلتَّقْوَىٰ مِنكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا۟ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ ۗ وَبَشِّرِ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾

1 Аларды жаткыруу мүмкүнчүлүгү болбогондон улам, бутун тушап коюп, тик турган абалында эле «Бисмиллаһи Аллаһу акбар» деп мууздаса боло берет.

Акбар» деп) такбир айтууңар үчүн Ал силерге ошол чоң жандыктарды моюн сундуруп берди. Жакшылык (ихсан) кылуучуларга (Бейиштен) кушкабар бер.

**38.** Аллаһ ыймандуу адамдарды коргойт. Албетте, Аллаһ ар бир кыянатчы, шүгүр кылбаган пенделерди сүйбөйт.

۞إِنَّ ٱللَّهَ يُدَٰفِعُ عَنِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٖ كَفُورٍ ٣٨

**39.** (Каапырлар тарабынан) чабуулга туш болгон (момун) адамдарга, зулумдук көргөндөрү себептүү (душмандарына каршы согушууга) уруксат берилди. Албетте, Аллаһ аларга жардам берүүгө кудуреттүү![1]

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَٰتَلُونَ بِأَنَّهُمۡ ظُلِمُواْۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ نَصۡرِهِمۡ لَقَدِيرٌ ٣٩

**40.** Алар (мусулмандар) өз мекендеринен акыйкатсыздык менен, бир гана «Раббим – Аллаһ» деген сөздөрү үчүн гана (кууп) чыгарылган эле. Эгер Аллаһтын кээ бир (заалым) адамдарды башка бирөөлөрү(нүн күчү) менен тыйып туруусу болбогондо, ибадатканалар, чиркөөлөр, синагогалар жана анда Аллаһтын ысымы көп эскериле турган мечиттер талкаланып кетмек.[2] Өзүнө (динине) жардам

ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِم بِغَيۡرِ حَقٍّ إِلَّآ أَن يَقُولُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُۗ وَلَوۡلَا دَفۡعُ ٱللَّهِ ٱلنَّاسَ بَعۡضَهُم بِبَعۡضٖ لَّهُدِّمَتۡ صَوَٰمِعُ وَبِيَعٞ وَصَلَوَٰتٞ وَمَسَٰجِدُ يُذۡكَرُ فِيهَا ٱسۡمُ ٱللَّهِ كَثِيرٗاۗ وَلَيَنصُرَنَّ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ٤٠

---

1 Бул мусулмандарды эң алгачкы ирет согушка буюрган аят. Алар Мединага көчүп (хижрат кылып) өзүнчө ислам мамлекетин курап, күч кубатка ээ болгонго чейин Макка мушриктеринен көп зулумдук көрүштү. Мединага көчүп келгенден кийин деле кордуктар токтободу. Сабыры түгөнгөн сахаабалар пайгамбарыбызга келип; «Согушпайлыбы, биз деле?!» деп кайра-кайра суроо-талап коюшса да, ал: «Аллаһтан буйрук келмейинче согуш жок» деп жооп берчү. Акыр акыбетте зарыктырган, өч алууну сагынткан уруксат ушинтип келген.

2 Мусулмандарга заалымдарды тыйып коюу үчүн согушка уруксат берилгенде, ислам согушкерлери жыгылган адилеттик желегин көтөрүп, эзилген адамдардын, кордолгон дин ишенимдердин эркиндиги үчүн күрөшкө аттанышып, абийир, ыйман, дин менен иши жок, баскап элинин абийирин кетирип, зордоп, дининен чыгарып, ибадатканаларын бузуп таштаган өкүмзорлорду күч менен тыйып койду.

бергендерге Аллаһ да жардам (жеңиш) берет. Албетте, Аллаһ Кубаттуу, Кудуреттүү! *(Кийинки аятта Аллаһ Таала Өз динине жардам берген адамдардын сыпаттарын баяндайт.)*

**41.** Алар жерде бекем орноштуруп койгонубузда намаздарын толук окуган, зекет берген, жакшылыктарга буюруп, жамандыктардан кайтарган адамдар. Иштердин акыбети Аллаһтын Колунда.

ٱلَّذِينَ إِن مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ أَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَمَرُوا۟ بِٱلْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا۟ عَنِ ٱلْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٤١﴾

**42.** (О, Мухаммад) эгер (каапырлар) сени «жалганчы» деген болсо, (ызааланба). Алардан мурда Нух коому, Аад менен Самуд (элдери да пайгамбарларын) «жалганчы» дешкен.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٢﴾

**43.** Ибрахимдин, Луттун коомдору дагы (пайгамбарларын) жалганчыга чыгарышкан.

وَقَوْمُ إِبْرَٰهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Мадян (шаарынын) ээлери дагы (пайгамбарларына «жалганчы» деп доомат кылышкан) Мусаны деле жалганчыга чыгарышкан. Анан Мен каапырларга (бир аз) мөөнөт бердим. (Эми «бизге ажал келбейт экен» деп бейкапар болушканда) Аларды (азап менен) кармадым. Эми, Менин чапканым кандай болгон(ун бир көрсөң эле!)

وَأَصْحَٰبُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ ۖ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَٰفِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٤﴾

**45.** Биз нечендеген шаарларды кыйратып салдык! Алар заалым болчу. Эми (азыр) алардын чатырлары кулаган. (Дагы нечендеген) таштанды кудуктар, бийик-бийик (бирок ээси жок) сарайлар бар!

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا وَهِىَ ظَالِمَةٌ فَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٥﴾

**46.** (Каапырлар) жер жүзүн кыдырып көрүшпөйбү?! Ошондо аларга сергек жүрөктөр же болбосо, угар кулактар болмок эле! Чынында, көздөр сокур болбойт, көкүрөктөгү жүрөктөр сокур болот.

أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَتَكُونَ لَهُمۡ قُلُوبٞ يَعۡقِلُونَ بِهَآ أَوۡ ءَاذَانٞ يَسۡمَعُونَ بِهَاۖ فَإِنَّهَا لَا تَعۡمَى ٱلۡأَبۡصَٰرُ وَلَٰكِن تَعۡمَى ٱلۡقُلُوبُ ٱلَّتِي فِي ٱلصُّدُورِ ٤٦

**47.** (О, Мухаммад, мушриктер «Эгер чын пайгамбар болсоң, Раббиң бизге азап түшүрбөйбү, тезирээк» деп) сенден азапты шаштырып сурашат. Аллаһ убадасын бузбайт. (Сөзсүз азап келет.) Жана.., Сенин Раббиңдин алдындагы бир күн силер эсептеген жылдардын миң жылы сыяктуу.

وَيَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَلَن يُخۡلِفَ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥۚ وَإِنَّ يَوۡمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلۡفِ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٤٧

**48.** Дагы нечендеген шаарларды(н элдерин) алар заалым болсо да, мөөнөтүн узартып койдум. Кийин (көп жашап, көп күнөө кылып, көбүрөөк азапка ылайык болгондо) гана кыйраттым. Кайтып келүү – Өзүмө!

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ أَمۡلَيۡتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٞ ثُمَّ أَخَذۡتُهَا وَإِلَيَّ ٱلۡمَصِيرُ ٤٨

**49.** Айткын: «О, адамдар! Мен чынында силерге анык эскертүүчүмүн!

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا۠ لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٞ ٤٩

**50.** Ал эми, ыйман келтирип, салих амал кылган адамдар үчүн (Аллаһ тарабынан) кечирим жана улук ырыскы (Бейиш) бар!».

فَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥٠

**51.** Биздин аяттарыбызды(н айланасында ар түрдүү сөз козутуп) алардын күч-таасирин азайтууга (бири-биринен озуп) алектенип жаткандар.., дал ошолор Тозок ээлери!

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡاْ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ٥١

**52.** Сенден мурда бир элчи же пайгамбар жиберген болсок, ал качан гана (китептен бир аят) окучу болсо, анын кыраатына

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٖ وَلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنَّىٰٓ أَلۡقَى ٱلشَّيۡطَٰنُ فِيٓ أُمۡنِيَّتِهِۦ

шайтан (китепте жок сөздөрдү) кошкон(го аракеттенген). Анан Аллаһ шайтан кошкон нерселерди өчүрүп, Өз аяттарын бекемдеген. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

فَيَنسَخُ ٱللَّهُ مَا يُلْقِي ٱلشَّيْطَٰنُ ثُمَّ يُحْكِمُ ٱللَّهُ ءَايَٰتِهِۦ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Шайтан кошкон нерселер(ди Аллаһ) жүрөгүндө илдет-ооруусу бар (мунафык) адамдар менен жүрөгү катып калган (мушрик) адамдарды сыноо үчүн жасайт. Албетте, заалым (каапыр) адамдар түгөнгүс талаш-тартышта калышат.

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي ٱلشَّيْطَٰنُ فِتْنَةً لِّلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَٱلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Илимдүү адамдар, анын (Курандын) Раббиңден келген (өзгөргүс) Акыйкат экенин билиши жана жүрөктөрү ага моюн, ыйман келтириши үчүн (Аллаһ ушул сыноону жасады) Аллаһ ыйман келтирген адамдарды Туура Жолго баштоочу.

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا۟ بِهِۦ فَتُخْبِتَ لَهُۥ قُلُوبُهُمْ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Каапырлар, өздөрүнө Саат (Кыямат) капыстан келип калганга чейин же Кыямат күндүн азабы келгенге чейин Курандан шектене беришет.

وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Ал Күнү (бардык) мүлк Аллаһтын колунда. Ал алардын арасында өкүм кылат. Анан, ыйман келтирип, салих амал кылгандар Нээмат Бейиштеринде болушат.

ٱلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Ал эми, каапыр болуп, Биздин аяттарыбызды «жалган» дегендерге кордоочу азап бар.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥٧﴾

**58.** Аллаһтын жолунда (үй-мүлкүн, аялдарын, бала-чакасын, мекенин таштап) хижрат кылган, кийин (Аллаһ жолундагы согуштарда) өлтүрүлгөн же өлгөн адамдарга

وَٱلَّذِينَ هَاجَرُوا۟ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ قُتِلُوٓا۟ أَوْ مَاتُوا۟ لَيَرْزُقَنَّهُمُ ٱللَّهُ رِزْقًا حَسَنًا وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ﴿٥٨﴾

Аллаh эң сонун ырыскыларды берет.[1] Албетте, Аллаh эң мыкты ырыскы беруучу.

**59.** Жана (Аллаh) аларды өздөрүнө жаккан орундарга киргизет.[2] Аллаh эң жакшы Билүүчү (жана пейили) Жумшак.

لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُۥ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ٥٩

**60.** Ушундай. Жана да, кимде-ким (бирөөгө) өзүнө зыян жеткирилгендей зыян жеткирсе, кийин ага (ошол бирөө тарабынан) зулумдук кылынчу болсо, Аллаh ага жардам берет. Чынында Аллаh өтө Кечиримдүү, Айкол.

۞ ذَٰلِكَ ۖ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ ثُمَّ بُغِىَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٦٠

**61.** Ушул (Кудайыңар – Аллаh ааламдардын өкүм-мыйзамын ирееттүү башкарат:) Ал күндүзгө түндү киргизет, түнгө күндүздү киргизет. Аллаh – Угуучу, Көрүүчү.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ٦١

**62.** Анткени, Аллаh – Акыйкат. Андан башка (мушриктер) дуба кылып жаткан «кудайлар» - жалган. Чынында Аллаh эң Бийик, эң Улук!

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ٦٢

**63.** Көрбойсүңбү, Аллаh асмандан суу түшүргөндө, жер жап-жашыл болуп калганын? Чынында, Аллаh өтө Мээримдүү, (бардык нерседен) Кабардар.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ٦٣

**64.** Асмандарда жана Жердегилердин бардыгы Анын мүлкү. Аллаh бир Өзү гана Беймуктаж, (жана ысым-сыпаттары менен) Макталган.

لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ٦٤

---

1 Бул аяттагы ырыскыны негизинен, Барзах (мүрзө) жашоосундагы ырыскы деп түшүнүлгөнү оң. Бирок, Акыреттик ырыскы (Бейиш) деп түшүнсө да болот.

2 Аяттагы «өздөрүнө жаккан орун» Бейиш болушу да мүмкүн, бул дүйнөдөгү жеңиш менен кирип барган өлкөлөр , шаарлар болушу да мүмкүн.

**65.** Көрбөйсүңбү, (о, Мухаммад), Аллаһ силер үчүн жердеги нерселерди жана деңизде Өз уруксаты менен жүрө турган кемени моюн сундуруп койду. Ал асманды (андагы жылдыздарды) жерге кулап кетүүсүнөн кармап турат. Өзүнүн уруксаты болгондо гана (алар жерге кулап түшүшү мүмкүн.) Аллаһ адамдарга өтө Ырайымдуу, Боорукер.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِأَمْرِهِۦ وَيُمْسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى ٱلْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٥﴾

**66.** Ал силерге өмүр-жашоо берип, кийин өлтүргөн, анан (Акыретте) дагы тирилте турган Кудай. Аныгында инсан жеткен шүкүрсүз!

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَكَفُورٌ ﴿٦٦﴾

**67.** Биз (өткөндөгү) ар бир үммөткө дин ибадаттарын парыз кылганбыз. Алар аны аткарышкан. (О, Мухаммад, мушриктерге айткын) өкүмдө сен менен талашышпасын![1] Жана Раббиңе дуба кыл. Сен эч шексиз, Туура Жол үстүндөсүң.

لِّكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ ۖ فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِى ٱلْأَمْرِ ۚ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُّسْتَقِيمٍ ﴿٦٧﴾

**68.** Эгер сени менен талашчу болушса, айткын: «Эмне жасаганыңарды Аллаһ (Өзүңөрдөн да) мыктыраак Билүүчү.

وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ ٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Аллаһ Кыямат Күндө, силердин араңарда талашып-тартышкан нерсеңер жөнүндө Өзү өкүм-ажырым кылат»

ٱللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** (О, Мухаммад!) Билбейсиңби, Аллаһ асмандагы жана жердеги (бардык) нерселерди билет. (Себеби) ал нерселер Китепте

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ إِنَّ ذَٰلِكَ فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٧٠﴾

---

1 Аллаһ өлүмтүктүн (тарптын) этин арам кылганда, мушриктер мусулмандарга: «Өзүңөр өлтүргөнүңөр (олжо, уу) адал болуп, Аллаһ өлтүргөн арам болуп калат бекен?» деп талашышкан.

(Лавхул-Махфузда) бар.[1] Бул Аллаһка жеңил.

**71.** (Мушриктер) Аллаһтан башка, Аллаһ (анын кудай экенине) далил түшүрбөгөн жана ал жөнүндө өздөрү да эч нерсе билбеген нерселерге ибадат кылышат. Заалымдарга (Аллаһ тарабынан) жардамчы жок![2]

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ سُلْطَٰنًا وَمَا لَيْسَ لَهُم بِهِۦ عِلْمٌ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ﴿٧١﴾

**72.** Эгер аларга Биздин анык, далилдүү аяттарыбыз окулчу болсо, каапырлардын жүздөрүнөн четке кагууну байкайсың. Өздөрүнө Биздин аяттарыбызды окуп берген адамды мычкып (муунтуп) таштагыдай болушат. Сен аларга айт: «Мен силерге мындан да жаманыраак нерсени айтайынбы? Ал – Тозок! Аллаһ аны каапыр болгондорго убада кылган. Ал не деген жаман орун!

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ تَعْرِفُ فِى وُجُوهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْمُنكَرَ ۖ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِٱلَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۗ قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ ۗ ٱلنَّارُ وَعَدَهَا ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾

**73.** Эй, (мушрик) адамдар! (Мындай) салыштыруу келтирилди, угуп койгула: Аллаһтан башка силер дуба кылып жаткан «кудайлар» бир чиркейди да жарата алышпайт. Эгер ага (аны жаратууга) чогулушса да. Жана эгер чиркей алардан бир нерсени тартып (жеп) алса, аны андан куткара алышпайт. (Ошентип, Аллаһтан башка кудайдан бир нерсе) тилегендер

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَٱسْتَمِعُوا۟ لَهُۥٓ ۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَن يَخْلُقُوا۟ ذُبَابًا وَلَوِ ٱجْتَمَعُوا۟ لَهُۥ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ ٱلذُّبَابُ شَيْـًٔا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ ٱلطَّالِبُ وَٱلْمَطْلُوبُ ﴿٧٣﴾

---

1 Аллаһ эң оболу калемди жаратып, «жаз» деп буюрду. «Эмнени жазайын?» деди калем. «Тээ Кыяматка чейинки боло турган бардык нерселерди алдын ала жаз» - дегенде, калем бүт бардыгын Лавхул-Махфуз деген чоң китепке жазган.

2 Алар сыйынган нерселердин кудай экени жөнүндө Аллаһтын Китебинде далил жок. Же өздөрү алардын кантип кудай болуп калганын билишпейт. Ата-бабаларын наадандык менен туурап эле сыйынып келе жатышат. Аллаһтын китеби «Алар кудай эмес» десе да болбой сыйынышат. Же китепке баш ийбейт же акылга көнбөйт. Бул заалымдык болбой эмне?!

да алсыз, тилек багытталган («кудайлар») да алсыз.

مَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَقَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Алар Аллаһты чындап баалай алышпады. Чынында Аллаһ өтө Кубатуу, Кудуреттүү.

ٱللَّهُ يَصْطَفِى مِنَ ٱلْمَلَـٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ ٱلنَّاسِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٧٥﴾

**75.** Аллаһ периштелерден жана адамдардан элчилерди тандап алат. Аллаһ - Угуучу, Көрүүчү.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ﴿٧٦﴾

**76.** Аллаһ алардын келечектерин жана өтмүштөрүн(дө болгон бардык окуяны) билет. Иштердин баары Аллаһка кайтат.[1]

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱرْكَعُوا۟ وَٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟ ٱلْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٧﴾

**77.** О, ыйман келтирген адамдар! Өзүңөрдүн Раббиңерге рукуу, сажда жана ибадат кылгыла. Жана жакшы иштерди жасагыла! (Ошондо) Жеңишке (Бейишке) жетээрсиңер!

وَجَـٰهِدُوا۟ فِى ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦ ۚ هُوَ ٱجْتَبَىٰكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلدِّينِ مِنْ حَرَجٍ ۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَٰهِيمَ ۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلْمُسْلِمِينَ مِن قَبْلُ وَفِى هَـٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ وَتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ عَلَى ٱلنَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعْتَصِمُوا۟ بِٱللَّهِ هُوَ مَوْلَىٰكُمْ ۖ فَنِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ ٱلنَّصِيرُ ﴿٧٨﴾

**78.** Аллаһтын жолунда чындап (бүт мүмкүнчүлүгүңөр менен) жихад кылгыла. (Себеби) Ал силерди тандап алды. Ал силер үчүн диниңерге (эч бир) тардык жасаган эмес.[2] (Силерге буюрулган дин) атаңар Ибрахимдин дини. Ал (Аллаһ) силерди мындан мурда (түшкөн китептерде) жана мында (Кураанда) да «мусулмандар» деп атады, пайгамбар силерге күбө болушу үчүн, силер (башка) адамдарга күбө болушуңар үчүн.[3]

---

1 Аллаһ элчи-пайгамбарларды жибергенде бирөө аны ээрчисе, дагы бирөө четке кагат. Бирөө жардам берсе, бирөө душман чыгат. Акыр Акыбетте бардыгы Аллаһтын Өзүнө кайтып барышат жана өздөрүнө ылайык тиешелерин алышат.

2 Мусуламан адам эч качан, эч бир маселесине жооп таба албагандай тар, сыгылган абалда калбайт. Ислам өтө жеңил, өтө кенен жана толук, кемелдүү Дин.

3 Пайгамбарыбыз Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам Аллаһтын алдыңдагы сурак мезгилинде: «Мен акыйкатты ушул (мусулман) үммөтүмө жеткирген болчумун, адал-арамды үйрөткөн болчумун» деп күбөлүк берет. Пайгамбар үйрөткөн динди

Эми, намазды толук окугула, зекетти бергиле жана өзүңөрдүн (чыныгы) Кожоюнуңар - Аллаһка бекем (ыклас менен) байлангыла! Ал не деген жакшы Кожоюн жана кандай жакшы Жардамчы!

дүйнөнүн башка элдерине жеткирүү мусулмандардын милдети. Алар дагы «Биз деле жеткиргенбиз» деп күбө болгудай болушса экен!

## 23 «Муьминун» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُؤۡمِنُونَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Чынында, ыймандуулар жеңишке (Бейишке) жетишти.

قَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١

2. Алар намаздарында (Аллаһтан) коркуп турушат.[2]

ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي صَلَاتِهِمۡ خَٰشِعُونَ ٢

3. Алар маанисиз сөздөрдөн ыраак болушат.[3]

وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنِ ٱللَّغۡوِ مُعۡرِضُونَ ٣

4. Алар зекет (садакасын) беришет.[4]

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِلزَّكَوٰةِ فَٰعِلُونَ ٤

5. Алар жыныс мүчөлөрүн (арамдан) сакташат.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٥

6. Ал эми, (никесиндеги) аялдары же болбосо күңдөрү менен[5] жатса айыптуу болбойт.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٦

7. Кимде-ким ушулардан башка аялдарды (кошулуу үчүн) издесе – алар чектен чыгуучулар.

فَمَنِ ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٧

8. Алар өздөрүнүн аманаттары менен убадаларын аткаруучулар.

وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٨

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 118 аяттан турат. «Муьминундун» мааниси «момундар» же «ыймандуулар».

2 Арабчадагы «хушуу» сөзү, «коркуп жана үмүт кылып туруу» деген маанини билдирет.

3 Анткени, ар-нерсени чалды-куйду сүйлөй берсең, кадыр баркың кетет жана көбүнчө башыңа балээ түшөт. Пайгамбарыбыз өзүнүн тилин кармап: «Ушуну сактасаңар өзүңөрдү сактаган болосуңар» деген.

4 «Зекет» - «тазартуу» деген маанide. Эгер бай адамдар байлыгынан зекет бербесе, өз байлыгы өзүнө арам болуп калат.

5 Күңдөр согуштарда туткунга же олжого алынган душмандардын аялдары. Туткун бул – эрксиз адам. Согуш туткундары ошол (Кураан түшкөн) замандарда дүйнөлүк үрп-адат боюнча мүлк катары бөлүштүрүп алынган.

**9.** Дагы алар намаздарын сактоочулар.[1]

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَوَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ٩

**10.** Дал ошолор – мурас алуучулар!

أُولَٰئِكَ هُمُ الْوَارِثُونَ ١٠

**11.** Алар анда түбөлүк кала турган Фирдаус Бейишин мурас кылып алышат.

الَّذِينَ يَرِثُونَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ١١

**12.** Чынында, Биз инсанды ылайдын «сулааласынан»[2] жараттык.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن سُلَالَةٍ مِّن طِينٍ ١٢

**13.** Кийин аны бекем бир мекенде (эненин жатынында) нутфа (тамчы суу) кылдык.

ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ١٣

**14.** Кийин ал нутфадан «алака»[3] (сүлүк курт сыяктуу коюу кан) жараттык. Андан кийин «алакадан» «мудга» (бир тиштем эт) жараттык. Андан соң «мудгадан» сөөк жаратып, ал сөөкко эт каптадык. Кийин аны башкача жаратылышта[4] өнүктүрдүк. Эң мыкты жаратуучу болгон Аллаh Улук- Берекеттүү!

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ ۚ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ ١٤

**15.** Кийин ушундан соң силер (туулуп, жер бетинде жашап, дагы) өлөсүңөр.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٥

---

1 Намазды сактоо аларды өз убактысында, бардык шарттарын ордуна коюп окуу менен болот. Экинчи аятта келген «хушуу» (жоош-мунайымдык) менен ушул «сактоочулук» касиеттери чогулган намаз эң жогорку деңгээлдеги намаз болот. «Хушуу» менен бирок, өз убактысында окулбаган намазда жакшылык жок болгондой эле, өз убактысында окулуп, бирок хушуу болбогон намазда да сооп өтө аз болот.

2 «Сулаала» - бул чогултуп, тандап, сууруп алынган нерсе. Анткени, Аллаh Таала жиберген периште Адам-Атанын ылайын жердин ар кайсы жеринен тандап, чогултуп, ичинен сууруп алган. Ошондуктан адамдар ак, кара, кызыл түстө, пейили да ар түрдүү болуп калган.

3 «Алака» - бул инсан уругунун нутфадан кийинки баскычы .Бул баскычтагы түйүлдүк кудум эле сүлүк куртка окшош болот.

4 Түйүлдүк жатында «нутфа», «алака», жана «мудга» баскычтарынын ар биринде кырк күндөн өнүгүп, бир жүз жыйырма күндөн соң, «башкача жаратылышта» болот. Мунун мааниси ага рух (жан киргизилет)

| | |
|---|---|
| **16.** Кийин силер Кыямат Күндө (кайрадан) тирилтирилесиңер. | ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ تُبْعَثُونَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Чынында, Биз силердин үстүңөргө жети (кабат) жолду (асманды) жараттык. Жана Биз (Өзүбүз жараткан) калк-калайыктан кабарсыз эмеспиз. | وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَائِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غَافِلِينَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Жана асмандан чен-өлчөм менен (кар, жамгыр, мөндүр түрүндө) суу түшүрүп, аны жерге жайгаштырабыз.[1] Биз ал (жайгашкан) сууну кетирип коюуга да кудуреттүүбүз. | وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّاهُ فِي الْأَرْضِ ۖ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍ بِهِ لَقَادِرُونَ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Биз ал суу менен силерге курма бактарын, жүзүм бактарын өндүрүп беребиз. Ал бактарда силер үчүн (ар түрдүү) көп мөмөлөр бар. Силер андан жейсиңер. | فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِ جَنَّاتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَابٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَاكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Жана (ал суу менен) Тур-Сайнада[2] өсө турган даракты (Зайтунду пайда кылдык). Ал (дарак) май жана тамактануучулар үчүн (нанга жуурулчу) бойок менен өсөт. | وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَاءَ تَنبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْآكِلِينَ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Албетте, силер үчүн үй-чарба айбандарында чоң ибарат-сабак бар. Биз силерди алардын ичиндеги нерсе (сүт) менен сугарабыз. Силерге ал айбандарда көп пайдалар бар. Жана алардан (эттеринен) жейсиңер. | وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Жана алардын (ал эми деңизде) кемелердин үстүнө жүктөлүп (минип) жүрөсүңөр. *(Кийинки* | وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٢﴾ |

---

1 Кээ бирөөлөрү тоо бийиктиктеринде мөңгү, болуп жайгашса, кээ бирөөлөрү жер койнундагы көл-деңиздер же болбосо артезиан (жер асты) суулары болуп жайгашат.

2 Синай жарым аралындагы тоонун аты.

*аяттан баштап Аллаһ Таала Нух пайгамбардын жашоосунан үлгүлүү ибараттарды келтирет:)*

**23.** Анығында, Биз Нухту өз коомуна (пайгамбар кылып) жибердик. Ал айтты: «О, коомум, Аллаһка (түздөн-түз) ибадат кылгыла. (Ортого ортомчу кошпогула) Силерге андан башка Кудай жок. (Ошол жалгыз кудайдан) коркпойсуңарбы эми?!

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Анан анын коомунун арасынан каапыр болгон уруу башчылар (Нухту элге жек көргөзүү үчүн) айтышты: «Бул эч ким эмес, өзүңөр сыяктуу эле адам. Силерден абзел болуп алууну каалап жатат. Эгер Аллаһ (пайгамбар жиберүүнү каалаunion) периштелерди жибермек. Биз муну(н айткандарын) абалкы ата-бабаларыбыздан уккан эмеспиз!

فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ал болгону жин тийген киши. Аны бир мезгилге чейин аңдып тургула!».

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٥﴾

**26.** (Нух) Айтты: «О, Раббим! Мени «жалганчы» дегендери себептүү (ал заалымдарга каршы) мага жардам бер!»

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٦﴾

**27.** Биз ага вахий кылдык: « (О, Нух!) Биздин Көз алдыбызда, Биздин вахий (үйрөтүүбүз) менен (чоң) кеме жаса. Качан (каапырларга) буйругубуз (азап) келгенде жана тандыр(лардын ичинен да) суу атырылып чыкканда кемеге ар бир айбанаттан бир жуптан (эркек-ургаачысын) жана үй-бүлөңдү чыгар. Үй-бүлөңдөн бир гана анын

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ ۙ فَٱسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ ۖ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٧﴾

зыянына (каргыш) Сөз өткөнүн (уулуңду) чыгарба жана заалым (каапыр) адамдар жөнүндө (ал сенин уулуң болсо да) Мага («аны куткар» деп) кайрылба![1] Алар эч күмөнсүз чөктүрүлөт!

**28.** Качан сен жана сени менен болгондор кемеге жайгашып алганыңарда: «Бизди заалым коомдордон куткарган Аллаһка мактоолор болсун!» - дегин.

فَإِذَا ٱسۡتَوَيۡتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلۡفُلۡكِ فَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨

**29.** Жана айткын: «О, Раббим! Мени берекеттүү орунга түшүр! Сен эң жакшы жайгаштыруучусуң!»

وَقُل رَّبِّ أَنزِلۡنِي مُنزَلٗا مُّبَارَكٗا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلۡمُنزِلِينَ ٢٩

**30.** Чынында, бул иштерде (кудуретибизге) белгилер бар. Биз (адамдарды) сынадык.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ وَإِن كُنَّا لَمُبۡتَلِينَ ٣٠

**31.** Кийин алардын (топон суудан кыйрагандардын) артынан башка коомдорду пайда кылдык.

ثُمَّ أَنشَأۡنَا مِنۢ بَعۡدِهِمۡ قَرۡنًا ءَاخَرِينَ ٣١

**32.** Аларга да өздөрүнүн арасынан пайгамбар жибердик. (Ал пайгамбар дагы Нух сыяктуу) «Аллаһка гана ибадат-кулчулук кылгыла! Силерге Андан башка кудай жок! Такыба болбойсуңарбы, эми!» (деп даават кылды)

فَأَرۡسَلۡنَا فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣٢

**33.** Анын (пайгамбардын) коомунун ичиндеги каапыр болгон, Акыреттин келишин жалганга чыгарган жана Биз аларды дүйнө жашоосунда бай (ысырапчыл, оюн-зоокко берилген) абалда жашатып койгон уруу башчылары айтышты: «Бул эч ким эмес! Силер жеген

وَقَالَ ٱلۡمَلَأُ مِن قَوۡمِهِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِلِقَآءِ ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَتۡرَفۡنَٰهُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يَأۡكُلُ مِمَّا تَأۡكُلُونَ مِنۡهُ وَيَشۡرَبُ مِمَّا تَشۡرَبُونَ ٣٣

---

1 Бул аят «мен палапчанын тукумунан боломун» деп мактанып, бирок өзү исламдык амалдарды жасабаган адамдарга сабак болууга тийиш.

нерселерден жеген, силер ичкен нерселерден ичкен, өзүңөр сыяктуу эле адам!

**34.** Эгер өзүңөргө окшогон (жөнөкөй) адамга моюн сунсаңар, анда силер зыян тартып каласыңар.

وَلَئِنۡ أَطَعۡتُم بَشَرٗا مِّثۡلَكُمۡ إِنَّكُمۡ إِذٗا لَّخَٰسِرُونَ ٣٤

**35.** Эмне, ал силерге: «Эгер, өлүп топурак же сөөк болуп калсаңар, (мүрзөдөн тирилип) чыгарыласыңар» деп убада берип жатабы?

أَيَعِدُكُمۡ أَنَّكُمۡ إِذَا مِتُّمۡ وَكُنتُمۡ تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَنَّكُم مُّخۡرَجُونَ ٣٥

**36.** Алыс-алыс (мүмкүн эмес) силерге убада кылынган нерсе!

۞هَيۡهَاتَ هَيۡهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦

**37.** Ушул дүйнө жашообуздан башка (Акыреттеги) жашоо жок! (Кээ бирибиз) өлөбүз (кээ бирибиз) жашайбыз. Биз эч качан кайра тирилбейбиз!

إِنۡ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنۡيَا نَمُوتُ وَنَحۡيَا وَمَا نَحۡنُ بِمَبۡعُوثِينَ ٣٧

**38.** А, бул болсо, жалгандан («мен-пайгамбармын»деп) Аллаhка доомат койгон адам! Биз ага ишенбейбиз!»

إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ ٱفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا وَمَا نَحۡنُ لَهُۥ بِمُؤۡمِنِينَ ٣٨

**39.** (Ошондо пайгамбар) айтты: «О, Раббим! Мени «жалганчы» дегендери себептүү (аларга каршы) мага жардам бер!»

قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩

**40.** (Аллаh) Айтты: «Бир аздан соң алар (жасаган жоруктарына) бушайман кылуучуларга айланышат.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٖ لَّيُصۡبِحُنَّ نَٰدِمِينَ ٤٠

**41.** Чынында, кийин аларды (коркунучтуу) ач айкырык кармады жана Биз аларды (кыйратып) кургаган чырпыктар сыяктуу кылдык. Жоголсун заалым коомдор![1]

فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلصَّيۡحَةُ بِٱلۡحَقِّ فَجَعَلۡنَٰهُمۡ غُثَآءٗۚ فَبُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

---

1 Бул аятта пайгамбар менен элинин аты айтылбаган. Ошентсе да, окуясынын

| | |
|---|---|
| **42.** Андан соң алардын артынан башка муундарды пайда кылдык. | ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ﴿٤٢﴾ |
| **43.** Эч бир эл (өзүнө белгиленген) мөөнөтүнөн ашыкча да, кем да жашабайт. | مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَـْٔخِرُونَ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Кийин пайгамбарларыбызды удаама-удаа жибердик. Ар качан бир эл-үммөткө өз пайгамбары келгенде, аны «жалганчы» дешти. Биз да аларды биринин артынан бирин ээрчитип (кыйраттык) жана аларды (эл оозундагы) сөздөргө айлантып койдук. Жоголсун ыймансыз коомдор! | ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَٰهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Андан соң (бир нече жылдар өтүп) Муса менен агасы Харунду, Өз аяттарыбыз жана анык далилдер менен пайгамбар кылып жибердик, | ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** Фираун жана анын (каапыр) элине. Алар болсо, текеберленип, өздөрүн жогору койгон коом болушту. | إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47.** Жана: «Өзүбүзгө окшогон ушул эки адамга ыйман келтиребизби?! Алардын элдери (яхудийлер) биздин кулдарыбыз болсо?!» - дешти. | فَقَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Анан, экөөсүн жалганчыга чыгарып, натыйжада (деңизге чөктүрүлүп) кыйрагандардан болуп калышты. | فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا۟ مِنَ ٱلْمُهْلَكِينَ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** Аныгында, Биз (яхудийлер коому) Туура Жолго түшүп калышса ажеп эмес деп, Мусага Китеп бердик. | وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾ |

---

окшоштугунан улам, кээ бир уламалар Худ пайгамбар менен Самуд эли болсо керек дешет. Валлоху аалам.

**50.** Жана Биз Марямдын уулу (Ыйса) менен апасын (Өз кудуретибизден) белги кылдык жана экөөнү (Марям толгоо азабы менен кыйналып, өзүн койгону жай таппай калган убакта) суулуу, ыңгайлуу бийик орунга жайгаштырдык.[1]

وَجَعَلْنَا ٱبْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةً وَءَاوَيْنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥٠﴾

**51.** О, пайгамбарлар! Таза-пакиза ырыскылардан жегиле жана салих амалдарды кылгыла. Мен силердин эмне кылганыңарды Билүүчүмүн.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُوا۟ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Чынында, силердин бул үммөтүңөр бир үммөт. (Бардыгы жалгыз Аллаһка моюн сунууга, демек Исламга чакырылган.) Мен – силердин Раббиңер боломун. Менден гана корккула!

وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَأَنَا۠ رَبُّكُمْ فَٱتَّقُونِ ﴿٥٢﴾

**53.** (Бирок, пайгамбарлардан кийин элдер) диндерин бөлүп кетишти. Ар бир топ (жамаат) өз алдындагы нерсе (бөлүнгөн ишеними) менен гана сүйүнүп калды.

فَتَقَطَّعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Сен (о, Мухаммад), аларды өз адашуучулугунда (азап) мезгили келгенге чейин жөн кой.[2]

فَذَرْهُمْ فِى غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Биз алардын мал-дүйнөсүн, бала-чакасын көбөйтүп койгонубузду -

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِۦ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Аларга жакшылыктарды тездетишибиз деп ойлошобу?! Жок, алар (Биздин айла-амалыбызды) сезбей жатышат![3]

نُسَارِعُ لَهُمْ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ ۚ بَل لَّا يَشْعُرُونَ ﴿٥٦﴾

---

1 Марям ошол жердеги курма дарагынын бутагына асылып боюнан жеңилдейт жана кыйналганын Аллаһка арызданганда ал жерден суу агып, үстүндөгү курма мөмөлөп калат.

2 Алар далилдер менен айтылган даaватты укпай коюшту. Эми аларга азап келишинен башка «шыпаа» калбады.

3 Кежирленип, Акыйкатты кабыл албай койгон элдерге Аллаһ ушундай амал колдонот.Аларга нээмат-берекени төгүп-чачып берет. Алар болсо эч нерседен

**57.** Чынында, Раббисинен коркуп, (жүрөгү) титирегендер

إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Жана Раббисинин аяттарына ыйман келтиргендер,

وَٱلَّذِينَ هُم بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Жана Раббисине шерик кылбагандар

وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** жана садакаларын Раббилерине кайтуучу экенин (ойлоп) жүрөктөрү титиреген абалда берген адамдар..,

وَٱلَّذِينَ يُؤْتُونَ مَآ ءَاتَوا۟ وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَٰجِعُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Дал ушулар бири-бири менен жарышып жакшылык кылуучулар.[1]

أُو۟لَٰٓئِكَ يُسَٰرِعُونَ فِى ٱلْخَيْرَٰتِ وَهُمْ لَهَا سَٰبِقُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Биз эч бир жанды чыдамынан ашыкча нерсеге жумшабайбыз. Биздин алдыбызда акыйткатты сүйлөгөн Китеп (Лавхул-Махфуз) бар. Жана алар (Кыямат Күнү) эч зулум көрүшпөйт.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَٰبٌ يَنطِقُ بِٱلْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Жок, алардын жүрөктөрү мындан кабарсыз. Алардын мындан (Күраанда буюрулгандан) башка (күнөө) иштери бар. Алар ошолорду аткарышат.

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِى غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَٰلٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَٰمِلُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Качан Биз алардын (напсинин кулчулугунда калган) байларын азапка салганда гана жалдырап ыйлап калышат.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِٱلْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْـَٔرُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** (Биз:) «Бүгүн (бейпайда) ыйлабагыла! Чынында, силерге Бизден эч жардам болбойт»- (дейбиз)

لَا تَجْـَٔرُوا۟ ٱلْيَوْمَ ۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٥﴾

---

бейкапар «Биз Аллаһка сүйүмөнчүк экенбиз» деп күнөө үстүнө күнөө кылып жүрө берет. Натыйжада түбөлүк Тозокко ылайыгыраак болуп калат.

1 Алар Бейишке да эң абалкылардан болуп жарышып киришет.

**66.** (Анткени,) Менин аяттарым силерге окулганда артыңарга качат элеңер.

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ٦٦

**67.** («Биз Каабанын кожоюндары болобуз» деп,) аны менен текеберленип, түнү менен (Каабанын айланасында отуруп Куран жөнүндө) жаман сөздөрдү сүйлөйсүңөр![1]

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ٦٧

**68.** Алар Сөзгө (Кураанга) пикир кылып карашпайбы?! Же аларга абалкы ата-бабаларына келбеген (жаңы нерсе) келиптирби?![2]

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا۟ ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ٦٨

**69.** Же пайгамбарларын жакшы таанышпайбы, аны (н пайгамбарчылыгын) четке каккыдай?!

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا۟ رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٦٩

**70.** Же аны жинди деп жатышабы?![3] Жок, андай эмес! Ал (Мухаммад) буларга акыйкатты гана алып келди. Ал эми, алардын көпчүлүгү Акыйкатты жаман көрүшөт.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ ۚ بَلْ جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٠

**71.** Эгер Акыйкат алардын каалоолоруна баш ийип калса, асмандар, Жер жана алардагы нерселер бузулуп кетмек. Жок! Биз (Кураан менен) аларга өздөрүнүн даңк-шооратын алып келгенбиз. Алар өздөрүнүн даңк-шооратынан[4] жүз буруп жатышат!

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ ۚ بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ٧١

---

1 Демек, бул аяттар Макка мушриктерине арналууда.

2 Ыйык Китептин келиши жаңылык эмес. Кураан сыяктуу Ыйык Китеп мурунку ата-бабаларынын мезгилинде деле келген. Бирок, ата-бабалары ал пайгамбарлардын жолун унутуп, өздөрүнчө мушрикийлик (Аллаһка шерик кошкон) дин жасап алышкан.

3 Макка мушриктери пайгамбарыбыздын (ага Аллаһтын саламы болсун!) далилдүү сөздөрүнө далилдүү жооп бере албагандан улам, айласы түгөнгөндө, эмне кылаарын билбей «бул жинди» дешкен.

4 Эгер алар Кураанга моюн сунганда бүт дүйнөгө атактуу адамдар болушмак. Чынында, ыйман келтирип, Кураанга моюн сунган сахаабалар кийинчерээк бүт дүйнө элдерине таанымал тарыхый адамдарга айланышты.

**72.** (О, Мухаммад!) Же сен (даватың үчүн) алардан акы сурап жатасыңбы? Раббиңдин алдындагы соол жакшы жана ал эң жакшы ырыскы берүүчү.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Албетте, сен аларды Туура Жолго чакырасың.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٣﴾

**74.** Акыретке ыйман келтирбегендер (жана Акырети үчүн иштебегендер) жолдон тайган адамдар.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Эгер Биз ырайым кылып, алардагы зыянды алып койсок деле (Бизге ибадат-шүгүр кылуунун ордуна) тентиген адашуучулугунда жүрө беришет.

۞ وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Биз аларды (ар түркүн) азаптар менен сынадык. Бирок, дагы эле Раббисине моюн сунбай, жалынып дуба кылбай жатышат.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Качан Биз аларга (Акыреттеги) катуу азап эшигин ачканыбызда (бардык жакшылыктан) үмүтсүз болуп калышат.

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ал (Аллаһ) силерге кулак, көз жана дил-жүрөк берди. Силер болсо өтө аз шүгүр кылуудасыңар.

وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ал силерди(н бардыгыңарды) жер бетине жаратты. Жана (Кыяматта) Өзүнө чогултуласыңар.

وَهُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Ал жашоо берет жана өлтүрөт. Түн менен күндүн алмашуусу Ага таандык. Акылыңарды иштетпейсиңерби!

وَهُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Бирок, (каапырлар) мурдакылар айткан сөздөрдү айтышып, (мындай)

بَلْ قَالُوا مِثْلَ مَا قَالَ الْأَوَّلُونَ ﴿٨١﴾

**82.** дешти: «Эгер биз өлүп топуракка жана (чириген) сөөккө айланып калсак деле кайра тирилет бекенбиз?!

قَالُوٓاْ أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ٨٢

**83.** Бул (сөздөр) бизге жана ата-бабаларыбызга буга чейин (көп ирет) айтылды. Булар байыркылардын жомокторунан башка эмес»

لَقَدۡ وُعِدۡنَا نَحۡنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبۡلُ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨٣

**84.** Айткын (оо, Мухаммад:) «Жер жана андагылар кимдики, айткылачы, эгер билсеңер?»

قُل لِّمَنِ ٱلۡأَرۡضُ وَمَن فِيهَآ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٤

**85.** Алар дароо: «Аллаһка таандык» дешет. Айткын: «Эстебейсиңерби (ошол Аллаһты?!»)

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٨٥

**86.** Айт: «Жети (кабат) асмандардын жана (алардын үстүндөгү) Улуу Арштын Раббиси (Ээси) ким?»

قُلۡ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبۡعِ وَرَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ٨٦

**87.** Алар дароо «Аллаһка таандык» дешет. Айткын: «коркпойсуңарбы (ошол Аллаһтан?!»)

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧

**88.** Айткын: «Бардык нерселердин падышалыгы кимдин колунда? Ким ал – коргойт, бирок, эч ким аны коргой албайт? (Айткылачы,) эгер билсеңер?»

قُلۡ مَنۢ بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيۡهِ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٨٨

**89.** Алар дароо «Аллаһка таандык» дешет. Айткын: «Кантип алдануудасыңар?»[1]

سَيَقُولُونَ لِلَّهِۚ قُلۡ فَأَنَّىٰ تُسۡحَرُونَ ٨٩

**90.** Жок, Биз аларга чындыкты алып келгенбиз. Бирок, «жалган» деп, четке кагышты.

بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِٱلۡحَقِّ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ٩٠

---

1 Мушриктер Аллаһ Таалага ишенишкен, Аны жер-асмандардын толук кожоюну катары тааныган. Бирок, сыйынууга келгенде ошол жекe-жалгыз Кудайга башка нерселерди шерик кылышкан. Албетте, бул акыл-эсинен ажыраган адамдардын напсиге жана шайтанга алдануусу.

| | |
|---|---|
| **91.** Аллаһ (эч кимди Өзүнө) бала (кылып) алган эмес! Аны менен бирге башка кудай дагы жок! Андай болсо, ар бир кудай өзү жараткан нерсе менен кетмек жана (дүйнө падышалары сыяктуу) бири-бирине үстөмдүк кылмак. Аллаһ (мушриктер) сыпаттагандан[1] Аруу! | مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَٰهٍ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩١﴾ |
| **92.** Ал көмүскөнү да, көрүнгөндү да Билүүчү. Ал (мушриктер ойлоп тапкан) шериктерден Аруу-Бийик! | عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٢﴾ |
| **93.** Айткын: «Оо, Раббим! Эгер аларга убада кылынган азапты мага көргөзчү болсоң, | قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾ |
| **94.** о, Раббим, (азап келгенде) мени заалым коомдун ичинде калтырба!» | رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٤﴾ |
| **95.** Чынында, Биз сага да (о, Мухаммад) аларга убада кылган азапты көргөзүүгө кудуреттүүбүз. | وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ﴿٩٥﴾ |
| **96.** (Душманың жасаган) жамандыкка жакшылык менен жооп кыл. Биз алар сыпаттаган (ширк, жалган сыяктуу) нерселерди эң жакшы билебиз. | ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾ |
| **97.** Айткын: «О, Раббим! Мен шайтандын азгырыктарынан коргоо тилеп Өзүңө жалбарамын! | وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٧﴾ |
| **98.** О, Раббим! Алар (менин ишимдин үстүндө) ар дайым болуусунан коргоо тилеп Өзүңө жалбарамын! | وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾ |
| **99.** Качан алардан (каапырлардан) бирине ажал келсе (мындай) дешет: «О, Раббим! мени (дүйнөгө) кайтарчы! | حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ﴿٩٩﴾ |

1 Баласы, жардамчысы, теңи жана шериги бар болуудан.

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠٠

**100.** Эми жоготкон нерсемде (өмүрүмдө) жакшы амалдарды жасасам ажеп эмес!» Бул анын (пайдасыз жана жалган) сөздөрү. Алардын (өлгөндөрдүн) нар жагында кайра тирилчү күндөрүнө чейин Барзах (Мүрзө жашоосу) бар.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠١

**101.** (Ал эми, Кыямат башталып) «Сур» (кернейи) тартылганда.., ошол Күндө алардын арасында тууганчылык да калбайт бири-бирин жоктой да алышпайт.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٢

**102.** Анан кимдин (сооп) таразасы оор келсе, алар жеңишке жеткендер.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ١٠٣

**103.** Жана кимдин (сооп) таразасы жеңил келсе (жана ширк баштаган күнөөлөрү оор келсе) алар тозок отунда түбөлүк калып, өздөрүнө зыян кылгандар.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤

**104.** Алардын жүзүн от күйдүрөт жана бетинен бузулуп (Куйкаланган баш сыяктуу эриндери тартылып, тиштери ырсайып) калышат.

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥

**105.** (О, каапырлар!) Силерге Менин аяттарым окулбады беле жана аны «жалган» дебедиңер беле?!

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦

**106.** (Ошондо каапырлар) айтышат: «О, Рабби! Бизге (дүйнөдө) лаззаткумарыбыз үстөмдүк кылып, адашкан коомдордон болуп калдык!

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧

**107.** О, Рабби! Бизди андан чыгарчы! Эгер бизди (дүйнөгө) кайтарсаң (жана кайрадан адашсак, анда) накта заалымдарбыз»

قَالَ ٱخْسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ﴿١٠٨﴾

**108.** (Ошондо Аллаһ) айтат: «Анда (тозокто) кор болуп калгыла! Мага сүйлөбөгүлө!»

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْ عِبَادِى يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا وَٱرْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Чынында, Менин пенделеримдин (ыйман келтирген) бир бөлүгү «О, Рабби! Сага ыйман келтирдик, эми биздин күнөөлөрүбүздү кечирип, ырайым көргөз! Сен эң жакшы Ырайымдуусуң» дешет.

فَٱتَّخَذْتُمُوهُمْ سِخْرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوْكُمْ ذِكْرِى وَكُنتُم مِّنْهُمْ تَضْحَكُونَ ﴿١١٠﴾

**110.** Силер болсо (о, каапырлар) аларды мыскылдадыңар, (мыскылыңар) силерге Мени эстөөнү унуттурду жана алардын үстүнөн күлдүңөр.

إِنِّى جَزَيْتُهُمُ ٱلْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمْ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿١١١﴾

**111.** Бүгүн Мен аларга сабыр кылганы себептүү сыйлык беремин. Чынында, алар жеңишке жеткендер.

قَٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ عَدَدَ سِنِينَ ﴿١١٢﴾

**112.** (Аллаһ тозокуларга) «Жерде канча жыл жашап турдуңар» - деди.

قَالُواْ لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ ٱلْعَآدِّينَ ﴿١١٣﴾

**113.** «Бир күн же бир күндүн бир бөлүгүнчө. Эсеп билгендерден сура» - дешти.

قَٰلَ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ لَّوْ أَنَّكُمْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٤﴾

**114.** (Аллаһ) айтты: «Бир аз эле турдуңар, эгер (Акыреттин түбөлүктүүлүгүнө салыштыра) билсеңер.

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَٰكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٥﴾

**115.** Оюңарда Биз силерди максатсыз (жөн эле) жаратыптырбызбы жана Бизге (сурак бергени) кайтып келбейт бекенсиңер?»

فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلْمَلِكُ ٱلْحَقُّ ۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْكَرِيمِ ﴿١١٦﴾

**116.** Чыныгы Падыша – Өзүнөн башка сыйынууга татыктуу кудай жок (жана) Улуу Арштын Ээси болгон Аллаһ (бир нерсени максатсыз жаратуудан) Бийик!

وَمَن يَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَا بُرْهَٰنَ لَهُۥ

**117.** Ким (анын кудай экенине) далили жок туруп Аллаһка кошуп дагы

бир «кудайга» дуба (ибадат) кылса, анын эсеби (жазасы) Раббисинин алдында! Албетте, каапырлар (тозоктон) кутулбайт!

بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Айткын: «О, Раббим! Күнөөлөрүмдү кечир! Ырайым кыл! Сен эң жакшы Ырайымдуусуң!»[1]

وَقُل رَّبِّ ٱغْفِرْ وَٱرْحَمْ وَأَنتَ خَيْرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ﴿١١٨﴾

---

1 Аллаһ Таала абалкы-акыркы (бардык) каталары кечирилген Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды кечирим сурашка буюргандан кийин, башка пенделер мындан үлгүлүү сабак алуулары кажет.

## 24 «Нур» сүрөсү[1]

سُورَةُ النُّورِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бул сүрөнү Биз түшүрдүк, аны(н өкүмдөрүн) Биз парыз кылдык жана (о, момундар) эскерме-сабак алаарсыңар деп, анын ичинде анык далилдерди түшүрдүк.

سُورَةٌ أَنزَلْنَٰهَا وَفَرَضْنَٰهَا وَأَنزَلْنَا فِيهَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ١

2. (Үйлөнө элек туруп) зынаа кылган аял менен зынаа кылган эркектин ар бирин жүз балактан ургула![2] Эгер Аллаһка жана Акырет Күнүнө ишенчү болсоңор, Аллаһтын дининде(ги өкүмдү аткараарда) ал экөөсүнө жан тартпагыла! Экөөсүнүн жазалануусуна момундардын бир тайпасы күбө болуп турушсун.

ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِى فَٱجْلِدُوا۟ كُلَّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا مِا۟ئَةَ جَلْدَةٍ ۖ وَلَا تَأْخُذْكُم بِهِمَا رَأْفَةٌ فِى دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٢

3. Зынакер эркек зынакер аялга же мушрик аялга гана үйлөнө алат, зынакер аялды дагы зынакер эркек же мушрик эркек гана никесине алат. Ал эми, ыймандууларга бул – арам![3]

ٱلزَّانِى لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوْ مُشْرِكَةً وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣

4. Таза аялдарга (жана эркектерге «зынакер» деп) доомат коюп, андан кийин төрт (адилеттүү) күбө алып келе албаган адамдарды сексен балак ургула жана алардын

وَٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوا۟ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَٱجْلِدُوهُمْ ثَمَٰنِينَ جَلْدَةً وَلَا تَقْبَلُوا۟ لَهُمْ شَهَٰدَةً أَبَدًا ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٤

---

1 Бул улуу сүрө Мединада түшкөн жана 64 аяттан турат.

2 Эгер зынаакер аял менен эркек үй-бүлө курган (жыныстык лаззаттын «даамын» таткан) адамдар болсо, анда алар үчүн пайгамбарыбыз (с.а.в) белгилеген жаза – ташбараңга алып өлтүрүү. Пайгамбарыбыздын бул жазасы «Сихаху Ситта» деп аталган алты белгилүү хадис китептеринде баяндалган.

3 Бул аяттын өкүмү менен зынакер адамдарга качан тооба кылмайынча үйлөнүп болбойт.

күбөлүгүн эч качан кабыл албагыла! Алар – (Аллаhка баш ийбеген) бузуку адамдар!

**5.** Ал эми, ушунусунан кийин тооба кылган жана (амалдарын) оңдогон адамдар(дын күнөөсүн Аллаh кечирет. Анткени,) Аллаh – Кечиримдүү, Ырайымдуу.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

**6.** Өз аялдарына (зынаа кылды деген) доомат коюп, бирок, өзүнөн башка күбөсү жок болгон адамдардан ар биринин күбөлүгү (- казынын алдында:) «Мен чынчылдарданмын» деп төрт ирет Аллаhтын аты менен (ант ичип) күбөлүк берүү.

وَٱلَّذِينَ يَرْمُونَ أَزْوَٰجَهُمْ وَلَمْ يَكُن لَّهُمْ شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمْ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمْ أَرْبَعُ شَهَٰدَٰتٍۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٦﴾

**7.** Бешинчиси–«Эгер жалганчылардан болсом мага Аллаhтын наалаты болсун!»-деп айтуу.

وَٱلْخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَيْهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٧﴾

**8.** Ал эми, «Ал (күйөөсү) жалган айтууда!» - деп, төрт ирет Аллаhка ант ичүүсү андан (аялынан) азапты арылтат.

وَيَدْرَؤُا۟ عَنْهَا ٱلْعَذَابَ أَن تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهَٰدَٰتٍۭ بِٱللَّهِ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٨﴾

**9.** Бешинчиси – (аялдын) «Эгер ал (күйөөсү) чын сүйлөп жаткан болсо, өзүнө Аллаhтын ачуусу болсун!»- деп (наалат) айтуусу.

وَٱلْخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيْهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٩﴾

**10.** Эгер силерге Аллаhтын пазилети жана ырайымы болбогондо жана Аллаh тообаларды кабыл кылуучу, Даанышман болбогондо.., (жалгандан ант ичкен эр же аялга өзү тилеген каргышы тиймек).

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Чынында, доомат арткан адамдар өзүңөрдүн эле араңардагы бир тайпа.[1] Силер бул дооматты

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ لِكُلِّ

1 Казаттардын биринен кайтып келе жаткан мусулмандар бир жерде эс алганы

أَمْرِي مِّنْهُم مَّا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١﴾

жамандык деп ойлобогула, ал силер үчүн жакшылык.[1] Алардан (дооматчылардан) ар бири үчүн жасаган ишине тете күнөөсү бар. Ал эми, алардын арасынан (күнөөнүн) чоңун көтөргөн адамга[2] (Акыретте) чоң азап бар.

لَّوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا هَٰذَا إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٢﴾

**12.** Силер (оо, мусулман жамааты!) бул жалааны укканыңарда ыймандуу эркектер менен ыймандуу аялдар бири-бири жөнүндө жакшы күмөндө болуп, «бул (Аишага) анык жалаа!» - десе болбойт беле?!

لَّوْلَا جَاءُوا عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَاءَ ۚ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا بِالشُّهَدَاءِ فَأُولَٰئِكَ عِندَ اللَّهِ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Алар (дооматчылар) өздөрүнүн дооматтарына төрт (адилеттүү) күбөнү алып келишсе болбойт беле?! Эгер (төрт адилеттүү) күбөнү алып келе албаса, анда алар Аллаһтын алдында жалганчы адамдар!

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِي مَا أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ

**14.** Эгерде силерге Дүйнө жана Акыретте Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбосо, анын ичине

---

токтошот. Ошондо пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын аялы Аиша эне муктаждык үчүн жамааттан алыстап барат дагы, ошол жерде мончогун жоготуп аны издөө менен алек болуп калат. Кайтып келсе жамаат ордунан жылып кеткен болот. Аиша эненин төөнүн өркөчүнө орнотулган жана парда менен тосулган «хавдаж» деп аталган ээрден түшүп кеткенин билбей калган кызматкерлер эч нерседен бейкапар төөнү жетелеп баса беришет. Аиша энени аскерлердин артынан, калып кеткен нерселерди жыйнаш үчүн дайындалган бир сахааба таап, өзүнүн төөсүнө отургузуп, өзү төөнү жетелеп жолго чыгышат. Алар эрте менен гана аскерлерди куун жетишет. Мына ушул окуя себептүү ислам душмандары – мунафыктар тайпасы, айрыкча алардын башчысы Абдуллах бин Убай Аиша энебизге жалаа жаап, улук пайгамбардын жана анын пакиза аялынын урматына шек келтиришет. Мусулман коомунун арасына коркунучтуу доомат тарап кетет. Аллаһ Таала Аиша эненин тазалыгын далилдеген аяттарды түшүргөндө гана пайгамбарыбыздын – ага Аллаһтын саламы болсун – көңүлү жайына түшот.

1 Анткени, ушул окуя себептүү кээ бир адамдардын бетпардасы сыйрылды жана Аиша эненин тазалыгына арналган аят түштү.

2 Бул адам - Абдуллах бин Убай бин Салул – мунафыктардын башчысы.

чумкуган нерсеңер (ушак-доомат) үчүн силерге чоң азап келмек.

عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

**15.** Силер ал убакта тилиңер менен (доомат-ушакты) сүйлөп, оозуңар менен өзүңөр билбеген нерсени жайылтып жаттыңар. Силер аны (дооматты) жеңил санайт элеңер. Чынында ал Аллаһтын алдында чоң (күнөө!)

إِذْ تَلَقَّوْنَهُۥ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ بِأَفْوَاهِكُم مَّا لَيْسَ لَكُم بِهِۦ عِلْمٌ وَتَحْسَبُونَهُۥ هَيِّنًا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Аны укканыңарда «Биз муну сүйлөгөнгө акыбыз жок! (О, Аллаһым!) Өзүң Аруу-Тазасың! Бул деген чоң доомат!» - десеңер болбойт беле?!

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَٰنَكَ هَٰذَا بُهْتَٰنٌ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Аллаһ силерге эскертет: Ага окшогон нерсеге эч качан кайтпагыла, эгер ыймандуу болсоңор!

يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُوا۟ لِمِثْلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Аллаһ силерге Өзүнүн аяттарын (өкүм-шариятын ушинтип) баяндайт. Аллаһ – Билүүчү, Даанышман.

وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Албетте, ыймандуу адамдар жөнүндө бузук сөздөрдү таратууну жакшы көргөн адамдарга, Дүйнөдө жана Акыретте улуу азап бар! Аллаһ (алардын жалгандарын) билет, силер билбейсиңер.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلْفَٰحِشَةُ فِى ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْءَاخِرَةِ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Эгер силерге Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбогондо жана Аллаһ Боорукер, Ырайымдуу болбогондо (силерге мамилеңерди жөнгө салган шарият жибербейт эле)

وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

**21.** О, ыйман келтиргендер! Шайтандын изине ээрчибегиле! Ким шайтандын изине ээрчисе, (билип алсын) ал бузукулуктарга

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَٰنِ فَإِنَّهُۥ

يَأْمُرُ بِالْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَاءُ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾

жана жаман иштерге буюрат. Эгерде силерге Аллаһтын пазилети жана ырайымы болбосо, эч качан, силерден эч кимиңер актана албайт болчу. Бирок, Аллаһ каалаган пендесин актайт. Аллаһ – Угуучу, Билүүчү.

وَلَا يَأْتَلِ أُولُو الْفَضْلِ مِنكُمْ وَالسَّعَةِ أَن يُؤْتُوا أُولِي الْقُرْبَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلْيَعْفُوا وَلْيَصْفَحُوا أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَكُمْ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾

**22.** Силердин араңардагы пазилет (илим) ээлери жана бай-бардар жашагандар туугандарына, мискиндерге жана Аллаһ жолунда хижрат кылган кишилерге (садака) бербейм деп ант ичпесин! Тескерисинче, (аларды) кечирсин жана айыбынан өтсүн. Аллаһ силерди кечиришин каалабайсыңарбы? Аллаһ Кечиримдүү, Ырайымдуу.[1]

إِنَّ الَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنَاتِ الْغَافِلَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ لُعِنُوا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Чынында, (жамандыкты) оюна да албаган, таза-пакиза, ыймандуу кыз-келиндерге («зынаа кылды» деп, доомат ташын) аткан адамдар Дүйнө-Акыретте (Аллаһтан келген) наалатка калышат жана аларга чоң азап бар.[2]

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ал (Кыямат) Күнү өздөрүнүн тилдери, колдору жана буттары жасаган (жаман) амалдары себептүү аларга каршы күбөлүк берет.

يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ اللَّهُ دِينَهُمُ الْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِينُ ﴿٢٥﴾

**25.** Ошол Күнү Аллаһ алардын акыйкат жазаларын толук берет жана алар Аллаһтын анык Акыйкат экенин (ошондуктан, Анын

---

1 Бул аят Аиша эненин атасы Абу Бакр Сыддык жөнүндө түшкөн. Ал жалаага кошулган тууганы Мистахга «экинчи кайрымдуулук кылбаймын!» деп ант ичкен эле.

2 Бул аят азыркыга чейин Аиша энебизге «зынакер» деген доомат ташын атып келе жаткан жамааттардын каапыр экенине далил болот.

убадасы, коркутканы жана Андан келген бардык нерселер акыйкат экенин) билишет.

**26.** Ыплас аялдар ыплас эркектер үчүн, ыплас эркектер ыплас аялдар үчүн. Таза аялдар таза эркектер үчүн, таза эркектер таза аялдар үчүн. Алар (дооматка калган таза адамдар) тигилер (дооматчы ыпластар) айткан нерседен таза. Аларга (Раббиси тарабынан) кечирим жана керемettүү ырыскы (Бейиш) бар.

ٱلۡخَبِيثَٰتُ لِلۡخَبِيثِينَ وَٱلۡخَبِيثُونَ لِلۡخَبِيثَٰتِۖ وَٱلطَّيِّبَٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَۖ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَرِزۡقٞ كَرِيمٞ ﴿٢٦﴾

**27.** О, ыйман келтирген пенделер! Өзүңөрдүн үйүңөрдөн башка үйлөргө, үй ээлеринен уруксат сурамайынча жана салам бермейинче кирбегиле! Ушунуңар силерге жакшы! (Аллаһтын буйруктарын) эсиңерге алышыңар үчүн.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ بُيُوتِكُمۡ حَتَّىٰ تَسۡتَأۡنِسُواْ وَتُسَلِّمُواْ عَلَىٰٓ أَهۡلِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ لَعَلَّكُمۡ تَذَكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Эгер ал үйлөрдүн ичинде эч кимди таппасаңар, качан силерге уруксат берилмейинче аларга кирбегиле! Эгер силерге «кайтып кет» деп айтылса, кайтып кеткиле. Ушул силер үчүн тазараак (жорук). Аллаһ - жасаган ишиңерди Билүүчү.

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ وَإِن قِيلَ لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ﴿٢٨﴾

**29.** Бирок, анда (үй-бүлө) жашабаган жана силерге пайдалуу (мейманкана сыяктуу жалпы) үйлөргө уруксат сурабай киришиңерде силер үчүн күнөө жок. Аллаһ силердин жашырганыңарды да, ашкерелегениңерди билет.

لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا تَكۡتُمُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** (О, Мухаммад!) Ыймандуу эркектерге айт: (Бөтөн аялдарга

قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ

وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣٠﴾

кумардануу менен кароодон) көздөрүн тыйышсын жана жыныс мүчөлөрүн (зынаадан жана бачабаздыктан) сакташсын! Алар үчүн ушул тазараак (жорук). Аллаһ алардын бардык иштеринен Кабардар!

وَقُل لِّلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي الْإِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا عَلَىٰ عَوْرَاتِ النِّسَاءِ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِن زِينَتِهِنَّ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣١﴾

**31.** Ыймандуу аялдарга айт: (Бөтөн эркектерге кумардануу менен кароодон) көздөрүн жумушсун жана жыныс мүчөлөрүн (зынаадан) сакташсын! Көрүнүп турган зыйнатынан (кийиминен) башка зыйнат-тагынчактарын жаап жүрүшсүн! Жоолуктары менен көкүрөктөрүн жабышсын! Зыйнаттарын (моюн, билек сыяктуу зыйнат мүчөлөрүн) көргөзүшпөсүн! Бир гана күйөөлөрүнө же аталарына же күйөөсүнүн аталарына же балдарына же күйөөсүнүн балдарына же ага-инилерине же ага-инилеринин балдарына же эже-сиңдилеринин балдарына же өзүнүн (мусулман) аялдарына же кулдарына же (аялга) кызыгуусу калбаган (картайган) эркек кызматчыларына же аялдардын авраттарынын айырмасын билбеген жаш балдарга (көрүнсө күнөө жок). Жашыруун зыйнаттарын билгизиш үчүн буттарын жерге урбасын![1] О, ыймандуулар! Баарыңар Аллаһка тооба кылгыла, ажеп эмес жеңишке (Бейишке) жетсеңер!

1 Арабстандык, пакистандык жана индиялык мусулман аялдардын «хал-хал» деген зыйнаты бар. Ал - буттун кызыл ашыгына тагыла турган коңгуроолуу мончок.

وَأَنكِحُوا۟ ٱلْأَيَٰمَىٰ مِنكُمْ وَٱلصَّٰلِحِينَ مِنْ عِبَادِكُمْ وَإِمَآئِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا۟ فُقَرَآءَ يُغْنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٣٢

**32.** (О, момундар!) Өзүңөрдүн жесирлериңерди жана кул-күңдөрүңөр арасынан жакшыларын (бири-бирине) никелеп койгула. Эгер (үйлөнүүнү) каалагандар кембагал болсо, Аллаһ Өз пазилети менен аларды байытат. Аллаһ (Тааланын жакшылык-берекеттери) Кенен, (жана Ал пенделеринин абалын) Билүүчү.

وَلْيَسْتَعْفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضْلِهِۦ ۗ وَٱلَّذِينَ يَبْتَغُونَ ٱلْكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِىٓ ءَاتَىٰكُمْ ۚ وَلَا تُكْرِهُوا۟ فَتَيَٰتِكُمْ عَلَى ٱلْبِغَآءِ إِنْ أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا۟ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعْدِ إِكْرَٰهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٣٣

**33.** (Кембагалдык же башка себеп менен) үйлөнө албай жүргөндөр, качан Аллаһ аларды Өз пазилети менен байытканга чейин абийир-намыстарын сакташсын! Кулдарыңардын арасынан (азаттык) келишимин каалагандар болсо, эгер аларда жакшылык (өзүнүн жанын багып кетүүгө кудурет) бар экенин билсеңер, анда алар менен келишим түзө бергиле жана (Аллаһ) силерге берген Аллаһтын малынан (аларга садака) бергиле.[1] Жана дүйнө байлыгына кызыгып, тазалыкты каалаган күңүңөрдү сойкулукка мажбурлабагыла! Ким аларды (сойкулукка) мажбурласа, (өздөрү каалабай туруп) мажбурлангандан кийин Аллаһ аларды Кечирүүчү, Ырайымдуу.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ ءَايَٰتٍ مُّبَيِّنَٰتٍ وَمَثَلًا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٣٤

**34.** Биз силерге анык аяттарды, өткөн элдердин мисалдарын жана такыба кишилер үчүн эскерме-насааттарды түшүрдүк

---

1 Ислам шарияты боюнча бир мусулмандын кулу азат болууну каалаdensa, кожоюну менен келишим түзүп, өз азаттыгынын баасын бычат жана ошол бааны таап келгенден кийин өз мойнун кулчулуктан азат кыла алат. Бай мусулмандар ушул аяттын талабы менен келишимдеги кулдарына жардам бериши керек.

**35.** Аллаһ – асмандардын жана Жердин Нуру! Анын Нурунун мисалы, чырак турган бир текче сыяктуу. Чырак-шишенин ичинде, шише болсо кудум эле каухар жылдызы! Ал (чырак) тескейде да эмес, күнгөйдө да эмес (ар дайым нур тийип турган, бийик жерде өскөн) берекеттүү Зайтун дарагы(нын майы) менен жагылат. Анын майы (тунуктугунан улам) от тийбесе деле нур тараткандай болот. (А, эгер от тамызылса) нур үстүнө нур (чачат). Аллаһ каалаган пендесин Өз Нуруна багыттайт. Аллаһ адамдарга (ушундай) мисалдарды келтирет. Аллаһ – ар нерсени Билүүчү.

۞ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشْكَوٰةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ٱلْمِصْبَاحُ فِى زُجَاجَةٍ ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّىٌّ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِىٓءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍ يَهْدِى ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَٰلَ لِلنَّاسِ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** (Ал чырак «мечит» деп аталган) үйлөрдө (жагылат). Аллаһ ал үйлөрдүн (бою жана даражасы асманга) көтөрүлүшүнө жана анда Өзүнүн Ысымы эскерилишине уруксат берген. Анын ичинде (ыймандуу адамдар) эртели-кеч Аны (ар кандай кемчилдиктерден) аруулашат.

فِى بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ﴿٣٦﴾

**37.** (Ал) эр-азаматтарды Аллаһтын зикиринен, намаз окуудан жана зекет берүүдөн соода дагы, алды-сатты дагы алаксыта албайт! (Анткени,) алар көздөр жана жүрөктөр (коркуу менен үмүттүн ортосунда ары-бери) оодарылып кала турган Күндөн (Кыяматтан) коркушат.

رِجَالٌ لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَٰرَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلْقُلُوبُ وَٱلْأَبْصَٰرُ ﴿٣٧﴾

**38.** (Мунун себеби) Аллаһ аларды жасаган амалдарынын эң жакшылары менен сыйлашы жана Өзүнүн пазилети менен аларды(н

لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٨﴾

соопторуна сооп) кошуп бериши үчүн. Аллаһ каалаган пендесине эсепсиз ырыскы берет.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَعۡمَٰلُهُمۡ كَسَرَابِۭ بِقِيعَةٖ يَحۡسَبُهُ ٱلظَّمۡـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمۡ يَجِدۡهُ شَيۡـٔٗا وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥۗ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلۡحِسَابِ ﴿٣٩﴾

**39.** Каапырлардын амалдары болсо, чөлдөгү закым сыяктуу. Суусаган адам аны суу деп ойлойт. Качан ага («жетип») барса эч нерсе таппай калат. Өзүнүн алдында (Кыяматта) Аллаһты гана табат. Анан Аллаһ аны менен толук эсептешет. Аллаһ тез эсептешүүчү.[1]

أَوۡ كَظُلُمَٰتٖ فِي بَحۡرٖ لُّجِّيّٖ يَغۡشَىٰهُ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ مَوۡجٞ مِّن فَوۡقِهِۦ سَحَابٞۚ ظُلُمَٰتُۢ بَعۡضُهَا فَوۡقَ بَعۡضٍ إِذَآ أَخۡرَجَ يَدَهُۥ لَمۡ يَكَدۡ يَرَىٰهَاۗ وَمَن لَّمۡ يَجۡعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورٗا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ﴿٤٠﴾

**40.** Же болбосо (каапырдын амалдары) терең деңиз түбүндөгү караңгылыктарга окшойт. Аны толкундар орогон. Толкундардын үстүнөн дагы толкун орогон, анын үстүнөн (кара) булут (каптаган). Кабат-кабат караңгылыктар! Эгер (ошол абалда суудан) колун чыгарса да аны көрө албайт. Аллаһ кимге нур (ыйман) бербесе, ал (ар кандай) нурдан куржалак![2]

أَلَمۡ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱلطَّيۡرُ صَٰٓفَّٰتٖۖ كُلّٞ قَدۡ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسۡبِيحَهُۥۗ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِمَا يَفۡعَلُونَ ﴿٤١﴾

**41.** (О, Мухаммад!) Аллаһка асмандардагы жана Жердеги бардык нерселер (жадагалса,) асманда сап тартып учкан куштар(га чейин) тасбих айтканын билбедиңби? (Алардын) ар бири (Аллаһка жалбараар) дубасын жана тасбихин билет. Аллаһ алардын амалдарын Билүүчү!

---

1 Каапыр адамдар бул дүйнөдө кайрымдуулук кылышы, өзүнүн оюнда сооп деп эсептеген иштерди жасашы мүмкүн. Кээ бирлери бул иштери менен маашырланып жүрүп өлүп кетишет. Бирок, аятта айтылгандай, каапырдын амалы – закым. Кыяматта аны өз оюндагы сооп-сыйлыктар эмес, Аллаһ күтүп турган болот, бардык иштерди ыймансыз жасаганына толук жаза берүү үчүн.

2 Каапырлардын ой-пикирин, акыл-эсин ширк, адашуу, бузукулуктар сыяктуу караңгылыктар ороп алган. Качан алар Аллаһтын Нуру – Куранга кайрылбаса, эч качан чындыкты көрө албайт.

**42.** Асмандар жана Жер падышалыгы Аллаһка таандык! (Кыяматта) кайтып баруу – Аллаһка!

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿٤٢﴾

**43.** Көрбөйсүңбү, Аллаһ булуттарды (каалаган багытына) айдап, кийин аларды чогултат жана түрмөк-түрмөк кылып койот. Кийин сен алардын арасынан жамгыр чыкканын көрөсүң. (Аллаһ) асмандан: андагы (булут) тоолорунан мөндүр жаадырып, аны менен каалаган пенделерине (апаат) жеткирет жана аны каалаган пенделеринен буруп жиберет. Анын (булуттун) чагылганынын нуру көздөрдү көр кылгыдай болот.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُ ۖ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٣﴾

**44.** Аллаһ түн менен күндүздү алмаштырып турат. Албетте, мында акылдуулар үчүн (Аллаһтын кудуретин тааныткан) сабак бар.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُو۟لِى ٱلْأَبْصَٰرِ ﴿٤٤﴾

**45.** Аллаһ баардык жан-жаныбарды суудан жаратты. Алардын кээ бири сойлоп жүрөт, кээ бири эки буттап жүрөт, кээ бирлери төрт бут менен басат. Аллаһ каалаган нерсесин (каалагандай) жаратат. Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.

وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّن مَّآءٍ ۖ فَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ بَطْنِهِۦ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰ رِجْلَيْنِ وَمِنْهُم مَّن يَمْشِى عَلَىٰٓ أَرْبَعٍ ۚ يَخْلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Биз (Кураанда чындыкка багыттоочу) анык аяттарды түшүрдүк. Аллаһ каалаган пендесин Туура Жолго баштайт.

لَّقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍ مُّبَيِّنَٰتٍ ۚ وَٱللَّهُ يَهْدِى مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Алар «Биз Аллаһка, пайгамбарга ыйман келтирдик жана (экөөсүнүн буйруктарына) моюн сундук» дешет. Кийин, дал ушундан кийин (каалоолоруна ылайык келбеген буйруктарды аткарууга келгенде)

وَيَقُولُونَ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٌ مِّنْهُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ ۚ وَمَآ أُو۟لَٰٓئِكَ بِٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

алардын кээ бир тайпалары жүз буруп кетишет. Алар ыймандуу эмес!

**48.** Эгер араларында өкүм кылуу үчүн Аллаһка жана пайгамбарына чакырылса, капыстан бир топтору тескери басып кетишет.

وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ٤٨

**49.** Эгерде (талаштагы) чындык алар тарапта болсо, пайгамбарга баш ийип келишет.

وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ٤٩

**50.** Алардын жүрөгүндө илдет (эки жүздүүлүк) барбы? Же (Мухаммаддын пайгамбар экенинен) шектеништиби же болбосо, Аллаһ менен пайгамбары зулум кылат деп коркушабы? Жок! Алардын өздөрү заалым!

أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٥٠

**51.** Ал эми, араларында өкүм кылуу үчүн Аллаһ жана пайгамбарына чакырылган кездеги ыймандуулардын сөзү: «Уктук жана моюн сундук» деп айтуу (гана болушу кажет). Дал ошолор гана жеңишке (Бейишке) жетүүчүлөр!

إِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥١

**52.** Ким Аллаһка жана пайгамбарына моюн сунса, Аллаһтан корксо жана такыба кылса, дал ошолор жеңишке жетүүчүлөр!

وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ٥٢

**53.** Эгер сен аларга (мунафыктарга «Мен менен жихадка чыккыла!» деп) буюрсаң, «албетте, чыгабыз!» деп, Аллаһтын аты менен, жан үрөп ант ичишет. (Аларга) айт: «(жалгандан) ант ичпегиле. (Силердин) моюн сунууңар

۞وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٥٣

белгилүү.[1] Аллаһ эмне амал кылганыңардан Кабардар.»

**54.** (О, пайгамбар, адамдарга) айткын: «Аллаһка моюн сунгула жана пайгамбарга моюн сунгула! Эгер жүз үйүрсөңөр, Пайгамбарга өз милдети, силерге өз милдетиңер.[2] Эгер ага моюн сунсаңар анда, туура жолго түшөсүңөр. пайгамбардын мойнунда анык жеткирүүдөн башка (милдет) жок.

قُلْ أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَعَلَيْكُم مَّا حُمِّلْتُمْ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٥٤﴾

**55.** Аллаһ силердин араңардагы ыйман келтирген жана жакшы амалдарды аткарган адамдарды жер жүзүнө халифа кылууну убада берди, мурдагы (ушундай) кишилерди халифа кылганы сыяктуу. Жана аларга Өзү ыраазы болгон диндерин бекемдеп берүүнү, коркунучтарынан кийин (анысын) тынчтыкка алмаштырып берүүнү (да убада берди жана мындай шарт койду:) «Менин Өзүмө гана ибадат кылышат, Мага эч нерсени шерик кылышпайт». Ким ушундан кийин каапыр болсо, ошолор гана бузукулар.[3]

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي الْأَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ الَّذِي ارْتَضَىٰ لَهُمْ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّن بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا يَعْبُدُونَنِي لَا يُشْرِكُونَ بِي شَيْئًا وَمَن كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Жана (силер о, момундар) намазды (так) аткаргыла, зекетти бергиле жана пайгамбарга моюн сунгула! Ажеп эмес (Аллаһтын) ырайымына бөлөнсөңөр!

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** (О, Мухаммад!) Каапырлар жер бетинде Аллаһтан качып кутулат

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ

1 Башкача айтканда: тилиңер менен эле «моюн сундум» дейсиңер.

2 Адамдар кабыл алса-албаса, пайгамбардын милдети Аллаһтан берилген акыйкат динди адамдарга жеткирүү. Ал эми, ал акыйкатты уккан адамдардын милдети укканына амал кылуу. Экөө тең Аллаһтын алдында өз милдетинен жооп беришет.

3 Тафсийрул Муяссар

وَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ وَلَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٥٧﴾

деп ойлобо! (Акыретте болсо) алардын жайы тозокто! Кандай жаман акыбет!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِيَسْتَـْٔذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ وَٱلَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا۟ ٱلْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَٰثَ مَرَّٰتٍ ۚ مِّن قَبْلِ صَلَوٰةِ ٱلْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعْدِ صَلَوٰةِ ٱلْعِشَآءِ ۚ ثَلَٰثُ عَوْرَٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٨﴾

**58.** О, ыйман келтиргендер! Кулдарыңар менен күңдөрүңөр жана эрезеге жетпеген бөбөктөрүңөр (силердин бөлмөгө кирүү үчүн) үч маал уруксат сурашсын:[1] Багымдат намазынан мурун (сырткы кийимицерди кийе электе), Бешим убактысында(гы ысыктан) чечинип алганыңарда жана Куптан намазынан кийин (жатаарда). Ушул үч убак силер үчүн аврат (кийимсиз) болгон учурлар. Бул үч убактан башка убактарда (уруксатсыз кирсе) силерге да, аларга да күнөө жок. Алар силерге: бири-бириңерге аралашып жүрө бересиңер. Аллаһ силерге (өкүм) аяттарын мына ушинтип баяндайт. Аллаһ - Билүүчү, Даанышман.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلْأَطْفَٰلُ مِنكُمُ ٱلْحُلُمَ فَلْيَسْتَـْٔذِنُوا۟ كَمَا ٱسْتَـْٔذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ ءَايَٰتِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

**59.** Эгер силердин бөбөктөр эрезе жашына жетсе, алардан мурдагылар (чоңдор) сыяктуу (ар убакта) уруксат сурашсын. Аллаһ силерге аяттарын мына ушинтип (айкын) баяндайт. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

وَٱلْقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ ٱلَّٰتِى لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَٰتٍۭ بِزِينَةٍ ۖ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ

**60.** Аялдардын арасынан никеден үмүт үзүп, олтуруп (картайып) калгандары үчүн зыйнат-жасалгалары менен ачылып-чачылбаган абалда (чоң жоолук жана хижап-халат сыяктуу

1 Ал эми, азат адамдар менен эрезеге жеткен балдар ар кайсы убакытта уруксат сурап кириши кажет. Бул аятта кул-күңдөр менен бөбөктөрдү атайын ажыратып айтылганынын себеби, кул-күңдөр ар дайым кызматта, ал эми, бөбөктөр ар убакта ата-эне менен бирге болушат

عَلِيمٌ ﴿٦٠﴾

сырткы) кийимдеринин кээ бирин (махрам эместердин алдында) чечип коюусунда күнөө жок. (Бирок,) эгер (чечүүдөн) ыйба кылышса өздөрүнө жакшы. Аллаһ Угуучу, Билүүчү.

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ اللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾

**61.** (Жихад жана ушул сыяктуу парыз амалдарды аткара албай калган) сокурларга, чолокторго жана оорулууларга күнөө жок. Жана силер үчүн (оо, момундар) өз үйүңөрдөн же атаңардын үйүнөн же апаңардын үйүнөн же ага-иниңердин үйүнөн же эже-сиңдиңердин үйүнөн же абаңардын үйүнөн же апчеңердин үйүнөн же таякеңердин үйүнөн же таежеңердин үйүнөн же ачкычы колуңарга (ишенип) тапшырылган үйлөрдөн же дос-жарандарыңардын үйүнөн (уруксатсыз) тамактануунарда күнөө жок. (Ошондой эле,) чогуу же бөлүнүп тамак-тануунарда да күнөө жок. Эгер үйлөргө кирсеңер өзүңөргө Аллаһтын алдынан келген, таза, берекеттүү саламды бергиле.[1] Аллаһ силерге аяттарын ушинтип баяндайт. Акылыңарды иштетсеңер ажеп эмес!

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَإِذَا كَانُوا مَعَهُ عَلَىٰ أَمْرٍ جَامِعٍ لَّمْ يَذْهَبُوا حَتَّىٰ يَسْتَأْذِنُوهُ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِذَا

**62.** (Чыныгы) момундар – Аллаһка жана Анын пайгамбарына ыйман келтирген адамдар. Качан алар (мусулмандарга) пайдалуу бир иштин үстүндө пайгамбар менен бирге болушса, андан уруксат

1 Аллаһтын алдынан келген, б. а. Аллаһ Таала үйрөткөн таза, берекеттүү салам, эгер үйдө киши болсо «Ассаламу алайкум ва рохматуллохи ва барокатуху» деп айтылат. Ал эми, үйдө эч ким жок болсо «Ассаламу алайна ва ала ибадиллахис-солихийн» деп, киргендер өздөрүнө салам айтышат.

сурамайынча кетип калышпайт. (О, Мухаммад!) Чынында, сенден уруксат сураган адамдар Аллаһка жана Анын пайгамбарына (чын ыклас менен) ишенгендер! Эгер алар кээ бир иштерине уруксат сурашса, алардан каалаганыңа уруксат бер жана алардын күнөөлөрүн кечирүүсүн Аллаһтан сура. Чынында, Аллаһ Кечиримдүү, Ырайымдуу.

ٱسْتَـْٔذَنُوكَ لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُمُ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٦٢

**63.** (О, ыйман келтиргендер!) Өз араңарда пайгамбарга кайрылууну бири-бириңерге кайрылган сыяктуу (жөнөкөй) кылып албагыла![1] Аллаһ силердин араңардагы суурулуп, жашыруун түрдө чыгып кете турган (мунафык) адамдарды жакшы билет. Пайгамбардын буйругуна каршы иш жасагандар баштарына (бул дүйнөдө) балээ же (Акыретте) жан ооруткан азап түшүп калусунан абайлашсын!

لَّا تَجْعَلُوا۟ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣

**64.** Уккула! Асмандардагы жана Жердеги нерселердин баары Аллаһтын мүлкү. Ал силер эмне иш үстүндө экениңерди билет. Ал эми, (пенделер) Өзүнө кайтарыла турган (Кыямат) Күнү болсо, аларга (бардык) иштеринин кабарын билдирет. Аллаһ - бардык нерселерди Билүүчү.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قَدْ يَعْلَمُ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ٦٤

---

1 Ага «эй паланча!» деп кайрылбай, «оо, Аллаһтын элчиси!» деп, урмат менен кайрылгыла!

## 25 «Фуркан» сүрөсү[1]

سُورَةُ الفُرْقَانِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡفُرۡقَانَ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦ لِيَكُونَ لِلۡعَٰلَمِينَ نَذِيرًا ١

1. Ааламдарга (инсан жана жин ааламына) эскертүүчү болсун деп, пендесине ( Мухаммадга, чындык менен жалганды) Ажыратуучуну (Кураанды) түшүргөн Аллаһ Улук-Берекеттүү!

ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدٗا وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖ فَقَدَّرَهُۥ تَقۡدِيرٗا ٢

2. Ал асмандардын жана Жердин падышасы, Өзүнө бала тутпаган, мүлкүндө шериги болбогон жана ар бир нерсени эң назик ченем-өлчөм менен жараткан Зат!

وَٱتَّخَذُواْ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةٗ لَّا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ وَلَا يَمۡلِكُونَ لِأَنفُسِهِمۡ ضَرّٗا وَلَا نَفۡعٗا وَلَا يَمۡلِكُونَ مَوۡتٗا وَلَا حَيَوٰةٗ وَلَا نُشُورٗا ٣

3. (Мушриктер болсо) Андан (Аллаһ Тааладан) башка, эч нерсени жарата албай турган, өздөрү жаратылган, өздөрүнө пайда дагы, зыян дагы жеткире албаган, не өлтүрүү, не тирилтүү, не (өлгөндөргө) кайра жан берүү колунан келбей турган нерселерди кудай тутуп алышты!

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٌ ٱفۡتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيۡهِ قَوۡمٌ ءَاخَرُونَۖ فَقَدۡ جَآءُو ظُلۡمٗا وَزُورٗا ٤

4. Каапырлар (Кураан жөнүндө): «Бул – жалган! Аны (Мухаммад) өзү ойлоп чыгарган жана ага башкалар жардам беришкен» деп, (акыйкатка) зулумдук кылышты жана жалган күбөлүк беришти.

وَقَالُوٓاْ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٱكۡتَتَبَهَا فَهِيَ تُمۡلَىٰ عَلَيۡهِ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٥

5. Жана «Бул байыркылардын жомогу, аны (Мухаммад) жаздырып алган жана алар ага эртели-кеч (бирөөлөр тарабынан) айтып турулган» дешти.

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн жана жетимиш жети аяттан турат. «Фуркан» «Ажыратуучу» деген мааниде.

قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٦﴾

6. (О, Мухаммад, аларга) айткын: «Аны (Кураанды мага) асмандардагы жана жердеги (бардык) сырды билген Зат (Аллаһ) түшүрдү. Ал Кечирүүчү, Ырайымдуу»[1]

وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشِى فِى ٱلْأَسْوَاقِ لَوْلَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ﴿٧﴾

7. (Мушриктер) айтышты: «Бул эмне деген пайгамбар болдуя?! Тамак-аш жейт, базарларда жүрөт?! Эгер ага, аны менен бирге (элдерди) эскертүүчү бир periштe түшүрүлсө,

أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٨﴾

8. же ага (асмандан) казына ташталса, же болбосо, андан жей турган бакбостону болсо.., (бул башка кеп) Заалым (каапыр) болгондор (дагы): «(О, адамдар) силер сыйкырланган кишиге ээрчип жатасыңар!» - дешти.

ٱنظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَٰلَ فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٩﴾

9. Карачы (о, Мухаммад!) алар сага кандай мисалдарды келтирип (эмнелерге окшотуп) жатышат. Алар адашып кетишти! Эми (эч качан туура) жолду таба алышпайт.

تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًۢا ﴿١٠﴾

10. Эгер кааласа сага мындан да жакшыраак, түбүнөн дарыялар агып турган бактарды жана (бийик, коолдолгон) сарайларды жасап бере ала турган Аллаһ Улук-Берекеттүү![2]

بَلْ كَذَّبُوا۟ بِٱلسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١١﴾

11. Жок! (Каапырлар) Кыяматты (тап-такыр) жалганга чыгарышты! Бирок, Биз Кыяматты «жалган»

---

1 Эгер каапырлар Кураанга каршылыгын токтотуп, тообо кылып, ыйман келтиришсе, Аллаһ Кечирүүчү, Ырайымдуу.

2 Ал эгер кааласа Сулайман, Дауд пайгамбарларга берген сыяктуу бак-бостондорду, сарайларды Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга да бермек. Бирок, кимисинин кандай пайгамбар болуусун Ал Өзү билет. Ал Өз ишинен эч кимге эсеп бербейт.

дегендерге тозокту даярдап койгонбуз.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ سَمِعُوا۟ لَهَا تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ١٢

**12.** Тозок аларды алыс жерден көргөндө эле, анын (тозоктун) ачууланып айкырганын угушат.[1]

وَإِذَآ أُلْقُوا۟ مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا۟ هُنَالِكَ ثُبُورًا ١٣

**13.** Анан алар тозоктун (ортосундагы) тар жерге, кишенделген абалда ташталганда, ошол жерде өздөрүнө өлүм тилеп калышат.

لَّا تَدْعُوا۟ ٱلْيَوْمَ ثُبُورًا وَٰحِدًا وَٱدْعُوا۟ ثُبُورًا كَثِيرًا ١٤

**14.** Ал Күнү өлүмдү бир жолу эмес, көп жолу чакырасыңар!

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ ٱلْخُلْدِ ٱلَّتِى وُعِدَ ٱلْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَآءً وَمَصِيرًا ١٥

**15.** (Ошондо, о, Мухаммад,) сен аларга «Ушул жакшыбы же такыба кишилерге убада кылынган түбөлүк Бейиш жакшы беле?» деп айткын. Ал (Бейиш) такыба адамдардын кайта турган (түбөлүк) жайлары жана сыйлыктары!

لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَ ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْـُٔولًا ١٦

**16.** Ал жерде алар үчүн каалаган нерселери даяр. (Алар анда) түбөлүккө калышат. (Бул) Раббиң Өз милдетине алган жоопкерчиликтүү убада болчу.[2]

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِى هَٰٓؤُلَآءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا۟ ٱلسَّبِيلَ ١٧

**17.** (Аллаһ) аларды жана алар ибадат кылган Аллаһтан башка «кудайларды» (бир жерге) чогулткан күндө: «(Эй, жалган кудайлар!) Менин мына бул пенделеримди («мага ибадат кыласыңар» деп) силер азгырдыңарбы?! Же алар өздөрү адашып кетиштиби» - дейт.[3]

---

1 Каапырларды Аллаһ жек көргөнү үчүн тозок да жек көрүп, алыстан буларды көргөндө эле өкүрүп, кутуруп, алоолору асмандап, кайнап күтүп алат.

2 Аллаһ-Таала Өз пенделерине «Эгер такыбаа болсоңор Бейишке чыгарамын» деп убада берип, жоопкерчилигин алган, эми ошону аткарып жатат.

3 Кыяматта мушриктер Аллаһка шерик, бала, ортомчу деп ойлогон бардык «кудайларды» ал тоо-ташты, бут-идолбу, даракпы, мазарбы, арбакпы, жинби,

**18.** Алар айтышат: «Сен (О, Жараткан, шериги жана баласы бар болуудан) Тазасың! Сенден башканы Дос-Рабби кылуу бизге ылайык эмес! Бирок, Сен аларды жана алардын ата-бабаларын (дүйнөдө көп байлык менен) пайдалантырган элең, натыйжада зикирди (Сени эстөөнү) унутушту жана (бизди сага шерик кылып алышып) өлүмгө (тозокко) ылайык болуп калышты!»

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ مَا كَانَ يَنۢبَغِى لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا۟ ٱلذِّكْرَ وَكَانُوا۟ قَوْمًۢا بُورًا ﴿١٨﴾

**19.** (Эй, Мушриктер! Мына, «кудайыңар») силер айткан сөздөрдү «жалган» деди. Эми силер (өзүңөрдөн азапты) буруп жиберүүгө да («кудайыңардан») жардам алууга да жетише албайсыңар. Силерден ким (акыйкатты четке кагып) зулумдук кылган болсо, ага чоң азапты таттырабыз!

فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا ۚ وَمَن يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿١٩﴾

**20.** (О, Мухаммад!) Сенден мурун Биз жиберген бардык пайгамбарлар тамак-аш жеп, базарларда жүрүшкөн. Биз бирөөнөрдү бирөөнөргө фитна-сыноо кылып койдук.[1] (Бул сыноолорго) сабыр кыла аласыңарбы? Сенин Раббиң (бардыгын) Көрүүчү!

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِى ٱلْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً أَتَصْبِرُونَ ۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Бизге жолугууну үмүт кылбаган (ыймансыз) адамдар «Эгер бизге периште түшсө же Раббибизди (өз

۞ وَقَالَ ٱلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ أَوْ نَرَىٰ رَبَّنَا ۗ لَقَدِ

---

периштеби же Ыйсабы.., баардыгын Аллаһ чогултуп, аларды «кудай» деп сыйынган адамдарга беттештирип, Өзү билип турса да, моюндарына коюш үчүн ушул суроону берет

1 Пайгамбарлар элдерге сыноо. Себеби, кээ бирөөлөр «Пайгамбар деген базарда жүрөт бекен?» деп, сыноодон кулап калышкан. Пайгамбарлардын өзүнө элдерди чакыруу (даават) иши сыноо. Кембагалга байлык сыноо, байларга кедейлик сыноо... Кыскасы, бул дүйнө баштан-аяк сыноо.

ٱسۡتَكۡبَرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۡ وَعَتَوۡ عُتُوّٗا كَبِيرٗا ﴿٢١﴾

көзүбүз менен) көрсөк (ошондо гана ыйман келтирмекпиз)»-дешет.[1] Алар өздөрүнчө текеберленип жана аябай таш-жүрөк болуп кетишкен.

يَوۡمَ يَرَوۡنَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ لَا بُشۡرَىٰ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُجۡرِمِينَ وَيَقُولُونَ حِجۡرٗا مَّحۡجُورٗا ﴿٢٢﴾

**22.** Периштелерди көргөн ошол (Кыямат) Күнү, күнөөкөр адамдарга жакшы кабар болбойт. (Аларга периштелер:) «(Силер үчүн Бейиш) тап-такыр арам!» - дешет.

وَقَدِمۡنَآ إِلَىٰ مَا عَمِلُواْ مِنۡ عَمَلٖ فَجَعَلۡنَٰهُ هَبَآءٗ مَّنثُورًا ﴿٢٣﴾

**23.** Жана Биз алар (сооп деп ойлоп) жасаган (кайрымдуулук) иштерге келдик жана аны чаң-тозоң кылып (сапырып) таштадык!

أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ يَوۡمَئِذٍ خَيۡرٞ مُّسۡتَقَرّٗا وَأَحۡسَنُ مَقِيلٗا ﴿٢٤﴾

**24.** Ошол Күнү (Аллаһка ыйман келтирип, салих амал кылган) Бейиш ээлери эң сонун орундарда, эң мыкты эс алуу жайларында болушат.

وَيَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلسَّمَآءُ بِٱلۡغَمَٰمِ وَنُزِّلَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ تَنزِيلًا ﴿٢٥﴾

**25.** Жана булуттуу асман жарылган жана периштелер сап-сап абалында түшүрүлгөн Күнү,

ٱلۡمُلۡكُ يَوۡمَئِذٍ ٱلۡحَقُّ لِلرَّحۡمَٰنِۚ وَكَانَ يَوۡمًا عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ عَسِيرٗا ﴿٢٦﴾

**26.** Дал ошол (Кыямат) Күнү чыныгы мүлк-бийлик Рахманга (Аллаһка) гана таандык болот. Жана ал күндө каапырларга оор болот.

---

1 Алар «бизге периштеден пайгамбар келсе, же адам пайгамбардын жанында периште жардамчысы болмоюнча жана Аллаһ бизге көрүнмөйүнчө Мухаммадка ыйман келтирбейбиз» дешти. Эми, алардын ыйман келтириши үчүн Аллаһтын Өзү келип, «Мухаммадды мен жибергеним ырас» деп тастыктап кетиши керек экен. Бул алардын жүрөгүнөн чыккан сөз эмес. Алар периштелерди, өздөрүнө тастыктоочу же пайгамбар болуп келгенин эч качан көрүшпөйт. Көргөн мезгилде башкачараак абалда көрүшөт: 1) Жан алгыч периште келип, кыйнап, жанын сууруп жатканда, 2) Мүрзөгө коюлганда Мункар жана Накир деген эки периште суракка тартканда, тили сөзгө келбей, чулдурап калгандан кийин баштарына союл менен чаап азап беришкенде, 3) Кайра тирилгенде беттери менен сүйрөп, түртүп, кордоп, сурак майданына периштелер айдап барганда, 4) Тозок периштелери жан ооруткан азаптын түрүн көргөзгөндө.

**27.** Ал Күнү заалымдар (каапырлар) эки колун(ун манжаларын) тиштеп: «Атаганат, (дүйнөдө) пайгамбар менен (бир) жолду кармаган болсом кана!

وَيَوْمَ يَعَضُّ ٱلظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ يَٰلَيْتَنِي ٱتَّخَذْتُ مَعَ ٱلرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٧﴾

**28.** Шорум курусун-ай! Баланчаны[1] дос кылбай эле койсом болмок экен!

يَٰوَيْلَتَىٰ لَيْتَنِي لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** Ал мени, мага келген зикирден (Кураандан) адаштырды! Шайтан инсанды жардамсыз таштап коёт турбайбы!» дешет

لَّقَدْ أَضَلَّنِي عَنِ ٱلذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ جَآءَنِي ۗ وَكَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ لِلْإِنسَٰنِ خَذُولًا ﴿٢٩﴾

**30.** Пайгамбар (Мухаммад) айтты: «О, Раббим! Менин коомум (Курайш) мына бул Кураанды (арттарына) таштап коюшту».

وَقَالَ ٱلرَّسُولُ يَٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِي ٱتَّخَذُوا۟ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ مَهْجُورًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ошондой. Биз ар бир пайгамбарга күнөөкор адамдардан душман кылып койдук. Бирок, жол башчы жана жардамчы болууга Раббиңдин Өзү жетиштүү!

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ ٱلْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا وَنَصِيرًا ﴿٣١﴾

**32.** Каапырлар «Эгер Кураан (Мухаммадга бөлүк-бөлүк болбой) бир бүтүн болуп түшсө экен»- дешет. Биз сенин жүрөгүңдү кубаттандыруу үчүн (аны бөлүп-бөлүп түшүрдүк) жана аны (Кураандын түшүүсүн) бөлүк-бөлүк кылдык.[2]

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ ٱلْقُرْءَانُ جُمْلَةً وَٰحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ لِنُثَبِّتَ بِهِۦ فُؤَادَكَ ۖ وَرَتَّلْنَٰهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٢﴾

**33.** Алар (муштриктер өз пикирин тастыктоо үчүн кайдагы бир)

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ

---

1 «Баланча» деп өзүн азгырган «досторунун» атын айтат. Ал «досу жин-шайтандардан да болушу мүмкүн.

2 Ар бир түшкөн аят, муштриктердин кежирленген көктүгүнөн же башка бир себеп менен капаланган, чарчаган пайгамбарыбыздын жүрөгүнө дем, кубат болор эле. Кураанды пайгамбардын жана анын коомунун абалына жана реалдуу турмуштун окуяларына байланыштырып, биринин артынан бирин түшүрүү Аллаһ Тааланын чоң Даанышмандыгы.

وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ٣٣

мисалдарды сага келтирчү болсо, Биз сага Акыйкатты (Куранды) жана (анын аяттары үчүн) эң жакшы түшүндүрмөлөрдү келтиребиз.

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ جَهَنَّمَ أُوْلَـٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ سَبِيلًا ٣٤

**34.** (Периштелер тарабынан) жүздөрүн (жерге) ышкап, тозокко чогултула турган адамдар.., ошолор гана эң жаман орундагы, эң адашкан жолдогу адамдар!

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَـٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ أَخَاهُ هَـٰرُونَ وَزِيرًا ٣٥

**35.** Биз Мусага Китепти (Тооратты) бердик жана агасы Харунду аны менен бирге: ага вазир кылдык.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِنَا فَدَمَّرْنَـٰهُمْ تَدْمِيرًا ٣٦

**36.** Анан: «Экөөң Биздин аяттарыбызды жалган деген (каапыр) коомго бар(ып аларды динге даават кылгыла)» дедик. (Экөө буйрукту аткарып, Фираун жана анын коомуна барып, аларды ыйманга чакырды. Бирок алар текеберленип, акыйкатты жалганга чыгарганда) аларды (деңизге чөктүрүп) бирин калтырбай кыйраттык.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا۟ ٱلرُّسُلَ أَغْرَقْنَـٰهُمْ وَجَعَلْنَـٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً ۖ وَأَعْتَدْنَا لِلظَّـٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٣٧

**37.** Нухтун коомун дагы пайгамбарларды[1] «жалганчы» дешкенде (топон суу жиберип) чөктүрүп, адамдар үчүн ибарат-сабак кылып (Ошолорго жана алардын жолун жолдогон) заалымдарга жан ооруткан азап даярдап койдук.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَـٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ٣٨

**38.** Аад, Самуд (элдерин), «кудук ээлерин» жана ушулардын аралыгындагы (башка) көп муундарды (каапырчылыгы себептүү кыйраттык).

---

1 Кайсы коом бир гана пайгамбарды жалганчы десе, бардык пайгамбарларды жалганчы дегенге жатат. Буга далил – Нухтун коому анын бир өзүн жалганчы десе да Аллах Таала бизге «пайгамбарларды» деп баян кылууда.

**39.** Биз алардын баарына мисал-далилдерди келтиргенбиз (моюн толгогондон кийин гана) бардыгын кырып-жоюп жибердик! *(Кырылган элдерден бири Лут пайгамбардын коому болчу. Алардын башына таш жамгыры жаап кыйраган).*

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْأَمْثَالَ ۖ وَكُلًّا تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٣٩﴾

**40.** Алар (Макка мушриктери) балээ (таш) жамгыры жаадырылган шаарга келген эле го! Эмне, аны(н кесепеттерин) көрбөй жатышабы?! Жок, (көрүшкөн, бирок) алар кайра тирилүүгө ишенишпейт.

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِي أُمْطِرَتْ مَطَرَ السَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا ۚ بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤٠﴾

**41.** Эгер алар сени көрүшсө, келеке кылышып: «Аллаһ пайгамбар кылып жиберген (баякы неме) ушулбу?

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤١﴾

**42.** Ал бизди кудайларыбыздан азгырып жибере жаздабадыбы! Эгер бир аз аларга (кудайларыбызга) сабыр кылып турбаганда (азгырып жибермек экен)»-дешти. Жакында (тозоктогу) азапты өз көздөрү менен көргөн кезде ким Туура Жолдон адашуучурак экенин билип алышат.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَن صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** (О, Мухаммад!) Өзүнүн каалоосун кудай кылып алган адамды(н бул айткандарын) карабайсыңбы! Эми сен ага өкүл (көзөмөлдөөчү) болосуңбу?![1]

أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Же болбосо алардан көпчүлүгү угат, акылдарын иштетет деп ойлойсуңбу? Алар айбан сыяктуу

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ ۖ بَلْ هُمْ أَضَلُّ

---

1 Ал ыпылас сөздөрү менен өзүнө тозокту анык кылып алды. Эми сен аны жөн кой. Сен көзөмөлчү эмессиң. Болгону, эскертүүчүсүң. Аны менен Аллаһ Өзү эсептешип алат.

болуп калган. Жок! Айбандан да адашуучураак![1]

سبيلا ﴿٤٤﴾

**45.** (О, Мухаммад!) Раббинди(н кудуретин) көрбөйсүңбү: (Жер бетине) кантип көлөкөнү (таңкы караңгылыкты) жайып койду. Эгер кааласа аны жылбай турган кылып коймок. Кийин Биз ага Күндү далил[2] кылдык.

ألم تر إلى ربك كيف مد الظل ولو شاء لجعله ساكنا ثم جعلنا الشمس عليه دليلا ﴿٤٥﴾

**46.** Кийин Биз акырындык менен аны (таңкы көлөкөнү) жыйнап алабыз.[3]

ثم قبضناه إلينا قبضا يسيرا ﴿٤٦﴾

**47.** Ал силерге түндү кийим, уйкуну ырахат (эс алуу) кылып койду. Жана эрте мененки убакытты тирилүү (учуру) кылды.

وهو الذي جعل لكم الليل لباسا والنوم سباتا وجعل النهار نشورا ﴿٤٧﴾

**48.** Жана Ал Өз ырайымынын (жамгырдын) астынан, кубаныч кабарчысы катары шамалдарды жиберди. Жана Биз асмандан таза суу түшүрдүк,

وهو الذي أرسل الرياح بشرا بين يدي رحمته وأنزلنا من السماء ماء طهورا ﴿٤٨﴾

**49.** аны менен өлүк шаарларды тирилтүү үчүн жана Өзүбүз жараткан көп адамдар менен айбандарды сугаруу үчүн.

لنحيي به بلدة ميتا ونسقيه مما خلقنا أنعاما وأناسي كثيرا ﴿٤٩﴾

**50.** Биз аны (Кураан аяттарын) алардын арасында ар түрдүү (ыкмалар менен) баян кылдык, акыл-насаат алуулары үчүн. Бирок, көпчүлүк адамдар каапырлыктан башкасына ыраазы болушпады.

ولقد صرفناه بينهم ليذكروا فأبى أكثر الناس إلا كفورا ﴿٥٠﴾

**51.** Эгер кааласак Биз ар бир шаарга (бирден) эскертүүчү-пайгамбар жибермекпиз.[4]

ولو شئنا لبعثنا في كل قرية نذيرا ﴿٥١﴾

---

1 Айбанды чабан кайда айдаса, ошол тарапка басат. Өзүнө зыян болчу жерлерди, себептерди билет жана андан абайлайт. Булар болсо, түз эле өзүн отко урууда!

2 Эгер Күн болбосо, таңкы күңүрттүк билинмек эмес.

3 Күн көтөрүлгөн сайын көлөкө жыйналып, чегинип барат.

4 Бирок, Аллаһ Таала Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды бүт ааламдар үчүн жиберүүнү каалады.

**52.** (О, Мухаммад!) Каапырларга моюн сунба жана аларга (Кураан) менен чоң жихад кыл!

فَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَجَٰهِدْهُم بِهِۦ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Ал (Аллаһ) эки деңизди (жанаша) агызып койду. Мунусу (дарыя) ширин-даамдуу, анысы (деңиз) шор-кычкыл. Жана экөөсүнүн арасына (көрүнбөгөн) тосмо жана бекем-бышык парданы жаратты.[1]

۞ وَهُوَ ٱلَّذِى مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَّحْجُورًا ﴿٥٣﴾

**54.** Ал адамды суудан жараткан жана аны тууган-урук, куда-сөөк кылып койгон Зат. Сенин Раббиң (ар нерсеге) Кудуреттүү.

وَهُوَ ٱلَّذِى خَلَقَ مِنَ ٱلْمَآءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُۥ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٤﴾

**55.** Алар (мушриктер) Аллаһтан башка өздөрүнө не пайда, не зыян жеткире албай турган «кудайларга» ибадат кылышат. Каапыр (жараткан) Раббисине каршы (жасалма кудайларга) жардамчы болду.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ ٱلْكَافِرُ عَلَىٰ رَبِّهِۦ ظَهِيرًا ﴿٥٥﴾

**56.** Биз сени (Бейиштен) кушкабар, (тозоктон) коркунучтуу кабар берүүчү кылып гана жибергенбиз.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Айткын: «Мен ал (кабар жеткирүүчүлүгүм) үчүн силерден акы сурабаймын. Ал эми, кимде-ким (садака берүү менен) Раббисине жол тутууну кааласа (ага тоскоол болбоймун)[2]

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَن شَآءَ أَن يَتَّخِذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٥٧﴾

**58.** Жана сен (эч качан) өлбөй турган түбөлүк Тирүүгө (Аллаһ Таалага) тобокел кыл, Аны даңктап (бардык

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْحَىِّ ٱلَّذِى لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِهِۦ بِذُنُوبِ عِبَادِهِۦ

---

1 «Көрүнбөгөн тосмо»-бул эки суунун составынын бири бирине аралашып кетишине тоскоолдук кыла турган элементтер. «Бекем-бышык парда» бул кадимки эле жээк-тосуктар.

2 Ким муктаж адамдарга же болбосо, пайгамбардан башка дин жеткирүүчү кишилерге садака кылып, Аллаһтын ыразычылыгына жол издесе-жасай берсин. Бирок, пайгамбарлар садака жебейт.

кемчилдиктүү сыпаттардан) аруула. Анын Өзү пенделеринин күнөөлөрүнөн жетиштүү Кабардар.

خَبِيرًا ﴿٥٨﴾

**59.** Ал асмандар менен жерди жана экөөсүнүн арасында болгон нерселерди алты күндө жаратып, андан кийин (Өзүнүн гана улуулугуна жараша) Арштан Бийик-Жогору болду[1]. Ал – Ырайымдуу! Сен муну (бардыгынан) Кабардар болгон Заттан сура! (Ал Өзүнүн сыпатын, улуулугун Өзү гана жакшы билет.)

ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۚ ٱلرَّحْمَٰنُ فَسْـَٔلْ بِهِۦ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Эгер аларга (мушриктерге) «Рахманга сажда кылгыла» деп айтылчу болсо, «Рахман эмне? Бизге буюрган нерсеңе сажда кыла беребизби?» - дешет. (Бул чакырык) алардын качуусун гана көбөйтөт.[2]

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱسْجُدُوا۟ لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا۟ وَمَا ٱلرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦٠﴾

**61.** Асмандагы (түркүм) жылдыздарды жараткан Аллаһ Улук-Берекеттүү болду. Ал асманга чырак (Күн) менен нурлуу Айды дагы жаратты.

تَبَارَكَ ٱلَّذِي جَعَلَ فِي ٱلسَّمَآءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَٰجًا وَقَمَرًا مُّنِيرًا ﴿٦١﴾

**62.** Жана Ал зикир кылууну же шүгүр келтирүүнү каалаган адамдар үчүн түн менен күндүздү удаама-удаа (келе турган) кылып жаратты.[3]

وَهُوَ ٱلَّذِي جَعَلَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ خِلْفَةً لِّمَنْ أَرَادَ أَن يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٢﴾

**63.** Рахмандын пенделери… алар жер бетинде кичипейил-салабаттуу

وَعِبَادُ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى ٱلْأَرْضِ هَوْنًا

---

1 Пайгамбарыбыз (с.а.в) айтты: «Аллаһ калк-калайыкты жаратканда Өзүнүн алдындагы, Арштын үстүндөгү Китепке: «Менин ырайымым ачуумдан үстөмдүк кылды» деп жазган». (Бухарий: 7404, Муслим: 2751, Термизий: 3543, Ибн Мажжа: 4295).

2 Алар «эгер биз жалгыз Рахманга ибадат кылсак, ата-бабаларыбыз сыйынып келген кудайларыбыз, арбактарыбыз эмне болот» деп чындыктан качышат.

3 Ким Аллаһты зикир кылууну каалаcа, тынч, бейпил түн бар. Моожиза-керемет жаратылыштагы Аллаһтын Кудуретинин белгилерин көрүп зикир кылууну кааласа күндүз бар.

вَإِذَا خَاطَبَهُمُ ٱلْجَٰهِلُونَ قَالُوا۟ سَلَٰمًا ﴿٦٣﴾

жүрүшөт. Наадандар (оройлук менен) сүйлөсө да «салам» деп коюшат.

**64.** Алар түн ичинде[1] Раббисине сажда кылган, (намазда) тикесинен турган абалда болушат.

وَٱلَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَٰمًا ﴿٦٤﴾

**65.** Алар «О, Раббим! Бизден тозок азабын арылта көр! Анын азабы түгөнгүс!

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٥﴾

**66.** Чынында, ал эң жаман орун, эң жаман жай! (Биз ага чыдай албайбыз!)» - дешет.

إِنَّهَا سَآءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٦﴾

**67.** Алар эгер (дин жолунда) садака-ихсан кылса ысырапчыл да болушпайт, сараң да болушпайт. Ушунун ортолугунда турушат.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَنفَقُوا۟ لَمْ يُسْرِفُوا۟ وَلَمْ يَقْتُرُوا۟ وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٧﴾

**68.** Алар Аллаһтан башка «кудайларга» дуба кылышпайт, Аллаһ өлтүрүүнү арам кылган жанды өлтүрүшпөйт. Акысы (өчү) бар болгондо гана (өлтүрүүсү адал болот). Алар зынаа-бузукулукка барышпайт. Кимде-ким ушуларды жасаса (айрыкча Аллаһтан башкага дуба (ширк) кылса) жазага жолугат.

وَٱلَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِى حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٨﴾

**69.** Ага Кыямат Күнү (тозокто) үстөккө-босток азаптар берилет жана кордолгон абалда ал жерде түбөлүк калат.

يُضَٰعَفْ لَهُ ٱلْعَذَابُ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِۦ مُهَانًا ﴿٦٩﴾

**70.** Ал эми, тообо кылып, ыйман келтирип, жакшы (сооп) амал кылган адамдар болсо..,Аллаһ алардын жамандыгын

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يُبَدِّلُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِهِمْ حَسَنَٰتٍ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٧٠﴾

---

1 Түңкү ибадат «тахажжуд» деп аталат жана көп сооптору бар. Айрыкча түндүн үчтөн экиси өткөндө туруп намаз окуп, дуба кылса, кабыл болуусунда үмүт чоң.

жакшылыкка алмаштырат.[1] Аллаһ- Кечиримдүү, Ырайымдуу.

**71.** Жана кимде-ким тообо кылып, салих амал кылса, ал Аллаһка (Аллаһтын жолуна) чындап кайтыптыр.

وَمَن تَابَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَإِنَّهُۥ يَتُوبُ إِلَى ٱللَّهِ مَتَابًا ﴿٧١﴾

**72.** Жана алар (Рахмандын пенделери) жалган күбөлүк беришпейт. Пайдасыз (кыйбат, ушак) сөздүн жанынан өтсө (ага аралашпай) урмат-сыйын сактап өтөт.

وَٱلَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ ٱلزُّورَ وَإِذَا مَرُّواْ بِٱللَّغْوِ مَرُّواْ كِرَامًا ﴿٧٢﴾

**73.** Аларга Раббилеринин аяттары угузулса, дүлөйлүк, сокурлук менен жыгылышпайт. (Түшүнүп, аң-сезимдүүлүк менен кабыл алышат.)

وَٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّواْ عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٣﴾

**74.** Алар: «О, Рабби! Бизге (көргөндө) көзүбүз кубана турган жубайларды жана урпактарды белек кыл! Жана бизди такыба кишилерге имам (жол башчы) кыл» дешет.[2]

وَٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَٰجِنَا وَذُرِّيَّٰتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَٱجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٤﴾

**75.** Ушул адамдар (дин жолунда) сабыр кылгандары себептүү (Бейиштеги) жогорку оруңдар менен сыйланышат жана саламдар, ширин сөздөр менен күтүп алынат.[3]

أُوْلَٰٓئِكَ يُجْزَوْنَ ٱلْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُواْ وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَٰمًا ﴿٧٥﴾

---

1 Ар канча ашынган каапыр болбосун, эгер жолунан кайтып, чын дилинен Аллаһка тообо кылып, ыйман келтирип, салих амалдарды кыла баштаса, Аллаһ анын өткөндөгү күнөөлөрүн кечирип, жаман абалын жакшыга, тозокулугун Бейишке алмаштырып койот.

2 Алар дуба кылуу менен гана чектелип отура бербейт. Тескерисинче ошол даражага жеткенче, балдарын, үй-бүлөсүн Аллаһ ыраазылыгын аткаруунун натыйжасында өзүнө, көзүнө кубаныч боло турган кылып тарбиялаганга аракеттенишет.

3 Аларды Бейиш периштелери ызаат-урмат менен салам айтып, Бейишке келиши менен куттуктап күтүп алышат.

**76.** Алар анда түбөлүк калышат. Жайгашкан оруңдары, түшкөн мекендери кандай сонун!

خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٧٦﴾

**77.** (О, Мухаммад!) айткын: «Эгер дубаңар гана болбосо, Аллаһ силерди баалабайт.[1] Себеби силер (динди, Куранды) жалганга чыгардыңар! Жакын арада силерге (азап) жабышып келет.[2]

قُلْ مَا يَعْبَؤُا۟ بِكُمْ رَبِّى لَوْلَا دُعَآؤُكُمْ ۖ فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًۢا ﴿٧٧﴾

---

1 Аллаһ таала жогорку аятта «Рахман пенделери» деп сыпатталган аз сандуу, чыныгы момундардын дубаларынын шарапаты менен гана дүйнөнү азаптан сактап турат. Эмесе, дүйнөнүн көпчүлүк жашоочулары кыйратып жиберүүгө гана ылайык болуп, бузулуп, өзүнө-өзү азап тилеп жашашууда.

2 «Жакын арада» деген сөздөн максат-Кыямат. Анда динди, Куранды, Пайгамбарды, исламды, Бейиш-тозокту жалган дегендерге эч арылбай турган, бекем жабышкан азап берилет.

## 26 «Шуара» сүрөсү[1]

سُورَةُ الشُّعَرَاءِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Та. Син. Мим.

طسٓمٓ ﴿١﴾

2. Булар анык Китеп аяттары.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾

3. (О, Мухаммад! Макка мушриктери) ыйманга келбегени үчүн балким, сен жаныңды алекетке салаарсың![2]

لَعَلَّكَ بَٰخِعٌ نَّفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا۟ مُؤْمِنِينَ ﴿٣﴾

4. Эгер Биз кааласак, аларга (мушриктерге өздөрү сурагандай) асмандан моожиза түшүрө алабыз жана бул моожиза алдында алардын моюндары ийилип калат.[3]

إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ ءَايَةً فَظَلَّتْ أَعْنَٰقُهُمْ لَهَا خَٰضِعِينَ ﴿٤﴾

5. Аларга (мушриктерге) Рахман тарабынан жаңы эскертүүчү (аяттар) келсе, дароо андан жүз буруучу (ишенбөөчү) болушту.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ ٱلرَّحْمَٰنِ مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهُ مُعْرِضِينَ ﴿٥﴾

6. Алар (Кураандагы тозок-бейишти) жалганга чыгарышты (жана аны окуп берген Мухаммадды мазакташты) эми жакында аларга мазактаган нерселеринин анык кабарлары келип калат.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ فَسَيَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٦﴾

7. Алар жерге карашпайбы: Биз анда канча сонун өсүмдүк түрлөрүн өндүрүп чыгардык.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ إِلَى ٱلْأَرْضِ كَمْ أَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٧﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 227 аяттан турат. «Шуаранын» мааниси «Акындар».

2 Көп кыйналба. Хидаят (Туура жол) Аллаһтын колунда. Сенин милдетиң жеткирүүдөн гана турат.

3 Бирок, мындай мажбурлап ыйманга келтирүүдөн пайда жок. Чыныгы ыйман көрбөй туруп, кайыптагы нерселерге ишенүү. Анан калса, ошол моожиза келсе жана мурдагы каапырлар сыяктуу ыйман келтирбей коюшса, анда аларга азап хак (ылайык) болуп калмак.

**8.** Мында (Аллаhтын кудуретине) белги бар. Бирок, алардын көпчүлүгү ыйман келтирбей жатышат.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ٨

**9.** Чынында, сенин Раббиң Кудуреттүү (жана) Ырайымдуу.[1]

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ٩

**10.** Жана (эстегин о, Мухаммад) бир кезде Раббиң Мусага (мындай) деди: «Заалым коомдорго:

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰ أَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ١٠

**11.** Фираундун коомуна баргын жана аларга: «(Аллаhтан) коркпойсуңарбы?» дегин».

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١١

**12.** «О, Раббим, – деди (Муса), – алар мени жалганчыга чыгаруусунан коркомун.

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ١٢

**13.** (Натыйжада) жүрөгүм сыгылып, тилим эркин айланбай калуусу мүмкүн.[2] (Ошондуктан агам) Харунду да (мага кошуп пайгамбар кылып) жибер.

وَيَضِيقُ صَدْرِي وَلَا يَنطَلِقُ لِسَانِي فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَارُونَ ١٣

**14.** Алардын (оюнда) менин күнөөм бар.[3] Мени өлтүрүп коюуларынан да коркомун».

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنبٌ فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ١٤

**15.** (Аллаh) айтты: «Жок, (өлтүрө алышпайт) экөөң Биздин моожизаларды алып бара бергиле. Биз силер менен бирге угуп (кабардар болуп) туруучубуз.

قَالَ كَلَّا ۖ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُم مُّسْتَمِعُونَ ١٥

---

1 Ал кааласа зордоп ыйманга келтирип, моюндарын ийип коюууга Кудуреттүү. Бирок, Анын мээрими, каардуулугунан жогору. Пендесине мөөнөт берет, мүмкүнчүлүк берет, Өзүнө өз ыктыяры менен кайтуусун күтөт.

2 «Тилим эркин айланбай калуусунан коркомун» дегенинин себеби, ал бир аз кекечтенип сүйлөчү.

3 Мусанын мындай дешинин себеби, ал Мисирде Фираундун сарайында жүргөндө бир египеттик кишини байкоосуздан уруп өлтүрүп алат жана ушул себептүү качып кетет.

**16.** Баргыла дагы, «Биз ааламдардын Раббисинин элчилери болобуз.

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Исрайил урпактарын (азат кыл жана) биз менен кошуп (ата-журттарына) жибер» дегиле. *(Аллаһтын элчилери Фираунга барып, буюрулган сөздөрдү айтышты эле...)*

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٧﴾

**18.** (Фираун мындай) деди: «Балалыгыңда өзүбүздүн арабызда биз тарбия кылбадык беле сени (о, Муса?) Өмүрүңдөн бир нече жылдарды биздин арабызда өткөрдүң эле го!

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Андан кийин кылгылыкты кылып коюп, (египеттик букарабызды өлтүрүп) шүкүрсүз адамдардан болгонсуң!»

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** (Муса) айтты: «Кылган болсом, мен аны байкабагандыктан улам жасагам. (Атайлап өлтүргөн эмесмин)

قَالَ فَعَلْتُهَا إِذًا وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Анан, (мени да өлтүрөсүңөр деп) корккомумда силерден качып (Мадянга) кетип калдым. Анан Аллаһ мага өкүм берди жана пайгамбарлардан кылды.

فَفَرَرْتُ مِنْكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Ал эми, сен мага колко кылган «камкордуктар» болсо, Исраил урпактарын кул кылып алганың себептүү болгон!»[1]

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدْتَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٢﴾

---

1 Мусанын жообу «Эгер сен менин уруумду жана анын уул перзенттерин тукум курут кылууга буйрук бербегениңде апам мени себетке салып дарыяга агызбайт эле. Сен мени дарыядан кармап алып, бакма бала кылып албайт элең. Бир элдин баарын азапта, кулчулукта кармап, бир гана перзентин ата-энесинен ажыратып «камкордук» көргөзгөнүң жакшылык деп атоого арзыйбы?» деген маанилерди билдирет.

**23.** Фираун айтты: «Ааламдардын Раббиси» дегениң эмне, ыя?»

قال فرعون وما رب العالمين ٢٣

**24.** «Ал – асмандардын, жердин жана ал экөөсүнүн арасындагы (бардык) нерселердин Раббиси, эгер билсеңер» - деди (Муса).

قال رب السماوات والأرض وما بينهما إن كنتم موقنين ٢٤

**25.** (Фираун) өзүнүн айланасындагыларга: «Анын сөзүн угуп жатасыңарбы?»-деди (Мусаны шылдыңдап).

قال لمن حوله ألا تستمعون ٢٥

**26.** (Муса): «Аллаһ силердин жана абалкы ата-бабаңардын Раббиси» деди.

قال ربكم ورب آبائكم الأولين ٢٦

**27.** (Анда Фираун адамдарга) айкырды: «Чынында, силерге «жиберилген «пайгамбарыңар» анык жинди болуптур!»

قال إن رسولكم الذي أرسل إليكم لمجنون ٢٧

**28.** (Муса сөзүн улап, мындай) деди: «Ал Чыгыш менен Батыштын жана ал экөөсүнүн арасындагылардын Раббиси, эгер акылыңарды иштетсеңер».[1]

قال رب المشرق والمغرب وما بينهما إن كنتم تعقلون ٢٨

**29.** «(О, Муса!) Эгер менден башканы кудай кылып алчу болсоң, сөзсүз зындандагылардын катарына кошомун!» - деди.

قال لئن اتخذت إلها غيري لأجعلنك من المسجونين ٢٩

**30.** «Эгер сага (далил боло турган) анык бир нерсе көргөзсөмчү?»- деди (Муса).

قال أولو جئتك بشيء مبين ٣٠

**31.** «Көргөз, эгер сөзүң чын болсо» - деди.

قال فأت به إن كنت من الصادقين ٣١

**32.** (Муса) аса-таягын таштады эле.., анык чоң жыланга айланып калды.

فألقى عصاه فإذا هي ثعبان مبين ٣٢

---

1 Инсаният тарыхындагы бардык заалым падышалар Акыйкатты сүйлөгөн кишилер менен оболу асмандан келип сүйлөшүшөт. Бирок, илим менен зулум «сүйлөшө» албайт. Зулум сөз таба албай калганда күчүн көргөзөт. Фираун да ошол ыкмага өттү.

**33.** Колун (чөнтөгүнөн) сууруду эле көрүүчүлөрдүн көз алдында ап-апак (нурдуу) болуп калды!

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيۡضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ٣٣

**34.** «(О,) бул эң илимдүү сыйкырчы болуп калган турбайбы!»- деди (Фираун) тегеректеги адамдарына.[1]

قَالَ لِلۡمَلَإِ حَوۡلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٞ ٣٤

**35.** «Бул өзүнүн сыйкыры менен силерди жериңерден чыгарып жиберүүнү каалайт! Кана, эмне дейсиңер?»

يُرِيدُ أَن يُخۡرِجَكُم مِّنۡ أَرۡضِكُم بِسِحۡرِهِۦ فَمَاذَا تَأۡمُرُونَ ٣٥

**36.** (Сарай эли) айтышты: «Аны менен агасын (камап) койо тур жана шаарларга (сыйкырчыларды) чогултуп келчү (чабармандарды) жибер.

قَالُوٓاْ أَرۡجِهۡ وَأَخَاهُ وَٱبۡعَثۡ فِي ٱلۡمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٣٦

**37.** Ал сага бардык илимдүү сыйкырчыларды алып келсин»[2]

يَأۡتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٖ ٣٧

**38.** Белгиленген күндө убадалашкан жерге (мамлекеттин чар тарабынан алып келинген эң күчтүү) сыйкырчылар чогулушту.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ٣٨

**39.** Анан адамдарга айтылды: «Чогулуп болдуңарбы?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلۡ أَنتُم مُّجۡتَمِعُونَ ٣٩

**40.** Эгер (биздин) сыйкырчылар жеңип чыкса, ошолорду ээрчисек ажеп эмес!»

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُواْ هُمُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤٠

**41.** Сыйкырчылар келип бүткөндө Фираунга: «Эгер жеңип чыксак, бизге сыйлык болобу?» дешти.

فَلَمَّا جَآءَ ٱلسَّحَرَةُ قَالُواْ لِفِرۡعَوۡنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجۡرًا إِن كُنَّا نَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبِينَ ٤١

**42.** «Ооба – деди (Фираун) – анда менин эң жакын адамдарыман болосуңар»

قَالَ نَعَمۡ وَإِنَّكُمۡ إِذٗا لَّمِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٤٢

---

1 Жана эле «акылсыз», «жинди» деп турган адам эми «илимдүү сыйкырчы» дегенге өттү. Мушриктердин бардыгы ушундай туруксуз болушат.

2 Муса менен сыйкырчылар мелдеш өткөрмөк болушуп, убактысын, жайын келишип алышты. Муса Аллаһтын моожиза-кереметин бардык эл көрсүн деп майрам күндү белгиледи.

| | |
|---|---|
| **43.** Муса аларга айтты: «Таштай турган нерсеңерди таштагыла». | قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلۡقُواْ مَآ أَنتُم مُّلۡقُونَ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Алар жиптерин аса-таяктарын таштап: «Фираундун кудурети менен биз жеңип чыгабыз!» - дешти.[1] | فَأَلۡقَوۡاْ حِبَالَهُمۡ وَعِصِيَّهُمۡ وَقَالُواْ بِعِزَّةِ فِرۡعَوۡنَ إِنَّا لَنَحۡنُ ٱلۡغَٰلِبُونَ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Анан Муса дагы аса-таягын таштады эле… капыстан (кадимки эле чоң жыланга айланып) сыйкырчылардын жасалма жыландарын жута баштады! | فَأَلۡقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلۡقَفُ مَا يَأۡفِكُونَ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** (Бул Кудуреттүү Аллаһтын гана колунан келерин дароо түшүнгөн) сыйкырчылар (Аллаһка) сажда кылган абалда бойлорун жерге таштап (мындай) | فَأُلۡقِيَ ٱلسَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47.** дешти: «Ааламдардын Раббисине, ыйман келтирдик! | قَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Муса менен Харундун Раббисине (ыйман келтирдик!)» | رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** (Фираун ачууланып, мындай) деди: «Мен силерге уруксат бербей туруп ага ыйман келтирдиңерби?! Демек ал силерге сыйкырды үйрөткөн чоңуңар турбайбы! Азыр билип аласыңар (менин ким экенимди!). Колу-бутуңарды каршы-терши чаап, баардыгыңды асып саламын![2] | قَالَ ءَامَنتُمۡ لَهُۥ قَبۡلَ أَنۡ ءَاذَنَ لَكُمۡۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِي عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحۡرَ فَلَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيۡدِيَكُمۡ وَأَرۡجُلَكُم مِّنۡ خِلَٰفٖ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٤٩﴾ |
| **50.** «(Мунун) зыяны жок – дешти сыйкырчылар – биз (анда) Раббибизге кайтып барабыз. | قَالُواْ لَا ضَيۡرَۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥٠﴾ |

1 Алар таштаган нерселер майда-чүйдө жыландардай көрүнүп турду элдин көзүнө. Бул кадимки эле көз бойогон сыйкырчылык эле.

2 Заалымга даба жок турбайбы. Болбосо, сыйкырчылар менен Муса анын көз алдында биринчи жолу жолугушуп турган болсо, алар мамлекеттин ар тарабынан чогултулуп келиниген болсо, дагы кантип Муса алардын устаты болуп калсын?! Акыйкатты кабыл албай, жүрөгү карарып заалым өкүмдарлар ушундай болбогур нерселерди шылтоо кылып Акыйкатка каршы чыга беришет.

**51.** Биз (Мусага) эң абалкылардан болуп ыйман келтиргенибиз себептүү, Раббибиз биздин каталарыбызды кечиришин үмүт кылабыз»[1]

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٥١

**52.** Жана Биз Мусага «Менин пенделерим менен түн ичинде (Мисирден) чык. Силердин изиңерден куугунчулар түшөт» - деп вахий кылдык.

۞ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٢

**53.** (Муса Исрайил урпактарын түнү менен чыгарып кеткенден кийин) Фираун шаарларга (аскер) чогултуучуларды жиберди.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٥٣

**54.** (Жана чогулган куугунчуларды шердентиш үчүн): «Алар бир ууч гана селсаяктар.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ٥٤

**55.** Биздин ачуубузга тийишти.

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٥

**56.** Биз бардыгыбыз (душмандан) сак болгон адамдарбыз (Аларды сөзсүз кармап келебиз)!» - деди.

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٦

**57.** Биз аларды (ушинтип) чыгардык, бак-бостондорунан, булактарынан,

فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٥٧

**58.** (чогулткан) казыналарынан жана кооз-сонун үй-жайларынан.

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٥٨

**59.** Ошондой (болду). Биз (кийинчерээк) аларды Исрайил урпактарына мурас кылып бердик.

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٥٩

**60.** (Куугунчулар) аларды күн чыккан мезгилде кууп жетишти.

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ٦٠

---

1 Сыйкырчылардын окуясы ушинтип аяктады. Бирок Фираун менен адамдары, жалпы эл өз каапырчылыгында калды. Аларга Муса дагы көп Аллаһтын моожизаларын көргөздү: аларга суу балээси, чебиртке, кан, бака, бит сыяктуу апаат-балээлер көргөзүлдү. Ар биринде Мусага «Раббиңе дуба кыл, балээни алсын, ыйман келтирели дешип, балээ көтөрүлгөн соң, дагы кайрадан каапырчылыгын улантып жатышты. Аллаһ Таала аларга мөөнөт берүүсүн токтотуп, кырып жоюуга себеп болуучу окуяларды тездетти.

**61.** Эки жамаат бири-бирине көрүнүп калганда, Мусанын шериктери «Биз колго түштүк!» -дешти.

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلۡجَمۡعَانِ قَالَ أَصۡحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدۡرَكُونَ ٦١

**62.** «Жок! – деди (Муса), – албетте, Раббим мени менен! Ал мага жол көргөзөт!»

قَالَ كَلَّآۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهۡدِينِ ٦٢

**63.** Анан Биз Мусага: «Аса-таягың менен деңизди чап!» - деп вахий кылдык. (Буйрукту аткарганда) деңиз (он эки жол болуп) жарылды жана ар бир бөлүгү чоң тоо сыяктуу болуп калды.[1]

فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضۡرِب بِّعَصَاكَ ٱلۡبَحۡرَۖ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرۡقٖ كَٱلطَّوۡدِ ٱلۡعَظِيمِ ٦٣

**64.** Анан башкаларды (Фираун менен анын аскерлерин деңиз-жолдун ичине кириш үчүн) жакындаштырдык.

وَأَزۡلَفۡنَا ثَمَّ ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٤

**65.** Мусаны жана аны менен бирге болгондордун бардыгын (өткөрүп,) куткардык.

وَأَنجَيۡنَا مُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ أَجۡمَعِينَ ٦٥

**66.** Кийин башкаларды чөктүрүп жибердик!

ثُمَّ أَغۡرَقۡنَا ٱلۡأٓخَرِينَ ٦٦

**67.** Мында (Биздин кудуретибизге чоң) белги бар. Бирок көпчүлүк адамдар ыйман келтиришпеди.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ٦٧

**68.** Чынында, сенин Раббиң Бир Өзү гана Жеңүүчү, Ырайымдуу![2]

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦٨

**69.** (О, Мухаммад,) аларга (Кураандан) Ибрахимдин кабарын окуп бер.

وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ٦٩

**70.** Бир кезде ал атасына жана коомуна «Эмнеге сыйынып жатасыңар?» - деди.[3]

إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ٧٠

---

1 Муса менен анын он эки уруу эли өз жолдоруна түшүп, наркы жээкке жол алышты.

2 Жеңүүчүлүгү, Кудуреттүүлүгү менен Мисирдей чоң мамлекеттин чар тарабынан чогулган Фираундун күчтүү армиясын алеки заматта жок кылып, ырайымдуулугу менен азыр эле кул болуп турган миңдеген Исрайил урпактарын алардан калган мүлккө мураскор кылып койду! Субханаллах!

3 Ибрахимдин бул сөзү суроо эмес, четке кагуу маанисинде болчу.

**71.** «Буттарыбызга сыйынып жатабыз жана аларга берилген бойдон калабыз» - дешти.

قَالُوا۟ نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَـٰكِفِينَ ٧١

**72.** (Анда Ибрахим) айтты: «Аларга дуба кылсаңар силерди угабы?

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ٧٢

**73.** Же болбосо силерге пайда же зыян жеткире алабы?»

أَوْ يَنفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ٧٣

**74.** «Жок, (бирок) биз ата-бабаларыбыздын ушундайча сыйынып жатканын көргөнбүз» дешти.

قَالُوا۟ بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ٧٤

**75.** (Ибрахим) айтты: «Эмнеге сыйынып жатканыңарды ойлоп көрдүңөрбү,

قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ٧٥

**76.** силер. Байыркы ата-бабаңар дагы (ойлоп көрүштү бекен?)

أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلْأَقْدَمُونَ ٧٦

**77.** Чынында булар (буттар) мага душман! Ал эми, (менин досум, жолбашчым) Ааламдардын Раббиси (Аллаһ!)

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّىٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَـٰلَمِينَ ٧٧

**78.** Ал мени жаратты, анан Туура Жолго баштайт.

ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ٧٨

**79.** Жана Ал мени жедирет жана ичирет.

وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ٧٩

**80.** Оорусам, Өзү мага шыпаа берет.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ٨٠

**81.** Жана Ал менин жанымды алып (Кыяматта) мени кайра тирилтет.

وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحْيِينِ ٨١

**82.** Жана Кыяматта Ал менин күнөөлөрүмдү кечирүүсүн үмүт кыламын.

وَٱلَّذِىٓ أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوْمَ ٱلدِّينِ ٨٢

**83.** «О, Раббим! Мага өкүм(дөрдү билдире турган көп илим) бергин жана (өткөн) салих адамдарга (пайгамбарларга) кошкун!

رَبِّ هَبْ لِى حُكْمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّـٰلِحِينَ ٨٣

**84.** Жана мени(н ысымымды) акыркылардын ыраскөй тилдеринде (дубаларында) кылгын!

وَٱجۡعَل لِّي لِسَانَ صِدۡقٖ فِي ٱلۡأٓخِرِينَ ٨٤

**85.** Жана мени Наим Бейишинин мураскорлорунан кылгын!

وَٱجۡعَلۡنِي مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ٨٥

**86.** Жана менин атамды кечиргин! Ал адашуучулардан болуп калды![1]

وَٱغۡفِرۡ لِأَبِيٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ٨٦

**87.** (Оо, Раббим! адамдарга) кайрадан жан бериле турган күндө мени(н кээ бир каталарымды ачып) шерменде кылбагын!»

وَلَا تُخۡزِنِي يَوۡمَ يُبۡعَثُونَ ٨٧

**88.** Ал күндө не мал-мүлк, не бала-чака пайда бербейт.

يَوۡمَ لَا يَنفَعُ مَالٞ وَلَا بَنُونَ ٨٨

**89.** Бир гана, Аллаhка (ширктен) таза жүрөк менен келген адам(дын амалы гана пайда берет)

إِلَّا مَنۡ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلۡبٖ سَلِيمٖ ٨٩

**90.** Такыбалуу кишилерге Бейиш жакын келтирилди

وَأُزۡلِفَتِ ٱلۡجَنَّةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٩٠

**91.** Жолдон азгандарга болсо, тозок көргөзүлдү![2]

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِلۡغَاوِينَ ٩١

**92.** Жана аларга айтылды: «Силер ибадат кылган «кудайыңар» кайда калды?!

وَقِيلَ لَهُمۡ أَيۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡبُدُونَ ٩٢

**93.** Аллаhты коюп (ошолорго сыйындыңар эле). Алар (бүгүн) силерге же өздөрүнө жардам бере алабы?!»

مِن دُونِ ٱللَّهِ هَلۡ يَنصُرُونَكُمۡ أَوۡ يَنتَصِرُونَ ٩٣

---

1 Ибрахим бул сөзүн атасынын ыйманга келүүсүнөн үмүтү бар мезгилде айткан. Ал эми, ыйманга келүүсүнөн үмүтү үзүлгөндө «мен силерден жана силер сыйынган кудайлардан кечтим!» деп атасынан кечкен.

2 Туура Жолду тандоонун ордуна өз каалоолорун ээрчип, Аллаhтын пайгамбарлары алып келген Акыйкатка каршы иштеген, Аллаhтын арам кылган нерселерин адалга, адалдарын арамга чыгарган адамдарга тозок, ичиндеги бардык азаптары менен даярдап коюлду.

**94.** Анан ага (тозокко) таштальшат: алар (жалган кудайлар) жана (аларга) азгырылгандар,

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** жана Иблистин (адамдардан, жиндерден болгон) бардык аскерлери.[1]

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Алар тозокто (бири-бирин айыптап) талашып-тартышып (мындай) дешти:

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** «Аллаһка ант, биз анык адашууда болуптурбуз!

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Биз (о, жалган кудайлар) силерди ааламдардын Раббисине тең-шерик кылыптырбыз!

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Бизди күнөөкөр чоңдорубуз гана адаштырды!

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Эми, бизге шапаатчы (актоочу) жок болуп калды![2]

فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Жана бизге (пайда берүүчү эч бир) кадырман дос да жок!

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Кана эми, дүйнөгө (артка) кайтарылсак жана момундардан болуп калсак!»

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Албетте бул аяттарда сабак бар. Бирок адамдардын көпчүлүгү ыймандуу болушпады.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Жана сенин Раббиң (о, Мухаммад), Бир Өзү гана Жеңүүчү, Боорукер.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

---

1 Күнөө, ширк ибадаттарга чакырган бардык адамдар жана жиндер Иблис аскерлери болуп эсептелет.

2 Бул жерде, Кыяматта болуучу окуялар өткөн чакта айтылгандыгынын мааниси, албетте ошондой болушун билдирет.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٥﴾

**105.** Нухтун коому дагы пайгамбарларды[1] жалганчыга чыгарды.

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٦﴾

**106.** Бир кезде аларга өз бурадарлары Нух (мындай) деди: «(Аллаһтан) коркпойсуңарбы?!

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٧﴾

**107.** Мен силер үчүн (Аллаһ тарабынан жиберилген) ишеничтүү элчи боломун.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٨﴾

**108.** Эми, Аллаһтан корккула жана мага моюн сунгула!

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Мен даават кылганым үчүн силерден (кызмат) акы сурабаймын. Мага соот-сыйлык берүү ааламдардын Раббисинин иши.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١٠﴾

**110.** Аллаһтан корккула жана мага моюн сунгула!»[2]

۞ قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ لَكَ وَٱتَّبَعَكَ ٱلْأَرْذَلُونَ ﴿١١١﴾

**111.** «Сага ыйман келтиребизби?! Сага акылы төмөн, кедейлер гана ээрчигенго!»-дешти (кекирейген каапыр бай-манаптар)[3]

قَالَ وَمَا عِلْمِى بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١١٢﴾

**112.** (Анда Нух) айтты: «Алардын эмне иш жасап жатканын (байлыгы барбы же жокпу) мен билбеймин.

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّى ۖ لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٣﴾

**113.** Эгер түшүнсөңөр, Алардын эсебин Раббим Өзү билет.

---

1 Алар бир Нухтун өзүн «жалганчы дегенине карабай, аятта «Пайгамбарларды» деп келгенинин себеби, кайсы бир эл бир гана пайгамбарга ишенбесе, бардык пайгамбарларга ишенбеген болуп эсептелет. Себеби, бардык пайгамбарлар бир гана таалимди-жалгыз Аллаһтын Өзүнө ибадат кылуу (Тавхид) таалимин алып келишкен.

2 Бул аяттын кайталанып келишинин себеби, Нух бул сөздү каапыр элине көп, кайра кайра айткан. Ал тогуз жүз элүү жыл жашаган болсо, өмүр бою тынбай элди Аллаһдан коркууга, Аллаһтын пайгамбарына моюн сунууга чакырган.

3 Алар Нухка «Эгер ошол кедейлерди айдап жиберсең, биз сен менен сүйлөшүп, балким, келишип алышыбыз мүмкүн» деп шарт коюшкан.

وَمَآ أَنَا۠ بِطَارِدِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٤﴾

**114.** Ал эми, мен ыйман келтиргендерди кууп жибербеймин.

إِنْ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٥﴾

**115.** Мен болгону бир анык эскертүүчүмүн».

قَالُوا۟ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَٰنُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمَرْجُومِينَ ﴿١١٦﴾

**116.** «Эй, Нух! Эгер дааватыңды токтотпосоң, ташбараңга алынасың!» (дешти ачууланган манаптар)[1]

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِى كَذَّبُونِ ﴿١١٧﴾

**117.** (Нух) айтты: «Оо, Раббим! Коомум мени жалганчыга чыгарды!

فَٱفْتَحْ بَيْنِى وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِى وَمَن مَّعِىَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٨﴾

**118.** Мени менен алардын арасын биротоло ачып кой! (аларга азап жибер) жана мен менен бирге болгон момундарды куткар!»

فَأَنجَيْنَٰهُ وَمَن مَّعَهُۥ فِى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١١٩﴾

**119.** Анан Биз (каапырларга топон суу балээсин жиберип, айбанаттар менен) толтурулган кемеде Нухту жана аны менен бирге (ыймандуу) болгондорду куткардык.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ ٱلْبَاقِينَ ﴿١٢٠﴾

**120.** Кийин, калган (каапыр) элдерди чөктүрүп жибердик.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

**121.** Албетте, мында (Биздин кудуретибиздин) белги(си) бар. Бирок, адамдардын көпчүлүгү ыйманга келбей коюшту.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٢٢﴾

**122.** Албетте, сенин Раббиң Кудуреттүү, Ырайымдуу.[2]

كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

**123.** Аад (коому) дагы пайгамбарларды «жалганчы» - деди.[3]

---

1 Өздөрүнө насаат айткан пайгамбарга ушундай мамиле жасаган элде эмне жакшылык болсун?! Нух аларды өмүр бою жакшылыкка – Акыреттеги тозок отунан кутулууга чакырса, «токтот, ташбараң кылабыз» дешет! Нух бул элге насаат пайда бербесин билди, өзүнө болгон алардын зулуму, мазактоолору, кежирликтери жанына батты. Анан аларга каргыш дуба кылды.

2 Кудурети менен топон суу жиберип, каапырларды чөктүрүп салды. Ырайымы менен Өзүнө ибадат кылгандарды куткарып калды.

3 Аад коому өздөрүнүн арасынан тандалып, өздөрүнө пайгамбар кылып жиберилген

**124.** Бир кезде аларга өз бурадарлары Худ айтты: «(Аллаһтан) коркпойсуңарбы?!

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٤

**125.** Мен силер үчүн жиберилген ишеничтүү пайгамбармын.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٢٥

**126.** Аллаһтан корккула, жана мага моюн сунгула!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٢٦

**127.** Мен дааватым үчүн силерден акы сурабаймын. Менин сооп-сыйлыгымды ааламдардын Раббиси берет.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٢٧

**128.** Эмне, силер ар кайсы (таш) дөбөгө оюн-эрмегиңердин белгисин[1] кура бересиңерби?!

أَتَبۡنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةٗ تَعۡبَثُونَ ١٢٨

**129.** (Ичинде) түбөлүк жашай тургансып, (бекем, бийик) сарайларды салып жатасыңар!

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمۡ تَخۡلُدُونَ ١٢٩

**130.** Эгер (бир алсыз элге) күчүңөрдү көргөзсөңөр, зулумдук менен көргөзөсүңөр![2]

وَإِذَا بَطَشۡتُم بَطَشۡتُمۡ جَبَّارِينَ ١٣٠

**131.** Аллаһтан корккула, жана мага моюн сунгула!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١

**132.** Силерге өзүңөргө белгилүү нээмат-сыйлыктарды берген Аллаһтан корккула!

وَٱتَّقُواْ ٱلَّذِيٓ أَمَدَّكُم بِمَا تَعۡلَمُونَ ١٣٢

**133.** Ал силерге чарба малдар, перзенттер,

أَمَدَّكُم بِأَنۡعَٰمٖ وَبَنِينَ ١٣٣

**134.** Бак-бостондор жана булактарды берди.

وَجَنَّٰتٖ وَعُيُونٍ ١٣٤

---

Худду жалганчыга чыгарышты.

1 Аад коому тоолуу аймакта жашаган жана өтө күчтүү, өнөрлүү жана бай болушкан. Ысырапкорлукка берилип, тоолордун боорун оюп, коолдоп, ашыкча үйлөрдү кура беришкен.

2 Алар күч-кубаттарынан манчыркап, башка элдерге баскын жасап, зулум көргөзүп турушкан.

**135.** Мен силердин башыңарга Улук Күндүн (Кыяматтын) азабы түшүп калуусунан коркомун!

إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣٥

**136.** (Каапырлар) айтышты: «Бизге сенин насыйкат айтканыңдын да, айтпаганыңдын да эч айырмасы жок.

قَالُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡنَآ أَوَعَظۡتَ أَمۡ لَمۡ تَكُن مِّنَ ٱلۡوَٰعِظِينَ ١٣٦

**137.** Ал эми бул (бай-бардарлык Раббиңден нээмат эмей эле) абалкылардын салты.

إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٣٧

**138.** Жана биз (Кыяматта кайрадан тирилбейбиз жана) азапка да тартылбайбыз».

وَمَا نَحۡنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٨

**139.** (Худ пайгамбарды ушинтип) жалганчыга чыгарышты. Анан Биз аларды (добул шамал менен) кыйратып жоготтук. Мында (кудуретибиздин) белгиси бар. Бирок, алардын көпчүлүгү ыймандуу болушпады.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهۡلَكۡنَٰهُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٣٩

**140.** Чынында, сенин Раббиң, Бир Өзү гана Кудуреттү, Ырайымдуу.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤٠

**141.** Самуд эли дагы пайгамбарларды[1] жалганчы кылды.

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٤١

**142.** Бир кезде аларга өз бурадарлары Салих айтты: «(Аллаһтан) корксоңор болбойбу?!

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢

**143.** Мен силерге жиберилген ишеничтүү пайгамбармын.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣

**144.** Аллаһтан корккула жана мага моюн сунгула.

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤

**145.** Мен дааватым үчүн силерден сооп-сыйлык сурабаймын. Менин сыйлыгымды ааламдардын Раббиси берет.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥

---

1 «Пайгамбарлар» деген сөз боюнча 105-123- аяттарды караңыз.

**146.** Силер бул жердеги нээмат-жыргалдардын ичинде (жыргаган бойдон) аман-эсен таштап коюлат бекенсиңер,

أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦

**147.** Бактардын, булактардын ичинде?

فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧

**148.** Эгиндердин жана жагымдуу курмалардын ичинде?[1]

وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨

**149.** (Эч нерсени ойлобой) шат-курсант абалда тоолордун боорун оюп (үй куруп) жатасыңар.

وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩

**150.** Эми, Аллаһтан корккула жана менин айткандарымды аткаргыла!

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠

**151.** Ысырапкорлордун сөзүнө (жолуна) моюн сунбагыла!

وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١

**152.** Алар жер бетин оңдой турган эмес, буза турган адамдар»

ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢

**153.** (Каапырлар жооп берип, мындай) деди: «Сен сыйкырлангандардан (эсин жоготкондордон) болуп калыптырсың!

قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلۡمُسَحَّرِينَ ١٥٣

**154.** Өзүбүзгө окшогон эле адамсың! Эгер («мен-пайгамбармын» деген сөзүңдө) чынчылдардан болсоң, бизге бир белги (моожиза) көргөзчү?».

مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ١٥٤

**155.** (Салих аларга Аллаһ таштан чыгарып берген төөнү көргөзүп), айтты: «Мына бул төө (силер үчүн моожиза. Эми, кудуктан кезек менен) силерге (бир күн), ага (да бир күн) белгилүү суу ичүү күнү болсун.

قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٞ لَّهَا شِرۡبٞ وَلَكُمۡ شِرۡبُ يَوۡمٖ مَّعۡلُومٖ ١٥٥

---

1 Жок силер бул дүйнөгө жөн эле жыргаганы келгениңер жок! Жалгыз Аллаһка ибадат кылганы келгенсиңер!

**156.** Ага жамандык кылбагыла. Антсеңер, силерди Улук Күндүн азабы кармайт!»

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٖ فَيَأۡخُذَكُمۡ عَذَابُ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٥٦

**157.** Анан (каапырлар) ал төөнү союп салышты жана (кийин бул иштеринен) бушайман чегип калышты.

فَعَقَرُوهَا فَأَصۡبَحُواْ نَٰدِمِينَ ١٥٧

**158.** Натыйжада аларды азап (уккан адамдын жүрөгүн жарып жиберчү ач айкырык) кармады. Мында (кудуретибизге) белги бар. Бирок, адамдардын көпчүлүгү момун болушпады.

فَأَخَذَهُمُ ٱلۡعَذَابُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٥٨

**159.** Албетте, сенин Раббиң, Бир Өзү гана Кудуреттүү, Ырайымдуу.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٥٩

**160.** Лут коому дагы пайгамбарларды жалганчы деди.[1]

كَذَّبَتۡ قَوۡمُ لُوطٍ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ١٦٠

**161.** Бир кезде аларга бурадарлары Лут айтты: «(Адал, никедеги аялыңар турганда бири-бириңер менен бачабаздык кылганы Аллаһтан) коркпойсуңарбы?!

إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦١

**162.** Мен силерге ишенимдүү пайгамбармын.

إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٦٢

**163.** Аллаһтан корккула жана мага моюн сунгула.»

فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٣

**164.** Мен дааватым үчүн силерден акы сурабаймын. Менин сыйлыгымды ааламдардын Раббиси берет.

وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٤

**165.** (О, коомум!) силер ааламдардын (жаратылган нерселердин) арасынан эркектерге (жыныстык байланыш үчүн) келесиңерби?!

أَتَأۡتُونَ ٱلذُّكۡرَانَ مِنَ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٥

---

1 Эмне үчүн Лут бир адам болсо дагы Аллаһ Таала «пайгамбарлар» деп көптүк түрдө айтты? Бул маселенин жообу ушул сүрөнүн 105-аятында.

**166.** Раббиңер силер үчүн жаратып койгон аялдарыңарды таштайсыңарбы?! Жок! Силер чектен чыккан коом болуп калыпсыңар!!!»

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُم مِّنْ أَزْوَاجِكُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** «О, Лут! – дешти (каапырлар) – эгер токтотпосоң, (шаардан) чыгарып жиберебиз!»

قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** (Лут) айтты: «Мен силердин ишиңерден жийиркенем!

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُم مِّنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾

**169.** О, Раббим! Мени жана үй-бүлөмдү алардын ишинен Өзүң сакта!»

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Анан Биз Лут менен анын бардык үй-бүлөсүн куткардык.

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Бир гана азаптын арасында калып кеткен кемпирди (Луттун аялын) куткарбадык.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧١﴾

**172.** Кийин (ошол кемпирге кошуп) башкаларды да кыйраттык.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Жана алардын үстүнө (таштарды) жамгырдай жаадырдык. Эскертүү берилгендердин «жамгыры» кандай жаман![1]

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Бул окуяда (кудуретибизге) белги(лер) бар. Бирок алардан көпчүлүгү ыйман келтирүүчү болушпады.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧٤﴾

**175.** Чынында (О, Мухаммад), Раббиңдин Өзү гана Кудуреттүү, Ырайымдуу!

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٥﴾

**176.** Калың бак-бостон элдери да пайгамбарларды «жалганчы» дешти.[2]

كَذَّبَ أَصْحَابُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾

---

1 Аларга «Эгер эсиңерге келип, арам ишиңерди таштап, жалгыз Аллаһтын Өзүнө сыйынууга, Анын гана буйруктарын аткарууга кайтпасаңар, башыңарга катуу азап түшөт»деп эскертилген болчу

2 Бул - Хижаз менен Палестинанын аралыгындагы Мадян элдери. Мадян калың бак-

**177.** Бир кезде аларга Шуайб (пайгамбар) айтты: (Аллаһтан) коркпойсуңарбы?!

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٧٧

**178.** Мен силерге анык пайгамбармын.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٧٨

**179.** Эми Аллаһтан коркуп, мага моюн сунгула!

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٧٩

**180.** Мен силерден ал (даабатым) үчүн акы сураганым жок. Менин сыйлыгымды Ааламдардын Раббиси берет.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٨٠

**181.** (О, коомум!) Өлчөөнү толук кылгыла! Кемитип тартуучулардан болбогула!

۞ أَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ١٨١

**182.** Туура тараза менен тарткыла!

وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ١٨٢

**183.** Адамдардын нерселерин тонобогула![1] Жер бетинде бузукулук таратып жүрбөгүлө!

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ١٨٣

**184.** Силерди жана абалкы муундарды жараткан Аллаһтан корккула!

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ١٨٤

**185.** (Каапырлар) айтышты: «Сен (оо, Шуайб) сыйкырланып калгансың го!

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ١٨٥

**186.** Биз сыяктуу эле адамсың! (Кантип тамак жеп, базарда жүрө турган жөнөкөй адам пайгамбар болсун?!) Биз ойлойбуз: Сен бизди алдап жатасың!

وَمَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَإِنْ نَظُنُّكَ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ١٨٦

**187.** Эгер чынчыл болсоң, биздин башыбызга асмандын бир бөлүгүн түшүрүп жиберчи?

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِنَ السَّمَاءِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ١٨٧

---

бостондуу жер болгон. «пайгамбарлар» деген сөз боюнча 105-аятка караңыз.

1 Таразадан алдоо бирөөнүн чөнтөгүнө «түшүү» метрден үнөмдөп калуу, уурулук, карактоо.., ушулардын баары тоноочулук болуп саналат.

قَالَ رَبِّيٓ أَعۡلَمُ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨٨

**188.** (Шуайб мындай) деди: «Силердин ишиңерди(н жазасын) Раббимдин Өзү гана билет.[1]

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمِ ٱلظُّلَّةِۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ١٨٩

**189.** Аны (дагы) жалганчыга чыгарышты эле, аларды (капыстан) көлөкөлүү күндүн азабы кармады![2] Бул Улук Күндүн азабы болчу.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗۖ وَمَا كَانَ أَكۡثَرُهُم مُّؤۡمِنِينَ ١٩٠

**190.** Албетте мында чоң сабак бар. Бирок, алардын көпчүлүгү момун болушпады.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٩١

**191.** Жана сенин Раббиң, Бир Өзү гана Кудуреттүү Ырайымдуу!

وَإِنَّهُۥ لَتَنزِيلُ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٩٢

**192.** Ал (Кураан) Ааламдардын Раббиси тарабынан түшкөн.

نَزَلَ بِهِ ٱلرُّوحُ ٱلۡأَمِينُ ١٩٣

**193.** Аны ишенимдүү Рух (Жебирейил периште) алып келди,

عَلَىٰ قَلۡبِكَ لِتَكُونَ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ١٩٤

**194.** сенин жүрөгүңө, эскертүүчүлөрдөн (пайгамбарлардан) бири болушуң үчүн.

بِلِسَانٍ عَرَبِيّٖ مُّبِينٖ ١٩٥

**195.** (Ал) анык араб тилинде (түшкөн).

وَإِنَّهُۥ لَفِي زُبُرِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٩٦

**196.** Албетте, ал абалкылардын ыйык Китептеринде да эскертилген.

أَوَلَمۡ يَكُن لَّهُمۡ ءَايَةً أَن يَعۡلَمَهُۥ عُلَمَٰٓؤُاْ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ١٩٧

**197.** Аны Исрайил урпактарынын (яхудийлердин) ичиндеги уламалар билиши аларга далил болбойбу?[3]

---

1 Мен болгону Акыйкат сөздү жеткирүүчүмүн. Силердин башыңарга азап түшүрүүнү мен билбеймин, Раббим билет. Ал Өзү каалаган учурда силерге азап түшүрүүгө Кудуреттүү.

2 Ошондо, Аллаһ Күндү аябай ысык кылган. Каапырлар көлөкө таппай, ысыктан кыйналып калганда, Аллаһ чоң бир кара булут жиберген. Муну көргөн каапырлар, Аллаһтын амалкерлиги экенин ойлоп да коюшпай, анын астына чогулушканда.., булуттун арасынан от чыгып, бардыгын күлгө айланткан!

3 Араб мушриктери үчүн яхудий уламаларынын сөзү далил болгон. Бир нерседе талашып калчу болушса дароо аларга чуркап барышып, «Тооратты карагылачы, паландай маселеде эмне айтылган экен деп турушкан. Ал эми, Кураан маселесинде да ынсаптуу еврей аалымдары Тооратта Кураан жана Мухаммад саллаллоху алайхи

**198.** Эгер Биз аны араб эмес адамдардан кээ бирине түшүрсөк

وَلَوْ نَزَّلْنَٰهُ عَلَىٰ بَعْضِ ٱلْأَعْجَمِينَ ١٩٨

**199.** жана аларга (ошол тилде) окуп берсе да ыйман келтиришмек эмес.[1]

فَقَرَأَهُۥ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ مُؤْمِنِينَ ١٩٩

**200.** Биз Курааны күнөөкөр адамдардын жүрөгүнө мына ушинтип (түшүнсө да, түшүнбөсө да «жалган» деп кежирлене бере турган кылып) жолдодук.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَٰهُ فِى قُلُوبِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٢٠٠

**201.** Алар жан ооруткан азапты көрмөйүнчө ага ыйман келтиришпейт.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِۦ حَتَّىٰ يَرَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٢٠١

**202.** Азап болсо аларга камырабай турганда, капыстан келет.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٢٠٢

**203.** Анан алар: «Мөөнөт берилгендерден болоор бекенбиз» деп калышат.

فَيَقُولُوا۟ هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ٢٠٣

**204.** Биздин азапты шаштырып жатышабы?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ٢٠٤

**205.** Айтчы (о, Мухаммад!) Эгер Биз аларды бир нече жылдар (мөөнөт берип, дүйнө жыргалдарынан) пайдалантырсак,

أَفَرَءَيْتَ إِن مَّتَّعْنَٰهُمْ سِنِينَ ٢٠٥

**206.** Андан кийин аларга убада кылынган нерсе (азап) келсе,

ثُمَّ جَآءَهُم مَّا كَانُوا۟ يُوعَدُونَ ٢٠٦

**207.** ошол пайдалантырылган нерселердин аларга кереги тиймек эмес!

مَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يُمَتَّعُونَ ٢٠٧

**208.** Биз кайсы шаарды(н элин) кыйраткан босок, (ошого чейин) алардын эскертүүчүсү болгон.

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٨

---

ва саллам жөнүндө айтылганын маалымдашкан. Бирок, кежирленген мушриктер бул далилге да моюбай коюшту.

1 Анда: «Эч нерсени түшүнбөй жатабыз. Бул эмне өзү?» дешмек.

**209.** (Бул) - эскертүү үчүн. Биз (эч качан) зулум кылуучулардан болбодук.[1]

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٠٩

**210.** Аны (Кураанды) жин-шайтандар түшүргөн эмес.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢١٠

**211.** Аларга (Кураан түшүрүү) ылайык эмес. Жана буга алардын кудуреттери да жетпейт.[2] (Анткени:)

وَمَا يَنۢبَغِى لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ٢١١

**212.** Алар аны угуудан үзүп коюлган.[3]

إِنَّهُمْ عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ٢١٢

**213.** Аллаһка кошуп башка «кудайларга» дуба кылбагын. Анткенде, азапталуучулардан болуп каласың.

فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ٢١٣

**214.** Жана (эң оболу) жакын туугандарыңды (тозок-азабынан) коркут!

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ ٱلْأَقْرَبِينَ ٢١٤

**215.** Өзүңө ээрчиген момундарды канатыңа калкала!

وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٢١٥

**216.** Эгер сага (кимдир бирөөсү) каршы чыкса, (анда): «Мен силердин (күнөө) ишиңерден тазамын» - дегин.

فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّى بَرِىٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢١٦

**217.** Жана Кудуреттүү, Ырайымдуура тобокел кыл.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٢١٧

---

1 Эгер эскертүү бербей кыйратса, анда зулум болмок.

2 Мушриктердин Кураанга, пайгамбарга койгон дооматтарынын кезектегиси- алардын «Кураанды Мухаммадга жин-шайтандар шыбыраса керек» деген сөздөрү. Бул аят ошол дооматка жооп. Шайтандар-ыплас. Билген-кылган иштери азгырык. Ал эми Кураан таза жана турган бүткөнү хидаят (туура жол). Демек, шайтан буга ылайык эмес. Анан шайтандар жогорку Арштан Кураан аяттарын алып келебиз деп аракет кылган күндө деле, кудуреттери жетпейт.

3 Жин-шайтандар түшө турган Кураан аяттарын же болбосо башка бир кайып кабарларын уурдап алуу үчүн эң жогорку асмандарга сагаласа, аларга жылдыздар атылып, күйдүрүп жиберчү болгон. Анын үстүнө Кураан аяттарын Кудуреттүү периште Жебирейил коргоп, сактап алып түшөт. Аллаһ Таала башка бир аятта: «Зикирди (Кураанды) Биз түшүрдүк жана аны Өзүбүз сактоочубуз» деген.

ٱلَّذِى يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ٢١٨

**218.** Ал сенин (намазда) турганыңды көрөт.

وَتَقَلُّبَكَ فِى ٱلسَّٰجِدِينَ ٢١٩

**219.** Жана сажда кылуучулардын арасында (намаздын бир амалынан экинчисине) көчүп турганыңды (дагы көрөт).

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ٢٢٠

**220.** Ал чынында (бардыгын) Угуучу, Билүүчү.

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ٢٢١

**221.** (Сен аларга мындай дегин): «Шайтандар кимге түшүшүн силерге кабар берейинби?

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ٢٢٢

**222.** Алар жеткен дооматчы, күнөөкөр адамдарга түшөт.

يُلْقُونَ ٱلسَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَٰذِبُونَ ٢٢٣

**223.** Алар (аны) угушат. Алардан көпчүлүгү жалганчылар.

وَٱلشُّعَرَآءُ يَتَّبِعُهُمُ ٱلْغَاوُۥنَ ٢٢٤

**224.** Ал эми акындарга болсо, адашкан кишилер ээрчийт.[1]

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِى كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ٢٢٥

**225.** Сен алардын (акындардын) ар кайсы өрөөндөрдө тентип жүргөнүн көрбөгөн белең?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ٢٢٦

**226.** Чынында, алар жасабаган иштерин сүйлөшөт (жазышат).

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَذَكَرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱنتَصَرُوا۟ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا۟ ۗ وَسَيَعْلَمُ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ أَىَّ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ٢٢٧

**227.** Ыйман келтирип, салих амалдарды жасап, Аллаһты көп эскерип, зулумдук көргөндөрүнөн кийин жеңишке жеткен (акын) адамдар (жогорудагы акындардай эмес). Ал эми, заалым (каапыр) адамдар жакында кайсы дарекке барышаарын билип алышат.

---

1 Албетте, көпчүлүк акындар сезимтал кишилер. Алар ырдын ар кайсы өрөөнүндө жүрө беришет. Конум (токтоолук) деген болбойт. Бүгүн бирөөнү мактап, көкөлөтсө, эртең эле жети кат жердин түбүнө киргизе жамандап жибериши мүмкүн. Акындарга өздөрү сыяктуу сезимтал (акылынан сезими бийик) адамдар ээрчийт. Ким акылдан сезимди жогору койсо - ал адашат.

# 27 «Намл» сүрөсү[1]

سُورَةُ النَّمْلِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Та. Син. Булар – Кураандын жана ачык-айрым (катасы жок) Китептин аяттары.

طسٓ تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْقُرْءَانِ وَكِتَابٍ مُّبِينٍ ١

2. Туура Жол жана момундарга куш кабар.

هُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ٢

3. Алар (момундар) намазды толук окушат, зекетти беришет жана Акыреттерине бекем ишенишет.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلْءَاخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ٣

4. Ал эми Акыретке ишенбеген адамдарга Биз (күнөө) иштерин кооз көргөзүп койдук. Эми алар адашып-тентип жүрө беришет.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُونَ ٤

5. Алар азаптын эң жаманына жолугуучулар! Алар Акыретте эң көп зыян тартуучулар!

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَهُمْ سُوٓءُ ٱلْعَذَابِ وَهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ هُمُ ٱلْأَخْسَرُونَ ٥

6. Жана чынында (сага түшүрүлгөн) Кураан – Билүүчү, Даанышман (Аллаh) тарабынан берилген.

وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى ٱلْقُرْءَانَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ ٦

7. (О, Мухаммад эстегин), бир кезде Муса (Мадяндан келе жатып) өз үй-бүлөсүнө: «Мен (алыстан) от көрдүм. Дароо андан кабар же силерге бир аз чок ала келейин. Ажеп эмес жылынып алсаңар» - деди.

إِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِأَهْلِهِۦٓ إِنِّىٓ ءَانَسْتُ نَارًا سَـَٔاتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ ءَاتِيكُم بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ٧

8. Ал отко (жакындап) келгенде (кайыптан): «Оттун жанындагы кишиге жана тегерегиндегилерге береке болсун![2] Ааламдардын

فَلَمَّا جَآءَهَا نُودِىَ أَنۢ بُورِكَ مَن فِى ٱلنَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا وَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٨

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 93 аяттан турат. «Намл» «Кумурска» деген мааниде.

2 Аллаh Өзүнүн ыйык элчи-пайгамбарчылыгын берүү үчүн Мусанын көзүнө «от»

Раббиси-Аллаһ Аруу!» - деген добуш угулду.

9. «О, Муса бул Мен - Кудуреттүү, Дааныпман Аллаһмын!

يَٰمُوسَىٰٓ إِنَّهُۥٓ أَنَا ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ۝٩

10. Аса-таягыңды ташта!» (Аса-таягын жерге таштады эле) Анын жылан болуп сойлогонун көрүп артына карабай качып жөнөдү. «О, Муса! – (деди кайрадан жанагы добуш) – коркпогун, Менин алдымда пайгамбарлар коркушпайт.

وَأَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يَٰمُوسَىٰ لَا تَخَفْ إِنِّى لَا يَخَافُ لَدَىَّ ٱلْمُرْسَلُونَ ۝١٠

11. Ал эми, зулумдук кылган адамдар (Менден коркушат) (Бирок) кийин күнөөсүн сооп ишке алмаштырса, Мен Кечиримдүү, Ырайымдуумун.

إِلَّا مَن ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوٓءٍ فَإِنِّى غَفُورٌ رَّحِيمٌ ۝١١

12. (О, Муса), колуңду колтугуңа киргиз, ал жамандыгы жок[1] апапак болуп чыгат. (Аса таяк менен ак кол) Фираун жана анын коомуна арналган тогуз моожизадан[2](экөөсү).Чынында алар бузулган коомдор.

وَأَدْخِلْ يَدَكَ فِى جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ۖ فِى تِسْعِ ءَايَٰتٍ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهِۦٓ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ۝١٢

13. Ал эми, качан аларга Биздин моожизалар келгенде! «Бул-анык сыйкыр» дешти.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ ءَايَٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ۝١٣

14. Жана өздөрү (чындык экенин) билип турса да, зулумдук, текебердик менен четке кагып коюшту. Эми сен бузулган адамдардын акыбет-натыйжасы кандай болгонун көрүп кой[3].

وَجَحَدُوا۟ بِهَا وَٱسْتَيْقَنَتْهَآ أَنفُسُهُمْ ظُلْمًا وَعُلُوًّا ۚ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُفْسِدِينَ ۝١٤

---

көргөзүп айланасы берекеттүү, Ыйык Туваа өрөөнүнө алып келген.

1 «Жамандыгы жок» дегендин мааниси, пес (ала) оорусу менен ооруган дене сыяктуу жийиркеничтүү ак эмес, нурлуу, татынакай, жылтыраган ак дегенди түшүндүрөт.

2 Аллаһ Мусага ушул экөөнөн: аса таяк менен ак колдон башка дагы жети моожиза берген. Бардык моожизалары биригип тогуз болот.

3 Фираун адамдарынын акыбети деңизге чөктүрүп өлтүрүү болгон эле.

**15.** Биз Дауд менен (анын уулу) Сулайманга илим (пайгамбарлык) бердик. Анан алар: «Аллаһка мактоолор болсун! Ал Өзүнүн көп ыймандуу пенделеринен бизди пазилеттүүрөөк (артыгыраак) кылды!» дешти.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيۡمَٰنَ عِلۡمٗاۖ وَقَالَا ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٖ مِّنۡ عِبَادِهِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٥

**16.** Сулайман Дауддан (илими менен пайгамбарлыгын) мураска алды жана: «О, адамдар, Бизге куштардын тили үйрөтүлдү жана (ушул кезге чейин, эч кимге берилбеген) бардык нерселер берилди. Бул (Аллаһ тарабынан берилген) анык пазилет!» - деди.

وَوَرِثَ سُلَيۡمَٰنُ دَاوُۥدَۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمۡنَا مَنطِقَ ٱلطَّيۡرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَيۡءٍۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡمُبِينُ ١٦

**17.** Жана (күндөрдүн биринде) Сулайманга жиндерден, инсандардан, куштардан турган аскерлери чогултулду жана тизилип турушту.

وَحُشِرَ لِسُلَيۡمَٰنَ جُنُودُهُۥ مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ وَٱلطَّيۡرِ فَهُمۡ يُوزَعُونَ ١٧

**18.** Алар качан гана кумурскалардын өрөөнүнө жетип келишкенде, бир кумурска: «Э-э-й, кумурскалар! Уяңарга киргиле! Сулайман менен аскерлери билбестен силерди жанчып жибербесин!» - деди.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَتَوۡاْ عَلَىٰ وَادِ ٱلنَّمۡلِ قَالَتۡ نَمۡلَةٞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّمۡلُ ٱدۡخُلُواْ مَسَٰكِنَكُمۡ لَا يَحۡطِمَنَّكُمۡ سُلَيۡمَٰنُ وَجُنُودُهُۥ وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ١٨

**19.** Анын сөзүнө Сулайман жылмайып койду жана (дуба кылып, мындай) деди: «О, Раббим! Мага жана ата-энеме берген нээматтарыңа шүгүр кылууга жана Өзүң ыраазы боло турган иштерди аткарууга мени жөндөмдүү кыл жана салих пенделериңдин катарында Өз ырайымыңдын астына киргиз!»

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكٗا مِّن قَوۡلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوۡزِعۡنِيٓ أَنۡ أَشۡكُرَ نِعۡمَتَكَ ٱلَّتِيٓ أَنۡعَمۡتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنۡ أَعۡمَلَ صَٰلِحٗا تَرۡضَىٰهُ وَأَدۡخِلۡنِي بِرَحۡمَتِكَ فِي عِبَادِكَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩

**20.** (Бир жерде) куштарды кароодон өткөрдү жана: «Мага эмне болгон, үпүптү көрбой жатамын? Же ал (бир жагына) кайып болуп кеттиби?

وَتَفَقَّدَ ٱلطَّيۡرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ أَرَى ٱلۡهُدۡهُدَ أَمۡ كَانَ مِنَ ٱلۡغَآئِبِينَ ٢٠

**21.** Мен аны катуу азап менен жазалаймын: же союп жиберемин же болбосо мага (жоголгонунун) анык-ишенимдүү далилин алып келет!» деди.

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَاْذْبَحَنَّهُۥٓ أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٢١

**22.** Көп турбай (үпүп келип калды) жана ошол замат (маалымат берип мындай) деди: «Мен сен билбеген нерсени билип келдим. Мен сага Сабаа[1] элинен анык кабар алып келдим.

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ٢٢

**23.** Мен аларга бийлик кылган (Билкийс деген) аялды таптым. Ага ар бир (кымбат, күчтүү) нерселер берилиптир. Жана анын улук тактысы да бар экен.

إِنِّى وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَىْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ٢٣

**24.** Мен ал аял менен анын коомун, Аллаһты коюп, Күнгө табынып жатканын көрдүм. Шайтан аларга (ширк) амалдарын кооздоп көргөзүп (Туура) Жолдон тосуп коюптур. Алар (ошондуктан) адашып кетишкен го!

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ٢٤

**25.** Аллаһтын Өзүнө сажда кылышса болбойт беле?! Ал асмандардагы жана жердеги жашыруун нерселерди чыгарган жана силер жашырган же жарыя кылган (бардык) нерселерди билет!

أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ٢٥

**26.** Аллаһ(тын) бир Өзүнөн башка эч бир кудай жок! (ал) Улук Арштын Раббиси! *(Үпүп өз маалыматын ушинтип бүтүрдү. Сулайман аны уккан соң...)*

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ٢٦

**27.** (мындай) деди: «Чын сүйлөдүңбү же жалганчылардан болдуңбу, (муну) азыр эле байкап көрөбүз.

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ٢٧

---

1 «Сабаа» - Йемен өлкөсүндөгү бир уруунун аты.

**28.** Менин мына бул катымды алып жөнөгүн. Аларга алпарып таштагын дагы, өзүң ыраак болуп, аңдып тур: эмне жооп айтышаар экен. *(Үпүпкуш катты алпарып таштады да, буюрулганы сыяктуу, окуянын кандай уланышын бир четте карап турду. Сабаа канышасы катты ачып, мындай)*

ٱذۡهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلۡقِهۡ إِلَيۡهِمۡ ثُمَّ تَوَلَّ عَنۡهُمۡ فَٱنظُرۡ مَاذَا يَرۡجِعُونَ ٢٨

**29.** деди: «О, ойондорум, мага бир улук кат келиптир.

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ إِنِّيٓ أُلۡقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٞ كَرِيمٌ ٢٩

**30.** Сулаймандан экен. Анда «Ырайымдуу жана Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен (баштаймын).

إِنَّهُۥ مِن سُلَيۡمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ٣٠

**31.** (О, сабаалыктар,) өзүңөрдү менден бийик сезбей, моюн сунган абалда мага келүүңөрдү (буюрамын» деп жазыптыр)».

أَلَّا تَعۡلُواْ عَلَيَّ وَأۡتُونِي مُسۡلِمِينَ ٣١

**32.** (Дагы) айтты: «Кана, (акылман) ойондор, мага ишимде кеңеш бергиле. Качан силер (бир нерсеге) күбөлүк бермейинче, мен эч кандай чечим чыгарбаймын».

قَالَتۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَؤُاْ أَفۡتُونِي فِيٓ أَمۡرِي مَا كُنتُ قَاطِعَةً أَمۡرًا حَتَّىٰ تَشۡهَدُونِ ٣٢

**33.** (Ойондор) айтышты: «Биз Кудуреттүү жана күчтүү кошуун ээсибиз.[1] Бирок, ыктыяр өзүңүздө. Эмне буйрук чыгарууну өзүңүз карап көрүңүз» *(Каныша ойлонуп, эң жакшы чечимге келди жана:)*

قَالُواْ نَحۡنُ أُوْلُواْ قُوَّةٖ وَأُوْلُواْ بَأۡسٖ شَدِيدٖ وَٱلۡأَمۡرُ إِلَيۡكِ فَٱنظُرِي مَاذَا تَأۡمُرِينَ ٣٣

**34.** Айтты: «Чынында падышалар бир айыл-шаарга басып кирсе, анын ойронун чыгарып, кадырлуу

قَالَتۡ إِنَّ ٱلۡمُلُوكَ إِذَا دَخَلُواْ قَرۡيَةً أَفۡسَدُوهَا وَجَعَلُوٓاْ أَعِزَّةَ أَهۡلِهَآ أَذِلَّةٗۚ وَكَذَٰلِكَ يَفۡعَلُونَ ٣٤

---

1 «Сулаймандын бул каты бизди коркутпайт. Каалайсак анын үстүнө кошуун тартып барышыбыз мүмкүн» демекчи болушууда.

элин кор кылышат. Дал ушундай кылышат.

**35.** А, мен болсо аларга (кымбат баалуу) белектер жиберемин. Көрөйүнчү, элчилер(им) кандай кабар менен кайтаар экен».

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** (Элчилер кымбат белектер менен) Сулайманга келгенде, ал: «Силер мага мал-дүйнө менен жардам берейин дедиңерби-ыя! Аллаһ берген нерселер (чексиз мүлк, илим жана пайгамбарчылык) силер алып келгендерден абзел. (Бул) белек-бечкегиңер менен өзүңөр сүйүнө бергиле!

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمَٰنَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَآ ءَاتَىٰنِۦَ ٱللَّهُ خَيْرٌ مِّمَّآ ءَاتَىٰكُم بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** (Бул белегиң менен) аларга кайтып жөнөгүн! Эми Биз алардын үстүнө (адамдар, жиндер жана куштардан болгон) туруштук бере албай турган аскер менен барып, моюн сунган, кордолгон абалда журтунан сүрүп чыгарабыз!»[1]

ٱرْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَآ أَذِلَّةً وَهُمْ صَٰغِرُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** (Анан) айтты: «О, аскерлерим! Кимиңер мага анын тактысын, өзү моюн сунган абалда келгенге чейин жеткирип келе аласыңар?»

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَيُّكُمْ يَأْتِينِى بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Жиндерден «Ифрийт» деген бирөөсү: «Мен аны сен ушул мажилисиңден турганга чейин алып келе аламын жана ушуга мен кудуреттүү, ишенимдүүмүн» - деди.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّى عَلَيْهِ لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Ал эми, анын (Сулаймандын) алдындагы китепти билген бир адам: «Мен аны көзүңдү жумуп ачканга чейин эле, келтире

قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ

1 Ал каапыр элге, өзүңөр моюн сунган абалда келип, Туура Жолго түшкүлө деп кат жазса, алар белек жиберип сынаганы Сулаймандын ачуусун келтирген эле.

مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّي لِيَبْلُوَنِيٓ ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِۦ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّي غَنِيٌّ كَرِيمٌ ﴿٤٠﴾

аламын» деди. (Сулайман көзүн ачып) тактыны өз алдында орношуп калганын көргөндө: «Бул Раббимдин мени, шүгүр кыламынбы же шүгүрсүз боломунбу, (ушуну) сынаш үчүн мага берген пазилети. Ким шүгүр кылса-өзүнө пайда. Ал эми, ким каапыр (шүгүрсүз) болсо, Раббим (андан) Беймуктаж жана Улук!» - деди.

قَالَ نَكِّرُوا لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِيٓ أَمْ تَكُونُ مِنَ ٱلَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٤١﴾

**41.** (Анан) айтты: «Анын тактысын өзгөртүп койгула. Көрөбүз, ал таанийбы же таанибагандардан болобу»[1].

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ قَالَتْ كَأَنَّهُۥ هُوَ وَأُوتِينَا ٱلْعِلْمَ مِن قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِينَ ﴿٤٢﴾

**42.** (Билкийс) жетип келгенде «Сенин тактың ушундай беле?» деп суралды. «Дал өзү го!» - деди ал. «Бизге мындан мурун илим (пайгамбарлык жана башка илимдер) берилген жана биз мусулмандардан болдук» (деди Сулайман)

وَصَدَّهَا مَا كَانَت تَّعْبُدُ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنَّهَا كَانَتْ مِن قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Ал эми, канышаны болсо, өздөрү ибадат кылган, Аллаһтан башка «кудайлары»(на болгон ишеними, Аллаһка ыйман келтирүүдөн) тосуп турган. Ал каапыр коомдордон эле.

قِيلَ لَهَا ٱدْخُلِي ٱلصَّرْحَ فَلَمَّا رَأَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَكَشَفَتْ عَن سَاقَيْهَا قَالَ إِنَّهُۥ صَرْحٌ

**44.** (Анан ага): «Сарайга кириңиз» деп айтылды. Сарайды көргөндө, аны суу деп ойлоп, буттарын чечти[2]

1 Сулайман Сабаа канышасынын элчисин кайтарып жибергенде, Аллаһ ага канышанын келишин билдирген жана Сулайман анын парасатын сынап, анан Аллаһтын моожизаларын көргөзүп акыйкат динге даават кылууну ойлогон.

2 Сулайман жиндердин жардамы жана өзүнүн жетишкен илими менен суунун үстүнө хрустал сарай салган. Хрустал шишелер ушунчалык тунук болгондуктан, бар экени билинген эмес. Астындагы суу эле көрүнүп, агып турат. Бирок добушу жок. Каныша айран таң! «Сарайга кириңиз» деп, сууга жетелешүүдө. Жана эле айткандай ал өтө

مُّمَرَّدٌ مِّن قَوَارِيرَ قَالَتْ رَبِّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي وَأَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمَٰنَ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٤٤﴾

эле, (Сулайман) «Бул тегизделген жылмакай хрусталдардан жасалган сарай»-деди. (Сулаймандын Аллаһтын Кудуретинен жардам алган пайгамбар экенине эми Сабаа канышасында эч шек-күмөн калбады. Ошондуктан:) «О, Раббим! Мен өз жаныма зулум кылып жүргөн экенмин! Мен Сулайман менен бирге ааламдардын Раббисине моюн сундум!»-деди.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Биз Самуд элине өздөрүнүн бурадарлары Салихти «Аллаһка ибадат кылгыла!» (деп буюрушу үчүн) пайгамбар кылып жибердик. Анан алар эки бөлүк (мусулман-каапыр) болуп талашып-тартыша баштады. *(Каапырлар Салих пайгамбарды жалганчы дешип, «эгер чын пайгамбар болсоң, биздин башыбызга бир азап түшүрчү, кана» деп кыстай баштады. Анда:)*

قَالَ يَٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبْلَ ٱلْحَسَنَةِ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** (Салих) айтты: «О, коомум! Эмнеге силер жакшылыктан мурун жамандыкты кыстап жатасыңар?! (Андан көрө) Аллаһтан кечирим сурасаңар болбойбу?! Ырайымына арзып калышыңар ажеп эместир!»

قَالُوا۟ ٱطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ قَالَ طَٰٓئِرُكُمْ عِندَ ٱللَّهِ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** (Каапырлар) айтты: «Сенден жана сени менен бирге болгондордон (кесепеттүү экенсиңер деп) ырым кылып жатабыз» (Салих) айтты:

---

зирек. Сулаймандын көңүлү оорубасын деп, «кана, сарай дегениңиз?» «эмне үчүн мени сарай деп сууга жетелеп жатасыз?» деген жок. Эмне болоор экен, кечсем, кечип коеюн деп, бут кийимин чечип, этегин көтөрүп, «кечип кирсе»‥, суу жок! Тамандын астындагы хрустал сарайдын тепкичи экен! Сулайман анын таңыркоосуна экинчи ирет жооп берип «Бул-тегизделген жылмакай хрусталдардан жасалган сарай»-деди.

«Ырымыңар Аллаhтын алдында. Жок! (Силер айткандай эмес) Чынында, силер сыналып жаткан коомсуңар».[1]

**48.** Шаарда тогуз кишиден турган, жер бетинде ислах (оңдоп-түзөтүү) иштерин жүргүзүүнүн ордуна бузукучулук, ыпластык менен күн өткөргөн жамаат бар эле.

وَكَانَ فِي الْمَدِينَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ошолор өз ара Аллаhтын ысымына ант ичишип: «Салих менен үй-бүлөсүн түн ичинде тынчытабыз. Кийин тууган(дар)ына «Анын үй-бүлөсүнүн өлгөнүнөн кабарыбыз жок. Биз чын сүйлөгөн кишилербиз» - дейбиз» дешти.

قَالُوا تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Алар (ушундай) айла кылышты Биз дагы айла кылдык. Алар билбей калышты.[2]

وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Карачы, алардын айлакерликтеринин акыбети эмне болгонун: Биз аларды (тогуз мыкаачыны) бардык (каапыр) коомдору менен бирге кыйратып койдук!

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَاهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Мына алардын үйлөрү! Зулумдук (каапырлык) кылгандары себептүү бош калды! Билген адамдар үчүн бул окуяда (кудуретибизге) белги бар.

فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةً بِمَا ظَلَمُوا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٢﴾

---

1 Адамдардын башына түшкөн ар түрдүү жаман-жакшы нерселер, («келиндин аягынан..» дегендей) бирөөнүн аягынан же башкасынан болбойт. Булар-болбогур ырымдар! Аллаh Таала Өзүнүн алдындагы Тагдыр китебине эмне жазган болсо ошол иш болот. Аны бирөөнүн «аягына» байлап койгон эмес. Бул дүйнө сыноо дүйнөсү. Аллаh кээ бирде бакыт-таалай, байлык-мүлк берип сынаса, кээде кайгы-капачылык, кедейчилик менен сынайт.

2 Инсанияттын ниет-максатын, эреже-долбоорун Аллаh билип турат. Бирок, Аллаhтын пландарын эч ким билбейт. Алар эртең Салих менен үй-бүлөсүн кыйратабыз деген максаттарына жетпей өздөрү Аллаh жиберген азаптан кыйрап калышты.

**53.** Ал эми, ыйман келтирген адамдарды, биз куткардык. Алар такыба кишилер болчу.

وَأَنجَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Жана (о, Мухаммад!) Лутту да (эстегин). Бир кезде ал коомуна: «Силер көрүп, билип туруп бузукулук жасай бересиңерби?!

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Аялдар калып, эркектерге кумар менен (артынан) келе бересиңерби?! Жок! Силер таптакыр (чектен чыккан) наадан коом экенсиңер!» деди.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Коомунун ага берген жообу бул гана болду: «Луттун үй-бүлөсүн шаардан айдап чыккыла! Алар (бизге кошулбаган) таза адамдар имиш!»[1]

۞ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَخْرِجُوٓا۟ ءَالَ لُوطٍ مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Кийин Биз Лут менен анын үй-бүлөсүн куткардык. Бир гана аялын куткарбадык. Биз ага кыйрагандардан (бири) болуууну тагдыр кылган элек.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Жана алардын үстүнө (таш) жамгырын жаадырдык. Эскертилгендердин[2] «жамгыры» аябай жаман болду.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَآءَ مَطَرُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Айт (о, Мухаммад): «Аллаһка мактоолор, тандап алган пенделерине (пайгамбарларга)

قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓ ۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٥٩﴾

---

1 Анан аларга азап берүү үчүн Аллаһтын эки периштеси сулуу жигит кейпинде Луттун үйүнө келишет. Луттун кемпири бузукулардын ишин туура көргөн каапыр болчу. Ал ыплас адамдарга чуркап барып: «Луттун үйүнө эки сулуу жигит келди» деп сүйүнчүлөдү. Алар бири-биринен озушуп, жетип келип, эки «жигиттен» үмүт кылып калышты. Бирок, «жигиттер» Лутка түнү менен үй-бүлөсүн алып шаардан чыгып кетүүнү дайындап, кайып болушту. Лут кемпиринен башка үй-бүлөсүн чыгарып кетээри менен ыпыластардын үстүнө таш жамгыры жаап, жер оодарылып, кыйрап калышты!

2 Аларга «Эгер ушунуңарды токтотуп, Аллаһтын мыйзамына кайтпасаңар, башыңарга азап түшөт» деп эскертилген болчу.

салам болсун! Аллаһ жакшыбы, же силер (Аллаһка) шерик кылып жаткан «кудайларбы»?!

**60.** Же болбосо, асмандар менен жерди жаратып, силерге асмандан суу түшүргөн Кудайбы?» Биз ал суу менен кооз-көркөм бак-бостондорду өндүрдүк. Силер ал бактардын дарактарын өндүрүп-өстүрө албайт элеңер. (Эми, айткылачы, ушуларды) Аллаһ менен бирге (шерик) болгон «кудайлар» жасадыбы?! Жок! Алар (Аллаһка башка «кудайды») тең кылган адамдар!

أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ لَكُمْ أَن تُنۢبِتُوا۟ شَجَرَهَآ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Же болбосо, жерди ким (инсаниятка) башпаанек кылды? Анын араларына (ким) дарыяларды агызып, үстүнө тоолорду орнотуп, эки деңиздин (дарыя менен деңиздин) арасына (ким) тосмо койду? (Аллаһбы) же Аллаһ менен (силер ага шерик кылган) «кудайбы»?! Жок! Алардын көпчүлүгү (акыйкатты) билишпейт.

أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرًا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِىَ وَجَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Же болбосо, зарыккан-муктаждын дубасына ким жооп берип, балээни ким кайтарат? Жана силерди жер бетине (ким) халифа-орунбасар кылат? (Аллаһбы) же, Аллаһ менен (силер Ага шерик кылган башка) «кудайбы»?! Өтө аз ойлоносуңар!

أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Же болбосо, силерге кургактык менен деңиздердин караңгылыктарында жол көргөзгөн ким? Жана Өз ырайым-рахматынын астынан, сүйүнүчтүн элчиси катары шамалдарды жиберген ким? (Аллаһбы) же,

أَمَّن يَهْدِيكُمْ فِى ظُلُمَٰتِ ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ وَمَن يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦٓ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ تَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٣﴾

(силердин оюңардагы) Аллаһ менен бирге (шерик) болгон «кудайбы»?! Аллаһ алардын ширк амалдарынан (Аруу Таза жана) Бийик!

64. Же болбосо, (инсанды) абалкы ирет жаратып, кийин аны (өлгөндөн соң) кайрадан жарата турган ким?! Жана силерге асмандан жана жерден ырыскы бере турган ким?! (Аллаһбы) же Аллаһ менен бирге болгон (силер шерик кылган) «кудайбы?!» Айт (оо, Мухаммад): «Эгер (Аллаһтын шериги бар деген сөзүңөрдө) чынчыл болсоңор, далилиңерди алып келгиле!»

أَمَّن يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَمَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٦٤﴾

65. Айт: «Асмандардагы жана жердеги эч ким кайыпты[1] билбейт. Бир гана Аллаһ билет! Качан кайрадан тирилишин сезишпейт.

قُل لَّا يَعْلَمُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ٱلْغَيْبَ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَمَا يَشْعُرُونَ أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٦٥﴾

66. Жок, (сезбейт гана эмес) алардын Акырет жөнүндө илимдери алсыз. Жок, (алсыз гана эмес) алар Акыреттен шектенишет. Жок, (шектенүү менен гана чектелбейт) алар Акыреттен тап-такыр сокур! (Эч нерсе билишпейт жана ишенишпейт).

بَلِ ٱدَّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ مِّنْهَا ۖ بَلْ هُم مِّنْهَا عَمُونَ ﴿٦٦﴾

67. Каапырлар: «Биз жана ата-бабаларыбыз (өлүп, чирип) топурак болуп калсак да (кайра тирилип мүрзөбүздөн) чыгарылабызбы?!

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَءِذَا كُنَّا تُرَٰبًا وَءَابَآؤُنَآ أَئِنَّا لَمُخْرَجُونَ ﴿٦٧﴾

68. Бизге жана ата-бабаларыбызга бул (кайра тирилүү,) буга чейин

لَقَدْ وُعِدْنَا هَٰذَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا مِن قَبْلُ إِنْ

1 Кайыпты пайгамбарлар да, периштелер да, жин-шайтандар да, арбактар да билбейт. Аллаһтан башка кимдир бирөөлөр кайыпты билет деген адам каапыр болот. Кудум эле Макка мушриктери сыяктуу. Алар дагы ушинтип ойлошкон.

هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٨

(пайгамбарлар тарабынан) убада кылынган. Бул (сөздөр) абалкылардын жөө-жомогунан башка нерсе эмес!» - дешти.

قُلۡ سِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ ٦٩

**69.** Айт: «Жер жүзүн кезгиле жана (өзүңөргө окшогон) күнөөкөрлөрдүн акыбети эмне болгонун көрүп алгыла»[1]

وَلَا تَحۡزَنۡ عَلَيۡهِمۡ وَلَا تَكُن فِي ضَيۡقٖ مِّمَّا يَمۡكُرُونَ ٧٠

**70.** (О, Мухаммад!) Сен алардан капа болбо жана айлакерликтеринен сыгылба.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٧١

**71.** Алар: «Эгер чынчыл болсоңор, бул убада (азап) качан?» дешет.

قُلۡ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعۡضُ ٱلَّذِي تَسۡتَعۡجِلُونَ ٧٢

**72.** Айткын: «Шаштырып жаткан нерселердин кээ бири силерге учкашып[2] жүргөн болсо ажеп эмес.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضۡلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَشۡكُرُونَ ٧٣

**73.** Жана сенин Раббиң, акыйкатта адамдарга пазилеттүү. Бирок, алардын көпчүлүгү шүгүр кылышпайт.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَمَا يُعۡلِنُونَ ٧٤

**74.** Чынында, сенин Раббиң алардын көөдөндөрү эмнени жашырып, эмнени ашкере кылганын эң жакшы билет.

وَمَا مِنۡ غَآئِبَةٖ فِي ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ مُّبِينٍ ٧٥

**75.** Асмандагы жана Жердеги бардык кайып нерселер анык Китепте (Лавхул Махфузда) жазылуу.

إِنَّ هَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَكۡثَرَ ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٧٦

**76.** Чынында бул Кураан Исрайил урпактарына алар талашып-тартышкан көп маселелерин(ин анык жообун) икая кылып берет.

---

1 Жер жүзүнүн ар кайсыл жерлеринде пайгамбарларды жалганчы кылып, акыбетте баштарына азап-балээ түшүп кыйрап калган адамдардын издери: кулаган сарайлары, көмүлгөн кудуктары калган. Ошолордон сабак алышпайбы?

2 Ал азап силерге учкашкан сыяктуу жаныңарда гана болушу да мүмкүн. Же болбосо, Аллаһ силерге мөөнөт берип, азапты Кыяматка калтырышы да мүмкүн.

| | |
|---|---|
| **77.** Ал момундар үчүн Ырайым жана Хидаят (Туура Жол) | وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٧﴾ |
| **78.** Албетте, сенин Раббиң Өзүнүн (Кураандагы) өкүмү менен алардын арасында өкүм жүргүзөт. Жана Ал Кудуреттүү, Билүүчү. | إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٨﴾ |
| **79.** Эми сен (ушундай Кудуреттүү, Билерман) Аллаһка өзүңдү тапшыр (тобокел кыл). Чынында, сен анык Акыйкаттын үстүндөсүң. (Бирок, сенин жолуң, колуңдагы Кураан канчалык акыйкат болсо да, аны Руху өлгөн адамдар укпайт. Ошондуктан…) | فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلْحَقِّ ٱلْمُبِينِ ﴿٧٩﴾ |
| **80.** Сен «өлүктөргө» угуза албайсың. Даават-чакырыкты тескери басып бараткан «дүлөйлөргө» да угуза албайсың. | إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٨٠﴾ |
| **81.** (Ошондой эле), сен «сокур адамдарды» да адашуучулугунан Туура Жолго сала албайсың. Бир гана мусулман (моюн сунган) абалдарында Биздин аяттарга ыйман келтирген момундарга гана (акыйкатты) угуза аласың. | وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِى ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨١﴾ |
| **82.** Качан адамдарга (убада кылынган) сөз (Кыямат) келип (жакындап) калганда, аларга жерден бир жаныбар[1] чыгарабыз. Ал аларга адамдар Биздин аяттарыбызды жакшы түшүнбөй калганы жөнүндө сүйлөйт. | ۞ وَإِذَا وَقَعَ ٱلْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَآبَّةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ ٱلنَّاسَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٢﴾ |
| **83.** Биз ар бир үммөт арасындагы, аяттарыбызды жалганга чыгарган | وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ |

1 Арабчада «Дааббатул Ард» деп аталган бул жаныбардын сыпаты Кураан менен Сүннөттө айтылган эмес. Ошондуктан аны сүрөттөгөнгө эч кимдин укугу жок. Биз болгону ошол жаныбар чыгып, элдерге сүйлөшүнө жана бул окуя Кыяматтын чоң белгилеринен бири экенине ишенебиз.

адамдардан бир топторун чогултуп, анан алар (Биздин алдыбызда) тизилип калган Күндү (Кыяматты эстегин).

بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمۡ يُوزَعُونَ ٨٣

**84.** Качан алар келгенде (Аллаһ) айтты: «Аны толук билбей (түшүнбөй) туруп, Менин аяттарымды жалганга чыгардыңарбы?! Анда, эмне кылып жүрдүңөр?!»

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُو قَالَ أَكَذَّبۡتُم بِـَٔايَٰتِي وَلَمۡ تُحِيطُواْ بِهَا عِلۡمًا أَمَّاذَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٨٤

**85.** Ошентип, зулум (каапырчылык) кылгандары себептүү алардын үстүнө Сөз (азап) түштү! Алар (анда) бир да сөз сүйлөй албай калышат. (Ошондой азапка учурап калуудан мурун, бул дүйнөдө:)

وَوَقَعَ ٱلۡقَوۡلُ عَلَيۡهِم بِمَا ظَلَمُواْ فَهُمۡ لَا يَنطِقُونَ ٨٥

**86.** Карашпайбы (ойлонушпайбы): Биз түндү жаратып койдук, анда эс алып, тынысгуулары үчүн.., Жана күндүздү жаратып койдук, көрүүлөрү (жана жашоо тиричилигин өткөрүүлөрү) үчүн?! Буларда ыйман келтирген адамдарга чоң белгилер бар!

أَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا جَعَلۡنَا ٱلَّيۡلَ لِيَسۡكُنُواْ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبۡصِرًاۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٨٦

**87.** Сур (кернейи) тартылган Күнү, асмандардагы жана жердеги, Аллаһ каалагандардан башка бардык жандуулар жүрөгү түшүп (өлүп) калат. Жана экинчи ирет тартылганда бардык адамдар Аллаһка моюн сунган абалда келишет.[1]

وَيَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُۚ وَكُلٌّ أَتَوۡهُ دَٰخِرِينَ ٨٧

**88.** Жана сен (Кыямат Күнү) тоолор (ордунда) катып турат деп

وَتَرَى ٱلۡجِبَالَ تَحۡسَبُهَا جَامِدَةٗ وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ

---

1 Кыяматта Исрафил периште Сур деген кернейди эки жолу тартат. Биринчи жолкусунда Аллаһ каалагандан башка бардык адамдар жүрөгү жарылып өлүп калат. Экинчи жолу тартылганда бардык адамдар: Сурдун добушунан өлгөндөрү да, андан мурун өлгөндөрү да мүрзөлөрүнөн туруп, «Аллаһка моюн сунган абалда келишет».

ойлойсуң (Жок, андай болбойт) Алар (ал күнү) булуттар учкан сыяктуу учуп жүрөт.[1] Бул ар бир нерсени мыкты жасаган Аллаһтын жасаганы. Ал силердин бардык ишиңерден Кабардар.

ٱلسَّحَابِۚ صُنۡعَ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ أَتۡقَنَ كُلَّ شَيۡءٍۚ إِنَّهُۥ خَبِيرُۢ بِمَا تَفۡعَلُونَ ٨٨

**89.** Ким (наркы дүйнөгө) жакшылык (сооп иш) алып келсе, ага анысынан жакшыраак (сыйлык) берилет жана алар ошол (Кыямат) күндүн коркунучунан аман болушат.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَا وَهُم مِّن فَزَعٖ يَوۡمَئِذٍ ءَامِنُونَ ٨٩

**90.** Ал эми, ким жамандык (күнөө) алып келсе, алар бети менен сүйрөлүп тозокко ташталат жана: «Өзүңөрдүн ишиңерге жараша гана жаза аласыңар» (деп айтылат).

وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَكُبَّتۡ وُجُوهُهُمۡ فِي ٱلنَّارِ هَلۡ تُجۡزَوۡنَ إِلَّا مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٩٠

**91.** (Айткын): «Мен ушул шаардын (Макканын) Раббисине ибадат кылууга буюрулдум. Аллаһ ал шаарды Харам (анда күнөө иштерди жасоо арам) кылган. Бардык нерселер Аллаһтын мүлкү. Жана мен мусулмандардан болууга буюрулдум.

إِنَّمَآ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ ٱلۡبَلۡدَةِ ٱلَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُۥ كُلُّ شَيۡءٖۖ وَأُمِرۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِنَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ٩١

**92.** Жана Курааңды тилават кылууга (да буюрулганмын). Эми, ким Туура Жолго түшсө, өз пайдасы үчүн. Ал эми, кимде-ким адашса, айткын: «Чынында, мен эскертүүчүлөрдөн биримин».

وَأَنۡ أَتۡلُوَاْ ٱلۡقُرۡءَانَۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهۡتَدِي لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَقُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُنذِرِينَ ٩٢

**93.** Жана айткын: «Аллаһка мактоолор болсун! Жакында Ал силерге Өзүнүн аян-белгилерин көргөзөт. Анан аларды таанып аласыңар». Сенин Раббиң (эч бир) ишиңерден бейкапар эмес!

وَقُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمۡ ءَايَٰتِهِۦ فَتَعۡرِفُونَهَاۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعۡمَلُونَ ٩٣

---

1 Ааламдык кагылышуу, катастрофалардын натыйжасында, жер өз огунан чыгып, андагы тоолор да атырылып, майдаланып, булуттар сыяктуу сүзүп жүрүшөт.

## 28 «Касас» сүрөсү[1]

سُورَةُ القَصَص

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Та. Син. Мим.

طسٓمٓ ﴿١﴾

2. Булар анык Китеп аяттары.

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢﴾

3. (О, Мухаммад!) Биз сага (сен аркылуу ыймандуу адамдарга) Муса менен Фираундун икаясын акыйкат менен тилават кылып беребиз.

نَتْلُواْ عَلَيْكَ مِن نَّبَإِ مُوسَىٰ وَفِرْعَوْنَ بِٱلْحَقِّ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣﴾

4. Чынында, Фираун жер бетинде (өзүнүн байлыгы, бийлиги, аскер күчү менен) обочолонуп кетти. Жана жер (Мисир) элдерин бөлүктөргө бөлүп салды. Алардан бир тайпа элге (Исрайил урпактарына) зулум көргөзүп, эркек балдарын союп, кыз балдарын тирүү калтырып жатты.[2] Чынында ал бузуку адамдардан болгон.

إِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَجَعَلَ أَهْلَهَا شِيَعًا يَسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ أَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْىِۦ نِسَآءَهُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٤﴾

5. Анан биз жерде (Мисирде) зулумдук көргөн адамдарга жакшылык кылып, аларды алдыңкылар жана (Мисир жерине) мураскорлор кылууну кааладык.

وَنُرِيدُ أَن نَّمُنَّ عَلَى ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُواْ فِى ٱلْأَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ أَئِمَّةً وَنَجْعَلَهُمُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٥﴾

---

1 Бул сүрөө Маккада түшкөн, 88 аяттан турат. «Касастын» мааниси «Икаялар».

2 Ал «Бир күн келип ушул Исрайил урпактары бизди Мисирден чыгарып жибербегей эле» деп кооптонду. Себеби, Исрайил урпактарында туулуу жана адам санынын өсүшү Фираундун элине салыштырмалуу өтө жогору болгон. Ошондон улам, бул элдин эркек төрөлгөн балдарын өлтүрүп, кыз балдарын жөн коюуга буйрук берди. Аскерлер үймө-үй кыдырып жүрүп, кимдин үйүндө эркек бөбөк болсо, ата-энесин каратып туруп союп жатышты. Ошол мезгилде Муса жаңы эле төрөлгөн бөбөк болчу.

**6.** Жана Биз аларды жерде бекем жайгаштырууну, Фираун, Хааман[1] жана экөөсүнүн аскерлерине ушулар тарабынан өздөрү кооптонгон нерсени көргөзүүнү (кааладык).

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَحْذَرُونَ ﴿٦﴾

**7.** Биз Мусанын апасына (мындай деп) илхам бердик: «Аны эмизе бер. Эгер (аскерлер келип) ага (зыян жетишинен) корксоң (сандыкка салып, Нил) дарыясына агызып жибер. Коркпогун жана капа болбогун. Биз балаңды сага кайтарып беребиз жана аны пайгамбарлардан кылабыз».

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِي ٱلْيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحْزَنِيٓ ۖ إِنَّا رَآدُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٧﴾

**8.** (Дарыяга агызылганда) аны Фираундун үй-бүлөсү, өздөрүнө душман жана кайгы болушу үчүн кармап алды. Чынында, Фираун, Хааман жана экөөсүнүн аскерлери күнөө кылган (жазага ылайык) адамдар эле.

فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ إِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَجُنُودَهُمَا كَانُوا۟ خَٰطِـِٔينَ ﴿٨﴾

**9.** Жана Фираундын аялы[2] айтты: «Бул бала мен үчүн да, сен үчүн да көз кубанычы! Аны өлтүрбөй эле койгулачы?! Бизге (чоңойгондо) пайдасы тийип калышы мүмкүн. Же болбосо асыранды (бакма) бала кылып аларбыз». Алар эч нерсени байкабай турушту.

وَقَالَتِ ٱمْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِّي وَلَكَ ۖ لَا تَقْتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ал эми, Мусанын апасынын көңүлү бошоп (капаланып) калды. Эгер Биз ыймандуулардан болушу үчүн анын жүрөгүн (сабыр) менен

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًا ۖ إِن كَادَتْ لَتُبْدِى بِهِۦ لَوْلَآ أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا

---

1 Хааман – бул Фираундун заалым вазири.

2 Бул аял кийинчерээк, ыйман келтирип, Мусага көп камкордук кылган, Аллаһтын жалгыз Өзүнө ибадат кылган Асия бинти Мазахим. Ал эринин зулумдугуна каршы болгон.

لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠﴾

байлабаганда, аны (Мусаны) билдирип коюуга аз эле калган.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١١﴾

**11.** Ал (баласын агызып жиберип) Мусанын эжесине: «Мусаны көзөмөлдөп бар» деди. (Ал жээк менен, акмалап барып, Фираундун үй-бүлөсүнүн кармап алганын көрдү) Ал Мусаны алыстан карап турду. Алар эч нерсени сезбей турушту. *(Бөбөктү сарайга алып барышып, энекенин колуна тапшырышып, ага эмизүүчү жалдашты. Бирок...)*

۞ وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Биз мындан мурда эле (тагдырда) (апасынан башка) эмизүүчүлөрдү(н көкүрөгүн соруусу) арам кылып койгон элек. (Ошондо Мусанын эжеси келип:) айтты: «Силер үчүн анын кепилдигин ала турган үй-бүлөнү көргөзөйүнбү? Алар буга насаат кылуучу (тарбиячы) болушат».

فَرَدَدْنَٰهُ إِلَىٰٓ أُمِّهِۦ كَىْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ أَنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Ошентип, Биз аны менен сүйүнсүн, капа болбосун жана Аллаһтын («коркпо, капа болбо. Биз аны сага кайтарып беребиз» деген) убадасын билсин үчүн аны апасына кайтардык. Бирок, адамдардын көпчүлүгү муну (Аллаһтын даанышмандыгын) билишпейт.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَٱسْتَوَىٰٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Ал эми Муса эр жетип, (акыл-эси) жеткилең болгондо, Биз ага өкүм жана илим (пайгамбарчылык) бердик. Биз жакшы иш жасоочуларды ушинтип сыйлайбыз.[1]

---

1 Уламалар эр кишинин ар тараптан жетилген курагы кырк жаш деп эсептешет. Көпчүлүк пайгамбарларга Илахий илим (пайгамбарлык) отуз менен кырк жаштын

**15.** Жана Муса (пайгамбар боло электе) элдери бейпил-бейкапар убакытта шаарга кирди. Анда эки адамдын мушташып жатканын көрдү. Бирөөсү өз жамаатынан, экинчиси душмандарынан. Өз жамаатынан болгон адам душман жамааттан болгон адамга каршы Мусадан жардам сурады эле, аны бир уруп өлтүрүп койду. (Анан бушайман болуп): «Бул шайтандын ишинен. Ал (инсанга) түбөлүк душман жана Азгыруучу!» деди.

وَدَخَلَ ٱلْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِۦ وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِۦ ۖ فَٱسْتَغَٰثَهُ ٱلَّذِى مِن شِيعَتِهِۦ عَلَى ٱلَّذِى مِنْ عَدُوِّهِۦ فَوَكَزَهُۥ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ ٱلشَّيْطَٰنِ ۖ إِنَّهُۥ عَدُوٌّ مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٥﴾

**16.** (Дагы) айтты: «О, Раббим! Мен өзүмө зулумдук кылып алдым! Мени кечире көр! Анан Аллаһ аны кечирди. Чынында, Бир Өзү гана (күнөөлөрдү) Кечирүүчү, Боорукер!

قَالَ رَبِّ إِنِّى ظَلَمْتُ نَفْسِى فَٱغْفِرْ لِى فَغَفَرَ لَهُۥٓ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦﴾

**17.** (Дагы) айтты: «О, Раббим! Эми, мага нээмат кылып берген нерселериң (күч-кубат) менен, эч качан күнөөкөр адамдарга жардамчы болбоймун!».

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَىَّ فَلَنْ أَكُونَ ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Эртеси (эртең менен) шаарда, алаңдап, коркуп бара жатса, капыстан, кече жардам сураган киши (дагы) жардамга чакырып калды. Муса ага: «Сен анык азгырылган (шайтан жолдон урган) адам экенсиң» деди. *(Бирок, өз уруусундагы кишини жардамсыз коюуну каалабады. Жок дегенде ажыратып коёюн деп...)*

فَأَصْبَحَ فِى ٱلْمَدِينَةِ خَآئِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا ٱلَّذِى ٱسْتَنصَرَهُۥ بِٱلْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُۥ ۚ قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ لَغَوِىٌّ مُّبِينٌ ﴿١٨﴾

**19.** Экөөсүнө тең душман болгон адамды (египеттик кишини) күч менен кармоону каалады эле, ал: «О, Муса! Кечээ бир жанды

فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِٱلَّذِى هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ أَتُرِيدُ أَن تَقْتُلَنِى كَمَا قَتَلْتَ

аралыгында берилген. Мусага да кырк жашына жеткенде пайгамбарлык берилет.

нَفْسًا بِالْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ إِلَّا أَن تَكُونَ جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ مِنَ الْمُصْلِحِينَ ﴿١٩﴾

өлтүргөнүң сыяктуу, мени да өлтүрөйүн дедиңби?! Сен жер бетинде зордукчул болууну каалап калгансың го! Сен (абалды) оңдоочулардан болууну каалабайсың!»- деди.

وَجَاءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنَّ الْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَاخْرُجْ إِنِّي لَكَ مِنَ النَّاصِحِينَ ﴿٢٠﴾

**20.** Анан шаардын наркы четинен бир адам чуркап келип: «О, Муса! (душман) адамдар сени өлтүрүү жөнүндө сүйлөшүп жатышат. (Шаардан тез) чыгып кет. Мен сага насаат айтуучулардanмын!»-деди.

فَخَرَجَ مِنْهَا خَائِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢١﴾

**21.** Муса, алаңдап, коркуп: «О, Раббим! Мени заалым коомдордон куткара көр» деген бойдон (шаардан тез) чыгып кетти.

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَاءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّي أَن يَهْدِيَنِي سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿٢٢﴾

**22.** Ал Мадян тарапка жөнөгөндө (ээн чөлдө баратып): «Раббим мени Туура Жолго салып койгусу бардыр» - деди.

وَلَمَّا وَرَدَ مَاءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِّنَ النَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِن دُونِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ ۖ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا ۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ الرِّعَاءُ ۖ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Качан Мадяндын суусуна (кудуктарына) жетип келгенде, анын үстүндө (үймөлөнүшүп, талашып-тартышып, кой эчкилерин) суугарып жаткан эркек кишилерди көрдү. Жана алардын алдында эки кыздын (суута умтулган койлорун) кайтарып турганын көрдү. «Силерге эмне болду?» деди (Муса). Алар айтышты: «Биз (мына бул эркек) чабандар кайтып кетмейинче сугара албайбыз (аларга аралашуудан ыйба кылабыз) Ал эми, атабыз болсо, картайган чал.

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰ إِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ

**24.** Анан Муса (чабандарды ары-бери сүрүп) экөөсүнө койлорун сугарып

إِنِّي لِمَآ أَنزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيرٌ ﴿٢٤﴾

берди.[1] Кийин көлөкөгө кайтып барып: «О, Раббим! Өзүң мага (кайыптан) түшүрө турган бир жакшылыгыңа мен муктажмын!» - деди.

فَجَآءَتْهُ إِحْدَىٰهُمَا تَمْشِي عَلَى ٱسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا فَلَمَّا جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيْهِ ٱلْقَصَصَ قَالَ لَا تَخَفْ نَجَوْتَ مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥﴾

**25.** Эки кыздан бири анын жанына ыйбаа менен басып келип: «Атам сизди чакырууда, биз- ге (койлорубузду) сугарып бергениңиздин сыйлыгын бериш үчүн»-деди. Анын алдына барып, ага башынан өткөндөрүн айтып бергенде, ал: «Коркпогун. Сен (Аллаһ каалаcalled) заалым адамдардан кутулдуң»- деди.[2]

قَالَتْ إِحْدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسْتَـْٔجِرْهُ إِنَّ خَيْرَ مَنِ ٱسْتَـْٔجَرْتَ ٱلْقَوِيُّ ٱلْأَمِينُ ﴿٢٦﴾

**26.** Эки кыздын бири (атасы менен жалгыз калганда): «Атаке, аны жалчы кылып албайсызбы? Жалчылардын эң жакшысы ишенимдүүсү жана күчтүүлөрү» - деди.[3]

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى ٱبْنَتَيَّ هَٰتَيْنِ عَلَىٰٓ أَن تَأْجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٍ فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَ وَمَآ

**27.** «Мен сага мына бул эки кызымдан бирин никелеп берүүнү каалаймын – деди (абышка)[4] – анын ордуна сен мага сегиз жыл жалчы болосуң. Эгер он жыл кылып,

1 Эки кыз сүйүнгөн бойдон койлорун айдап кетишкен. Барып, аталарына болгон окуяны айтып беришкен экен, жакшы кишиге ыраазычылык билдирип, акысын берип коеюн деп, бир кызын жибериптир.

2 Анткени, Мадян Мисирден алыс жана бул жерге Фираундун өкүмү анча деле таасир этпейт болчу

3 Бул сөз атага ылайык көрүнүп, Муса менен кенири сүйлөшүүнү каалады. Анан калса, кызынын да көңүлү бар окшойт бул жигитке…

4 Бул абышканы кээ бир тафсирчи аалымдар Шуайб пайгамбар дешет. Бирок бул туура эмес. Анын Шуайб эместигине далил көп. Бир экөөсү мына бул: Муса пайгамбарлык даражасы боюнча Шуайбдан жогору. Шуайб эч качан Мусаны өзүнө жалчы кылып иштетмек эмес. …Шуайб коомундагы жаман, каапыр адамдар башына балээ түшүп кырылып калган соң жакшы, ыпсаптуу, ыймандуу адамдар менен жашап калган. Ал адамдар эч качан картайган Пайгамбарын, кыздарына кой кайтартып калган деңгээлде кароосуз калтырмак эмес. (Саадий)

أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ سَتَجِدُنِي إِن شَاءَ اللَّهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ٢٧

толуктап койсоң, анда сен тараптан (соопчулук) болот. Бирок, мен сага машакат жүктөгөндү каалабаймын. Аллаһ кааласа, жакында менин жакшы адам экенимди билип аласың».

قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِي وَبَيْنَكَ أَيَّمَا الْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ وَاللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٢٨

**28.** «Бул мени менен сиздин арабыздагы (келишим болсун). Эки мөөнөттөн кай бирин аткарсам да, мага тоскоолдук болбосун. Мен айткан сөздөргө Аллаһ Өзү күбө!» - деди (Муса).

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى الْأَجَلَ وَسَارَ بِأَهْلِهِ آنَسَ مِن جَانِبِ الطُّورِ نَارًا قَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي آنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّي آتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ٢٩

**29.** Муса мөөнөттү бүтүп, үй-бүлөсү менен жолго чыкты. Тур тоосунун (оң) тарабынан от көрдү жана үй-бүлөсүнө: «(Ушул жерде жылбай) тургула. Мен от көрүүдөмүн. Ажеп эмес андан бир кабар же болбосо бир чеңгел чок алып келсем. Жылынып алаар белеңер» деди.

فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ مِن شَاطِئِ الْوَادِ الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبَارَكَةِ مِنَ الشَّجَرَةِ أَن يَا مُوسَىٰ إِنِّي أَنَا اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ٣٠

**30.** Отко жакындап барганда… берекеттүү (ыйык) жердин оң тарап өрөөнүндөгү кырдан – дарак тараптан бийик добуш угулду: «О, Муса! Мен – ааламдардын Раббиси Аллаһ боломун!»

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ فَلَمَّا رَآهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَانٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ يَا مُوسَىٰ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ إِنَّكَ مِنَ الْآمِنِينَ ٣١

**31.** Аса-таягыңды (жерге) ташта! (Таштаганда анын) чоң эркек жылан сүрөтүндө ийрелеңдеп турганын көрүп, аркасына карабай качып жөнөдү. «О, Муса! Кайт! Жана коркпогун. Сен амандыкта болосуң!

اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ وَاضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذَانِكَ بُرْهَانَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ

**32.** Колуңду жакаңа (колтугуңа) сал, ал эч бир жамандыксыз (ала оорусуна окшобогон) ап-апак болуп чыгат. Канатыңды (эки колуңду) коркуудан өзүңө

(колтугуңа) кысып ал.[1] Ушул экөө (аса-таяк менен ак-нурдуу кол) Фираун жана анын (каапыр) элине (аларды ишендирүү үчүн) Раббиң тарабынан (сага берилген) далилдер». Чынында, алар бузулган адамдар.

فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِۦٓ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** (Муса) айтты: «О, Раббим! Мен алардан бир жанды өлтүрүп койгонмун. Эми мени да өлтүрүп коюуларынан коркомун.

قَالَ رَبِّ إِنِّى قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿٣٣﴾

**34.** Жана менин биртууганым Харун, ал менден тагыраак сүйлөйт. Аны мага жардамчы-пайгамбар кылып бер. Мени тастыктап турат. (Болбосо,) алар мага ишенбей коюшат деп ойлоймун».

وَأَخِى هَٰرُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّى لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِىَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِىٓ ۖ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿٣٤﴾

**35.** (Аллаһ) айтты: «Биз сени биртууганың менен кубаттандырабыз жана экөөңө ушундай бийлик беребиз, алар экөөңө жете албай калышат. Биздин аяттарыбыз менен сен экөөң жана экөөңө ээрчигендер жеңүүчү болосуңар».

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَٰنًا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيْكُمَا ۚ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنتُمَا وَمَنِ ٱتَّبَعَكُمَا ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Эми, качан гана Муса Биздин анык баян-далилдерибиз менен аларга келгенде (жана жылан-далил менен кол-далилди көргөзгөндө): «Бул ойдон чыгарылган сыйкырдан башка нерсе эмес. Биз мындайды абалкы ата-бабаларыбыздан уккан эмеспиз»- дешти.

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** (Муса) айтты: «Өзүнүн алдынан ким Туура Жол алып келгенин жана Акыбет (Бейиш) кимге

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَن جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ مِنْ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۖ

---

1 Адам коркуп кеткенде, куштар канатын жыйнаган сыяктуу колун колтугуна кысып алса, коркуусу тарайт. Мындай абалда эки алакандын бири жүрөктү басат, экинчиси оң өпкөнүн үстүн ордойт.

إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٧

кимдер үчүн болушун Раббим жакшыраак билет. (Силерге окшогон) заалымдар эч качан жеңишке (Бейишке) жетпейт!».

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِى فَأَوْقِدْ لِى يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ فَٱجْعَل لِّى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ٣٨

**38.** Фираун айтты: «О, адамдар! Мен силер үчүн Өзүмдөн башка кудай бар экенин билбеймин. Эй, Хааман! Ылайга оттон жагып (бышык кыш жасап) мага (бийик) мунара куруп бергиниң. Ошого чыгып Мусанын (асмандагы) Кудайын көрсөм ажеп эмес! Мен Мусаны жалганчылардан деп эсептеймин».

وَٱسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا يُرْجَعُونَ ٣٩

**39.** Фираун менен анын желдеттери жер бетинде акыйкатсыздык менен аша чаап текеберленишти. Жана өздөрүн Бизге кайтып келбейт деп ойлошту.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**40.** Анан Биз аны жана анын желдеттерин (азап менен) кармап, деңизге чөктүрүп жибердик! Заалымдардын акыбети кандай болгонун көрүп ал.

وَجَعَلْنَٰهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى ٱلنَّارِ ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤١

**41.** Биз аларды (Кыяматта, күнөөлүүлөрдү) тозокко чакыра турган имамдар (биринчи болуп кире тургандар) кылдык.[1] Жана алар Кыямат күнү эч кимден жардам ала алышпайт!

وَأَتْبَعْنَٰهُمْ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً ۖ وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلْمَقْبُوحِينَ ٤٢

**42.** Биз аларга ушул дүйнөдө наалат-каргыш ээрчитип койдук. Кыямат күндө да алар жийиркеничтүү адамдардан болот.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ مِنۢ

**43.** Жана Биз Мусага Китепти (Тооратты) адамдар үчүн Ырайым,

---

1 Алардын деңиз толкундарынын койнунда аянычтуу өлүп кетүүлөрү ушул дүйнөлүк жаза. Ал эми, аларга Акыреттик жаза да бар.

Туура Жол жана Нур кылып бердик, абалкы муундарды (жалпысынан) кыйратканыбыздан кийин.[1] Кана эми, (адамдар) ибарат-сабак алышса!

بَعْدِ مَآ أَهْلَكْنَا ٱلْقُرُونَ ٱلْأُولَىٰ بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** (О, Мухаммад!) Биз Мусага ишти (динди) өкүм кылган мезгилде сен (Тур тоосунун) батыш тарабында жок болчусуң. Жана сен (Биздин Мусага сүйлөгөнүбүздө) күбө да болгон эмессиң.[2]

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَى ٱلْأَمْرَ وَمَا كُنتَ مِنَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Бирок (андан кийин) Биз эл-улуттарды жараттык. Алар (бири өткөндөн соң экинчиси келип) көп өмүр сүрүштү. Сен (о, Мухаммад!) Мадян элинин арасында туруп, аларга Биздин аяттарыбызды окуп берген да эмес болчусуң. Бирок, Биз сени пайгамбар кылган элек. *(Ошондуктан, Биз үйрөткөн вахийден улам Мадян окуясын адамдарга айтып жатасың)*

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأْنَا قُرُونًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ ٱلْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنتَ ثَاوِيًا فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Жана Биз (Мусага) сүйлөгөнүбүздө сен Тур тоосунун жанында жок болчусуң. Бирок, сенден мурун (алыс жылдар бою) аларга эскертүүчү-пайгамбар келбей калган коомго (Курайш арабдарына) эскертүү беришиң үчүн, Раббиң тарабынан ырайым-боорукерлик иретинде (сага ошол окуялар билдирилди). Кана эми, алар эскеришсе!

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا وَلَٰكِن رَّحْمَةً مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٦﴾

---

1 Бул аяттагы «Китепти… абалкы муундарды кыйраткандан кийин бердик» деген сөзгө таянып, уламалар «Тоорат түшкөндөн баштап, пайгамбарды жалганчы кылган элдерге жалпы кыйратуучу азаптын түшүүсү токтогон. Анын ордуна Аллаһ момун пенделерге жихад амалын парыз кылган» дешет.

2 Анда, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам Мусага вахий түшкөн окуяларды: Мадяндан кайтканын, отту көргөнүн, Аллаһ менен сүйлөшкөнүн жана башка аңгемелерин кайдан билди? Ооба. Аллаһ ага да вахий түшүрүп, Өзү билдирди.

**47.** Өз колдору менен жасаган кылмыштары себептүү аларга бир кайгы жеткенде «О, Рабби! Эгерде бизге бир элчи -пайгамбар жибергениңде, аяттарыңа ээрчимекпиз жана момундардан болмокпуз» дешпесе болгону.

وَلَوْلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَيَقُولُوا۟ رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Эми качан аларга (сен аркылуу) Биздин Акыйкатыбыз келгенде: «Кана эле, эгер бизге да Мусага берилген сыяктуу берилсе»[1] дешет. Алар мындан мурун Мусага берилген Тооратка да каапыр болушпады беле?! «Экөө (Кураан менен Тоорат) бири-бирине жардам берүүчү эки сыйкыр»- дешкен. Дагы айтышты: «Биз бардыгына ишенбейбиз!».

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا۟ لَوْلَآ أُوتِىَ مِثْلَ مَآ أُوتِىَ مُوسَىٰٓ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا۟ سِحْرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓا۟ إِنَّا بِكُلٍّ كَٰفِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** (Аларга) айт: «Анда өзүңөр Аллаhтын алдынан экөөсүнөн туурараак бир китеп алып келгиле, мен ошого ээрчийин, эгер чынчыл болсоңор».

قُلْ فَأْتُوا۟ بِكِتَٰبٍ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَآ أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Эгер сага жооп беришпесе, билгин, алар өз напси-каалоолоруна ээрчип жатышат. Аллаh тарабынан келген Туура Жолго ээрчибей, өз напсинин каалосуна ээрчиген адамдардан көбүрөөк адашкан киши бар бекен?! Аллаh, албетте заалым коомдорду Туура Жолго баштабайт!

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَكَ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَآءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Биз Сөздү (Кураанды) аларга бирин-бирине улап (бөлүп-бөлүп, акырындык менен) жеткирдик. Кана эми акыл насаат алышса!

۞ وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ ٱلْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥١﴾

---

1 Алардын кезектеги шылтоосу ушул: «Эгер Кураан дагы бөлүк-бөлүк болбой, Мусага берилген Тоорат сыяктуу бүтүн абалда түшсө ыйман келтирмекпиз»-дешет.

**52.** Кураандан мурун Биз Китеп (Тоорат жана Инжил) берген элдер ага (Кураанга) ыйман келтиришет.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Жана эгер аларга Кураан окуп берилчү болсо; «Биз буга ыйман келтирдик. Бул чынында Жаратканыбыздан келген Акыйкат. Биз мындан мурун да Аллаһка моюн сунуучу (мусулман) болгонбуз» дешти.[1]

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِۦ مُسْلِمِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Алар эки эсе сооп ала турган адамдар.[2] Себеби, алар сабыр кылышты, күнөө иштерди сооп иштер менен өчүрүп турушту жана Биз ырыскы кылып берген нерселерден ихсан кылышты.

أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا۟ وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Жана пайдасыз сөздөрдү укканда, ага көңүл бурушпай: «Бизге өз ишибиз, силерге өз ишиңер. Силерге салам болсун! Жана Биз наадандардан болууну каалабайбыз» дешти.[3]

وَإِذَا سَمِعُوا۟ ٱللَّغْوَ أَعْرَضُوا۟ عَنْهُ وَقَالُوا۟ لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِى ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** (О, Мухаммад!) Сен өзүң сүйгөн адамдарды Туура Жолго баштай албайсың. Бирок, Аллаһ гана Өзү каалаган адамын Туура Жолго баштайт. Туура Жолго ылайыктарды Анын Өзү жакшы билет.

إِنَّكَ لَا تَهْدِى مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

---

1 Курайш мушриктери эгер Кураанга ишенбеген болсо, Тоорат окуган еврейлер менен Инжил окуган христиандардан кээ бирөөлөрү Кураанга ыйман келтиришкен. Анткени, алар өздөрүнүн ыйык китептеринде Кураан жөнүндө алдын ала айтылган кабарларды окушкан. Ал эми, бардык Пайгамбарларга түз-туура ээрчиген адамдар Ислам динине чейин деле мусулмандар болушкан.

2 Өздөрүнүн Пайгамбарларына жана китептерине ишенгендери үчүн бир сооп, ал эми, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салам менен Кураанга ишенгендери үчүн экинчи сооп

3 Аларга кээ бир мушриктер жолугуп, азгырууга аракет жасаганда ошентишкен.

**57.** Алар (мушриктер): «Эгер биз сени менен бирге Туура Жолго ээрчисек, жерибизден ажырап калабыз»-дешти.[1] Биз аларды (Ибрахим негиздеген) тынч Харамга жашатып койбодукбу? Ал шаарга түрдүү-түмөн мөмөлөр Бизден ырыскы болуп келет го! Бирок, алардан көпчүлүгү (муну) билишпейт.

وَقَالُوٓاْ إِن نَّتَّبِعِ ٱلۡهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفۡ مِنۡ أَرۡضِنَآۚ أَوَلَمۡ نُمَكِّن لَّهُمۡ حَرَمًا ءَامِنٗا يُجۡبَىٰٓ إِلَيۡهِ ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَيۡءٖ رِّزۡقٗا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَهُمۡ لَا يَعۡلَمُونَ ٥٧

**58.** Биз жашоосу ашып-ташкан (өнүккөн) нечендеген шаарларды (лаззаттарга берилип, Шариятты унутканда) кырып-жоюп салдык! Мына, алардын мекендери! Алардан кийин бир аз эле адамдарды айтпаганда, эч ким жашабай (ойрону чыгып) жатат! Аларга Биз мураскор болдук![2]

وَكَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةِۭ بَطِرَتۡ مَعِيشَتَهَاۖ فَتِلۡكَ مَسَٰكِنُهُمۡ لَمۡ تُسۡكَن مِّنۢ بَعۡدِهِمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ وَكُنَّا نَحۡنُ ٱلۡوَٰرِثِينَ ٥٨

**59.** Сенин Раббиң эч бир шаарларды (н элинин) арасына Биздин аяттарыбызды окуп берүүчү бир пайгамбар жибермейинче кыйратпайт. Биз элдери (ошол пайгамбарга баш ийбей) заалым болгон шаарларды гана кыйратуучубуз.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهۡلِكَ ٱلۡقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبۡعَثَ فِيٓ أُمِّهَا رَسُولٗا يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهۡلِكِي ٱلۡقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهۡلُهَا ظَٰلِمُونَ ٥٩

**60.** Силерге (бул жашоодо) берилген нерселер дүйнө жашоосунун пайдалары жана коолдуктары гана. Ал эми, Аллаһтын алдындагы (Бейиш) жакшы жана түбөлүктүү. Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيۡءٖ فَمَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَزِينَتُهَاۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيۡرٞ وَأَبۡقَىٰٓۚ أَفَلَا تَعۡقِلُونَ ٦٠

1 Анткени, Ислам жаңы келгенде Макка коомчулугу түп көтөрүлө ага каршы чыгышкан. «кимде-ким мусулман болсо, аны куугун-сүргүн кылабыз!» деп коркутушкан.

2 Курган сарайлары, жыйнаган мүлк-дүйнөсү ардактаган перзенттерине калбады. Перзенттери менен кошо опат болушту. Бардыгы Аллаһ Таалага калды!

**61.** Биз ага сонун жашоону (Бейишти) убада кылган жана ага (сөзсүз) жетүүчү киши бул дүйнөдө Биз ага пайдаларды (аябай) берип, кийин Кыямат Күндө (тозок үчүн) даярдалган кишиге окшойбу?!

**62.** Ал Күндө (Аллаһ) аларга айтат: «Силер (Мага шерик деп) ойлогон «кудайларыңар кана?!»

**63.** (Анан) Алардын үстүнө Сөз (азап) түшүүсү анык болуп калгандар[1]: «О, Рабби! Мына бул биз азгырган кишилер, биз аларды Өзүбүз азгырылган сыяктуу азгыргайбыз. Биз Сага Өзүбүздү (алардан) актайбыз. Алар Бизге ибадат кылышкан эмес»- дешет.

**64.** (Анан мушрик элдерге) айтылат: «Мага шерик кылган «кудайыңарды» (жардамга) чакыргыла!» Чакырышат. Бирок, аларга («кудайлары») жооп бербейт. Кийин алар азапты көрүшөт. Кана эми, алар (бул дүйнөдө) хидаят тапкан болушса!

**65.** Ошол Күнү (Аллаһ) аларга: «Пайгамбарларга эмне деп жооп берген элеңер?!» - дейт.[2]

**66.** Ал Күнү (коркуунун күчтүүлүгүнөн) аларга кабарлар билинбей калат жана бири-биринен да сурай алышпайт.

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٦١﴾

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٦٢﴾

قَالَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَغْوَيْنَآ أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ مَا كَانُوٓا۟ إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ﴿٦٣﴾

وَقِيلَ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَرَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا۟ يَهْتَدُونَ ﴿٦٤﴾

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٦٥﴾

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ ٱلْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ﴿٦٦﴾

---

1 Бул аяттагы азапка дуушар болушу анык болуп калгандар мушрик элдерди Аллаһка сыйынуудан азгырып, өздөрүнө сыйынта баштаган элбашылар, чоңдор, падышалар. Алар Аллаһка актанышып «аларды биз эмес, шайтан азгырган. Ал (шайтан) бизди да азгырган болчу» дешет. Бирок, бул актануу өтпөйт.

2 Бул суроо билбегенден эмес, тескерисинче, күнөөлүүнүн күнөөсүн мойнуна алдыруу үчүн берилген суроо.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلْمُفْلِحِينَ ﴿٦٧﴾

**67.** Ал эми тооба кылып, салих амал жасаган (момун) кишилер (тозоктон) кутулуучулардан болушса ажеп эмес!

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** Сенин Раббиң Өзү каалаган нерсесин жаратат жана ыктыяр кылат. Алар (пенделер) үчүн ыктыяр жок.[1] Аллаһ алардын ширктеринен Аруу-Таза!

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Жана сенин Раббиң алардын (пенделердин) көкүрөктөрү жашырган нерселерди да, ашкере кылган нерселерди да билип турат.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلْأُولَىٰ وَٱلْءَاخِرَةِ ۖ وَلَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٧٠﴾

**70.** Ал – Аллаһ! Өзүнөн башка сыйынууга татыктуу кудай жок! дүйнө-акыретте мактоолор жалгыз Өзүнө! Өкүм дагы Өзүнүн колунда! Жана Өзүнө кайтасыңар!

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلَّيْلَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِضِيَآءٍ ۖ أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧١﴾

**71.** Айт (оо, Мухаммад): «Эмне дейсиңер, эгер Аллаһ силердин үстүңөрдө түндү Кыямат күнүнө чейин кеткис (түбөлүк) кылып койсо, Аллаһтан башка кайсы «кудайыңар» силерге нур келтире алат? Эми (акыйкатты) укпайсыңарбы?!»

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمُ ٱلنَّهَارَ سَرْمَدًا إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ ٱللَّهِ يَأْتِيكُم بِلَيْلٍ تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٢﴾

**72.** Айткын: «Эмне деп ойлойсуңар, эгер Аллаһ үстүңөрдөгү күндүздү тээ Кыяматка чейин түбөлүк кеткис кылып койсо, силер эс ала турган түндү Аллаһдан башка кайсы

---

1 Инсан бул дүйнөдө жол тандоодо ыктыярдуу. Кааласа Ислам жолун тандайт. Кааласа башка азгырык жолдорду тандайт. Ал эми, Өз эрки, ыктыяры менен Исламды тандап, аны Диним деп, мыйзамдары ак, Кураан өкүмү адилет деп ишенген соң андан ыктыяр кетет. Эми ал оюна келген ар нерсени жасай бербейт. Кураандын буюрганын гана жасайт. Кээде анын напсиси каалаган нерсе Аллаһ каалаган нерсеге карама-каршы келип калса, өзүнүн каалосун Кураандын каалосуна моюн сундурат.

«кудайыңар» келтирмек?!
Акылыңарды иштетпейсиңерби?

**73.** Силер анда эс алууңар үчүн жана Өзүнүн пазилетинен издешиңер (тиричилик кылышыңар) үчүн Түн менен Күндүздү жаратып койгону Аллаһтын ырайымдуулугунан. Кана эми, шүгүр кылсаңар!

وَمِن رَّحْمَتِهِۦ جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ
لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Жана ошол Күнү (Аллаһ) аларга: «Силер (шерик деп) күмөн кылган Менин «шериктерим» кана?»-дейт.

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ
كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Анан Биз ар бир үммөттөн бир күбөнү (өздөрүнүн пайгамбарын) чыгарып (анын көзүнчө мушрик болгондорго): «Далилиңерди алып келгиле» дейбиз.[1] Анан алар Акыйкат (кудайлык) Аллаһка гана таандык экенин билип алышат. Өздөрү ойлоп тапкан «кудайлары» жок болуп кетет.

وَنَزَعْنَا مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا۟
بُرْهَـٰنَكُمْ فَعَلِمُوٓا۟ أَنَّ ٱلْحَقَّ لِلَّهِ
وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Чынында, Каарун[2] Мусанын коомунан болгон. Ал аларга (өз элине) зулумдук көргөздү. Биз ага ачкычтары эле (он кишилик) күчтүү жамаатка оор жүк болчудай казыналарды берген элек. Бир кезде коому ага (мындай) деди: «Оолукпагын, Аллаһ оолуккандарды сүйбөйт!»

۞ إِنَّ قَـٰرُونَ كَانَ مِن قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ
وَءَاتَيْنَـٰهُ مِنَ ٱلْكُنُوزِ مَآ إِنَّ مَفَاتِحَهُۥ لَتَنُوٓأُ
بِٱلْعُصْبَةِ أُو۟لِى ٱلْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُۥ قَوْمُهُۥ لَا تَفْرَحْ ۖ
إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْفَرِحِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** «Аллаһ сага берген байлык менен Акырет коргонун талап кылсаңчы! Бирок, бул дүйнөдөн да насибиңди

وَٱبْتَغِ فِيمَآ ءَاتَىٰكَ ٱللَّهُ ٱلدَّارَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ۖ وَلَا
تَنسَ نَصِيبَكَ مِنَ ٱلدُّنْيَا ۖ وَأَحْسِن كَمَآ

---

1 Аларга «Аллаһтан башка, өзүңөр кудай деп ишенген, сыйынган, алардан жардам, перзент, жакшылык сураган жана өзүңөр менен Аллаһтын арасына ортомчу кылган «кудайыңардын» чыныгы кудай экенине далил алып келгиле» деп айтылат.

2 Каарун Муса алейхис саламдын коомунан болгон бай киши. Ал дүйнө байлыгына манчыркап, оолугуп, Аллаһты унутканда Аллаһ Таала ага аянычтуу азап жиберген.

أَحْسَنَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ وَلَا تَبْغِ ٱلْفَسَادَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٧٧﴾

унутпа! Аллаһ сага ихсан (жакшылык) кылган сыяктуу, сен да (элдерге, динге) ихсан кыл! Жер бетинде бузукулукту издебе! Аллаһ бузукуларды сүйбөйт!»[1]

قَالَ إِنَّمَآ أُوتِيتُهُۥ عَلَىٰ عِلْمٍ عِندِىٓ ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِن قَبْلِهِۦ مِنَ ٱلْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْـَٔلُ عَن ذُنُوبِهِمُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٧٨﴾

**78.** (Каарун) айтты: «Бул байлыктар өзүмдүн билермандыгым себептүү берилген». Ал билбейт беле, Аллаһ андан мурунку муундардан андан да күчтүү, андан да бай адамдарды кыйратып салганын?! (Булар сыяктуу) күнөөкөр адамдар күнөө-кылмыштарынан суралып отурбайт![2]

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِۦ فِى زِينَتِهِۦ ۖ قَالَ ٱلَّذِينَ يُرِيدُونَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا يَـٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوتِىَ قَـٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٧٩﴾

**79.** Каарун зыйнаттары менен элине чыкканда, дүйнө жашоосун(ун ырахат-жыргалын) каалагандар: Кана эми, бизге да Каарунга берилгендей нерселер берилсе! Ал улук кут-насиптин ээси!»- дешти.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ ٱللَّهِ خَيْرٌ لِّمَنْ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَـٰلِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلصَّـٰبِرُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Ал эми, илимдүү адамдар болсо: «Азап болсун силерге, ыйман келтирип, салих амал кылгандар үчүн Аллаһтын (акыреттик) сообу жакшы го! Аллаһтын сообуна сабыр кылгандар гана жетет!» (дешти)

فَخَسَفْنَا بِهِۦ وَبِدَارِهِ ٱلْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُۥ مِن فِئَةٍ يَنصُرُونَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ ٱلْمُنتَصِرِينَ ﴿٨١﴾

**81.** Анан Биз аны (Каарунды) коргону менен кошуп жерге жуткуруп жибердик! Ага Аллаһтан (коргоп) жардам берүүчү жамаат болбоду!

---

1 Бул аят исламдын байлык-мүлккө болгон көз карашын чагылдырат. Байлык-бул Аллаһтын мүлкү. Демек, эң оболу адам байлыгын Дин жолуна, анын өнүгүп-өсүүсүнө жумшаш керек. Бирок, дүйнөдөн өз насибин унутпай, жакшы жеп-ичип, кооз кийинип жүрсө күнөө жок. Байлыкты эч качан бузукулук жолуна иштетпеш керек. «Аллаһ бузукуларды сүйбөйт!» Бай адамдар Каарун сыяктуу «бул байлыкты Өзүмдүн кыйындыгыман тапкам» деп мактанбасын

2 Суралса да, билинген күнөөсү үчүн казапка алынып суралат жана тозокко ыргытылат!

Жана анын өзү да (азапты) жеңүүчүлөрдөн болгон жок.

**82.** Кечээ гана анын (коомдогу) ордуна тамшанган адамдар: «О-о-о! Аллаһ пенделеринин арасынан Өзү каалагандарына гана ырыскыны кенен жана ченеп берет турбайбы?! Эгер Аллаһ бизге жакшылык кылбаганда (кечээки сөзүбүз үчүн) бизди деле жерге жуткуруп жибермек! Ой, тобо-о! Каапырлар (Аллаһтын азабынан) кутулбайт турбайбы?!»-деп калышты.

وَأَصۡبَحَ ٱلَّذِينَ تَمَنَّوۡاْ مَكَانَهُۥ بِٱلۡأَمۡسِ يَقُولُونَ وَيۡكَأَنَّ ٱللَّهَ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُۖ لَوۡلَآ أَن مَّنَّ ٱللَّهُ عَلَيۡنَا لَخَسَفَ بِنَاۖ وَيۡكَأَنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ٨٢

**83.** Биз тиги жактагы Акырет коргонун жер бетинде бузгунчулук жана текеберленүүнү каалабаган (момун) адамдар үчүн (насип) кылабыз. Акыбет такыба кишилер үчүн!

تِلۡكَ ٱلدَّارُ ٱلۡأٓخِرَةُ نَجۡعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوّٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا فَسَادٗاۚ وَٱلۡعَٰقِبَةُ لِلۡمُتَّقِينَ ٨٣

**84.** Ким (Акыретке) сооп-жакшылык алып келсе, ага (өзү алып келген) жакшылыгынан жакшыраак сыйлыктар берилет. Ал эми, кимде-ким жамандык (күнөө) алып келсе, жамандык жасагандар өз кылмыштарына гана жараша жаза алышат.

مَن جَآءَ بِٱلۡحَسَنَةِ فَلَهُۥ خَيۡرٞ مِّنۡهَاۖ وَمَن جَآءَ بِٱلسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى ٱلَّذِينَ عَمِلُواْ ٱلسَّيِّـَٔاتِ إِلَّا مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٨٤

**85.** (О, Мухаммад!) Чынында, сага Курaанды парыз кылган Зат сени (жана бардык адамдарды) эч шексиз кайтчу жерге (Акыретке) кайтарат. Айткын: «Менин Раббим ким Туура Жол алып келгенин жана ким анык адашуучулукта болгонун эң жакшы билет».

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٖۚ قُل رَّبِّيٓ أَعۡلَمُ مَن جَآءَ بِٱلۡهُدَىٰ وَمَنۡ هُوَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٨٥

**86.** Сен (о, Мухаммад), өзүңө Китеп түшүрүлүүсүн оюңа да келтирген эмес болчусуң. Бирок, (бул) Раббиңден Ырайым болду. Эми

وَمَا كُنتَ تَرۡجُوٓاْ أَن يُلۡقَىٰٓ إِلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبُ إِلَّا رَحۡمَةٗ مِّن رَّبِّكَۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرٗا

сен каапырларга жардамчы болбо!

لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Сага (бекем, өзгөргүс болуп) түшүрүлгөндөн кийин Аллаһтын аяттарынан (каапырлар) сени тосуп койбосун![1] Жана Раббиңе гана дуба (ибадат) кылып, эч качан мушриктерден болбогун!

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ ۖ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Аллаһка шерик кылып башка «кудайга» сыйынба! Эч бир илах-кудай жок, Бир Өзү гана бар! (Себеби) бардык нерсе жок болот, Бир Жүзү (Өзү) гана (түбөлүк) калат! Өкүм жалгыз Өзүнө таандык! Жана бардыгыңар Өзүнө кайтарыласыңар!

وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۘ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ كُلُّ شَىْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥ ۚ لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٨﴾

---

1 Жер бетинде текеберлик кылууну каалагандар сага келип «Аллаһтын өкүм-аяттарын кое тур. Мына бул биздин ойлорубузду ишке ашыралы» деп, сени Аллаһтын аяттарынан тосуп койбосун! Сен алардын каалоолоруна ээрчип, аяттарды өзгөртүп же сатып койбогун!

## 29 «Анкабут» сүрөсү[1]

سُورَةُ العَنكَبُوتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф. Лам. Мим.

الٓمٓ ١

2. Адамдар «ыйман келтирдик» деп айтса эле, (ар түрдүү машакаттар менен) сыналбай калабыз деп ойлошобу?

أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتۡرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمۡ لَا يُفۡتَنُونَ ٢

3. Чынында Биз алардан мурункуларды да (чоң машакаттар менен) сынаганбыз. Натыйжада Аллаһ («ыймандуубуз» деген сөздөрүндө) чынчыл болгондорду да билип алат, жалганчыларды да билип алат.

وَلَقَدۡ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ فَلَيَعۡلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ صَدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَنَّ ٱلۡكَٰذِبِينَ ٣

4. Жаман (күнөө) иштерди жасаган адамдар Бизден кутулуп кетебиз деп ойлошобу?! Алардын чечимдери кандай жаман!

أَمۡ حَسِبَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن يَسۡبِقُونَاۚ سَآءَ مَا يَحۡكُمُونَ ٤

5. Ал эми, ким (Кыяматта) Аллаһка жолугуудан үмүт кылса, Аллаһтын (Кыяматка) белгилеген убактысы (сөзсүз) келүүчү. Жана Ал Угуучу, Билүүчү.

مَن كَانَ يَرۡجُواْ لِقَآءَ ٱللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ لَأٓتٖۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٥

6. Жана ким (өз напсисине, шайтанга жана Аллаһтын душмандарына каршы) жихад кылса, өзүнүн пайдасына жихад кылганы. Чынында, Аллаһ ааламдардан Беймуктаж.[2]

وَمَن جَٰهَدَ فَإِنَّمَا يُجَٰهِدُ لِنَفۡسِهِۦٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 69 аяттан турат. «Анкабуттун» мааниси «Жөргөмүш»

2 Аллаһ пендесинин жихад кылуусуна да муктаж эмес. Ал жихад кылып кыйпалса, жадагалса, жанын жоготсо да, өз жанынын пайдасы: убактылуу жана азаптуу дүйнөдөн кетип, түбөлүк Бейишке жетишет.

7. Биз ыйман келтирип, салих амалдарды аткарган момундардын күнөөлөрүн өчүрүп, жасаган амалдарынан жакшыраак сыйлыктар менен сыйлайбыз.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَحْسَنَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ٧

8. Жана Биз инсанга, ата-энесине жакшылык кылуусун буюрдук. Анан эгер сенин ата-энең өзүң билбеген бир нерсени Мага шерик (кудай) кылышына сени кыйначу болсо, аларга моюн сунбагын. Менин Өзүмө гана кайтасыңар. Анан Мен силерге жасаган амалыңардын кабарын беремин.

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ۖ وَإِنْ جَاهَدَاكَ لِتُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۚ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٨

9. Ыйман келтирип, жакшы амалдарды жасаган адамдарды салих (бейиши болгон) адамдардын катарына кошобуз.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصَّالِحِينَ ٩

10. Адамдардын арасындагы кээ бирөөлөр «Аллаһка ыйман келтирдик»-дешет. Бирок, Аллаһтын жолунда бир азапка жолугуп калчу болсо, адамдардын сыноосун Аллаһтын азабындай кабыл алат. Ал эми, эгер Раббиң тарабынан (мусулмандарга) жеңиш келип калса дароо «Биз силер менен бирге болчубуз» дешет. Аллаһ ааламдардын (адамдардын) көкүрөгүндөгү (жашырган) нерселерин билбейт бекен?!

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ آمَنَّا بِاللَّهِ فَإِذَا أُوذِيَ فِي اللَّهِ جَعَلَ فِتْنَةَ النَّاسِ كَعَذَابِ اللَّهِ وَلَئِنْ جَاءَ نَصْرٌ مِنْ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ۚ أَوَلَيْسَ اللَّهُ بِأَعْلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ الْعَالَمِينَ ١٠

11. Аллаһ (чындап) ыйман келтиргендерди да, (эки жүздүү) мунафыктарды да анык билип турат!

وَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْمُنَافِقِينَ ١١

12. Каапырлар ыймандууларга: «Биздин жолубузду ээрчигиле. Күнөө ишиңерди (мына) биз моюнга алабыз» дешет. Алардын

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا اتَّبِعُوا سَبِيلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطَايَاكُمْ وَمَا

هُم بِحَٰمِلِينَ مِنْ خَطَٰيَٰهُم مِّن شَيْءٍۖ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٢﴾

каталарынан эч нерсени өз моюндарына алышпайт.[1] Чынында, алар-жалганчылар!

وَلَيَحْمِلُنَّ أَثْقَالَهُمْ وَأَثْقَالًا مَّعَ أَثْقَالِهِمْۖ وَلَيُسْـَٔلُنَّ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَمَّا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Жана алар (азгыргандар) өздөрүнүн күнөөсүн да көтөрөт, өз күнөөлөрү менен бирге башка күнөөлордү да көторот жана Кыямат Күнү ойлоп тапкан күнөөлөрү жөнүндө сурак беришет.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ عَامًا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Биз Нухту өз коомуна пайгамбар кылып жибердик. Ал элинин арасында элүү жылы кем миң жыл турду.[2] Анан аларды заалым болуп турган жеринде топон суу каптады.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَصْحَٰبَ ٱلسَّفِينَةِ وَجَعَلْنَٰهَآ ءَايَةً لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿١٥﴾

**15.** Кийин Биз аны (Нухту) жана кемедегилерди куткардык жана кемени (бүт) ааламдарга (кудуретибизден) белги кылдык.

وَإِبْرَٰهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُۖ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Жана Биз Ибрахимди да (пайгамбар кылып жибердик). Бир кезде ал өз коомуна: «Аллаһка гана сыйынгыла! Андан такыба кылгыла! Эгер билсеңер, ушунуңар өзүңөргө жакшы.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوْثَٰنًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًاۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَٱبْتَغُوا۟ عِندَ ٱللَّهِ ٱلرِّزْقَ وَٱعْبُدُوهُ وَٱشْكُرُوا۟ لَهُۥٓۖ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Чынында, силер Аллаһтан башка буттарга ибадат кылып, (аларды «кудай» деп атап) жалаа жаап жатасыңар! Аллаһтан башка силер сыйынып жаткан «кудайыңар» силерге ырыскы берүүгө да кудуреттүү эмес! Ырыскыны Аллаһтан сурагыла жана Өзүнө

---

1 Кыяматта ар бир адам өзү үчүн жооп берет. Ошондуктан «мен жооп беремин» дегендерге ишенбеш керек. Бирок, кайсы бир азгыруучу бирөөнү же бир элди азгырса, өз күнөөсүнө кошуп азгырылгандардын күнөөсүн да көтөрөт. Бул жерде түшүнүш керек болгон нерсе, азгырылгандар күнөөдөн кутулушпайт.

2 Ушунун аралыгында тынымсыз даават кылды. Заалым эл, кайра өзүп мыскылдап, кордоп, зулум көргөздү. Нух аларды каргап дуба кылды.

гана ибадат кылып, жалгыз Өзүнө шүгүр кылгыла! (Анткени,) Өзүнө гана кайтып барасыңар!

وَإِن تُكَذِّبُوا۟ فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٨

**18.** Эгер (мени) «жалганчы» десеңер, силерден мурунку (каапыр) элдер дагы (өз пайгамбарын) «жалганчы» дешкеп. Пайгамбардын милдети болгону анык жеткирип коюудан гана турат».

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ كَيْفَ يُبْدِئُ ٱللَّهُ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥٓ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ١٩

**19.** Алар (инсандар) Аллаһ жаратылышты алгач ирет кандай жаратканына карап көрүшпөйбү? Анан (алардын бардыгын) кайра жаратат. Чынында, бул Аллаһ үчүн жеңил.

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ بَدَأَ ٱلْخَلْقَ ۚ ثُمَّ ٱللَّهُ يُنشِئُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٢٠

**20.** Айт, (о, Мухаммад): «Жер бетинде кезип жүрүп, (Аллаһ) жаратылышты (калк-калайыкты) абалкы ирет кантип жаратканына назар салгыла! Кийин Аллаһ (аларды Акыретте) экинчи ирет пайда кылат. Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү!»

يُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَآءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ٢١

**21.** Ал (Аллаһ) каалаган пендесине азап берет. Каалаганына ырайым көргөзөт. Силер Анын Өзүнө гана кайтарыласыңар.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٢٢

**22.** Силер жерде да, асманда да Аллаһтан кутула албайсыңар! Силерге Аллаһтан башка дос-жардамчы жок!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَلِقَآئِهِۦٓ أُو۟لَٰٓئِكَ يَئِسُوا۟ مِن رَّحْمَتِى وَأُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٣

**23.** Аллаһтын аяттарына жана Ага жолугууга ишенбеген адамдар гана Менин ырайым-рахматымдан бейнасип калышат жана ошолорго гана жан ооруткан азап бар!

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟

**24.** Ага (Ибрахимге) коомунун берген жообу: «Аны өлтүргүлө

اقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنجَاهُ اللَّهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٤

же болбосо, өрттөп салгыла» деп айтуудан башкача болбоду. (Ибрахимди улуу оттун ичине ыргытышты. Бирок) Кийин аны Аллаһ оттон (аман-эсен) куткарып алды. Албетте, бул окуяда ыймандуу коом үчүн (кудуретибизге) белгилер бар.

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ٢٥

**25.** Жана ал айтты: «Силер дүйнө жашоосунда өз ара бири-бириңерди сүйүү үчүн, Аллаһтан башка буттарды (кудай кылып) кармадыңар. Кийин Кыямат Күнү болсо, бири-бирине каапыр (каршы) болушуп, наалат айтышат. Силердин жайыңар тозок жана силерге эч бир жардамчы болбойт!

۞ فَآمَنَ لَهُ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّي ۖ إِنَّهُ هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٢٦

**26.** Андан соң, (Ибрахимге агасынын уулу) Лут ыйман келтирди. Жана (Ибрахим) айтты: «Мен Раббим (буюрган) тарапка кетемин. Чынында, Ал (Аллаһ) - Кудуреттүү, Даанышман!»

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ وَآتَيْنَاهُ أَجْرَهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ٢٧

**27.** Жана Биз ага Исхак менен Янкубду белек (перзент жана небере) кылып бердик. Анын урпактарынын арасында пайгамбарлык жана Китеп (пайда) кылдык. Жана ага дүйнөдө өз сыйлыгын бердик. Ал Акыретте да салих кишилерден.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ الْعَالَمِينَ ٢٨

**28.** Жана Лутту (да пайгамбар кылып жибердик). Бир кезде ал коомуна: «Силер өзүңөрдөн мурун өткөн ааламдардан эч ким жасабаган бузук ишти жасап жатасыңар:

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ السَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ الْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ

**29.** Эркектерге (артынан) келе жатасыңар, жол тосуучулук кылып жатасыңар жана чогулган жериңерде күнөө иштерди жасап

жатасыңар! (Каапыр, бузук, бачабаз) коомунун жообу: «Эгер чынчылдардан (пайгамбарлардан) болсоң, биздин үстүбүзгө Аллаһтын азабын түшүрчү!»- деген сөздөр гана болду.

جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Анда Лут): «О, Раббим! Бузулган коомго каршы мага жардам бер!»- деди.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Биздин (периште) элчилерибиз Ибрахимге (перзент көрүшү жөнүндө) кушкабар алып келген учурда (ага): «Биз мына бул шаардын элин кыйратуучуларбыз. Чынында, анын элдери заалым болуп кетишиптир»- дешти.[1]

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوٓاْ إِنَّا مُهْلِكُوٓاْ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُواْ ظَٰلِمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** «Ал шаардын ичинде Лут бар го!»- деди (Ибрахим). «Ал жерде ким бар экенин (сенден) жакшыраак билебиз. Биз Лут менен үй-бүлөсүн куткарабыз. Бирок, анын аялын гана куткарбайбыз. Ал кыйроочулардан болду.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُواْ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَن فِيهَا ۖ لَنُنَجِّيَنَّهُۥ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Жана качан Биздин периште-элчилерибиз (сулуу жигиттердин түспөлүндө) Лутка келген учурда, булар себептүү жаман абалга түшүп, жүрөгү кысылды.[2] Алар (Лутка өздөрүн таанытып): «Коркпогун жана капа болбогун. Биз сени жана үй-бүлөңдү – бир аялыңдан башкасын – куткарабыз. (Ал эми, аялың) кыйроого учурай тургандардан болду.

وَلَمَّآ أَن جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُواْ لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۖ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا ٱمْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿٣٣﴾

---

1 Эки периште Лут коомуна азап алып келишкен. Ошол эле мезгилде алар жол үстүндө Ибрахимге жолугуп, Аллаһ дайындаган кушкабарды билдирүү үчүн адам кейпинде анын үйүнө киришкен.

2 Бачабаз коомум бул эки сулуу жигиттин келгенин билип калса соо койбойт деп ойлогон. Себеби, булардын периште экенин азырынча билелек болчу.

إِنَّا مُنزِلُونَ عَلَىٰٓ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Албетте биз бул (бузулган) шаардын үстүнө, жасаган бузукулуктарынын жазасына асмандан азап түшүрөбүз»- дешти.[1]

وَلَقَد تَّرَكْنَا مِنْهَآ ءَايَةًۢ بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Биз ал шаардын (кээ бир жерлерин) акылдуу адамдарга (кудуретибизден) белги болсун деп жөн койдук.

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱرْجُوا۟ ٱلْيَوْمَ ٱلْـَٔاخِرَ وَلَا تَعْثَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٣٦﴾

**36.** Мадянга өз бир тууғандары Шуайбды (пайгамбар кылып жибердик). Ал айтты: «О, коомум! Аллаһка гана ибадат кылгыла! Акырет Күндөн үмүт кылгыла! Жана жер бетинде бузукулук менен аракеттенбегиле!»[2]

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Бирок, аны «жалганчы» дешти. Ошондон соң аларды (катуу айкырык аралашкан) жер титирөө кармап, чөгөлөгөн бойдон кыйрап калышты.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم مِّن مَّسَٰكِنِهِمْ ۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُوا۟ مُسْتَبْصِرِينَ ﴿٣٨﴾

**38.** (Ошондой эле) Аад, Самуд элдерин да (кыйраттык). Силерге алардын жашаган орун-дары(нын ойрондолгон издери) анык билинип турат. (Кыйраган себептери) шайтан аларга (бузук) иштерин коздоп көргөзгөн жана (ак) жолдон тоскон. Жана алар акыл-эси жайында эле.[3]

---

1 Периштелер Аллаһтын буйругу менен асмандан таш жаадырып, бардык бузукуларды кыйратты. Жебирейил периште бузукулардын жерин оодарып салды. Бардыгы жер түбүндө калышты.

2 Шуайбдын коому таразадан алдоо жана соодадагы башка арам иштер менен бузулган жана Акыретке ыйман келтирбеген адамдар эле.

3 Алардын акыл-эси жайында болгон. Күнөө ишке, көрүп, билип туруп барышкан. Эч ким эч кандай таасир менен алардын акылын уурдап албаган. Болгону, Шайтан аларга күнөө иштерин кооз көргөзгөн. Демек, алар Кыяматта «билбей калыптырбыз» деп шылтоо-себеп айта албайт.

**39.** (Жана Биз) Каарун, Фираун, Хаамандарды да (кыйраттык). Аларга Муса анык аят-далилдер алып келген. Бирок, жер бетинде текеберленишти. Жана (баштарына Аллаhтын азабы келгенде) качып кутулуучулардан болбоду.

وَقَٰرُونَ وَفِرۡعَوۡنَ وَهَٰمَٰنَۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَٱسۡتَكۡبَرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا كَانُواْ سَٰبِقِينَ ٣٩

**40.** Бардыгын өз күнөөлөрү себептүү азапка дуушар кылдык: Кээ бирөөсүнө таш-жамгыр жаадырдык, кээ бирөөлөрүн ачуу айкырык кыйратты, кээ бирөөсүн жерге жуткурдук жана кээ бирин (сууга) чөктүрдүк. (Демек) Аларга Аллаh зулум кылбады. Бирок, өздөрүнө-өздөрү зулум кылышты.

فَكُلًّا أَخَذۡنَا بِذَنۢبِهِۦۖ فَمِنۡهُم مَّنۡ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِ حَاصِبٗا وَمِنۡهُم مَّنۡ أَخَذَتۡهُ ٱلصَّيۡحَةُ وَمِنۡهُم مَّنۡ خَسَفۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ وَمِنۡهُم مَّنۡ أَغۡرَقۡنَاۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظۡلِمَهُمۡ وَلَٰكِن كَانُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ يَظۡلِمُونَ ٤٠

**41.** Аллаhтан башка («кудайларды») дос-башчы туткан адамдардын мисалы (өзүнө ичке желелерден) үй куруп алган жөргөмүшкө окшойт.[1] Алар (мушриктер) эгер билсе, үйлөрдүн эң алсызы жөргөмүштүн үйү.

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلۡعَنكَبُوتِ ٱتَّخَذَتۡ بَيۡتٗاۖ وَإِنَّ أَوۡهَنَ ٱلۡبُيُوتِ لَبَيۡتُ ٱلۡعَنكَبُوتِۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٤١

**42.** Албетте, Аллаh алар дуба (ибадат) кылып жаткан башка «кудайларын(ын» алсыздыгын) билет. Жана Бир Өзү гана Кудуреттүү, Даанышман!

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ مَا يَدۡعُونَ مِن دُونِهِۦ مِن شَيۡءٖۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٤٢

**43.** Биз адамдарга мына ушул мисалдарды келтирдик. Аларды акылдуу инсандар гана түшүнөт.

وَتِلۡكَ ٱلۡأَمۡثَٰلُ نَضۡرِبُهَا لِلنَّاسِۖ وَمَا يَعۡقِلُهَآ إِلَّا ٱلۡعَٰلِمُونَ ٤٣

**44.** Аллаh асмандарды жана Жерди акыйкат менен жаратты. Чынында, бул нерседе ыймандуу адамдар үчүн (Биздин кудуретибизге) белги бар.

خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِٱلۡحَقِّۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٤

---

1 Жөргөмүштүн желе-уясы аны зыяндан сактай албаганы сыяктуу мушриктердин кудайлары да аларды эч кандай зыяндан сактай албайт.

**45.** (О, Мухаммад!) Өзүңө вахий кылынган Китепти (Кураанды адамдарга) окуп бер жана намазды (калтырбай) орундат. Чынында, намаз бузук жана күнөө иштерден кайтарат. Аллаһты зикир кылуу эң улук нерсе. Аллаһ силердин эмне жасаганыңарды билип турат.

اتْلُ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ وَأَقِمِ الصَّلَاةَ إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Силер (о, момундар) китеп элдери (яхудийлер, христиандар) менен талашып-тартышып калсаңар, эң жакшы (сөздөр) менен талашкыла. Ал эми, алардын арасынан (акыйкатка) зулум кылгандар (менен катуу-бекем талашкыла) Жана айткыла: «Биз өзүбүзгө түшүрүлгөн Кураанга жана силерге түшүрүлгөн нерсеге (Тооратка, Инжилге) ыйман келтиргенбиз. Биздин кудайыбыз жана силердин кудайыңар бир. Биз Ага моюн сунуучуларбыз».

۞ وَلَا تُجَادِلُوا أَهْلَ الْكِتَابِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ وَقُولُوا آمَنَّا بِالَّذِي أُنزِلَ إِلَيْنَا وَأُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ошентип, (о, Мухаммад!) сага Китеп түшүрдүк. Биз китеп түшүргөндөр (яхудийлер менен христиандар)да ал Китепке (Кураанга) ыйман келтиришүүдө.[1] Тигилердин (араб мушриктеринин) арасында деле Курaанга ыйман келтиргендер бар. Биздин аяттарыбызды каапыр адамдар гана четке кагат.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ فَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يُؤْمِنُونَ بِهِ وَمِنْ هَٰؤُلَاءِ مَن يُؤْمِنُ بِهِ وَمَا يَجْحَدُ بِآيَاتِنَا إِلَّا الْكَافِرُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Сен Курaандан мурда эч бир китепти окуган эмессиң. Сен аны (китеп-катты) өзүңдүн оң колуң менен жазууну билген

وَمَا كُنتَ تَتْلُو مِن قَبْلِهِ مِن كِتَابٍ وَلَا تَخُطُّهُ بِيَمِينِكَ إِذًا لَّارْتَابَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٤٨﴾

1 Ынсаптуу яхудий жана христиан аалымдары өздөрүнүн ыйык китептериндеги Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын ысымын, сыпатын окуп билген соң, ыйман келтирип мусулман болушкан жана бул жараян азыркы күндөрдө да жүрүп жатат.

эмессиң. (Эгер сен окуу-жазууну билген болсоң) анда, кара ниеттер (Куранды өзү жазып алган деп) шектенип калышмак.

**49.** Жок! Ал (Кураан) илимдүү кишилердин көкүрөгүндөгү анык-айкын аяттар! Биздин аяттарыбызды заалым адамдар гана четке кагат.

بَلْ هُوَ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ فِى صُدُورِ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Жана алар (мушриктер): «Мухаммадга Раббиси тарабынан (көз көрүнөө бир) аян-моожизалар келсе (гана ыйман келтирет элек)» дешет. Айткын: «Моожизалар Аллаһтын ыктыярында. Мен болгону, анык эскертүүчүмүн.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَٰتٌ مِّن رَّبِّهِۦ ۖ قُلْ إِنَّمَا ٱلْءَايَٰتُ عِندَ ٱللَّهِ وَإِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥٠﴾

**51.** (О, Мухаммад!) Биз сага түшүргөн Китеп аларга жетиштүү эмес бекен?! Аларга окуп берилүүдө го?! Чынында бул Китепте ыйман келтирген элдер үчүн ырайым жана акыл-насааттар бар.

أَوَلَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** (Сен аларга): «Мени менен силердин араңарда күбө, Ал асмандардагы жана жердеги бардык нерселерди билип турат. жалганга ыйман келтирип, Аллаһга каапыр болгондор… дал ошолор гана зыян тартуучулар» дегин.

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا ۖ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْبَٰطِلِ وَكَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** «Азабыңды алып кел» деп сени шаштырып жатышат.[1] Эгер белгиленген мөөнөт болбогондо, аларга азап тез эле келмек.[2]

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِٱلْعَذَابِ ۚ وَلَوْلَآ أَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ ٱلْعَذَابُ ۚ وَلَيَأْتِيَنَّهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٣﴾

---

1 Жалган кудайларга ыйман келтирип, аларды Беймуктаж Аллаһка шерик, теңдеш, ортомчу кылып, ошолорго дуба, ибадат кылып жаткандарга Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам: «Мунуңарды койгула! Эгер ушинте берсеңер Аллаһтын азабы ушул эле дүйнөдө башыңарга түшүп калышы мүмкүн!» деп эскерткенде ушинтип шаштырышкан.

2 Акыры, ошол Аллаһ белгилеген мөөнөт да келди: «Бадр» согушу, мушриктер үчүн

Жана аларга азап капысынан, (эч нерсени) сезбей турган маалда келип калат!

**54.** Сени шаштырып, азап сурап жатышат! Тозок каапырларды албетте, ороп алуучу!

يَسۡتَعۡجِلُونَكَ بِٱلۡعَذَابِ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةُۢ بِٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٤

**55.** Ал күнү аларды үстүнөн да буттарынын түбүнөн да азап ороп алат жана (Аллаһ): «Өзүңөр жасаган иштерди(н жазасын) тарткыла!» дейт.

يَوۡمَ يَغۡشَىٰهُمُ ٱلۡعَذَابُ مِن فَوۡقِهِمۡ وَمِن تَحۡتِ أَرۡجُلِهِمۡ وَيَقُولُ ذُوقُواْ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٥٥

**56.** О, ыймандуу пенделерим! Менин жерим кенен. Менин Өзүмө гана ибадат кылгыла![1]

يَٰعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ أَرۡضِي وَٰسِعَةٞ فَإِيَّٰيَ فَٱعۡبُدُونِ ٥٦

**57.** Ар бир жан өлүмдү татуучу. (Өлүмдөн) кийин Бизге гана кайтарыласыңар.

كُلُّ نَفۡسٖ ذَآئِقَةُ ٱلۡمَوۡتِۖ ثُمَّ إِلَيۡنَا تُرۡجَعُونَ ٥٧

**58.** Ыйман келтирип, салих (сооп) амалдарды жасаган адамдарды Биз Бейиштин эң мартабалуу орундарына жайгаштырабыз. Анын түбүнөн дарыялар агып турат жана алар анда түбөлүккө (жашап) калышат. (Салих) амал кылуучу адамдардын сыйлыгы кандай сонун!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ غُرَفٗا تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ نِعۡمَ أَجۡرُ ٱلۡعَٰمِلِينَ ٥٨

**59.** Алар сабыр кылган жана Раббилерине тобокел кыла турган адамдар.

ٱلَّذِينَ صَبَرُواْ وَعَلَىٰ رَبِّهِمۡ يَتَوَكَّلُونَ ٥٩

**60.** (Ааламда) өз ырыскысын таба албаган нечен-нечен жаныбарлар бар. Аларга да, силерге да Аллаһ

وَكَأَيِّن مِّن دَآبَّةٖ لَّا تَحۡمِلُ رِزۡقَهَا ٱللَّهُ يَرۡزُقُهَا وَإِيَّاكُمۡۚ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٦٠

---

күтүлбөгөн зор азап болду. Андан жабыр тартпаган каапыр үй-бүлөлөр аз эле калды.

1 Эгер кайсыл бир өлкөдө мусулмандарга кысым көргөзүлүп, Аллаһка эч нерсени шерик кылбай ибадат кылуу жана даават (дин таратуу) мүмкүнчүлүгү болбосо, ал жерди таштап, Аллаһтын Өзүнө ибадат кылуу мүмкүн болгон журттарга чыгып кетүү ушул аяттын өкүмү менен парыз.

ырыскы берет. Ал – Угуучу, Билүүчү.

**61.** Эгер сен алардан (араб мушриктеринен): «Асмандар менен Жерди ким жараткан жана Күн менен Айды ким (Өзүнө) моюн сундурган?» - деп сурасаң, «Аллаһ» - дешет. (Ошол Аллаһка сыйынбай ) дагы кайда кетип жатышат?!

**62.** Аллаһ пенделеринин арасынан каалаганына кенен, каалаганына ченеп ырыскы берет. Аллаһ ар нерсени Билүүчү.

**63.** (О, Мухаммад!) Эгер сен алардан: «Асмандардан суу түшүрүп, аны менен, өлүк жерди тирилткен ким?»-деп сурасаң, албетте «Аллаһ»-дешет. Айткын: «Аллаһка мактоо болсун!» Жок! Алардын көпчүлүгү акылдарын иштетпей жатышат!

**64.** Бул дүйнө жашоосу оюн-зооктон башка (нерсе) эмес. Чыныгы жашоо – бул Акырет жашоосу, эгер билишсе.

**65.** Эгер алар кемеге минишсе (жана катуу добул болуп, кеме чайпала баштаса) Аллаһтын жалгыз Өзүнө, түздөн-түз, ыклас менен дуба (ибадат) кылышат. Ал эми, Аллаһ аларды (апааттан) куткарып, жээкке чыгарып койсо, кайрадан ширк кыла баштайт.

**66.** Биз (нээмат кылып) берген нерселерге (ушинтип) шүгүрсүз боло беришсин жана (өткөөл, убактылуу жашоо жыргалдарынан)

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّنۡ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۖ فَأَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٦١

ٱللَّهُ يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٦٢

وَلَئِن سَأَلۡتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَحۡيَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ مِنۢ بَعۡدِ مَوۡتِهَا لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلِ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِۚ بَلۡ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٦٣

وَمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا لَهۡوٞ وَلَعِبٞۚ وَإِنَّ ٱلدَّارَ ٱلۡأٓخِرَةَ لَهِيَ ٱلۡحَيَوَانُۚ لَوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٦٤

فَإِذَا رَكِبُواْ فِي ٱلۡفُلۡكِ دَعَوُاْ ٱللَّهَ مُخۡلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمۡ إِلَى ٱلۡبَرِّ إِذَا هُمۡ يُشۡرِكُونَ ٦٥

لِيَكۡفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ وَلِيَتَمَتَّعُواْۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٦٦

пайдаланып калышсын. Жакында (адашкандарын) билип алышат.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا ءَامِنًا وَيُتَخَطَّفُ ٱلنَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِٱلْبَٰطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ ٱللَّهِ يَكْفُرُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Алар (Макка мушриктери) ойлонушпайбы: Биз (алар жашаган шаарды) Харам (Анда талоончулук, адам өлтүрүү арам жана) тынч (шаар) кылдык. Алардын тегерегиндеги адамдар (Харамда жашабаганы себептүү) таланып-тонолууда. (Дагы эле) жалган(кудайлар)га ыйман келтирип, Аллаһтын нээматына каапыр боло беришеби?!

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥٓ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** («Жаратканга бизди ортомчу-кудайлар жакындаштырат» деп) Аллаһка жалаа жапкан же болбосо, өзүнө келген Акыйкатты (Курааңды) жалганга чыгарган кишиден да көбүрөөк заалым (каапыр) адам барбы?! Тозокто каапырларга орун жок бекен?!

وَٱلَّذِينَ جَٰهَدُوا۟ فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَمَعَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Биздин жолубузда жихад кылган кишилерди Өз жолубузга баштап койобуз. Аллаһ (ар дайым) эхсан (жакшылык) кылуучулар менен!

# 30 «Рум» сүрөсү[1]

سُورَةُ الرُّومِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Алиф. Лам. Мим.

الٓمٓ ﴿١﴾

2. Рум (Персиядан) жеңилди.[2]

غُلِبَتِ الرُّومُ ﴿٢﴾

3. Эң жакын жерде. Жана алар (Румдук аскерлер) жеңилгенден соң тез арада дагы жеңишке жетет,[3]

فِي أَدْنَى الْأَرْضِ وَهُم مِّن بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُونَ ﴿٣﴾

4. Бир нече жылдарда. Мындан мурун да, кийин да иш Аллаһтын колунда. Ошол (Рум жеңген) күндө момундар сүйүнүп калышат.[4]

فِي بِضْعِ سِنِينَ ۗ لِلَّهِ الْأَمْرُ مِن قَبْلُ وَمِن بَعْدُ ۚ وَيَوْمَئِذٍ يَفْرَحُ الْمُؤْمِنُونَ ﴿٤﴾

5. Аллаһ Өзүнүн жардамы менен каалаган пенделерине жеңиш берет. Ал Кудуреттүү, Ырайымдуу.

بِنَصْرِ اللَّهِ ۚ يَنصُرُ مَن يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٥﴾

6. (Бул–) Аллаһтын убадасы. Аллаһ (эч качан) убадасын аткарбай койбойт. Бирок, адамдардан көпчүлүгү муну билишпейт.

وَعْدَ اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ وَعْدَهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

7. Алар (көпчүлүк адамдар) дүйнө жашоосун үстүртөн эле билишет. Бирок, Акырет жөнүндө эч нерсе билишпейт.[5]

يَعْلَمُونَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ عَنِ الْآخِرَةِ هُمْ غَافِلُونَ ﴿٧﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 60 аяттан турат.

2 Рум – бул 395-жылда Рим империясынын чыгыш бөлүгүндө пайда болгон өз алдынча империя. Бул мамлекет тарыхта Византия империясы деген ат менен белгилүү. Борбору Константинаполь (азыркы Истанбул) шаары болгон.

3 Бул аят Курандын чоң моожиза экенинин далили. Анткени Аллаһ бул аятта Румдуктардын жеңишин окуядан тогуз жыл мурун билдирди. Эгер Кураанды Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам өзү жазса, муну кайдан билмек эле?

4 Анткени, алар да өздөрү сыяктуу Китеп элдери, Аллаһка сыйынышат. Ал эми, Персия (Фурс) жеңсе, мушриктер сүйүнүшкөн. Себеби фурстар да алар сыяктуу мушрик.

5 Акырет жашоосуна ишенбеген жана ал жашоонун кабарларын билбеген адамдар

**8.** Алар өздөрү жөнүндө ойлонушпайбы?! Аллаһ асмандар менен жерди жана ал экөөнүн арасындагыларды (беймаксат эмес) Акыйкат менен убактылуу мөөнөткө гана жаратты. Бирок, адамдардан көпчүлүктөрү Раббилерине жолугууга (жана бул сыноо дүйнө жашоосунан эсеп берүүгө) ишенишпейт.

أَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوا۟ فِىٓ أَنفُسِهِم ۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكَٰفِرُونَ ٨

**9.** Алар жер жүзүн кезип, өздөрүнөн мурда жашагандардын акыбети кандай болгонун көрүшпөйбү?[1] Алар булардан (азыркы каапырлардан) кубаттуураак болушкан, жерде көбүрөөк из калтырышкан. Жана буларга караганда көбүрөөк (жакшыраак) имарат-курулуштар кылышкан. Кийин аларга пайгамбарлары (Аллаһтын) анык аят-далилдерин алып келген. Аларга Аллаһ зулум кылбады. Өздөрүнө-өздөрү зулум кылышты.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا۟ ٱلْأَرْضَ وَعَمَرُوهَآ أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ فَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٩

**10.** Кийин жамандык (күнөө иш) жасагандардын акыбети андан да жаман болду! Себеби, алар Аллаһтын аяттарын «жалган» дешкен жана аларды (аяттарды) шылдың кылышкан.

ثُمَّ كَانَ عَٰقِبَةَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ ٱلسُّوٓأَىٰٓ أَن كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَكَانُوا۟ بِهَا يَسْتَهْزِءُونَ ١٠

**11.** Аллаһ калк-калайыкты биринчи ирет жоктон бар кылган. Кийин аларды (дүйнөдө жашатып, өлтүргөн соң) кайрадан экинчи ирет жаратат. Кийин Анын Өзүнө кайтарыласыңар.

ٱللَّهُ يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ١١

---

башка илимдерде ар канча билерман болсо да дүйнөнү терең түшүнө албайт.

1 Жер жүзүнүн ар кайсы жерлеринде байыркы каапыр (Акыретке ишенбеген) коомдордун кыйрагандан калган из-белгилери көрүнүп турат.

12. Кыямат кайым болгон Күнү күнөөкөр адамдар (бардык жакшылыктан) үмүтсүз болушат.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يُبْلِسُ ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿١٢﴾

13. Алардын (Аллаһка) шерик кылган «кудайлары» аларга шапаатчы (күнөөлөрүн жеңилдетүүчү) болбой калат. Жана (кийин) алар өз «кудайларына» каапыр болушат.[1]

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَآئِهِمْ شُفَعَٰٓؤُا۟ وَكَانُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٣﴾

14. Жана Кыямат Күнү алар (жалган кудайлар менен алардын «пенделери» бири-бирин айыптап) бөлүнүп кетишет.

وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٤﴾

15. Ыйман келтирип, салих (сооп) амал кылган адамдар (Бейиш) бактарда коңүл ачышат.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَهُمْ فِى رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٥﴾

16. Ал эми, каапыр болуп, Биздин аяттарыбызга жана Акыреттеги (Аллаһ менен) жолгушууга ишенбеген адамдар.., ошолор азапта калуучулар.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَلِقَآئِ ٱلْءَاخِرَةِ فَأُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٦﴾

17. Түнгө кирип баратканда жана таңды утурлай Аллаһга тасбих[2] айткыла!

فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ ﴿١٧﴾

18. Асмандардагы жана жердеги бардык мактоо Өзүнө! Дигер мезгилинде[3] жана Бешим мезгилинде да (мактоо Өзүнө!)

وَلَهُ ٱلْحَمْدُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَعَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ﴿١٨﴾

19. (Аллаһ куш сыяктуу) тирик жандуудан, (жумуртка сыяктуу)

يُخْرِجُ ٱلْحَىَّ مِنَ ٱلْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ ٱلْمَيِّتَ مِنَ ٱلْحَىِّ

1 «Биз силерге сыйынып, адашкан экенбиз. Көрсө, силердин колуңардан эч нерсе келбейт турбайбы?» дешип, алардын кудайлыгына ишенбей коюшат.

2 «Тасбих»-бул «СубханАллаһ» деген сөз. Мааниси «Аллаһ бардык кемчиликтүү сыпаттардан Аруу-Таза».

3 Ушул эки (17-18-) аятта беш убак намаздын убактысы көргөзүлгөн: «Түнгө кирип баратканда» Бул Шам жана куптан намаздарынын «Дигер мезгили» асир намазынын. «Бешим мезгили» бешим намазынын убакыттары. Ушул убакыттарда намаздан соң тасбих жана хамд (мактоо) айтуу пазилеттүү ибадаттардан.

وَيُحۡيِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ وَكَذَٰلِكَ تُخۡرَجُونَ ١٩

өлүктү чыгарат. (Ал эми, жумуртка сыяктуу) өлүктөн тирик жандууну чыгарат жана жерди өлгөндөн соң кайра (жамгыр менен) тирилтет. (Анан ал өлүк жерден өсүмдүктөр өнүп чыгат) Силер дагы (Акыретте мүрзөлөрдөн) ушул (өсүмдүктөр) сыяктуу чыгарыласыңар.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٖ ثُمَّ إِذَآ أَنتُم بَشَرٞ تَنتَشِرُونَ ٢٠

**20.** Силерди топурактан жаратkандыгы жана адамга айланып (жер бетине) таралганыңар Анын (кудуретинин) белгилеринен.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنۡ خَلَقَ لَكُم مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ أَزۡوَٰجٗا لِّتَسۡكُنُوٓاْ إِلَيۡهَا وَجَعَلَ بَيۡنَكُم مَّوَدَّةٗ وَرَحۡمَةًۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٢١

**21.** Жана Анын белгилеринен - алар менен тынчтануунар үчүн силерге өзүңөрдөн болгон жубайларды жаратып бергени[1] жана араңарга сүйүү, ырайым салып койгону. Чынында бул нерселерде пикир кылган адамдар үчүн (даанышмандыгыбыздын) белгилер(и) бар.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ خَلۡقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَٱخۡتِلَٰفُ أَلۡسِنَتِكُمۡ وَأَلۡوَٰنِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّلۡعَٰلِمِينَ ٢٢

**22.** Жана Анын белгилеринен: Асмандар менен Жерди жаратканы, силердин тилиңерди, ыраң-түсүңөрдү ар түрдүү кылып койгону. Албетте буларда билгендер үчүн (Аллаһтын кудуретине) белгилер бар.

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦ مَنَامُكُم بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَٱبۡتِغَآؤُكُم مِّن فَضۡلِهِۦٓۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَسۡمَعُونَ ٢٣

**23.** Жана Анын белгилеринен (бири) силердин түн ичинде жана күндүз (дүн бир бөлүгүндө) укташыңар. Жана (күндүздүн көп бөлүгүндө) Аллаһтын пазилетин издешиңер (тиричилик кылышыңар). Чынында, ушул нерседе уга турган адамдарга белгилер бар.

---

1 Адам баласы өзүнүн жубайынан зор тынчтануу, сооронуу табат. Никесиз жашаган адамдарда стресс (кайгы-капа, жаалдануу, толкундануу) көп болот.

**24.** Жана Анын белгилеринен: Коркушуңар жана үмүт кылышыңар үчүн[1] силерге чагылганды көргөзөт. Жана Ал (силерге) асмандан суу түшүрүп, аны менен жерди өлгөндөн[2] соң тирилтет. Албетте мында акылдуу адамдар үчүн белгилер бар.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ يُرِيكُمُ ٱلْبَرْقَ خَوْفًا وَطَمَعًا وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَيُحْىِۦ بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Жана Анын белгилеринен (бири) асман менен жердин Анын амири менен (тынч, зыянсыз) туруушу. (Андан) Кийин (Аллаһ) силерди чакыраар замат бардыгыңар Жерден (мүрзөдөн) чыгарыласыңар (Акыреттик сурак үчүн).

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن تَقُومَ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ بِأَمْرِهِۦ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ إِذَآ أَنتُمْ تَخْرُجُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Асмандарда жана Жерде болгондун баары Аллаһтын мүлкү. Бардыгы Ага (кааласа-каалабаса) моюн сунат.

وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَّهُۥ قَٰنِتُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ал калк-калайыкты (дүйнө-ааламды) жоктон бар кылган жана (Акыретте экинчи жолу) кайрадан жарата турган Кудай. Бул иш Ага абдан жеңил. Асмандардагы жана жердеги эң жогорку сыпаттоолор Өзүнө гана таандык. Ал Кудуреттүү, Даанышман.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَبْدَؤُا۟ ٱلْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُۥ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ ٱلْمَثَلُ ٱلْأَعْلَىٰ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Ал силерге өзүңөрдөн мисал келтирди: Силердин кулдарыңар (жана күңдөрүңөр) арасында Биз силерге (менчик) ырыскы кылып берген нерселерде силерге шерик

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُم مِّن شُرَكَآءَ فِى مَا رَزَقْنَٰكُمْ فَأَنتُمْ فِيهِ

---

1 Чагылгандан көпчүлүк корксо, көпчүлүк үмүт кылат. Тоолуу аймактагылар чагылган чартылдаганда «Кудай-ай! Дагы бир жерди сел каптап кетпегей эле!»-деп кооптонсо, чөлдө жашап, тамчы сууга зар болгондор чагылгандан сүйүнүп, жамгыр үмүт кылышат.

2 Жерге жамгыр жаабаса ал өлөт. Б.а. кургап, түшүмсүз болуп калат. Кийин Аллаһ жамгыр жаадырып, өлүк Жерди тирилтет.

болчулары барбы? Кийин алар менен анда (мүлктү каржылоодо) тең болуп каласыңарбы? Алардан өзүңөрдө(гү эркин адамдарда)н корккондой коркот белеңер? Биз акылдуу адамдарга аяттарыбызды ушинтип баяндайбыз.

سَوَآءٞ تَخَافُونَهُمۡ كَخِيفَتِكُمۡ أَنفُسَكُمۡۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلۡأٓيَٰتِ لِقَوۡمٖ يَعۡقِلُونَ ٢٨

**29.** Жок! Заалымдар илимсиздиктен улам өз кызыкчылыктарын ээрчишти. Аллаһ адаштырганды ким Туура Жолго сала алат? (Акыретте) аларга жардамчы жок!

بَلِ ٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم بِغَيۡرِ عِلۡمٖۖ فَمَن يَهۡدِي مَنۡ أَضَلَّ ٱللَّهُۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٢٩

**30.** (О, Мухаммад!) Таухидге[1] баш ийип, жүзүңдү Динге бур! (Ислам Дини) – бул Аллаһ (жараткан) табият. Адамдарды ошол табият (Ислам) менен жараткан. Аллаһтын жаратканын өзгөртүү мүмкүн эмес. Эң Туура Дин – ушул. Бирок, адамдардан көбү билишпейт.

فَأَقِمۡ وَجۡهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفٗاۚ فِطۡرَتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِي فَطَرَ ٱلنَّاسَ عَلَيۡهَاۚ لَا تَبۡدِيلَ لِخَلۡقِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلۡقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٣٠

**31.** Ага (тооба менен) кайткыла! Андан корккула жана намаз окугула! Мушриктерден болбогула!

۞مُنِيبِينَ إِلَيۡهِ وَٱتَّقُوهُ وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُواْ مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٣١

**32.** Диндерин ажыратып, топ-топ болуп (бөлүнүп) алышкан (ошол мушриктерден болбогула!) Ар бир жамаат өз пикирлери менен гана курсант.[2]

مِنَ ٱلَّذِينَ فَرَّقُواْ دِينَهُمۡ وَكَانُواْ شِيَعٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ فَرِحُونَ ٣٢

**33.** Качан адамдарды зыян торуганда гана Тообо кылып Раббисине (жалбарып) дуба кылышат. Анан аларга (Аллаһ) Өз ырайымын таттырганда, алардан бир тобу

وَإِذَا مَسَّ ٱلنَّاسَ ضُرّٞ دَعَوۡاْ رَبَّهُم مُّنِيبِينَ إِلَيۡهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنۡهُ رَحۡمَةً إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم بِرَبِّهِمۡ يُشۡرِكُونَ ٣٣

---

1 Арабчадагы «ханиифан» деген сөз көп кудайлыктан Таухидге (жеке кудайлыкка) өтүү дегенди түшүндүрөт.

2 Ошондуктан эч качан башканын пикирин укпайт. Таассуб-фанатизм деген – ушул.

капыстан Раббисине ширк келтире башташат.

**34.** Алар (ширк келтиргендер) Биз берген нээматтарга каапыр боло беришсин. Силер дагы (о, мушриктер, өткөөл дүйнөдө) пайдаланып калгыла. Жакында билип аласыңар!

لِيَكْفُرُواْ بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْۚ فَتَمَتَّعُواْ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٤

**35.** Же Биз аларга ширк амалдарын(ын чындыгын) сүйлөй турган далил түшүрдүк беле?!

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُواْ بِهِۦ يُشْرِكُونَ ٣٥

**36.** Биз качан адамдарга ырайым көргөзсөк, аны менен шаттанышат. Ал эми, өз колдору жасаган иштер себептүү аларга бир жамандык жетсе, үмүтсүздүккө түшүшөт.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُواْ بِهَاۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةُۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ٣٦

**37.** Эмне, алар Аллаһ каалаган пендесине ырыскыны кенен, каалаганына ченеп беришин көрбөй жатышабы? Албетте, мында ыймандуу коомдорго белгилер бар.

أَوَلَمْ يَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٣٧

**38.** Эми, (о, ыймандуу пенде) тууган-туушканга, мискин-кедейге жана мусапырга (тиешелүү) акысын бергиниң. Аллаһтын ыраазычылыгын каалаган пенделерге бул жакшы иш. Дал ошолор гана жеңишке (Бейишке) жетишет.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٣٨

**39.** Адамдардын мал-мүлкүнүн арасында көбөйүшү үчүн пайдакордук (сүткордук) максатында (карыз) бергениңер Аллаһтын алдында көбөйбөйт. Ал эми, Аллаһтын Жүзүн үмүт кылып берген зекетиңер болсо, дал ошолор (зекет бергендер) бир нече эсе көп пайда (сооп) табуучулар.

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبٗا لِّيَرْبُوَاْ فِيٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُواْ عِندَ ٱللَّهِۖ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٖ تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ٣٩

**40.** Силерди жараткан, андан кийин ырыскы берген, андан кийин жаныңарды алган, андан кийин (Кыяматта кайра) тирилткен – Аллаһ! Ушулардан эч бирин силердин (Аллаһка) шерик кошкон «кудайлар» жасай алабы? Алардын ширктеринен Аллаһ Аруу жана Бийик!

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن شَىْءٍ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٠

**41.** Адамдардын колдору жасаган (күнөө) иштер себептүү жерде жана деңизде (ар кандай) апаат(тар) пайда болду. Аларга кылмыштарын(ын азабын) таттырыш үчүн. Кана эми (Туура Жолго) кайтышса!

ظَهَرَ ٱلْفَسَادُ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِى ٱلنَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ ٱلَّذِى عَمِلُوا۟ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٤١

**42.** Айткын: «(О, каапырлар!) Жер жүзүн кезип, мурдагы (каапыр) коомдордун акыбети кандай болгонун көрүп (андан сабак) алгыла! Алардын көбү (Аллаһка) шерик кошуучу болушкан».

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَٱنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ ٤٢

**43.** Эми, сен (о, Мухаммад, эч ким) кайтара алгыс күн (Кыямат) Аллаһ тарабынан келип калганга чейин жүзүңдү туура динге (Исламга) буруп кал! Ал күнү (адамдар амалдарын көрүү үчүн) бөлүнүп калышат.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ ٱلْقَيِّمِ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ٤٣

**44.** Ким каапыр болсо, каапырлыгы(нын зыяны) өзүнө. Ким жакшы амал кылса, өздөрүнө (Бейишти) даярдады –

مَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُۥ ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِأَنفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ٤٤

**45.** ыйман келтирип, салих амал кылгандарды Өзүнүн пазилети менен сыйлаш үчүн. Ал каапырларды сүйбөйт.

لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن فَضْلِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلْكَٰفِرِينَ ٤٥

**46.** Анын (кудуретинин) белгилеринен (бири): ырайымын силерге

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦٓ أَن يُرْسِلَ ٱلرِّيَاحَ مُبَشِّرَٰتٍ

таттырыш үчүн, Өз амири менен кемелерди жүргүзүш үчүн жана Анын пазилетинен үмүт кылышыңар үчүн шүгүр кылсаңар ажеп эмес деп шамалдарды куш кабарчы кылып жибериши.[1]

وَلِيُذِيقَكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَلِتَجْرِيَ ٱلْفُلْكُ بِأَمْرِهِۦ وَلِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Биз (о, Мухаммад) сенден мурун да элчилерди өз коомдоруна жибергенбиз жана (элчилер) аларга анык далилдерди алып келишкен. (Баш ийбегенден кийин) Биз күнөөкөрлөрдөн өч алганбыз жана ыймандууларга жардам берүү Бизге ак милдет болгон.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَآءُوهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَٱنتَقَمْنَا مِنَ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Аллаһ шамалдарды жиберип (оор) булуттарды козгойт. Анан (Аллаһ) аларды асманда Өзү каалагандай жайат жана бөлөк-бөлөк кылып таратат. Анан сен алардын арасынан жамгыр чыкканын көрөсүң. Эми качан (Аллаһ) аны (жамгырды) каалаган пенделерине жеткиргенде, капысынан сүйүнүп калышат.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى يُرْسِلُ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُۥ فِى ٱلسَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ وَيَجْعَلُهُۥ كِسَفًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَٰلِهِۦ فَإِذَآ أَصَابَ بِهِۦ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Эгер алар өздөрүнө (жамгыр) жаадырылышынан бир аз эле, (ооба) бир аз эле мурун үмүтсүз болушса, (мына эми сүйүнүп калышты).

وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلِ أَن يُنَزَّلَ عَلَيْهِم مِّن قَبْلِهِۦ لَمُبْلِسِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Эми сен (о, адам) Аллаһтын ырайымынын (жамгырдын) белгилерине кара: Ал өлүк жерди кантип тирилткенине (кара)! Чынында, ушул (Аллаһ) өлүктөрдү да албетте тирилте алат! Ал ар нерсеге Кудуреттүү!

فَٱنظُرْ إِلَىٰٓ ءَاثَٰرِ رَحْمَتِ ٱللَّهِ كَيْفَ يُحْىِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَآ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

---

1 Шамалдын куш кабарчы деп аталышынын себеби, ал булутту айдап келгенден кийин Аллаһтын ырайымы – берекелүү жамгырлар жайт, шамал менен кемелер жүрөт.

**51.** Ал эми Биз (эгиндерине ысык) шамал жиберип, алардын куурап калганын көргөндө, (Аллаһка) каапыр болуп калышат.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا مِن بَعْدِهِ يَكْفُرُونَ ٥١

**52.** (О, пайгамбар!) Чынында сен (жүрөгү) өлүктөргө (сөз) угуза албайсың. Жана (сага) артын салып бара жаткан маалда (акыйкатты угуудан) керең болгондорго дааватты угуза албайсың.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ٥٢

**53.** (Чындыкты көрүүдөн атайлап) сокур болгондорду адашуучулугунан Туура Жолго баштай албайсың. Сен Биздин аяттарыбызга ыйман келтиргендерге гана (чындыкты) угуза аласың. Ошолор гана мусулмандар.

وَمَا أَنتَ بِهَادِ الْعُمْيِ عَن ضَلَالَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ٥٣

**54.** Аллаһ силерди алсыз (тамчы суудан) жаратты. Алсыздыктан (бөбөктүктөн) кийин күч-кубат(туу адам) кылды. Кубат(туулук) тан кийин (кайрадан) алсыздык жана карылыкка алып келди. Ал каалагандай жаратат. Ал- Билимдүү, Кудуреттүү.

۞ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ ٥٤

**55.** Саат (Кыямат) болгондо күнөөкөр пенделер «(дүйнөдө) бир саат гана (жашап) турдук»- деп ант ичишет. Алар (Дүйнө жашоосунда да) ушундай жалганчылар болчу.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ٥٥

**56.** Анан ыймандуу, илимдүү адамдар (аларга) айтышат: «Аллаһ (Тагдырда) жазганы боюнча кайра тирилүү күнүнө чейин (жашап) турдуңар. Мына ушул – кайра тирилүү күнү. Бирок, силер муну билбейт (ишенбейт) элеңер»

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَالْإِيمَانَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتَابِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ الْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٥٦

**57.** Ал күндө заалымдарга шылтоолору[1] пайда бербейт жана алардан (тооба менен Аллаһты ыраазы кылуу да) талап кылынбайт.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ الَّذِينَ ظَلَمُوا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٧

**58.** Биз бул Курраанда адамдарга ар түрдүү мисалдарды келтирдик. Эгер сен аларга бир далил алып келсең, «Силер (мусулмандар) жалганчысыңар» дешет.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ وَلَئِن جِئْتَهُم بِآيَةٍ لَّيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا مُبْطِلُونَ ٥٨

**59.** Аллаһ (чындыкты) билбегендердин жүрөгүнө ушинтип мөөр басат.

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٥٩

**60.** (О, Мухаммад!) Сен эми (бул дооматчыларга) сабыр кыл. Аллаһтын («жеңиш берем» деген) убадасы чындык. (Убадага) анык ишенбегендер сени бүлгүнгө салбасын![2]

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَا يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦٠

---

1 Алар «Биз дүйнөдө бир сааттай эле жашадык. Эгер көбүрөөк жашасак ибадат кылмакпыз. Эми биз тооба кылып Раббини ыраазы кылабыз»- деп шылтоо айтышат

2 Тафсийрул Муяссар

## 31 «Лукман» сүрөсү[1]

سُورَةُ لُقۡمَانَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алиф, Лам, Мим.

الٓمٓ ١

2. Булар – даанышман Китеп аяттары.

تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡحَكِيمِ ٢

3. Жакшы амалдарды кылгандар үчүн Ырайым жана Туура Жол!

هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّلۡمُحۡسِنِينَ ٣

4. Алар намазды (толук) аткарышат, зекетти беришет жана Акыретке анык ишенишет.

ٱلَّذِينَ يُقِيمُونَ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ يُوقِنُونَ ٤

5. Мына ушулар Раббилери тарабынан (жиберилген) Туура Жол үстүндө жана ушулар гана жеңишке жетүүчүлөр!

أُوْلَٰٓئِكَ عَلَىٰ هُدٗى مِّن رَّبِّهِمۡۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥

6. Адамдардын арасынан кээ бирөөлөр билимсиздиктен улам Аллаһтын Жолунан тосо турган маанисиз сөздөрдү[2] сатып алат жана аны (Кураанды) шылдың кылат. Дал ошолорго кор кылуучу азап бар!

وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَشۡتَرِي لَهۡوَ ٱلۡحَدِيثِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَيَتَّخِذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٦

7. Эгер ага Биздин аяттарыбыз окуп берилчү болсо, аны эч укпагандай, тим эле, кулагында дүлөйлүгү бардай текеберленип, тетири басып кетишет. Ага жан ооруткан азаптын кабарын берип кой!

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ءَايَٰتُنَا وَلَّىٰ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا كَأَنَّ فِيٓ أُذُنَيۡهِ وَقۡرٗاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٧

8. Ал эми, ыйман келтирип, салих амал кылгандарга нээмат Бейиштери бар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلنَّعِيمِ ٨

---

1 Маккада түшкөн. 34 аяттан турат.

2 Маанисиз сөздөр – бул кыйбат, ушак сыяктуу сөздөр. Ал эми, кээ бир уламалар шайтандык ыр-күүлөрдү сатып алууну да ушул аят далили менен арамга чыгарышкан.

**9.** Алар анда түбөлүккө калышат. Аллаһтын акыйкат убадасы-(ушул). Ал – Кудуреттүү, Даанышман.

خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٗاۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٩

**10.** (Аллаһ) асмандарды, көрүп турганыңардай түркүксүз жаратты жана силерди чайпалтып жибербесин деп жер бетине тоолорду орнотуп койду. Жана ар түрдүү жаныбарларды таратты. Биз асмандан суу түшүрүп жер бетинде ар түрдүү кооз-пайдалуу өсүмдүктөрдү өстүрдүк.

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ بِغَيۡرِ عَمَدٖ تَرَوۡنَهَاۖ وَأَلۡقَىٰ فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن تَمِيدَ بِكُمۡ وَبَثَّ فِيهَا مِن كُلِّ دَآبَّةٖۚ وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوۡجٖ كَرِيمٍ ١٠

**11.** Булар Аллаһтын жараткандары. Эми силер мага Аллаһтан башка («кудайыңар») жараткан нерселерди көргөзгүлөчү?! Заалымдар анык адашууда!

هَٰذَا خَلۡقُ ٱللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦۚ بَلِ ٱلظَّٰلِمُونَ فِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ١١

**12.** Жана Биз Улукманга даанышмандык бердик (жана): «Аллаһка шүгүр кыл. Ким шүгүр кылса, өзүнүн пайдасына шүгүр кылат. Ал эми, Ким (нээматка) шүгүр кылбаса, Аллаһ Беймуктаж, Мактоого ылайык.

وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا لُقۡمَٰنَ ٱلۡحِكۡمَةَ أَنِ ٱشۡكُرۡ لِلَّهِۚ وَمَن يَشۡكُرۡ فَإِنَّمَا يَشۡكُرُ لِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ١٢

**13.** Бир кезде Улукман[1] баласына насаат кылып, (мындай) деди: «О, балам (ибадатта) Аллаһка шерик кошпогун! Ширк деген - бул чоң зулум!

وَإِذۡ قَالَ لُقۡمَٰنُ لِٱبۡنِهِۦ وَهُوَ يَعِظُهُۥ يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

---

1 Улукман көпчүлүк тафсирчи улумалардын пикири боюнча пайгамбар эмес, даанышмандыгы менен гана атактуу болгон киши. Даанышмандык бул аалымдыктан жогорку даража. Даанышман адам иштердин өтө назик, кылдат сырларын (келечектен башка) билип турат. Иштердин, пейилдердин, сөздөрдүн ордун билет, билгенине дайым амал кылат. Сөзү менен иши бир болот. Аллаһ Улукманга ушул касиетти (нээматты) берип: «Шүгүр кыл» деп буюрууда. Шүгүр-бул нээмат Ээсине (нээмат бергенге) ыраазычылык билдирүү. Ал эми, Аллаһга ыраазычылык билдирүү Анын жалгыз Өзүнө ибадат кылуу менен гана болот.

**14.** Биз инсанга ата-энесине (жакшылык) кылууну осуят (өкүм) кылдык. Энеси аны машакат үстүнө машакат менен (курсагында) көтөрүп жүрөт. (Төрөлгөн соң) аны (көкүрөктөн) ажыратуу (убактысы) эки жыл. (О, инсан!) «Мага жана ата-энеңе шүгүр кыл! Мага гана кайтасыңар!»

وَوَصَّيْنَا ٱلْإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُۥ وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَٰلُهُۥ فِى عَامَيْنِ أَنِ ٱشْكُرْ لِى وَلِوَٰلِدَيْكَ إِلَىَّ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٤﴾

**15.** (О, Инсан!) Эгер сенин ата-энең сени өзүң билбеген нерселерди мага ширк келтирүүгө мажбурласа, аларга моюн сунбагын! Жана дүйнөдө ал экөөнө жакшы мамиледе бол! Мага тооба кылып, кайткан адамдарды ээрчигин! (Өлгөндөн) кийин Мага кайтасыңар. Анан Мен силерге эмне иш кылганыңардын кабарын билдиремин.

وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشْرِكَ بِى مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۖ وَصَاحِبْهُمَا فِى ٱلدُّنْيَا مَعْرُوفًا ۖ وَٱتَّبِعْ سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَىَّ ۚ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** О, уулум! Чынында ал (сен жасаган жакшы же жаман иш) сары кычы өсүмдүгүнүн данынчалык (майда) нерсе болуп, чоң аска таштын ичинде (калып калган) же болбосо, асманда же жердин түбүндө болсо да Аллаһ аны таап келе алат. Аллаһ (абдан) Кылдат, (бардыгынан) Кабардар.

يَٰبُنَىَّ إِنَّهَآ إِن تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ فَتَكُن فِى صَخْرَةٍ أَوْ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ أَوْ فِى ٱلْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٦﴾

**17.** О, уулум! Намазды (ар дайым) окуп жүр, жакшылыкка буюруп, жамандыктан кайтар жана өзүңө жеткен машакатка сабырдуу бол! Чынында бул (сабырдуулук) берилип аткарылчу иштерден.

يَٰبُنَىَّ أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ وَأْمُرْ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱنْهَ عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱصْبِرْ عَلَىٰ مَآ أَصَابَكَ ۖ إِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿١٧﴾

**18.** Жана (текеберленүү менен) адамдардан жүзүңдү бурбагын! Жана жер бетинде оолугуп-обочолонуп жүрбөгүн! Чынында,

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِى ٱلْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٨﴾

Аллаh текебер, мактанчаактардын эч кимисин сүйбөйт!

**19.** Басканда кичипейилдик менен бас, (сүйлөгөндө) добушуңду көтөрбө! Добуштардын эң жаманы эшектин добушу.

وَٱقۡصِدۡ فِي مَشۡيِكَ وَٱغۡضُضۡ مِن صَوۡتِكَۚ إِنَّ أَنكَرَ ٱلۡأَصۡوَٰتِ لَصَوۡتُ ٱلۡحَمِيرِ ١٩

**20.** (О, инсандар!) Көрбөй жатасыңарбы, Аллаh силерге асмандардагы жана жердеги нерселерди моюн сундуруп, силерди көрүнгөн-көрүнбөгөн нээматтарына бөлөп таштады?! Адамдардын арасында же илими, же (Аллаhтан келген) Нурдуу Китеби, же (пайгамбар көргөзгөн) Туура Жолу болбосо да Аллаh жөнүндө талашып-тартыша берген кишилер бар.

أَلَمۡ تَرَوۡاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَسۡبَغَ عَلَيۡكُمۡ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةٗ وَبَاطِنَةٗۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيۡرِ عِلۡمٖ وَلَا هُدٗى وَلَا كِتَٰبٖ مُّنِيرٖ ٢٠

**21.** Эгер аларга: «Аллаh түшүргөн нерсеге (Кураанга) ээрчигиле!» деп айтылса, «Жок, биз ата-бабаларыбызды кайсы жолдун үстүндө тапсак, ошого гана ээрчийбиз» дешет. Эгер шайтан аларды тозок азабына чакырып жатса дагы (ошенте беришеби)?!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ قَالُواْ بَلۡ نَتَّبِعُ مَا وَجَدۡنَا عَلَيۡهِ ءَابَآءَنَآۚ أَوَلَوۡ كَانَ ٱلشَّيۡطَٰنُ يَدۡعُوهُمۡ إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ٢١

**22.** Жана кимде-ким (Аллаhка Аны көрүп тургандай) ибадат кылып, жүзүн (өзүн) Аллаhка толук моюн сундура алса анда ал Бекем Арканды кармаптыр![1] Иштердин акыбети-Аллаhка!

۞وَمَن يُسۡلِمۡ وَجۡهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحۡسِنٞ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ ٱلۡوُثۡقَىٰۗ وَإِلَى ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلۡأُمُورِ ٢٢

**23.** (О, Мухаммад!) Ким каапыр болсо, анын каапырлыгы сени капа кылбасын. Өзүбүзгө кайтып келишет. Анан Биз аларга

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحۡزُنكَ كُفۡرُهُۥٓۚ إِلَيۡنَا مَرۡجِعُهُمۡ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓاْۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٢٣

---

1 Аллаhдан келген Жол-Куураанды кармагандар гана эки дүйнөлүк азап-тозоктон кутулат. Анткени, бул жол ажырап, тытылып, үзүлүп кетпей турган бекем аркан сыяктуу. Кармаган адам кутулат.

кылмыштарынын кабарын беребиз. Албетте, Аллаһ көкүрөктү ээлеген сырларды Билүүчү.

**24.** Биз аларды (бул дүйнөдө) бир аз пайдалантабыз. Кийин (Акыретте) катуу азап тартууга мажбур кылабыз.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Эгер сен алардан: «Асмандар менен жерди ким жараткан?» деп сурасаң, «Аллаһ» дешет. Сен «Аллаһка мактоо болсун» дегин.[1] Жок! Алардын көпчүлүгү билишпейт.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Асмандар жана Жерде болгон нерсенин бардыгы Аллаһтын мүлкү. Чынында, Аллаһтын Бир Өзү гана Беймуктаж, мактоого (ибадатка) татыктуу. (Анткени:)

لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٦﴾

**27.** Эгер жер бетиндеги (бардык) дарактар калемсап болсо жана деңиз (сыя болсо) бул деңиздин артында дагы жети деңиз жардамдашып (сыя болуп) турса да Аллаһтын сөздөрү түгөнбөйт! Чынында, Аллаһ Кудуреттүү, Даанышман![2]

وَلَوْ أَنَّمَا فِي الْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَامٌ وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِن بَعْدِهِ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ مَّا نَفِدَتْ كَلِمَاتُ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Силердин жаралышыңар жана кайрадан тирилишиңер бир эле жанга окшойт. Аллаһ Угуучу, Көрүүчү.

مَّا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ وَاحِدَةٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Көрбөй жатасыңбы, Аллаһ түндү күндүзгө, күндүздү түнгө (кантип) киргизгенин? Күн менен Айды (адамзатка кантип) кызмат

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ كُلٌّ

---

1 Мушриктер «Асмандар менен жерди Аллаһ жараткан» дегени менен мактоо-ибадатты Аллаһтын Өзүнө арнабай, башка кудайларга арнашат.

2 Аллаһтын Өзүн, сөзүн, сыпатын, илимин жазса ааламдагы бардык сыя-деңиздер түгөнөт, бирок, Аллаһтын сөздөрү түгөнбөйт!

| | |
|---|---|
| кылдырып койгонун? Алардын бардыгы белгиленген мөөнөткө (Кыяматка) чейин айланат. Аллаһ силердин эмне жасаганыңардан Кабардар. | يَجْرِيٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى وَأَنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٩﴾ |
| **30.** Анткени, Аллаһ чыныгы (Кудай). Ал эми, Андан башка, (мушриктер) дуба кылып жаткан нерселер жалган (кудайлар). Жана Аллаһтын Бир Өзү гана эң Жогору, Улук! | ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِيُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٣٠﴾ |
| **31.** Деңиздеги кемелер силерге Аллаһтын белгилерин көргөзүш үчүн (жана) Аллаһтын нээматы себептүү сүзүп жүргөнүн көрбөй жатасыңбы?! Чынында бул нерседе сабыр кылуучу, шүгүр кылуучу адамдарга чоң белгилер бар! | أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ بِنِعْمَتِ ٱللَّهِ لِيُرِيَكُم مِّنْ ءَايَٰتِهِۦٓ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣١﴾ |
| **32.** Жана качан аларды(н кемелерин) тоодой толкундар ороп калганда гана Аллаһтын жалгыз Өзүнө дуба кылышат. Ал эми, (балээден) куткарып кургактыкка чыгарып койсо, алардан (көпчүлүк) бөлүгү Аллаһга толук берилбей калышат. Биздин аят-белгилерибизди кыянатчы, шүгүр кылбаган адамдар гана четке кагышат. | وَإِذَا غَشِيَهُم مَّوْجٌ كَٱلظُّلَلِ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ فَلَمَّا نَجَّىٰهُمْ إِلَى ٱلْبَرِّ فَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٢﴾ |
| **33.** О, адамдар! Раббиңерден корккула! Жана атасы баласына, баласы атасына өз сообунан (жардам катары) эч нерсе бере албай турган Күндөн корккула! (Ал күндүн келишин Аллаһ убада берген). Аллаһтын убадасы-Акыйкат! Силерди дүйнө жашоосу(нун убактылуу арам жыргалдары) азгырып койбосун! Силерди азгыруучу Аллаһ(тын | يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱخْشَوْا۟ يَوْمًا لَّا يَجْزِى وَالِدٌ عَن وَلَدِهِۦ وَلَا مَوْلُودٌ هُوَ جَازٍ عَن وَالِدِهِۦ شَيْـًٔا إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿٣٣﴾ |

кечиримдүүлүгү) менен азгырып койбосун![1]

**34.** Кыямат качан болушун Бир Аллаһ гана билет. Ал (асмандан) жамгыр жаадырат. (Бир Өзү гана) жатындагы түйүлдүктү(н тагдырын) билет. Эч бир жан эртең эмне иш жасаарын биле албайт. Жана эч ким кай жерде (кантип) өлүшүн да биле албайт. Чынында, Бир Аллаһ гана (бардыгын) Билүүчү, (бардыгынан) Кабардар.

إِنَّ ٱللَّهَ عِندَهُۥ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ وَيُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ وَيَعْلَمُ مَا فِى ٱلْأَرْحَامِ ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۖ وَمَا تَدْرِى نَفْسٌۢ بِأَىِّ أَرْضٍ تَمُوتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌۢ ﴿٣٤﴾

---

1 Көпчүлүк адамдарды адамдан, шайтандан жана жиндерден болгон азгыруучулар: «Аллаһ кечирет. Күнөө ишиңди жасай бер. Азыр жашсың. Ойноп-күлүп ал. Арам-адал деп өзүңдү түйшөлтпө. Карыганда деле тооба кылганга үлгүрөсүң. Бир гана тооба менен бардыгын Аллаһ кечирип жиберет»- деп азгырат.

## 32 «Сажда» сүрөсү[1]

سُورَةُ السَّجْدَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алиф. Лам. Мим.

الٓمٓ ۝١

**2.** (Бул) Китептин түшүрүлүүсү ааламдардын Раббиси тарабынан. Анда (эч бир) шек-күмөн жок.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٢

**3.** Же болбосо алар (Макка мушриктери) «аны (Мухаммад) ойунан чыгарып (жазып) алды» дешеби? Жок (андай эмес). Ал Раббиң тарабынан (мушрик) коомду эскертишиң үчүн (берилген) Акыйкат. Аларга сенден мурун эскертүүчү (пайгамбар) келген эмес.[2] Кана эми, Туура Жолго түшүп калышса.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۚ بَلْ هُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ۝٣

**4.** Аллаһ асмандарды, жерди жана ал экөөсүнүн арасындагы (бардык жандуу-жансыз) нерселерди алты күндө жаратып, кийин Арштан Бийик болду[3]. Силер үчүн Аллаһтан башка дос-башчы да шапаат кылуучу да жок. Эсиңерге келбейсиңерби?

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ ٱسْتَوَىٰ عَلَى ٱلْعَرْشِ ۖ مَا لَكُم مِّن دُونِهِۦ مِن وَلِىٍّ وَلَا شَفِيعٍ ۚ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ۝٤

---

1 Бул сүрөө Маккада түшкөн. 30 аяттан турат.

2 Ысмайыл пайгамбардан Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга чейин Макка араптарына эскертүүчү-пайгамбар келбеген эле.

3 Биз негиз катары пайдаланган «Тафсийрул Муяссар» боюнча бул аяттын түшүндүрмөсү төмөндөгүчө:
الله الذي خلق السموات والأرض وما بينهما في ستة أيام لحكمة يعلمها وهو قادر أن يخلقها بكلمة «كن» فتكون، ثم استوى سبحانه وتعالى -أي علا وارتفع- على عرشه استواء يليق بجلاله، لا يكيّف، ولا يشبّه باستواء المخلوقين.
Ошондой эле, ханафий мазхабынын имамдарынан бири Мулло Али Каары, Имам Аазамдын «Фикхул Акбар» китебине жазган түшүндүрмө (шарх) китебинде: ولا يقال استواءه على العرش استيلاؤه «Аллаһтын истиваасын «Анын Ээ болгону» (же ээлеп алганы) деп айтылбайт» деген. (92-бет).

**5.** Асмандан жерге чейин (бардык) ишти (Аллаһ Өз өкүмү менен) башкарат. Кийин силердин эсебиңерде миң жылга барабар болгон бир эле күндө (ал өкүмдөрдүн жыйынтыгы) Өзүнө көтөрүлөт.

يُدَبِّرُ ٱلۡأَمۡرَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ثُمَّ يَعۡرُجُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥٓ أَلۡفَ سَنَةٖ مِّمَّا تَعُدُّونَ ٥

**6.** Ушул (Аллаһ) кайыпты да ашкерени да билүүчү Кудуреттүү (жана) Ырайымдуу.

ذَٰلِكَ عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦

**7.** Ал ар бир нерсени эң мыкты жараткан жана инсандын алгачкы жаралышын ылайдан жасаган.

ٱلَّذِيٓ أَحۡسَنَ كُلَّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥۖ وَبَدَأَ خَلۡقَ ٱلۡإِنسَٰنِ مِن طِينٖ ٧

**8.** Кийин анын урпактарын жийиркеничтүү (бир тамчы) суудан жаратты.

ثُمَّ جَعَلَ نَسۡلَهُۥ مِن سُلَٰلَةٖ مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٨

**9.** Кийин аны (кадыресе адам кейипинде) ырастап-келиштирди жана ага Өзүнүн Рухунан үйлөдү.[1] Жана (Аллаһ) силерге кулактарды, көздөрдү жана жүрөктөрдү жаратты. Аз шүгүр кылып жатасыңар.

ثُمَّ سَوَّىٰهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِن رُّوحِهِۦۖ وَجَعَلَ لَكُمُ ٱلسَّمۡعَ وَٱلۡأَبۡصَٰرَ وَٱلۡأَفۡـِٔدَةَۚ قَلِيلٗا مَّا تَشۡكُرُونَ ٩

**10.** (Мушриктер) айтышат: «Эгер биз жерде (чирип) жок болуп кетсек да жаңыдан жаратылат бекенбиз?!» Жок! Алар Раббилерине жолугууга ишенишпейт!

وَقَالُوٓاْ أَءِذَا ضَلَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ أَءِنَّا لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدِۭۚ بَلۡ هُم بِلِقَآءِ رَبِّهِمۡ كَٰفِرُونَ ١٠

**11.** Сен айткын: «Силерге өкүл кылынган (дайындалган) өлүм периштеси[2] жаныңарды алат.

۞قُلۡ يَتَوَفَّىٰكُم مَّلَكُ ٱلۡمَوۡتِ ٱلَّذِي وُكِّلَ بِكُمۡ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُونَ ١١

---

1 Түйүлдүк сөөк этабынан өтүп, үстүнө эт капталып адамдык кейип-шекил алганда, Аллаһтын периштеси келип, ичине үйлөп жан киргизет. Ушул жараян аятта «Өзүнүн Рухунан үйлөдү» таризинде айтылууда.

2 Жандарды алуучу өлүм периштесин кээ бир адабияттарда «Азрайил» деп айтылат. Бирок, Кураан менен Сахих Сүннөттө бул ысым жолукпайт. Ошондуктан, өлүм периштесин Кураан-Хадисте аталгандай «Өлүм периштеси» же болбосо «Жан алгыч периште» деп атаганыбыз дурус.

Кийин (Кыяматта кайра тирилип) Раббиңерге кайтарыласыңар».

**12.** (О, Мухаммад!) Эгер сен күнөөкөр (каапыр) адамдарды, Раббилеринин алдында баштарын шылкыйтып: «О, Рабби! (Кыяматтын жана кайра тирилүүнүн бар экенин) көрдүк, уктук. Эми бизди артка кайтар, анык ишенүүчү болгон абалда салих амал кылабыз» дегенин бир көрсөң эле.

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا۟ رُءُوسِهِمْ عِندَ رَبِّهِمْ رَبَّنَآ أَبْصَرْنَا وَسَمِعْنَا فَٱرْجِعْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا إِنَّا مُوقِنُونَ ١٢

**13.** Эгер Биз кааласак, ар бир жанга өз хидаятын (Туура Жолун) бере алмакпыз. Бирок, Менин: «Бардык (каапыр) инсандар жана (каапыр) жиндер менен тозокту толтурамын!»-деген сөзүм акыйкат (өкүм) болуп калган.

وَلَوْ شِئْنَا لَءَاتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَىٰهَا وَلَٰكِنْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ مِنِّى لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ١٣

**14.** (Тозокко ташталып жаткан мушриктерге:) «Эми, ушул күнүңөрдөгү жолугушууну унутканыңар себептүү (азап) тарткыла! Биз да силерди «унуттук». Жана кылмышыңарга жараша түбөлүк азапты тарткыла!»-(деп айтылат).

فَذُوقُوا۟ بِمَا نَسِيتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَآ إِنَّا نَسِينَٰكُمْ ۖ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلْخُلْدِ بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ١٤

**15.** Чынында, Биздин аяттарыбызга, аларды эскертилгенде сажда кылган абалда жыгылган жана текеберленбей Раббисине мактоолор айткан адамдар ыйман келтиришет.[1]

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا ٱلَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا۟ بِهَا خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَسَبَّحُوا۟ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ١٥

**16.** Алардын жамбаштары (өздөрү) жатаар орундарынан ыраак (көбүнчө ибадатта) болушат (жана) коркуп, үмүт кылып Раббисине дуба кылышат. Жана Биз ырыскы

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ ٱلْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ١٦

1 Ушул аят сажда аяттарынын бири.

кылып берген нерселерден садака кылышат.

**17.** Эч бир (момун) жан, жасаган (жакшы) иштери үчүн өздөрүнө (Бейиште) жашыруун даярдап коюлган кубанычтарды билбейт.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِيَ لَهُم مِّن قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٧

**18.** Момун (пакиза) адамдар бузук (күнөөкөр) адамга окшойбу? Жок, тең болбойт!

أَفَمَن كَانَ مُؤْمِنًا كَمَن كَانَ فَاسِقًا ۚ لَّا يَسْتَوُۥنَ ١٨

**19.** Ал эми, ыйман келтирип, салих амал кылган адамдар үчүн Бейиш оруңдары бар. Жасаган амалдарына жараша зыяпат иретинде!

أَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمْ جَنَّٰتُ ٱلْمَأْوَىٰ نُزُلًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٩

**20.** Бузук (каапыр) адамдардын жайы-тозок! Ар качан андан чыгууга аракеттенишсе, ага кайтарылышат жана аларга: «Өзүңөр «жалган» деген тозоктун азабын таткыла!»- деп айтылат.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فَسَقُوا۟ فَمَأْوَىٰهُمُ ٱلنَّارُ ۖ كُلَّمَآ أَرَادُوٓا۟ أَن يَخْرُجُوا۟ مِنْهَآ أُعِيدُوا۟ فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٠

**21.** Жана эч бир шексиз Биз аларга чоң азапка чейин, жакыныраак (төмөнүрөөк) азапты да таттырабыз. Кана эми, (ушуну ойлоп күнөөлөрүнөн) кайтышса.[1]

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَدْنَىٰ دُونَ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢١

**22.** Раббисинин аяттары эскертилгенден соң алардан жүз буруп кеткен адамдан өткөн заалым (каапыр) барбы?! Биз албетте, кылмышкер адамдардан өч алабыз!

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِۦ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَآ ۚ إِنَّا مِنَ ٱلْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ٢٢

---

1 Бул аяттагы чоң азап Кыяматтагы тозок азабы. Ал эми жакыныраак (же төмөнүраак) азап жөнүндө кээ бир уламалар барзах (мүрзөдөгү) азап деп түшүндүрсө, башка бирөөлөрү дүйнөдөгү азап-тозокторy деп тафсир кылышат. Дүйнө азабы деп түшүнгөндө, же алардын күнөөсүнө берилген жаза (хадд) же болбосо, Аллаһдан келген апаат-балээ түшүнүлөт. Ушул эки мааниден кайсынысын колдонсо да аяттын агымына туура келе берет.

**23.** Биз чынында Мусага Китепти (Тооратты) бердик. (О, Мухаммад!) сен анын (Тооратка) жолукканы жөнүндө шек-күмөндө болбогун! Биз Тооратты Исрайил урпактарына хидаят (Туура Жол) кылдык.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَلَا تَكُن فِي مِرْيَةٍ مِّن لِّقَائِهِ ۖ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٣﴾

**24.** Жана Биз Исрайил урпактарынын арасынан, сабырдуулук көргөзгөн мезгилдеринде, Туура Жолго баштаган жолбашчы-имамдарды чыгардык. Алар Биздин аяттарыбызга бекем ишенишчү.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا ۖ وَكَانُوا بِآيَاتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Албетте, Сенин Раббиң, Кыямат Күндө алар талашкан маселелерде, алардын арасында Бир Өзү ажырым кылып берет.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Аларга чейин нечендеген (каапыр) муундарды (өз пайгамбарын «жалганчы» дегени себептүү) кырып-жоюп салганыбыз аларды Туура Жолго баштабайбы?! Ошолордун жашаган жерлеринен (ары-бери) өтүп жүрүшөт го?! Чынында, бул нерседе (Аллаһтын кудуретине) чоң белгилер бар. (Аллаһтын аяттарына) кулак салышпайбы?!

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ ۖ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Алар ойлонушпайбы, Биз суусаган жерге суу айдап, аны менен өздөрү жана айбандары жей турган өсүмдүктөрдү чыгардык. (Кудуретибизди) көрүшпөйбү?!

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَسُوقُ الْمَاءَ إِلَى الْأَرْضِ الْجُرُزِ فَنُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ أَنْعَامُهُمْ وَأَنفُسُهُمْ ۖ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Жана (момундарга): «Эгер чынчыл болсоңор (айткылачы), бул ачылыш[1] (Кыямат) качан болот?»-дешет.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْفَتْحُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٨﴾

---

1 Момундар каапырларга «Кыяматта арабыз ачык болот. Силер тозокко, биз Бейишке кетебиз» дегенде, Кыяматка ишенбеген каапырлар ушинтип мыскылдашкан.

قُلْ يَوْمَ ٱلْفَتْحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِيمَٰنُهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Айткын: «Ачылыш (Кыямат) күнү каапырларга ыймандары пайда бербейт жана аларга (тооба кылуу үчүн) да мөөнөт берилбейт.

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَٱنتَظِرْ إِنَّهُم مُّنتَظِرُونَ ﴿٣٠﴾

**30.** (О, Мухаммад!) Сен алардан жүзүңдү бур жана күтө бер алар да күтүп жатышат.[1]

1 Оболу кайра-кайра даават кыл. Кежирлене берсе, сүйлөбөй, тетири карап, өз ишиң менен бол. Жакында же Кыяматта аларга Аллаһтын бере турган азабын күт. Алар да жөн жаткан жери жок. Мүмкүн болушунча сага бир зыян жеткирүүнүн ыңгайы келип калаар бекен деп күтүшүүдө.

## 33 «Ахзаб» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَحزَابِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. О, пайгамбар! Аллаһтан корк! Жана каапырлар менен мунафыктарга моюн сунба! Чынында, Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ ٱتَّقِ ٱللَّهَ وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ١

2. Өзүнө Раббиң тарабынан вахий кылынган аяттарды гана ээрчигин! Эмне иш жасаганыңардан Аллаһ (ар дайым) Кабардар!

وَٱتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ٢

3. Жана Аллаһтын Өзүнө тобокел кыл! Сактоо жаатынан Аллаһтын Өзү жетиштүү!

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٣

4. Аллаһ эч бир адамдын көкүрөгүндө эки жүрөк жараткан эмес (ошол сыяктуу эле) силер «зихар»[2] кылган жубайыңарды силерге эне кылып койгон жок. Жана силердин бакма балаңарды өз перзентиңер(дей) кылган жок. Бул силердин оозуңардагы гана сөзүңөр. Аллаһ акыйкатты сүйлөдү. Жана Ал (эң туура) жолго баштайт.[3]

مَّا جَعَلَ ٱللَّهُ لِرَجُلٍ مِّن قَلْبَيْنِ فِى جَوْفِهِۦ ۚ وَمَا جَعَلَ أَزْوَٰجَكُمُ ٱلَّٰٓـِٔى تُظَٰهِرُونَ مِنْهُنَّ أُمَّهَٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ أَدْعِيَآءَكُمْ أَبْنَآءَكُمْ ۚ ذَٰلِكُمْ قَوْلُكُم بِأَفْوَٰهِكُمْ ۖ وَٱللَّهُ يَقُولُ ٱلْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى ٱلسَّبِيلَ ٤

---

1 73 аяттан турган бул сүрө Мединада түшкөн. «Ахзабтын» мааниси «Жамааттар».

2 «Зихар»-бул бир кишинин өз аялына «Сенин көкүрөгүң (же белиң, же балтырың, же билегиң) апамдыкына окшойт экен»-деп, анын бир уяттуу жерин апасыныкына окшотуу. Исламдан илгери арaптар, эгер бир киши аялын «зихар» кылса «Эми аялың сага апа болуп калды»-деп өкүм чыгарып жүрүшкөн. Аллаһ бул аят менен жахилия замандан калган «зихарды да», «зихар» себептүү араб мушриктери чыгарган өкүмдү да жокко чыгарды. Бир адамда бир эле жүрөк болгондой, бир эле эне болот. Эгер шайтан азгырып аялын «зихар» кылса, тооба кылып, каффаарат төлөп жашай берет, талак түшпөйт.

3 Жахилия доорунун мыйзамы боюнча бакма бала өзүнүн каныңан жаралган перзент катары кабыл алынып, багып алган атанын ысымын алып, анын өз перзенти сыяктуу

**5.** Аларды өз аталары(нын ысымы) менен чакыргыла. Аллаhтын алдында ушул адилеттүүрөөк. Эгер аталарын билбесеңер, анда ал диндеги бурадарыңар жана досуңар. Жана ката кетирген нерселерде силер үчүн күнөө жок. Бирок, жүрөгүңөр ниет кылган нерсе(де күнөө бар)[1] Аллаh Кечирүүчү, Боорукер.

ادْعُوهُمْ لِآبَائِهِمْ هُوَ أَقْسَطُ عِندَ اللَّهِ ۚ فَإِن لَّمْ
تَعْلَمُوا آبَاءَهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ فِي الدِّينِ
وَمَوَالِيكُمْ ۚ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيمَا
أَخْطَأْتُم بِهِ وَلَٰكِن مَّا تَعَمَّدَتْ
قُلُوبُكُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٥

**6.** Пайгамбар момундар үчүн өз жандарынан да кымбат. Пайгамбардын аялдары-момундардын энелери.[2] Тууган туушкан адамдар Аллаhтын (тагдыр) китебинде бири-бирине момундардан жана мухажирлерден жакыныраак. Ал эми, өзүңөрдүн (момун, мухажир) досуңарга жакшылык кылсаңар, бул (тагдыр) китебинде жазылган.

النَّبِيُّ أَوْلَىٰ بِالْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْ ۖ
وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ ۗ وَأُولُو الْأَرْحَامِ
بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ مِنَ
الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ إِلَّا أَن تَفْعَلُوا إِلَىٰ
أَوْلِيَائِكُم مَّعْرُوفًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي
الْكِتَابِ مَسْطُورًا ٦

**7.** Жана бир кезде Биз бардык пайгамбарлардан ант-убадаларын алганбыз: Сенден, Нухтан, Ибрахимден, Мусадан, Марямдын уулу Ыйсадан… Биз алардан катуу убада алганбыз.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ النَّبِيِّينَ مِيثَاقَهُمْ وَمِنكَ
وَمِن نُّوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۖ
وَأَخَذْنَا مِنْهُم مِّيثَاقًا غَلِيظًا ٧

**8.** Чынчылдардан убаданы чындап аткарганы жөнүндө сураш үчүн. Аллаh каапырларга жан ооруткан азапты даярдап койду.

لِّيَسْأَلَ الصَّادِقِينَ عَن صِدْقِهِمْ ۚ وَأَعَدَّ
لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٨

---

мурас алуу укугуна да ээ болгон. Аллаh бул аятта ушул эрежени да бекер кылды. Эми Ислам өкүмү боюнча бакма бала анын ысымын көтөрбөйт. Өзүнүн туудурган атасынын аты менен «Паланчанын баласы» деп аталат. Аллаhтын ушул жолу- Акыйкат жана эң туура жол.

1 Эгер адашып багып алган кишинин атына байланыштырып чакырса-бул кечирилет. Ал эми, жүрөгүндө билип, сезип туруп, багып алган атанын ысымы менен чакырып, «мен билбей калыптырмын» десе күнөө болот.

2 Пайгамбар-момундардын Руханий атасы. Ал эми, анын аялдары-момундардын руханий энеси. Ошондуктан пайгамбарыбыз ааламдан өткөндө анын жесирлерине эч ким үйлөнө алган эмес.

**9.** О, ыйман келтирген пенделер! Аллаhтын силерге берген(төмөндөгү) нээматын эстегиле: бир кезде силерге (көп сандуу) аскерлер кол салганда, Биз аларга (каршы) шамалды жана силер көрбөгөн (периште) аскерлерди жибергенбиз. Аллаh силердин жасаган ишиңерди Көрүүчү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٩﴾

**10.** Ошондо силерге үстүңөрдөн, ылдый жагыңардан (душман басып) келген жана көздөр тунарып, жүрөктөр алкымга тыгылган. Жана (кээ бирөөңөр) Аллаhка жаман ойлоп да калгансыңар.[1]

إِذْ جَآءُوكُم مِّن فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ ٱلْأَبْصَٰرُ وَبَلَغَتِ ٱلْقُلُوبُ ٱلْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِٱللَّهِ ٱلظُّنُونَا۠ ﴿١٠﴾

**11.** Ошол жерде момундар сыналып, (ыймандары) катуу бир чайпалган.

هُنَالِكَ ٱبْتُلِىَ ٱلْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا۟ زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١١﴾

**12.** Ошондо, мунафыктар менен жүрөгүндө шек-күмөнү бар адамдар: «Бизге Аллаh менен Анын пайгамбары (силер жеңесиңер деп) жалган убада берген турбайбы»- дешти.

وَإِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢﴾

**13.** Ошондо, алардан бир тайпа кишилер: «О, Ясриб (Медина) эли! Эми силерге бул жерде туруу(дан пайда) жок! Кайта бергиле!»- деген

وَإِذْ قَالَت طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ يَٰٓأَهْلَ يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَٱرْجِعُوا۟ ۚ وَيَسْتَـْٔذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ ٱلنَّبِىَّ

---

1 Бул окуя белгилүү «Хандак» казатында болгон. Мушриктер менен яхудийлердин бириккен күчтөрү Исламды тамырынан курутуп жиберүү үчүн Мединага (Ислам борборуна) ар тараптан кол салышкан. Жогор жактан Макка, Хижаз мушриктери, ылдый жактан Нажд каапырлары. Мединанын айланасындагы яхудийлер аларга колдоо көргөзүп турган. Пайгамбарыбыз Салман Фарсий деген сахаабанын сунушу менен Мединанын айланасына хандак (окоп) каздырган. Ошондон улам «Хандак» казаты деп аталат. ушундой оор кырдаалда мусулмандардын арасындагы мунафыктар «Эми, Исламдын өмүрү бүттү»-деп ызы-чуу чыгарып жиберишкен. Кээ бир ыйманы начар адамдар буга ишенип, «Эми Аллаh мусулмандарга жардам бербейт экен» деп Аллаhка жаман ойлоп калышкан.

يَقُولُونَ إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ١٣

жана алардан дагы бир тайпалары пайгамбардан уруксат сурап: «Үйүбүз ачык калган болчу»- деп (жалган) айтышкан. Үйлөрү ачык калбаган эле. Алар болгону, качууну көздөгөн.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ١٤

**14.** Эгер (ошондо) алардын үстүнө Мединанын ар жагынан (душмандар) киргизилип, кийин динден кайтууларын талап кылынганда, көп (ойлонуп) отурбастан сурагандарын беришмек.

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِن قَبْلُ لَا يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ مَسْئُولًا ١٥

**15.** Алар буга чейин артка качпайбыз деп Аллаһка ант берген элего! Аллаһка берилген ант жөнүндө (Кыяматта) суралат!

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم مِّنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَّا تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٦

**16.** (Мунафыктарга) айт: «Силерге качуу пайда бербейт. Эгер силер өлүмдөн же өлтүрүлүүдөн качкан болсоңор, анда (дүйнө жашоосунан) бир аз эле пайдаланып каласыңар.[1]

قُلْ مَن ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ١٧

**17.** Айткын: «Эгер силерге (Аллаһ) бир жамандык каалаган болсо, Аллаһтан силерди ким сактай алат? Же Ал силерге бир ырайымдуулук каалаca (аны ким тосо алат? Качкандын башына да өлүм келет. Ошондо) өздөрүнө Аллаһтан башка дос да, жардамчы да таппай калышат.

۞ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَالْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا وَلَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ١٨

**18.** Аллаһ силердин араңардагы (жихаддан) тосуучуларды жана өз бурадарларына (аларды качууга үгүттөп): «Биз менен жүргүлө»- дегендерди билет. Алар согушка өтө сейрек келишет,

1 Анткени, өмүр аз гана нерсе.

**19.** (Олжону) силерден кызганып. Ал эми, (согуш учурунда) коркунуч келип калса, тим эле өлүмдүн ортосунда калып кеткендей сага алаңдап карагандарын көрөсүң. Эми, качан коркунуч кеткенде, алар жакшылыкка (олжого) ач көздүк кылышып, тезинен сага чечен тилдери менен жолугушат.[1] Алар ыйман келтирбеген адамдар. Аллаһ алардын амалдарын текке кетирди. Бул Аллаһка жеңил.

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ فَإِذَا ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ أُولَٰئِكَ لَمْ يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٩﴾

**20.** Алар (Мединаны курчап турган душман) жамааттарды кетпеген деп ойлошот. Эгер ал жамааттар (бастырып) келсе, булар силердин кабарыңарды сурап коюп, тээ четтеги бедуин арaптардын арасында болууну каалашат.[2] Эгер силердин ичиңерде (Мединада) болсо да көп (жан үрөп) согушмак эмес.

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا وَإِن يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ أَنبَائِكُمْ وَلَوْ كَانُوا فِيكُم مَّا قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢٠﴾

**21.** (О, момундар!) Силер үчүн Аллаһтын элчисинде сонун үлгүлөр бар.[3] (Бул үлгүлөр) Аллаһтан жана Акырет күндөн үмүт кылып, Аллаһты көп-көп зикир кылгандар үчүн.

لَّقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَن كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢١﴾

**22.** Ал эми, (пайгамбарынан үлгү алган, ыйманы бекем) момундар (душман) жамааттарды көргөндө: «Бул бизге Аллаһ жана

وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ قَالُوا هَٰذَا مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ

---

1 «Биз андай эрдик көргөздүк, мындай баатырдык жасадык, бизге көбүрөөк бөлүштүр» деп, эч кимге сөз бербей мактанышат.

2 Мединадан алыстагы көчмөндөр арасына барып алып, качан мусулмандардын жеңилгени жөнүндө кабар келип калаар экен деп күтүп жатууну каалашат.

3 Аллаһтын элчиси ошол оор мезгилдерде баатырдыктын, туруктуулуктун, сабырдуулуктун, акылмандыктын чоң үлгүсүн көргөздү. Ислам душмандарынын он эки миңдик бириккен күчтөрүнүн каршысына үч миң аскер менен тайманбай чыгып, аларды шыктандырып жүрдү.

пайгамбары убада кылган нерсе. Аллаһ менен пайгамбары туура сүйлөгөн экен» деп (согушка, өлүмгө даяр болуп) турушту. (Душмандын көптүгү) алардын ыймандарын жана (Исламга) моюн сунууларын гана көбөйттү.

وَمَا زَادَهُمْ إِلَّآ إِيمَٰنًا وَتَسْلِيمًا ﴿٢٢﴾

**23.** Момундардын арасында (ушундай) эр-азаматтар бар: алар Аллаһка берген убадаларында чынчыл экенин көргөзүштү. Кээ бирлери милдетин аткарып (шейит болуп) кетишти. Кээ бирөөлөрү (шейиттикти) күтүүдө. Алар (Аллаһка берген) убаданы бузбады.

مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا۟ مَا عَٰهَدُوا۟ ٱللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُم مَّن قَضَىٰ نَحْبَهُۥ وَمِنْهُم مَّن يَنتَظِرُ ۖ وَمَا بَدَّلُوا۟ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

**24.** Аллаһ чынчыл адамдарды өз чынчылдыктары себептүү сыйлаш үчүн жана мунаафыктарды кааласа азапташ же болбосо тообаларын кабыл алыш үчүн (ушул сыноого дуушар кылды). Чынында, Аллаһ Кечирүүчү, Ырайымдуу.

لِّيَجْزِىَ ٱللَّهُ ٱلصَّٰدِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَٰفِقِينَ إِن شَآءَ أَوْ يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ал эми, аларды (душмандарды) болсо, Аллаһ өз ачуулары менен кайтарды.[1] Алар эч бир жакшылыкка жетишпеди. Аллаһ момундарга согуш жаатынан жетиштүү (жардамчы) болду. Аллаһ Күчтүү, Кудуреттүү!

وَرَدَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوا۟ خَيْرًا ۚ وَكَفَى ٱللَّهُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلْقِتَالَ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٥﴾

**26.** Жана Аллаһ душмандарга жардам берген китеп ээлерин (Бану Курайза яхудийлерин)

وَأَنزَلَ ٱلَّذِينَ ظَٰهَرُوهُم مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ مِن صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ فِى قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعْبَ

---

1 Кандай ызырынып келген болсо, максаттарына жете албай, ошондой ызырынып, ачуулары менен кайтып кетишти. Анткени, бир айлык курчоодон мусулмандардын эрки майтарылбады. Кайра өздөрүнүн тамак-ашы, даярдыктары түгөнүп, үмүтсүздүккө түшүштү. Ошол мезгилде Аллаһ аларга бороон шамал жиберди. Шамал дагы Аллаһтын бир аскери. Ал каапырларды үшүтүп, чатырларын учурду. Аллаһ алардын жүрөгүнө периштелерден турган аскерлер менен коркуу салды (9-аятты караңыз).

коргондорунан түшүрдү. Жүрөктүрүнө коркуу салды. Силер (о, момундар) алардан бир бөлүгүн өлтүрүп, бир бөлүгүн туткундап алдыңар.

فَرِيقًا تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Жана силерге алардын жерлерин, короо-жайларын, мал-мүлктөрүн жана бутуңар баспаган (жаңы) жерлерди да мурас кылып берди. Аллаһ - бардык нерсеге Кудуреттүү.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَارَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ وَأَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوهَا ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٧﴾

**28.** О, пайгамбар! Аялдарыңа айт: «Эгер дүйнө жашоосун жана анын зыйнаттарын кааласаңар, келгиле силерди (жакшына мүлк менен) пайдалантып, сылык-сыпаа ажырашайын.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ قُل لِّأَزْوَٰجِكَ إِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتَهَا فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** Ал эми, Аллаһты (н ыраазылыгын), Анын пайгамбарын жана Акырет Үйүн кааласаңар, Аллаһ силердин араңардагы жакшы ибадат кылгандарга улуу сыйлыкты (Бейишти) даярдап койгон»[1]

وَإِن كُنتُنَّ تُرِدْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَٱلدَّارَ ٱلْـَٔاخِرَةَ فَإِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْمُحْسِنَـٰتِ مِنكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٢٩﴾

**30.** О, пайгамбардын аялдары! Силерден кимиңер ашкере күнөө иш жасаса, ага эки эсе көп азап берилет. Бул Аллаһ үчүн жеңил.

يَـٰنِسَآءَ ٱلنَّبِىِّ مَن يَأْتِ مِنكُنَّ بِفَـٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُضَـٰعَفْ لَهَا ٱلْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Силердин араңардан кимде-ким Аллаһка жана пайгамбарына моюн сунуп салих амал кылса, ага сооп-сыйлыгын эки ирет беребиз жана ага улуу ырыскы (Бейиш) даярдап койобуз.

۞ وَمَن يَقْنُتْ مِنكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتَعْمَلْ صَـٰلِحًا نُّؤْتِهَآ أَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ﴿٣١﴾

---

1 Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын аялдары өз ара сүйлөшүп алышып андан кудурети жетпеген дүйнө зыйнаттарын талап кылышканда пайгамбарыбыз капаланып калган. Ошондо ушул аят түшкөн.

**32.** О, пайгамбардын аялдары! Силер эгер такыба болсоңор (катардагы) аялдардын бирөөсү сыяктуу эмессиңер. Демек (бөтөн эркектерге) назик сүйлөбөгүлө. Жүрөгүндө каразгөйлүгү бар адам үмүт кылып калат. Жакшыпакай (түз, сыпаа) сөздөрдү сүйлөгүлө.

يَٰنِسَآءَ ٱلنَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِّنَ ٱلنِّسَآءِ إِنِ ٱتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِٱلْقَوْلِ فَيَطْمَعَ ٱلَّذِى فِى قَلْبِهِۦ مَرَضٌ وَقُلْنَ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٣٢﴾

**33.** Жана (зарылдык болбосо) үйүңөрдө олтургула! Абалкы жахилия (заманындагы) жасануу сыяктуу жасанбагыла![1] Намазды толук аткарып, зекетти берип, Аллаһка жана пайгамбарына моюн сунгула! Албетте, о, пайгамбардын үй-бүлөлөрү, Аллаһ силерден ызаа-кыжаалатты кетирүүнү жана (ар түрдүү ушак-айыңдан) таза-пакиза сактоону каалайт.

وَقَرْنَ فِى بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ ٱلْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتِينَ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِعْنَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ إِنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ ٱلرِّجْسَ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ﴿٣٣﴾

**34.** Өз үйүңөрдө окулган Аллаһтын аяттарын жана пайгамбардын сөздөрүн көңүлдө сактап жүргүлө. Чынында, Аллаһ бардыгын Билүүчү, Кабардар.

وَٱذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِى بُيُوتِكُنَّ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱلْحِكْمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Чынында, мусулман эркектер менен мусулман аялдар, момун эркектер менен момун аялдар, моюн сунуучу эркектер менен моюн сунуучу аялдар, чынчыл эркектер менен чынчыл аялдар, сабырдуу эркектер менен сабырдуу аялдар, кичипейил эркектер менен кичипейил аялдар, садака берүүчү эркектер менен садака берүүчү аялдар, орозо кармоочу эркектер менен орозо кармоочу аялдар, жыныстык мүчөлөрүн сактаган эркектер менен аялдар, Аллаһты

إِنَّ ٱلْمُسْلِمِينَ وَٱلْمُسْلِمَٰتِ وَٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْقَٰنِتَٰتِ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلصَّٰدِقَٰتِ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰبِرَٰتِ وَٱلْخَٰشِعِينَ وَٱلْخَٰشِعَٰتِ وَٱلْمُتَصَدِّقِينَ وَٱلْمُتَصَدِّقَٰتِ وَٱلصَّٰٓئِمِينَ وَٱلصَّٰٓئِمَٰتِ وَٱلْحَٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَٱلْحَٰفِظَٰتِ وَٱلذَّٰكِرِينَ ٱللَّهَ كَثِيرًا وَٱلذَّٰكِرَٰتِ أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٥﴾

---

1 Жахилия заманында аялдар көкүрөк-баштарын ачып, бойонуп жасанышат болчу.

көп эстеген эркектер менен аялдар… Аллаһ ушуларга кечирим жана улук сооп-сыйлыкты даярдап койду.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى ٱللَّهُ وَرَسُولُهُۥٓ أَمْرًا أَن يَكُونَ لَهُمُ ٱلْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ۗ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَٰلًا مُّبِينًا ﴿٣٦﴾

**36.** Эгер Аллаһ менен Анын пайгамбары бир ишти өкүм кылса, эч бир момун эркек же момун аялга өз иштеринде ыктыяр калбайт. Кимде-ким (өзбашымчалык кылып) Аллаһ жана пайгамбарына күнөөкөр болсо, демек ал анык адашыптыр!

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِىٓ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَٱتَّقِ ٱللَّهَ وَتُخْفِى فِى نَفْسِكَ مَا ٱللَّهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى ٱلنَّاسَ وَٱللَّهُ أَحَقُّ أَن تَخْشَىٰهُ ۖ فَلَمَّا قَضَىٰ زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنَٰكَهَا لِكَىْ لَا يَكُونَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِىٓ أَزْوَٰجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا۟ مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٣٧﴾

**37.** (О, Мухаммад!) сен бир кезде, ага Аллаһ нээмат берген, анан сен дагы жакшылык кылган бир жигитке: «Аялыңды коюп жибербе! Аллаһтан корк!» деген болчусуң. Жана сен Аллаһ ашкере кылуучу нерсени жүрөгүңдө жашыруун тутуп, адамдардан корктуң! Өзүнөн коркушуңа Аллаһ көбүрөөк ылайык элего![1] Качан Зейд ага «жакындык» кылып, (кийин талагын бергенде) аны сага никелеп бердик. Момундарга өз бакма балдарынын аялдарына үйлөнүүдө эч күнөө болбошу(н билдирүү) үчүн, эгер талактарын

---

1 Бул аяттар пайгамбарыбыздын бакма баласы Зейд бин Хариса жана анын аялы Зейнеп бинти Жахш жөнүндө түшкөн. Пайгамбарыбыз өзү сатып алып, азат кылган кул-Зейд бин Харисага апежесинин кызы Зейнепты алып берейин деп жуучу түшүп барганда, Зейнеп «Кулга тиеминби» деп баш тарткан. Ошондо жогорудагы (36-) аят түшүп, ыктыярын пайгамбарга тапшырат. Бирок, бул нике Зейнептин күйөөсүнө көңүлсүздүгү себептүү бузулуу коркунучунда калат. Зейд дагы абалды түшүнүп, пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламга келип: «Мен Зейнептин талагын берейин дегенде: «Аялыңды койбо! Аллаһдан корк!»-дейт. Бирок, бул сөздү Зейддин көңүлү үчүн гана айткан. Алардын турмушу оңбой калганын көрүп, көңүлүндө «Эгер Зейд Зейнепти койсо, өзүм никелеп алсамбы» деп жүргөн. Бул-Аллаһтын илхамы болчу. Аллаһ ошол иштин болушун каалап, жүрөгүнө ошол ойду салган. Бирок, пайгамбар адамдар эмне деп ойлошот деп, экөөсүн ажыраштырбай турган.

беришсе. Аллаһтын буйругу аткарыла турган иш.[1]

**38.** Аллаһ парыз кылган нерселерде пайгамбар үчүн эч кандай күнөө-кыжаалат жок. (Бул) мурда өткөн адамдар жөнүндөгү Аллаһтын сүннөтү. Аллаһтын буйругу – белгиленген тагдыр.

مَّا كَانَ عَلَى ٱلنَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ ٱللَّهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ ٱللَّهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٨﴾

**39.** Алар (мурунку пайгамбарлар) Аллаһтын элчилигин (элдерге) жеткире турган, Аллаһтан гана коркуп, Андан башка эч кимден коркпой турган адамдар болгон. Аллаһ – жетиштүү эсептешүүчү.

ٱلَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسَٰلَٰتِ ٱللَّهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا ٱللَّهَ ۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ﴿٣٩﴾

**40.** (О, момундар!) Мухаммад силердин араңардагы эч бир эркектин атасы эмес.[2] Ал болгону Аллаһтын элчиси жана пайгамбарлардын акыркысы. Аллаһ – ар нерсени Билүүчү.

مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ ٱللَّهِ وَخَاتَمَ ٱلنَّبِيِّۦنَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٤٠﴾

**41.** О, ыйман келтирген адамдар! Аллаһты көп зикир кылгыла!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤١﴾

**42.** Эртели-кеч Ага тасбих айткыла!

وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ал силерди караңгылыктардан Нурга чыгаруу үчүн Өзү жана периштелери силерге ырайым

هُوَ ٱلَّذِى يُصَلِّى عَلَيْكُمْ وَمَلَٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَكَانَ

---

1 Даанышман Аллаһ ушул окуялар менен жахилия доорундагы туура эмес ата-балалык эрежесин өзгөрттү: Бакма баланын өз перзенти катары боло албашы, анын аялына талак бергенден соң атасы үйлөнүшү мүмкүн экени жөнүндөгү парызмыйзамды Өз пайгамбарынын жашоосу аркылуу жолго койду. Буга чейин адамдар Зейдди «Зейд бин Мухаммад» деп чакырышчу эле, Эми «Зейд бин Хариса» деп өз атасына байланыштырып чакыра баштады. (Ушул сүрөнүн 5-аятына караңыз). Ошентип, Аллаһ Өз пайгамбарын, бакма баласынын талак кылынган аялына үйлөнтүп койду.

2 Анын эркек балдары бала чагында эле чарчап калышкан. Ал Зейддин да атасы эмес. Каапырлардын «Өзүнүн келинине үйлөнүп алды» деген доомattары жалган!

بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٣﴾

көргөзө турган Зат! Ал момундарга Ырайымдуу!

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُۥ سَلَٰمٌ ۚ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٤﴾

**44.** Ага жолуккан (Акырет) күндөгү (ыймандуулардын) амандашуулары «Салам» (деген сөз). Аллаһ аларга улук соол (Бейиш) даярдап койгон.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٥﴾

**45.** О, Пайгамбар! Биз сени күбө болуучу, (Бейиштен) кушкабар берүүчү, (тозоктон) коркутуучу кылып жибердик.

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذْنِهِۦ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ﴿٤٦﴾

**46.** Өзүнүн уруксаты менен (элдерди) Аллаһка даават кылуучу жана Нурдуу Чырак (кылып жибердик).

وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٧﴾

**47.** Жана момундарга, алар үчүн Аллаһ тарабынан улук пазилет (артыкчылык) болушу жөнүндө кушкабар бер!

وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَدَعْ أَذَىٰهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿٤٨﴾

**48.** Каапырлар менен мунафыктарга моюн сунба! Алар көргөзгөн ызааларды унут. Жана Аллаһка тобокел кыл! Сактоочулук жаатынан Аллаһтын Өзү жетиштүү.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَكَحْتُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا ۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٤٩﴾

**49.** О, ыйман келтиргендер! Эгерде, момун аялдарды никеңерге алганыңардан кийин аларга жакындык кылбай туруп талагын берсеңер, силер үчүн өздөрү санай турган иддага отурушпайт. Эми, аларды (көңүлүңөрдөн чыккан белектер менен) пайдалантып, сылык-сыпаа жообун берип койгула.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ إِنَّآ أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَٰجَكَ ٱلَّٰتِىٓ ءَاتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ مِمَّآ

**50.** О, Пайгамбар! Биз сага махырын берген жубайларыңды, Аллаһ (согуштардан) олжо кылып берген күңдөрүңдү, (дагы) абаңдын,

атаңдын эже-карындаштарынын, таякеңдин жана таежеңдин (кыздарынын арасынан) сени менен бирге хижрат кылгандарын адал кылдык. Жана өзүн пайгамбарга белек кылган ар бир ыймандуу аялды – эгер пайгамбар аны өз никесине алууну кааласа – адал кылдык. (Бул укук, о, пайгамбар) башка момундарсыз жалгыз өзүңө тиешелүү. Момундарга аялдары, күңдөрү жөнүндө парыз кылган нерселерибизди Өзүбүз билебиз.[1] (Сага бул укуктар) жүрөгүң сыгылбасын деп (берилди). Аллаһ- Кечирүүчү, Ырайымдуу.

أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيۡكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّـٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَـٰلَـٰتِكَ ٱلَّـٰتِي هَاجَرۡنَ مَعَكَ وَٱمۡرَأَةً مُّؤۡمِنَةً إِن وَهَبَتۡ نَفۡسَهَا لِلنَّبِيِّ إِنۡ أَرَادَ ٱلنَّبِيُّ أَن يَسۡتَنكِحَهَا خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۗ قَدۡ عَلِمۡنَا مَا فَرَضۡنَا عَلَيۡهِمۡ فِيٓ أَزۡوَٰجِهِمۡ وَمَا مَلَكَتۡ أَيۡمَـٰنُهُمۡ لِكَيۡلَا يَكُونَ عَلَيۡكَ حَرَجٞۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ﴿٥٠﴾

**51.** (Дагы) сен аялдар(ың)дан каалаганыңды (төшөктө жалгыз) таштап, каалаганың менен боло аласың. Жана жалгыз калдырган аялдарыңдан кимисине (кайра) барсаң да, сага күнөө жок.[2] Бул (сенин ыктыярдуу адилетиң) аялдарыңдын көздөрү кубануусуна, капаланбоосуна жана бардыгына сен берген кезек-насиптерине ыраазы болууларына жакыныраак нерсе. Аллаһ силердин жүрөгүңөрдөгү нерсени билип турат. Аллаһ Билүүчү (жана пейили) Жумшак.

۞ تُرۡجِي مَن تَشَآءُ مِنۡهُنَّ وَتُـٔۡوِيٓ إِلَيۡكَ مَن تَشَآءُۖ وَمَنِ ٱبۡتَغَيۡتَ مِمَّنۡ عَزَلۡتَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيۡكَۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن تَقَرَّ أَعۡيُنُهُنَّ وَلَا يَحۡزَنَّ وَيَرۡضَيۡنَ بِمَآ ءَاتَيۡتَهُنَّ كُلُّهُنَّۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي قُلُوبِكُمۡۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمٗا ﴿٥١﴾

---

1 Ал парыздар боюнча момундар төрттөн ашык аял алууга укуктуу эмес. Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын аялы тогуз болчу. Бул анын өзгөчө ыйгарымдуу укугу. Момундардын никеси үчүн аялдын ишенимдүү адамдары, күбөлөрү болушу зарыл. Пайгамбардын никесинде зарыл эмес. Момундарга эгер бир аял өзүн белек кылса, махр мүлкүн бергенден кийин гана үйлөнө алат. Ал эми, пайгамбарга өзүн белек кылган аялга ал махр бербей үйлөнө берет.

2 Пайгамбар саллаллоху алайхи ва салам башка момундардан айырмаланып, аялдарынын кимисине баруудa ыктыярдуу кылынды. Эгер ал төшөк маселесинде аялдарынын арасында адилет кылган болсо, бул анын өз каалосу менен болгон.

**52.** Сага (ушул тогуз аялдан) кийин аялдар(га үйлөнүү) жана аларды башка аялдарга алмаштыруу адал эмес, эгер алардын чырайы сени кызыктырган болсо да. Бир гана кол астыңдагы күң аялдарга барышыңа уруксат. Аллаһ бардык нерселерди көрүп турат.

لَّا يَحِلُّ لَكَ ٱلنِّسَآءُ مِنۢ بَعۡدُ وَلَآ أَن تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجٖ وَلَوۡ أَعۡجَبَكَ حُسۡنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتۡ يَمِينُكَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ رَّقِيبٗا ٥٢

**53.** О, ыйман келтирген адамдар! Силерге уруксат берилмейинче пайгамбардын үйүнө кирбегиле! Тамак жегенге (уруксат берилсе, бирок даяр болбогон болсо) күтүп олтура бербегиле! Эгер чакырылсаңар, киргиле дагы тамактанып, (дароо) тарап кеткиле. Сөзгө алаксып олтура бербегиле. Мунуңар пайгамбарды иренжитет. Бирок ал силерден ыйбаа кылат. («Кеткиле» дегенден тартынат). Аллаһ болсо, акыйкатты айтуудан тартынбайт. Жана эгер алардан (Пайгамбардын аялдарынан) бир нерсе сурасаңар, парданын артынан сурагыла. Ушунуңар силердин да, алардын да жүрөктөрүн тазартуучураак (жорук). Аллаһтын пайгамбарын иренжитүү жана андан соң анын (жесир) аялдарына үйлөнүү силерге эч качан мүмкүн эмес! Мунуңар Аллаһтын назарында чоң күнөө болмок.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَدۡخُلُواْ بُيُوتَ ٱلنَّبِيِّ إِلَّآ أَن يُؤۡذَنَ لَكُمۡ إِلَىٰ طَعَامٍ غَيۡرَ نَٰظِرِينَ إِنَىٰهُ وَلَٰكِنۡ إِذَا دُعِيتُمۡ فَٱدۡخُلُواْ فَإِذَا طَعِمۡتُمۡ فَٱنتَشِرُواْ وَلَا مُسۡتَـٔۡنِسِينَ لِحَدِيثٍۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ يُؤۡذِي ٱلنَّبِيَّ فَيَسۡتَحۡيِۦ مِنكُمۡۖ وَٱللَّهُ لَا يَسۡتَحۡيِۦ مِنَ ٱلۡحَقِّۚ وَإِذَا سَأَلۡتُمُوهُنَّ مَتَٰعٗا فَسۡـَٔلُوهُنَّ مِن وَرَآءِ حِجَابٖۚ ذَٰلِكُمۡ أَطۡهَرُ لِقُلُوبِكُمۡ وَقُلُوبِهِنَّۚ وَمَا كَانَ لَكُمۡ أَن تُؤۡذُواْ رَسُولَ ٱللَّهِ وَلَآ أَن تَنكِحُوٓاْ أَزۡوَٰجَهُۥ مِنۢ بَعۡدِهِۦٓ أَبَدًاۚ إِنَّ ذَٰلِكُمۡ كَانَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمًا ٥٣

**54.** Эгер силер бир нерсени жашырсаңар же ашкере кылсаңар да, Аллаһ бардык нерсени билип турат.

إِن تُبۡدُواْ شَيۡـًٔا أَوۡ تُخۡفُوهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٗا ٥٤

**55.** (Эгер пайгамбардын аялдары) аталарынын алдында, уул перзенттеринин алдында,

لَّا جُنَاحَ عَلَيۡهِنَّ فِيٓ ءَابَآئِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآئِهِنَّ وَلَآ إِخۡوَٰنِهِنَّ وَلَآ أَبۡنَآءِ

ага-инилеринин алдында, ага-инилеринин уул перзенттеринин алдында, эже-сиңдилеринин уул перзентеринин алдында, өздөрүнүн (мусулман) аялдарынын алдында жана кол астындагы кулдарынын алдында (бетин ачып жүрсө) эч күнөө жок! (О, пайгамбардын аялдары!) Аллаһтан корккула! Аллаһ чынында бардыгын көрүп турат!

أَخَوَٰتِهِنَّ وَلَا نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّۗ وَٱتَّقِينَ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدًا ٥٥

**56.** Албетте, Аллаһ жана Анын периштелери пайгамбарга салават айтышат. О, ыйман келтиргендер, силер да ага көптөн-көп салават-саламдарды айткыла!

إِنَّ ٱللَّهَ وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ صَلُّواْ عَلَيۡهِ وَسَلِّمُواْ تَسۡلِيمًا ٥٦

**57.** Аллаһты жана Анын элчисин иренжиткен адамдарга дүйнө-акыретте Аллаһ наалат айткан жана аларга кордоочу азап даярдаган!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَأَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابٗا مُّهِينٗا ٥٧

**58.** Момун эркектер менен момун аялдарды жасабаган иштери себептүү иренжиткен адамдар (желкелерине) чоң дооматты жана анык күнөөнү көтөрүшүптүр!

وَٱلَّذِينَ يُؤۡذُونَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ بِغَيۡرِ مَا ٱكۡتَسَبُواْ فَقَدِ ٱحۡتَمَلُواْ بُهۡتَٰنٗا وَإِثۡمٗا مُّبِينٗا ٥٨

**59.** О, Пайгамбар! Аялдарыңа жана момундардын аялдарына айткын: жоолуктарын өздөрүнө жакындатып (көкүрөк-баштарын жаап) алышсын! Ушул алардын (күңдөрдөн ажыралып) таанымал болууларына жана иренжитилбей жүрүүлөрүнө жакыныраак (жорук). Аллаһ Кечиримдүү, Ырайымдуу.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ قُل لِّأَزۡوَٰجِكَ وَبَنَاتِكَ وَنِسَآءِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ يُدۡنِينَ عَلَيۡهِنَّ مِن جَلَٰبِيبِهِنَّۚ ذَٰلِكَ أَدۡنَىٰٓ أَن يُعۡرَفۡنَ فَلَا يُؤۡذَيۡنَۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورٗا رَّحِيمٗا ٥٩

**60.** Эгерде мунафыктар, жүрөгү бузулган адамдар жана Мединада (ушак-айың таратып, момундарды) коркутуп жүрүүчүлөр (ушул

۞لَّئِن لَّمۡ يَنتَهِ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٞ وَٱلۡمُرۡجِفُونَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ

иштеринен) токтобосо, сени аларга каршы койобуз. Кийин алар сага кошуна болуп (Мединада) көп тура албай калышат.

لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَآ إِلَّا قَلِيلًا ٦٠

**61.** (Анан) каргышка учураган абалда, кай жерден жолуктурулса, кармалып, айоосуз өлтүрүп жиберилет.

مَّلْعُونِينَ أَيْنَمَا ثُقِفُوٓا۟ أُخِذُوا۟ وَقُتِّلُوا۟ تَقْتِيلًا ٦١

**62.** Бул муруңкулардын (Аллаһ түзүп берген) жолу. Сен Аллаһтын жолун өзгөртө албайсың!

سُنَّةَ ٱللَّهِ فِى ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلُ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ ٱللَّهِ تَبْدِيلًا ٦٢

**63.** Сенден адамдар Кыямат жөнүндө сурашат. Айткын: Аны бир гана Аллаһ билет. (О, Мухаммад!) Сен кайдан билесиң, Кыямат жакын болушу да мүмкүн.

يَسْـَٔلُكَ ٱلنَّاسُ عَنِ ٱلسَّاعَةِ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ ٱللَّهِ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٣

**64.** Аллаһ каапырларга наалат айтты жана аларга тозокту даярдап койду!

إِنَّ ٱللَّهَ لَعَنَ ٱلْكَـٰفِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ٦٤

**65.** Алар анда түбөлүккө калышат! Өздөрүнө эч бир (тозоктон куткаруучу) дос, эч бир жардамчы таба алышпайт!

خَـٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ٦٥

**66.** Алардын беттери тозокто (күйүп) оодарылып калган күндө: «О! Кана эми, Аллаһка жана Анын элчисине моюн сунуучу болгонубузда!»- деп (арман кылып) калышат.

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِى ٱلنَّارِ يَقُولُونَ يَـٰلَيْتَنَآ أَطَعْنَا ٱللَّهَ وَأَطَعْنَا ٱلرَّسُولَا۠ ٦٦

**67.** Жана: «О, Рабби! Биз өзүбүздүн башчыларыбызга, чоңдорубузга баш ийген элек. Бизди ошолор жолдон чыгарган!

وَقَالُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّآ أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَأَضَلُّونَا ٱلسَّبِيلَا۠ ٦٧

**68.** О, Рабби! Аларга эки эсе азап бер! Жана аларга чоң наалат жаадыр!»- дешет.

رَبَّنَآ ءَاتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ ٱلْعَذَابِ وَٱلْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ٦٨

**69.** О, ыйман келтиргендер! Силер (Мухаммадга мамиле кылганда)

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوْا۟

Мусаны иренжиткен адамдар сыяктуу болбогула! Анан Аллаһ аны (Мусаны) алар айткан сөздөн аруулаган.[1] (Себеби) Ал Аллаһтын алдында урматтуу (пайгамбар).

مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُوا۟ ۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهًا ٦٩

**70.** О, момундар! Аллаһтан корккула жана жалаң чын сөздөрдү сүйлөгүлө!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَقُولُوا۟ قَوْلًا سَدِيدًا ٧٠

**71.** (Ошондо) Аллаһ силердин ишиңерди оңдоп, күнөөңөрдү кечирет. Кимде-ким Аллаһка жана Анын элчисине моюн сунса, улук жеңишке (Бейишке) жетиптир!

يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ٧١

**72.** Биз Аманатты (Ислам шариятын оболу) асмандарга, Жерге жана тоолорго сунуштадык. Алар аны көтөрүүдөн коркуп, баш тартышты. Анан аны инсан өз желкесине алды. Чынында, ал - зулумкер, наадан.[2]

إِنَّا عَرَضْنَا ٱلْأَمَانَةَ عَلَى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَن يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا ٱلْإِنسَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا ٧٢

**73.** Аллаһ мунафык эркектер менен мунафык аялдарды, мушрик эркектер менен мушрик аялдарды азаптоо үчүн, ал эми момун эркектер менен момун аялдардын тообасын кабыл алуу үчүн (ушул аманатты инсаниятка жүктөдү). Аллаһ - Кечиримдүү, Ырайымдуу.

لِّيُعَذِّبَ ٱللَّهُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَٰتِ وَيَتُوبَ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٧٣

---

1 Муса алейхис салам ыйбалуу болгондуктан эч кимге денесин көргөзбөйт болчу. Муну жүрөгү бузук адамдар башкача жоромолдошуп «Муса жумурткасы чоңоюп кеткен оорутa (грыжага) жолуккан же болбосо, денеси ак (ала) болуп калган. Ошондуктан денесин элден жашырат» деп ушак таратып жиберишкен. Күндөрдүн биринде Муса ээн жерде жуунуп бүтүп, эми чапанын алайын десе.., үстүнө чапанын койгон чоң таш качып баратыптыр! «Эй, таш, токто!» деп кууп кете берип, ошол бойдон коому чогулуп турган жерге барып калганын билбей калыптыр. Таш ошондо гана токтоп, Муса болсо өзүн элейип тиктеп турган элден уялып, денесин жапканга шашыптыр. Аллаһ, Өз Пайгамбарын ушакчылардын уу сөздөрүнөн ушинтип аруулаган экен.

2 Инсандын табиятында зулумкерлик, наадандык бар. Аллаһ Шарият аманатын анын мойнуна жүктөп жатып, зулумдук, наадандык кылбаса, акылы менен бул эки жаман касиетин жеңе алса, аны Бейишке киргизээрин шарт кылган.

## 34 «Сабаа» сүрөсү[1]

سُورَةُ سَبَإٍ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Аллаһка мактоо(лор) болсун! (Анткени), асмандардагы жана жердегинин бардыгы Анын мүлкү. Ага Акыретте да мактоолор болсун! Ал Даанышман, Кабардар!

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْآخِرَةِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١﴾

2. Ал жерге кирген, жерден чыккан, асмандан түшкөн жана асманга көтөрүлө турган[2] (бардык) нерселерди билет. Ал – Ырайымдуу, Кечиримдүү!

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۚ وَهُوَ الرَّحِيمُ الْغَفُورُ ﴿٢﴾

3. Каапырлар: «Бизге Кыямат келбейт» дешет. Сен айткын: «Жок, андай эмес! Раббиме ант, силерге (Кыямат) келет! (Менин Раббим) кайыпты Билүүчү! Андан асмандар жана жердеги кыпындай нерсе да кайып боло албайт! Андан (кыпындан) кичинерээк нерселер да, чоңураак нерселер да анык Китепте (Лавхул-Махфузда) бар.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَأْتِينَا السَّاعَةُ ۖ قُلْ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتَأْتِيَنَّكُمْ عَالِمِ الْغَيْبِ ۖ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ وَلَا أَصْغَرُ مِنْ ذَٰلِكَ وَلَا أَكْبَرُ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٣﴾

4. Ыйман келтирип, салих амал кылгандарга (Аллаһ) сооп-сыйлык бериши үчүн. Аларга

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٤﴾

---

1 Бул сүрө 54 аяттан турат. Маккада түшкөн. Бул сүрөнүн «Сабаа» деп аталышынын себеби Аллаһ Таала анда Шам (Сирия) жериндеги Сабаа деген кишиден тараган «Сабаа» уруусунун нашүкүрчүлүктөрү жөнүндө үлгүлүү аңгеме келтирет.

2 «Жерге кирген» нерселер жамгыр, дан-уруктар, жерге (мүрзөгө) коюлган денелер, «жерден чыккан» нерселер өсүмдүктөр, булактар жана Кыяматта жерден кайра тирилип чыгуучу пенделер. «Асмандан түшкөн» нерселер ырыскылар, Аллаһтын өкүмү, тагдыры, ал эми, «Асманга көтөрүлгөн нерсе» периштелер, рухтар жана адамдардын салих амалдары.

кечирим жана Улук Ырыскы (Бейиш) бар.

5. Ал эми, Биздин аяттарыбызды (н өкүмүн) алсыратууга аракеттенген адамдарга (Акыретте) жан ооруткан катуу азап бар!

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ٥

6. Илим-хидаят берилген адамдар болсо, сага Раббиң тарабынан түшүрүлгөн Курааңды, Акыйкат жана Кудуреттүү, мактоого татыктуу Аллаһтын жолуна баштайт деп ишенишет.

وَيَرَى ٱلَّذِينَ أُوتُواْ ٱلۡعِلۡمَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ ٱلۡحَقَّ وَيَهۡدِيٓ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٦

7. Каапыр болгондор (бири-бирине) айтышат: «Силерге бир (айнып калган) кишини көргөзөлүбү? Ал силерге (өлүп, денеңер) күкүм болуп, талкаланып кетсеңер деле, кайрадан жараласыңар (деп сүйлөйт).

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ هَلۡ نَدُلُّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ يُنَبِّئُكُمۡ إِذَا مُزِّقۡتُمۡ كُلَّ مُمَزَّقٍ إِنَّكُمۡ لَفِي خَلۡقٖ جَدِيدٍ ٧

8. Ал Аллаһка жалаа жаап жатабы же болбосо жинди болуп калганбы!?» Жок! (Андай эмес!) Акыретке (кайра тирилүүгө) ишенбеген (ал дооматчы) адамдар азапта жана алыс адашууда!

أَفۡتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِۦ جِنَّةُۢۗ بَلِ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ فِي ٱلۡعَذَابِ وَٱلضَّلَٰلِ ٱلۡبَعِيدِ ٨

9. Алар алды-артындагы: Асмандагы жана жердеги нерселерге карап, ойлонушпайбы?! Эгер Биз кааласак, аларды жерге жуткуруп жиберебиз же болбосо, үстүнө асманды бөлүп, барчалап, түшүрүп жиберебиз! Мында ар бир тооба кылган пенде үчүн (Биздин кудуретибизге) белги бар.

أَفَلَمۡ يَرَوۡاْ إِلَىٰ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِۚ إِن نَّشَأۡ نَخۡسِفۡ بِهِمُ ٱلۡأَرۡضَ أَوۡ نُسۡقِطۡ عَلَيۡهِمۡ كِسَفٗا مِّنَ ٱلسَّمَآءِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّكُلِّ عَبۡدٖ مُّنِيبٖ ٩

10. Биз Даудга Өз пазилетибизден бердик: «О, тоолор жана куштар! Дауд менен бирге (мага) тасбих

۞وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضۡلٗاۖ يَٰجِبَالُ

айткыла!»[1] (дедик). Жана ага темирди жумшартып берип:

أَوِّبِي مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ١٠

**11.** «Зоот кийимдерди токугун жана тизмектерин (жакшылап) ченегин![2] (О, Дауддун үй-бүлөсү!) Салих амалдарды кылгыла! Мен силердин ишиңерди көрүп туруучумун» дедик.

أَنِ ٱعْمَلْ سَٰبِغَٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١١

**12.** Жана Биз Сулайманга барышы – бир айлык, келиши – бир айлык (тездиктеги) шамалды моюн сундуруп бердик жана ага (суудай аккан) жез булагын жибердик. Раббисинин буйругу менен анын кол астында иштей турган жиндерди да (ага кызматчы кылып койдук). Алардан кимиси Биздин амирибизден четке чыкса, ага тозок отун(ун «даамын») таттырып коёбуз.

وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٢

**13.** Алар (жиндер) ага каалаган ибадатканаларды, айкелдерди, оюк жер сыяктуу (чоң) идиштерди, чуңкур-терең (жана чоң) казандарды (мистен) жасап беришет. О, Дауддун үй-бүлөсү! Шүгүр кылгыла жана (салих) амал кылгыла! Пенделеримдин арасынан шүгүр кылуучулары өтө аз санда!

يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ ٱلشَّكُورُ ١٣

---

1 Бул жердеги Дауттун тасбих айтуусу азыркы күндөгү көпчүлүк мусулмандар түшүнгөн тасбихтен башкачараак болгон: Ал Аллаһты даңктап, Забур аяттарын созолонтуп, мукамдуу окуган. Үнү ушунчалык жагымдуу болгондуктан асмандагы куштар токтоп, тоо-таштар аны менен кошо үн созушкан. Демек, бул жердеги Дауттун «тасбих айтканын» Аллаһтын ысым-сыпаты даңкталган Забур аяттарын мукамдуу кыраат кылганы деп түшүнүш керек.

2 Дауд пайгамбарга чейин эч бир адам зоот кийим токуганды билбеген экен. Калкан менен зоот-калкан болгон, бирок токулган зоот-кийимди эң биринчи Аллаһтын илхамы менен Дауд пайгамбар токуган

**14.** Качан Биз Сулайманды өлүмгө өкүм кылганыбызда аса-таягын жеп бүтүргөн жер жаныбары (курт) анын өлгөнүн жиндерге билдирип койду: (Аса-таяк сынып) ал жыгылып калганда гана жиндер билип калышты.[1] Эгер алар (жиндер) кайыпты билгенде, (бул) кордук азабында калышпайт болчу.

فَلَمَّا قَضَيۡنَا عَلَيۡهِ ٱلۡمَوۡتَ مَا دَلَّهُمۡ عَلَىٰ مَوۡتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلۡأَرۡضِ تَأۡكُلُ مِنسَأَتَهُۥۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلۡجِنُّ أَن لَّوۡ كَانُواْ يَعۡلَمُونَ ٱلۡغَيۡبَ مَا لَبِثُواْ فِي ٱلۡعَذَابِ ٱلۡمُهِينِ ١٤

**15.** Сабаалыктардын мекенинде (алар үчүн Аллаһтын нээматынын) белгиси – эки бак-бостону болгон. (Бири) оң тарабында, (бири) сол тарабында. (Биз аларга): «Раббиңердин ырыскысынан жегиле жана Ага шүгүр кылгыла! (Шаарыңар кооз-көркөм) таза шаар, (Раббиңер) кечиримдүү» (дедик).

لَقَدۡ كَانَ لِسَبَإٖ فِي مَسۡكَنِهِمۡ ءَايَةٞۖ جَنَّتَانِ عَن يَمِينٖ وَشِمَالٖۖ كُلُواْ مِن رِّزۡقِ رَبِّكُمۡ وَٱشۡكُرُواْ لَهُۥۚ بَلۡدَةٞ طَيِّبَةٞ وَرَبٌّ غَفُورٞ ١٥

**16.** Алар жүз бурушту эле, Биз аларга (катуу) сел жиберип, (көгөргөн, ширин мөмөлүү) эки багын тең мөмөсү ачуу, бадалдуу жана бир аз тикенектүү дарагы бар «бактарга» айлантып койдук.

فَأَعۡرَضُواْ فَأَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ سَيۡلَ ٱلۡعَرِمِ وَبَدَّلۡنَٰهُم بِجَنَّتَيۡهِمۡ جَنَّتَيۡنِ ذَوَاتَيۡ أُكُلٍ خَمۡطٖ وَأَثۡلٖ وَشَيۡءٖ مِّن سِدۡرٖ قَلِيلٖ ١٦

**17.** Бул каапырчылыктарына жараша аларды жазалаганыбыз. Биз каапыр элдерди гана жазалайбыз.

ذَٰلِكَ جَزَيۡنَٰهُم بِمَا كَفَرُواْۖ وَهَلۡ نُجَٰزِيٓ إِلَّا ٱلۡكَفُورَ ١٧

**18.** Жана Биз алар менен Өзүбүз берекеттүү кылган шаардын аралыгына (алар үчүн) көрктүү (ынтымакташкан) айылдарды тургузуп, ичине жолдорду

وَجَعَلۡنَا بَيۡنَهُمۡ وَبَيۡنَ ٱلۡقُرَى ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَا قُرٗى ظَٰهِرَةٗ وَقَدَّرۡنَا فِيهَا ٱلسَّيۡرَۖ سِيرُواْ فِيهَا لَيَالِيَ وَأَيَّامًا ءَامِنِينَ ١٨

---

1 Жиндердин кайыпты билбестигине ушул аят далил болот. Өлүм периштеси Сулаймандын жанын аса-таягына жөлөнүп отурган абалда алып, Аллаһ Тала Өзүнүн кыбыраган пендеси-куртка аса-таякты кемирүүгө буйрук бергенден баштап, курт анын ичин жеп бүтүргөнгө чейин жиндер анын өлгөнүн билбей, оор курулуш иштеринде иштей беришкен.

куруп: «Ушул жолдордо түнү-күн тынчтыкта жүрө бергиле» *(дегенбиз. Бирок, Сабаа урпактары ушул нээматты да билбей, Аллаһка шүгүр келтирүүнүн ордуна...)*

**19.** «О, Рабби! Биздин сапар-жолдорубузду(н арасын) алыстатып кой»-дешти жана өздөрүнө зулум кылышты. Кийин Биз аларды (эл оозундагы) сөздөргө айлантып, тыркыратып таштадык.[1] Албетте, мында ар бир сабырдуу, шүгүр кылуучу адам үчүн (Биздин кудуретибизге) белгилер бар.

فَقَالُوا۟ رَبَّنَا بَٰعِدْ بَيْنَ أَسْفَارِنَا وَظَلَمُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فَجَعَلْنَٰهُمْ أَحَادِيثَ وَمَزَّقْنَٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿١٩﴾

**20.** Чынында, Иблис өзүнүн («мен инсаниятты азгырамын») деген күмөн сөзүн ушулардын үстүндө (мисалында) иш жүзүнө ашырды. Бир аз гана момундардан башка бардыгы аны ээрчип кетишти.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ إِبْلِيسُ ظَنَّهُۥ فَٱتَّبَعُوهُ إِلَّا فَرِيقًا مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Биз Акыретке ыйман келтирген момундарды, Акыреттен күмөн санаган адамдардан (ажыратып) билип алыш үчүн гана Иблиске алардын үстүнөн бийлик берип койдук. Сенин Раббиң бардык нерселердин үстүнөн Көзөмөлдөөчү.

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِٱلْءَاخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ مِنْهَا فِى شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ﴿٢١﴾

**22.** (О, Мухаммад! Мушриктерге) айткын: «Аллаһтан башка өзүңөр (кудай деп) ойлогон нерселерге дуба кылгылачы?! (Жок!) алар асмандардагы жана жердеги кыпындай нерсеге да кожоюн эмес! Алар үчүн асмандар менен

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۖ لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا مِن شِرْكٍ وَمَا لَهُۥ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٢﴾

1 Катуу сел жолдорун бузуп, кээ бир айылдарын басып, кечээ гана ынтымакта, чогуу жашаган адамдар эми, таруунун данындай ар жактарда тыркырап калышты. Арабтардын арасында азыркыга чейин «Сабаанын урууларындай тыркыраптыр» деген тамсил эл оозунда ылакап болуп калган.

жерде (кыпындай) шериктик да жок жардамчылык да жок! (Бардыгын жалгыз Аллаһтын Өзү жаратткан).

**23.** Анын (Аллаһтын) алдында шапаат пайда бербейт. Бир гана Аллаһ уруксат берген адамдарга гана (пайда берет). Качан гана алардын (мушриктердин) жүрөктөрүнөн коркунуч (бир аз) кетип, (өздөрүнө келгенде): «Раббиңер эмне деди?»- дешет. «Акыйкатты (айтты)»- дешет алар.[1] Жана Ал - эң Жогору, Улук!

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنْ أَذِنَ لَهُۥ ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ قَالُوا۟ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ ۖ قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ ۖ وَهُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٣﴾

**24.** Айт, (о, Мухаммад): «Ким силерге асмандардан жана жерден ырыскы берет?» «Аллаһ!» деп айт. (О, Мушриктер!) Чынында, же биз, же силер (гана) Туура Жолдун үстүндө (жана экөөбүздүн бирибиз гана) анык адашуучулукта!»

۞ قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ قُلِ ٱللَّهُ ۖ وَإِنَّآ أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى أَوْ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Айт: «Биздин күнөөлөрүбүз үчүн силер сурак бербейсиңер, силер жасаган (жаман) иштерге биз жоопкер эмеспиз!»

قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Айт: «Раббибиз силер менен бизди (бир жерге) чогултуп, анан ортобузда акыйкат менен өкүм кылат. Ал - Билүүчү, Өкүмдар!»

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِٱلْحَقِّ وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٦﴾

**27.** Айт: «Аллаһка кошуп (шерик кылып) койгон «кудайыңарды» мага көргөзгүлөчү?! Жок!

قُلْ أَرُونِىَ ٱلَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِۦ شُرَكَآءَ ۖ كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

---

1 Кыяматта мушриктер өздөрүнүн жаман акыбеттерин көрүп коркуп кетишет. Ошондо Аллаһ аларга дүйнөдө адашып жашагандыктарын, алардын сыйынган «кудайлары» жалган кудайлар экенин айтат. Мушриктер бир аз өздөрүнө келип, бири-биринен «Раббиңер эмне деди?» деп сураганда, жакшы угуп тургандары «Акыйкатты айтты» дешет. Бул аяттын мындан башкача тафсири да бар. Аяттын агымына эки түрдүү тафсир тең туура келет. (Саадий).

Аллаһ Бир Өзү гана Кудуреттүү, Даанышман!»

**28.** Биз сени (Бейиштен) кушкабар берүүчү жана (тозоктон) эскертүүчү кылып, жалпы инсаниятттын бардыгына жибердик. Бирок, адамдардан көпчүлүгү муну билишпейт. *(Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам мушриктерге тозок жөнүндө эскертүү бергенде, алар мусулмандарга карап:)*

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةٗ لِّلنَّاسِ بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٢٨

**29.** «Эгер чынчыл болсоңор (айткылачы) бул убада качан (келет)?»- дешет.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡوَعۡدُ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٢٩

**30.** Айткын: «Силерге (ал) күндүн убадасы бар. Силер андан бир саатка да эрте, же кеч калтырылбайсыңар»

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوۡمٖ لَّا تَسۡتَـٔۡخِرُونَ عَنۡهُ سَاعَةٗ وَلَا تَسۡتَقۡدِمُونَ ٣٠

**31.** Каапыр адамдар айтты: «Биз эч качан бул Кураанга ишенбейбиз, андан мурунку китептерге да ишенбейбиз!» Жана сен (о, Мухаммад) ошол заалымдарды, Раббисинин алдында (тикесинен) тургузулуп, бири-бирине сөз кайтарып жаткандарын (бир) көрсөң эле![1] Ээрчиген алсыздары текебер жолбашчыларына: «Эгер силер болбогондо биз ыйман келтирмекпиз!»- дешет.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَن نُّؤۡمِنَ بِهَٰذَا ٱلۡقُرۡءَانِ وَلَا بِٱلَّذِي بَيۡنَ يَدَيۡهِۗ وَلَوۡ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوۡقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمۡ يَرۡجِعُ بَعۡضُهُمۡ إِلَىٰ بَعۡضٍ ٱلۡقَوۡلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لَوۡلَآ أَنتُمۡ لَكُنَّا مُؤۡمِنِينَ ٣١

**32.** Текебер жолбашчылары болсо, алсыздарга: «Өзүңөргө (анык далилдер) келгенден кийин силерди Туура Жолдон биз тостук беле? Жок! Өзүңөр күнөөлүү болгонсуңар!»- дешет.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُواْ لِلَّذِينَ ٱسۡتُضۡعِفُوٓاْ أَنَحۡنُ صَدَدۡنَٰكُمۡ عَنِ ٱلۡهُدَىٰ بَعۡدَ إِذۡ جَآءَكُمۖ بَلۡ كُنتُم مُّجۡرِمِينَ ٣٢

---

1 Ал күндө мушриктердин башчылары менен алсыздары күнөөнү бири-бирине оодарып, өз жандарын куткарууга бекер аракет кылышат

**33.** (Анда) ээрчиген алсыздар текебер жолбашчыларына (мындай) дешет: «Жок!» (Силер ойлогон) түн менен күндүн айлакерлиги (бизди азгырды!). Ал кезде силер бизди Аллаһка каапыр болууга жана Ага теңдеш-шериктерди кошууга буюргансыңар!» (Ошентип бардыгы), азапты (өз көздөрү менен) көргөндө ичинен бушайман тартып турушту. Биз каапыр болгон адамдардын моюндарына кишендерди салып койдук. Алар(га зулум кылбадык), өздөрү жасаган (жаман) иштеринин гана жазасын алышты.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ بَلْ مَكْرُ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَآ أَن نَّكْفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُۥٓ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ وَجَعَلْنَا ٱلْأَغْلَـٰلَ فِىٓ أَعْنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Биз кайсы бир шаарга эскертүүчү (пайгамбар) жиберсек, анын ысырапчыл байлары: «Албетте, биз силер алып келген динге каапырбыз» дешкен.[1]

وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَـٰفِرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Жана алар: «Биздин мал-дүйнөбүз, перзент-урпактарыбыз көп. Биз азапка салынбайбыз» дешти.[2]

وَقَالُوا۟ نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَٰلًا وَأَوْلَـٰدًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Айт (о, Мухаммад): «Менин Раббим каалаган пендесине ырыскыны кенен берет, каалаганына чепеп берет.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٦﴾

---

1 Чындыкка каршы чыгуу бир гана Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын жердеш, замандаш мушриктеринин иши эмес, тээ илгерки пайгамбарлардын доорунан бери, өз напсинин кулуна айланган, оюн-зоокторго берилген, алкымы бузук, ысырапчыл байлардын, бийлердин адаты.

2 Алар ушул дүйнөдө жөлөк-таяк болгон дүйнө-мүлкүбүз, тууган-уруктарыбыз ошол дүйнөдө да ишке жарайт. Бул дүйнөдөгү жазадан пара берип, тааныштарды ортого салып кутулуп кеткен сыяктуу наркы дүйнө тозогунан да бир нерсе «узатып» кутулуп кетебиз деп ойлошот. Дагы алар Аллаһ бизди сүйгөн үчүн ушунча мал-мүлк, бала-чака берди деп ойлошот. Бирок, Аллаһ бул дүйнөдө мүлктү Өзү каалаган каапырларга да беришин, бирөөнү кедейлик менен сынаса, бирөөнө байлык берип сынашын билишпейт.

Бирок, көпчүлүк адамдар муну билишпейт»

**37.** Силердин мал-дүйнөңөр да, перзент-урпактарыңар да силерди Бизге жакындаштыра албайт! Ал эми, кимде-ким ыйман келтирип, салих амал кылган болсо, алардын амалдарына кошумча сыйлыктар берилет. Жана алар Бейиштеги бийик даражалуу орундарда тынчтык-бейпилдикте болушат.

وَمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَلَآ أَوۡلَٰدُكُم بِٱلَّتِي تُقَرِّبُكُمۡ عِندَنَا زُلۡفَىٰٓ إِلَّا مَنۡ ءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا فَأُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ جَزَآءُ ٱلضِّعۡفِ بِمَا عَمِلُواْ وَهُمۡ فِي ٱلۡغُرُفَٰتِ ءَامِنُونَ ٣٧

**38.** (Бул дүйнөдө) Биздин аяттарыбызды алсыз (өкүмсүз) калтырганга аракет жасагандар (тозок периштелери тарабынан) азапка даярдалышат.

وَٱلَّذِينَ يَسۡعَوۡنَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡعَذَابِ مُحۡضَرُونَ ٣٨

**39.** Айткын: «Албетте, менин Раббим Өзү каалаган адамдарга ырыскыны кенен берет. Жана (Өзү каалаган башка) бирөөсүнө ченеп берет. (Силер ырыскыңар мол-кенен болсо да, ченелген болсо да садака кылууга аракеттенгиле. Анткени:) Эмнени садака кылсаңар, Аллаһ (бир нече барабар көбөйтүп) Өзүңөргө кайтарат. Ал эң жакшы ырыскы берүүчү.

قُلۡ إِنَّ رَبِّي يَبۡسُطُ ٱلرِّزۡقَ لِمَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦ وَيَقۡدِرُ لَهُۥۚ وَمَآ أَنفَقۡتُم مِّن شَيۡءٖ فَهُوَ يُخۡلِفُهُۥۖ وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٣٩

**40.** (Аллаһ) алардын (мушриктердин) бардыгын чогултуп, андан соң периштелерге: «Силерге ибадат кылгандар ушуларбы?!»- дейт.

وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ جَمِيعٗا ثُمَّ يَقُولُ لِلۡمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٤٠

**41.** «Өзүң (шериктерден) Аруу-Тазасың! (О, Раббим!) Алар эмес, Сен биздин Кожоюнубузсуң! Жок, алар (Бизге эмес) жиндерге ибадат кылышкан. Алардын көпчүлүгү жиндерге ыйман

قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِمۖ بَلۡ كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٱلۡجِنَّۖ أَكۡثَرُهُم بِهِم مُّؤۡمِنُونَ ٤١

келтиргендер»(деп жооп берет периштелер)[1]

**42.** Ал (Кыямат) күнү (эй, мушриктер) бири-бириңерге пайда да, зыян да жеткире албайсыңар. Жана Биз заалым (каапыр) адамдарга «Өзүңөр «жалган» деген тозок азабын тарткыла!» дейбиз.

فَٱلۡيَوۡمَ لَا يَمۡلِكُ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٖ نَّفۡعٗا وَلَا ضَرّٗا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُواْ ذُوقُواْ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ٤٢

**43.** Аларга (дүйнөдө) Биздин анык аяттарыбыз окулганда: «Бул киши (Мухаммад) силерди ата-бабаңар сыйынган динден тосууну гана каалайт» дешкен. Дагы алар (Кураан жөнүндө) «Бул ойдон чыгарылган нерсе»-деп айтышкан. Жана (ошол) каапыр болгондор өздөрүнө келген Акыйкатты (Курааны) «бул анык сыйкыр» дешкен.

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ قَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٞ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمۡ عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُكُمۡ وَقَالُواْ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفۡكٞ مُّفۡتَرٗىۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٞ ٤٣

**44.** Биз аларга (буга чейин) дарс кылып окуган китеп бербеген элек жана сенден мурун да аларга эскертүүчү (пайгамбар) да жиберген эмеспиз.

وَمَآ ءَاتَيۡنَٰهُم مِّن كُتُبٖ يَدۡرُسُونَهَاۖ وَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمۡ قَبۡلَكَ مِن نَّذِيرٖ ٤٤

**45.** Алардан мурунку (мушрик) адамдар дагы динди жалганга чыгарышкан. Биз аларга берген нерселердин ондон бирине да (Макка мушриктери) жетише элек. Алар дагы Биздин пайгамбарларыбызды «жалганчы» дешкен. Анан (аларга) кандай гана азап болду![2]

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَمَا بَلَغُواْ مِعۡشَارَ مَآ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ فَكَذَّبُواْ رُسُلِيۖ فَكَيۡفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٥

---

1 «Мага кайыптан кабар келди» деген адамдарга «кайып кабарларын», чынында, жиндер шыбырайт. Каапыр жиндер каапыр адамдарды ушинтип шылдың кылат. Болбосо, жиндердин өздөрү деле кайып кабарын билишпейт. (Ушул сүрөнүн 14-аятына караңыз).

2 Бирөөсүн жер жутту, бирөөлөрү деңизге чөктү, дагы бирөөлөрүнүн баштарына таш-жамгыры жаады, дагы бирөөлөрү бороон-шамал же ачуу айкырык менен кум-жам болушту.

**46.** Айт: «Мен силерге бир гана нерсени – бирден, экиден болуп Аллаһка түз (эч нерсени шерик кылбай) туруунарды, андан кийин (жакшылап) пикир кылуунарды насаат кыламын. Силердин жолдошуңарда эч кандай жиндилик(тин белгилери) жок. Ал болгону, катуу азапты силерге эскерткени келген пайгамбар!»

قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُم بِوَاحِدَةٍ أَن تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَادَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Айткын: «Мен силерден (эскерткеним үчүн) акы сурабаймын. Ал өзүңөргө буюрсун. Мага сыйлык берүү Аллаһтын вазыйпасы. Ал- ар бир нерсеге Күбө»

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٧﴾

**48.** Айт: «Албетте, менин Раббим Акыйкатты (жалганга каршы) таштайт. Ал кайып нерселерди Билүүчү!»

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٤٨﴾

**49.** Айт: «Акыйкат (Тавхид) келди. (Жалган-ширк алсыз болуп калды) эми жалган (өз ишин) баштай да албайт, кайталай да албайт!»

قُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٤٩﴾

**50.** (Мушриктерге) айт: «Эгер мен (силер айткандай) адашкан болсом, өзүмдүн зыяныма адашкан боломун. Ал эми, Туура Жол тапкан болсом, бул мага Раббим вахий кылган нерсе себептүү. Чынында, Ал - Угуучу (жана) Жакын».

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَا أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِي وَإِنِ اهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِي إِلَيَّ رَبِّي إِنَّهُ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Сен алардын (тозокту көргөндө катуу) коркуп, бирок, качып кете албай, (тозокко) жакын жерден кармалганын бир көрсөң эле!

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ فَزِعُوا فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥١﴾

52. (Ошондо) алар: «Жалган деген нерсебизге ыйман келтирдик!» дешет. Эми аларга алыс жерден (наркы дүйнөдөн ыйманга) жетиш кайда!

وَقَالُوٓاْ ءَامَنَّا بِهِۦ وَأَنَّىٰ لَهُمُ ٱلتَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ۝٥٢

53. Бирок, алар мындан мурун (дүйнө жашоосунда) бул нерсеге тап-такыр каапыр болушуп, (ошол) алыс жерден кайыпты (Акыретти) жалганга чыгарып коюшкан.

وَقَدْ كَفَرُواْ بِهِۦ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِٱلْغَيْبِ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ۝٥٣

54. Эми алар менен эңсеген нерселеринин (дүйнөгө кайтууларынын) арасы тосулуп коюлду. Мындан мурун дагы алардын пикирлештерине дал ушундай кылынган. Алар (Акырет жөнүндө) аябай чоң шектенүүдө болушкан!

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُواْ فِى شَكٍّ مُّرِيبٍۭ ۝٥٤

## 35 «Фаатир» сүрөсү[1]

## سُورَةُ فَاطِرٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бардык мактоо-даңазалар асмандар жана жердин жаратуучусу Аллаһка таандык (Ал) периштелерди эки, үч, төрт канаттуу элчилер кылып жаратты.[2] Аллаһ (Өзү жараткан) макулуктарда Өзү каалаган нерсени көбөйтөт. Чынында, Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү!

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١

2. Аллаһ адамдар үчүн ачып койгон ырайымды эч ким кармап кала албайт. (Ошондой эле) Аллаһ кармап калган нерсени, Андан кийин эч ким жибере албайт. Ал Кудуреттүү, Даанышман.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢

3. О, адамдар! Аллаһтын берген нээматын (көп) эстегиле! (Антпегенде) силерге асман-жерден ырыскы берген Аллаһтан башка Жаратуучу бар беле? Эч бир кудай жок, бир Өзү бар: (Өзүнө ибадат кылбай) дагы кайда бурулуп баратасыңар?!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ٣

4. (О, Мухаммад!) Эгер (элиң) сени «жалганчы» деген болсо, сенден мурунку пайгамбарлар деле жалганчыга чыгарылган. Бардык иштер Аллаһка кайтат.[3]

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٤

---

1 Бул сүрөө Маккада түшкөн. 45 аяттан турат. «Фаатир» «Жаратуучу» деген мааниде.

2 Периштелердин элчилик кызматы Аллаһтын тапшырмаларын, белек-сыйлыктарын, азап-жазаларын, ылайык болгон жерлерге, адамдарга жеткирүүдөн турат.

3 Бардык адамдар өз иштери менен Аллаһтын алдына барышат. Ошондо ишенбегендер менен Өзү эсептешип алат.

**5.** О, адамдар Албетте, Аллаhтын убадасы акыйкат. Силерди дүйнө(нүн кооз-жылтырак) жашоосу азгырып койбосун! Дагы силерди жалганчы (шайтан)[1] Аллахтан азгырбасын!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعۡدَ ٱللَّهِ حَقّٞۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلۡغَرُورُ ٥

**6.** Чынында, шайтан силерге (түбөлүк) душман! Аны (дайым) душман туткула! Чынында ал өзү(нө ээрчиген) жамаатты тозок элдеринен болууга чакырат.

إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمۡ عَدُوّٞ فَٱتَّخِذُوهُ عَدُوًّاۚ إِنَّمَا يَدۡعُواْ حِزۡبَهُۥ لِيَكُونُواْ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ٦

**7.** Каапыр адамдар үчүн (Кыяматта) катуу азап бар. Ал эми, ыйман келтирип, салих амалдарды жасагандарга (Аллаh тарабынан) кечирим жана улук сооп бар!

ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۖ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٌ ٧

**8.** (Айткылачы, күнөө) ишинин жамандыгы өзүнө кооз көргөзүлгөн соң, аны жакшы иш деп эсептеген киши (Аллаh Туура Жолго баштаган киши сыяктуу) боло алабы? Аллаh каалаган адамын (ушинтип) адаштырат, каалаганын Туура Жолго баштайт. (О, Мухаммад!) Жаның алар (мушриктер) үчүн кайгы чекпей эле койсун! Албетте, Аллаh алар эмне кылып жатканын жакшы Билүүчү.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ حَسَنٗاۖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۖ فَلَا تَذۡهَبۡ نَفۡسُكَ عَلَيۡهِمۡ حَسَرَٰتٍۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٨

**9.** Аллаh – шамал жиберген Зат! Шамал булуттарды козгогондо, Биз аларды өлүк (кургак) шаарга айдап барып (жамгыр-жаадырып) аны менен өлүк жерди тирилтебиз. Кайра тирилүү да ушундай.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَرۡسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ سَحَابٗا فَسُقۡنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٖ مَّيِّتٖ فَأَحۡيَيۡنَا بِهِ ٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَاۚ كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ٩

**10.** Ким урматтуу болууну кааласа (билип алсын:) Бардык урмат-сый

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلۡعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلۡعِزَّةُ جَمِيعًاۚ إِلَيۡهِ يَصۡعَدُ

1 Тафсийрул Муяссар

ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ ۚ وَٱلَّذِينَ يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ﴿١٠﴾

Аллаhка таандык.[1] Таза-пакиза сөздөр Анын Өзүнө көтөрүлөт. Салих амалды дагы Өзү көтөрүп алат. Күнөө иштерди айлакерлик менен жасагандарга катуу азап бар! Алардын айлакерликтери текке кетет!

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَٰجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿١١﴾

**11.** (О, инсандар) Аллаh силерди (алгач ирет) топурактан, андан кийин бел суудан жаратты. Кийин (жетилген курагыңарда) силерди жуп-жубайлар кылды. Ургаачылардын боюна эмне бүтүп, эмне төрөгөнүн Ал билип турат. Жана жашоочунун канчалык өмүр сүрөөрү жана өмүрүнөн канчасы кыскараары (Аллаhтын алдындагы) Китепте бар,[2] Албетте, бул Аллаh үчүн жеңил.[3]

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْبَحْرَانِ هَٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهُۥ وَهَٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۖ وَمِن كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى ٱلْفُلْكَ فِيهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِهِۦ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Дарыя менен деңиз тең эмес. Мунусу ширин-таттуу, аны ичүү жагымдуу. Тигиниси ачуу-туздуу. Экөөсүнөн тең силер таза-жаңы эт жейсиңер. Жана (деңизден) өзүңөр тагына турган зыйнат(таш)тарды чыгарып аласыңар. Жана силер анда (толкундарды) жарып (сүзүп) бара жаткан кемени көрөсүңөр. (Бул) Аллаhтын пазилетин (ырыскысын) издешиңер үчүн

1 Демек, урматтуу болууну каалаган адам эң оболу Аллаhты ыраазы кылсын! Аллаhты ыраазы кылуу Анын буйруктарын аткаруу, Аны таза-пакиза сөздөр менен даңазалоо жана эң таза сөздөр-Кураани Карим аяттарын окуу менен болот. Мына ошондо ал адамды Аллах эки дүйнөдө урматтуу кылат.

2 Аллаh Таала, зына кылуу, ата-энеге ак (күнөөкөр) болуу, тууганчылыкты үзүп коюу сыяктуу арам иштерди өмүрдүн кыскарышына себеп кылып койгон. Ушулар себептүү же буларсыз эле өмүрдүн кыскарып, качан өлүм келишин Аллаh Таала гана билет.

3 Ушул нерселердин бардыгын билүү, алдын ала «Лавхул Махфуз» деп аталган тагдыр китебине жазып коюу, бардыгынан кабардар болуп туруу Аллаhка кыйын эмес.

(бир себеп). Кана эми шүгүр кылсаңар!

**13.** (Аллаһ) түндү күндүзгө, күндүздү түнгө киргизет. Жана Күн менен Айды силерге моюн сундуруп (кызматчы кылып) койду. Ар бири белгиленген убакытка чейин (асманда) жүрө берет. Ушул Аллаһ – Раббиңер. (Бардык) мүлк жеке Өзүнүн колунда. (О, мушриктер!) Андан башка силер дуба кылып жаткан «кудайларыңар» чел кабыктай нерсеге да ээ эмес!

يُولِجُ ٱلَّيۡلَ فِي ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِي
ٱلَّيۡلِ وَسَخَّرَ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَۖ كُلّٞ
يَجۡرِي لِأَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ
رَبُّكُمۡ لَهُ ٱلۡمُلۡكُۚ وَٱلَّذِينَ تَدۡعُونَ مِن
دُونِهِۦ مَا يَمۡلِكُونَ مِن قِطۡمِيرٍ ١٣

**14.** Эгер аларга дуба кылсаңар, дубаңарды укпайт. Эгер (кыялыңарда) укса да, силерге жооп бере албак эмес. (Ошондуктан), Кыямат Күнү аларды (Аллаһка) шерик кылганыңарга нараазы болушат. (Оо, Мухаммад!) Эч ким сага Кабардар (Аллаһ) сыяктуу кабар бере албайт!

إِن تَدۡعُوهُمۡ لَا يَسۡمَعُواْ دُعَآءَكُمۡ وَلَوۡ سَمِعُواْ
مَا ٱسۡتَجَابُواْ لَكُمۡۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكۡفُرُونَ
بِشِرۡكِكُمۡۚ وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثۡلُ خَبِيرٖ ١٤

**15.** О, адамдар! Силер Аллаһка (ар дайым) муктажсыңар! Жана Аллаһ Өзү гана Беймуктаж, мактоого татыктуу!

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلۡفُقَرَآءُ إِلَى ٱللَّهِۖ
وَٱللَّهُ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ١٥

**16.** Ал эгер кааласа силерди (жер бетинен) кетирип, башка жаңы (Өзүнө моюн суна турган) элдерди келтире алат!

إِن يَشَأۡ يُذۡهِبۡكُمۡ وَيَأۡتِ بِخَلۡقٖ جَدِيدٖ ١٦

**17.** Бул Аллаһка оор эмес.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٖ ١٧

**18.** Эч бир көтөрүүчү (Кыяматта) бирөөнүн күнөөсүн көтөрбөйт. Эгер бир оор күнөөсү бар адам аны көтөрүшүүгө (жардамга) чакырса да, андан эч нерсе жеңилдетилбейт, эгер (чакырылгандар) анын

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٞ وِزۡرَ أُخۡرَىٰۚ وَإِن تَدۡعُ مُثۡقَلَةٌ
إِلَىٰ حِمۡلِهَا لَا يُحۡمَلۡ مِنۡهُ شَيۡءٞ وَلَوۡ كَانَ ذَا
قُرۡبَىٰٓۗ إِنَّمَا تُنذِرُ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم

(жакын) тууганы болсо да! Сен өздөрүнүн кайыптагы Раббисинен корккон жана намаздарын толук окуган кишилерди гана эскерте аласың. Ким тазарса өзүнүн гана пайдасына тазарганы. Кайтуу - Аллаһка!

بِٱلْغَيْبِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٨﴾

**19.** Сокур менен көздүү тең эмес.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ﴿١٩﴾

**20.** Караңгы менен нур дагы (тең эмес).

وَلَا ٱلظُّلُمَـٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ﴿٢٠﴾

**21.** Аптап менен көлөкө дагы (тең эмес).

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ﴿٢١﴾

**22.** Тирүүлөр менен өлүктөр[1] дагы тең эмес! Чынында, Аллаһ (сенин эскертүүлөрүңдү) каалаган пендесине угузат. Сен мүрзөдө жаткандарга угуза албайсың!

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ أَنتَ بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٢٢﴾

**23.** Сен болгону бир эскертүүчүсүң.

إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Чынында, Биз сени (бейиштен) сүйүнүчтүү кабар берүүчү, (тозоктон) эскертүүчү (пайгамбар) кылып Акыйкат менен жибердик. (Тарыхтагы) бардык эл-үммөттүн ичинде бир эскертүүчү (пайгамбар) өткөн.

إِنَّآ أَرْسَلْنَـٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Эгер сени (мушриктер) «жалганчы» дешкен болсо, алардан мурунку пайгамбарларды да (өз доорунун мушриктери) «жалганчы» дешкен. (Чынында,) пайгамбарлары аларга (Аллаһ Тааладан) анык далилдерди, (ыйык) баракчаларды жана Нурдуу Китеп алып келишкен эле.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلْكِتَـٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿٢٥﴾

1 Каапырлар менен ыймандуулар

**26.** Андан кийин Биз каапыр адамдарды (өлтүрүүчү азап) менен кармадык! (Биздин) четке кагуу(буз) кандай экен?![1]

ثُمَّ أَخَذْتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ فَكَيْفَ كَانَ
نَكِيرِ ﴿٢٦﴾

**27.** Көрбөйсүңбү, Аллаһ асмандан суу түшүрдү. Анан Биз аны менен (түсү, даамы) ар түрдүү мөмөлөрдү чыгардык. Тоолордун да ак-ала, кызыл-ала жана чым каралар(ын чыгардык)[2]

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَا ۚ
وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ مُّخْتَلِفٌ
أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Дагы, ошондой эле адамдардан, жаныбарлардан жана үй-чарба айбандарынан ар түрдүүлөрү бар. Аллаһтан аалым (илимдүү) адамдар (көбүрөөк) коркушат. Чынында, Аллаһ-Кудереттүү, Кечиримдүү.

وَمِنَ ٱلنَّاسِ وَٱلدَّوَآبِّ وَٱلْأَنْعَٰمِ مُخْتَلِفٌ
أَلْوَٰنُهُۥ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى ٱللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ
ٱلْعُلَمَٰٓؤُا۟ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Албетте, Аллаһтын Китебин тилават кылып, намазды толук окуп, Биз ырыскы кылып берген нерселерден көрүнөө жана көмүскө садака кылган адамдар эч зыян тартпай турган сооданы үмүт кылышат –

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَٰبَ ٱللَّهِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ
وَأَنفَقُوا۟ مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ
تِجَٰرَةً لَّن تَبُورَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Аллаһ аларга) сооп-сыйлыктарын толуктап, Өз пазилетинен кошумча сооպторду бериши үчүн. Чынында, Ал Кечирүүчү, Шүгүр кылуучу!

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦٓ ۚ
إِنَّهُۥ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Биз сага вахий кылган Китеп (Кураан) өзүнөн мурунку (асмандан түшкөн) китептерди

وَٱلَّذِىٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ ٱلْكِتَٰبِ هُوَ ٱلْحَقُّ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِعِبَادِهِۦ

---

1 Мушриктер оболу Аллаһтын аяттарын четке кагышты. Анан Аллаһ азап жибергенде «Оо, Аллаһ бизге бир аз мөөнөт бер! Өзүңө ибадат кылабыз!» деп жалдырашты. Аллаһ да алардын талаптарын четке кагып койду.

2 Асмандан жааган жамгыр-кардын натыйжасында пайда болгон бир түрдүү сууну ичип, бир түрдүү топурактан азыктанган дарактардын мөмөлөрү ар түрдүү болушу, тоо-таштардын түркүн-түстүү болушу, албетте, акыл жүргүзгөн адамга Аллаһтын кудуретинен дарек.

тастыктаган[1] Акыйкат. Албетте Аллаһ өз пенделеринин абалынан Кабардар, Көрүүчү.

لَخَبِيرُۢ بَصِيرٞ ٣١

**32.** Кийин Биз Китепти (Куранды) тандап алган пенделерибизге (Мухаммаддын үммөтүнө) мурас кылып бердик. Алардын арасында өзүнө зулум (күнөө) кылгандары, (жалаң важыпты аткарып, арамдан сактануу менен гана чектелген) орточолору да бар. Жана алардын арасында Аллаһтын уруксаты менен сооп иштерди (бири-бирине) атаандашып жасагандары да бар. Бул - (аларга Аллаһ берген) эң чоң пазилет.

ثُمَّ أَوۡرَثۡنَا ٱلۡكِتَٰبَ ٱلَّذِينَ ٱصۡطَفَيۡنَا مِنۡ عِبَادِنَاۖ فَمِنۡهُمۡ ظَالِمٞ لِّنَفۡسِهِۦ وَمِنۡهُم مُّقۡتَصِدٞ وَمِنۡهُمۡ سَابِقُۢ بِٱلۡخَيۡرَٰتِ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡفَضۡلُ ٱلۡكَبِيرُ ٣٢

**33.** Алар, өздөрү кире турган "Адн" бейиштерде алтын билериктерди, асыл таштарды тагынып жүрүшөт. Ал жерде алардын кийимдери жибектен.

جَنَّٰتُ عَدۡنٖ يَدۡخُلُونَهَا يُحَلَّوۡنَ فِيهَا مِنۡ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٖ وَلُؤۡلُؤٗاۖ وَلِبَاسُهُمۡ فِيهَا حَرِيرٞ ٣٣

**34.** Жана алар (Бейиште эс алып жүрүп): «Бизден кайгы-капаны арылткан Аллаһка мактоолор болсун! Чынында, Биздин Раббибиз Кечиримдүү (жана) Шүгүр кылуучу!

وَقَالُواْ ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَذۡهَبَ عَنَّا ٱلۡحَزَنَۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٞ شَكُورٌ ٣٤

**35.** Ал бизди Өзүнүн пазилети менен түбөлүк (жыргал) орундарга түшүрдү. Анда бизге машакат-кыйынчылык да жетпейт, чарчоо да кыйнабайт»- дешет.

ٱلَّذِيٓ أَحَلَّنَا دَارَ ٱلۡمُقَامَةِ مِن فَضۡلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٞ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٞ ٣٥

**36.** Ал эми, каапыр адамдар үчүн тозок оту(нда күйүү) бар. Аларга

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَهُمۡ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقۡضَىٰ

---

1 Курандан мурунку Тоорат, Инжил сыяктуу Аллаһтан түшкөн ыйык китептердин кабарларына дин адамдарынын сөздөрү аралашып кеткен. Эми, алардын кайсы бири Аллаһтын аяты, кайсынысы адамдан кошулган «аяттар» экенин Куран гана аныктап, тастыктап берет. Биз байыркы китептердин кабарларын Куран аяттарына салыштырабыз. Кайсынысы дал келсе - аны Куран тастыктаган болот.

өлүм да берилбейт, өлүп (кутулуп) калгыдай. Алардан тозок азабы жеңилдетилбейт. Биз ар бир каапырга мына ушундай жаза беребиз.

عَلَيْهِمْ فَيَمُوتُوا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُم مِّنْ عَذَابِهَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي كُلَّ كَفُورٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Алар анда өкүрүп-кыйкырып: «О, Раббибиз! Бизди (бул азабыңан) чыгара көр! Эми, мурда жасабаган (сооп) амалдарды жасайбыз!» дешет. (Анан аларга мындай добуш угулат:) «Биз силерге эскерген адам эсине келгидей өмүр бербедик беле?! Жана силерге эскертүүчү-пайгамбар келди эле го! Эми, (азапты) тарта бергиле! Заалым (каапыр) адамдарга жардамчы жок!»

وَهُمْ يَصْطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَا أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَاءَكُمُ النَّذِيرُ فَذُوقُوا فَمَا لِلظَّالِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Чынында Аллаһ асмандар жана жердеги кайыптарды Билүүчү. Ал көкүрөктөрдөгү (жашыруун) сырларды да Билүүчү.

إِنَّ اللَّهَ عَالِمُ غَيْبِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٣٨﴾

**39.** (О, момундар!) Ал силерди жер бетинде Өзүнүн халифа-орун басарлары кылды! Кимде-ким каапыр болсо, каапырчылыгы өзүнө зыян! Раббилеринин алдында алардын каапырчылыгы (Аллаһ тарабынан болгон) жек көрүүнү гана көбөйтөт. Каапырларга өздөрүнүн каапырлыгы зыянды гана көбөйтөт.

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ فِي الْأَرْضِ فَمَن كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا خَسَارًا ﴿٣٩﴾

**40.** Айт: «(О, мушриктер) өзүңөр дуба (ибадат) кылган, Аллаһтан башка «кудайыңарга» карагылачы! Алар жерден эмнени жаратканын мага көргөзгүлөчү! Же алар үчүн асмандарда(гы кээ бир нерселерди жаратууда Аллаһка) шерикчилик барбы?! Же Биз аларга, анын

قُلْ أَرَأَيْتُمْ شُرَكَاءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ مِّنْهُ بَلْ إِن يَعِدُ الظَّالِمُونَ بَعْضُهُم بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤٠﴾

далилдерине таяна турган Китеп бериптирбизби?! Жок! Заалымдар бири-бирине (далил-чындыктарды эмес) жалганды гана убада беришкен».

**41.** Чынында, асмандар менен жерди жок болуп кетүүдөн Аллаһ гана кармап турат. Эгер ал экөөсү жок болуп кетчү болсо, Аллаһтан башка эч ким аларды (жок болуудан) тосо албайт! Чынында, Ал пейили Жумшак, Кечиримдүү!

۞ إِنَّ ٱللَّهَ يُمۡسِكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ أَن تَزُولَاۚ وَلَئِن زَالَتَآ إِنۡ أَمۡسَكَهُمَا مِنۡ أَحَدٖ مِّنۢ بَعۡدِهِۦٓۚ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا غَفُورٗا ﴿٤١﴾

**42.** (Мушриктер) эгер өздөрүнө бир эскертүүчү-пайгамбар келсе, Туура Жолго ар кандай элдерден көбүрөөк эргешүүчү болуу жөнүндө катуу ант ичишкен. Ал эми, качан аларга эскертүүчү - пайгамбар (Мухаммад) келгенде (бул) алардын ( Туура Жолдон ) качууларын гана көбөйттү.

وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِن جَآءَهُمۡ نَذِيرٞ لَّيَكُونُنَّ أَهۡدَىٰ مِنۡ إِحۡدَى ٱلۡأُمَمِۖ فَلَمَّا جَآءَهُمۡ نَذِيرٞ مَّا زَادَهُمۡ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

**43.** (Алар) жер бетинде текеберленген жана (пайгамбарга каршы) ыплас айла-амалдарды жасаган абалда (Туура Жолго жүрбөй коюшту). Ыплас айлакерликтер өз ээсине гана зыян жеткирет! Эми алар абалкылардын жолун[1] гана күтүп калышты. Сен Аллаһтын жолун (башкага) алмаштыра албайсың! Сен Аллаһтын жолун өзгөртө албайсың!

ٱسۡتِكۡبَارٗا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَكۡرَ ٱلسَّيِّيِٕۚ وَلَا يَحِيقُ ٱلۡمَكۡرُ ٱلسَّيِّئُ إِلَّا بِأَهۡلِهِۦۚ فَهَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ ٱلۡأَوَّلِينَۚ فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَبۡدِيلٗاۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ ٱللَّهِ تَحۡوِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Жер бетин кезип, мурункулардын акыбети эмне болгонун көрүшпөйбү![2] Алар булардан да күчтүүрөөк болушкан. Бирок,

أَوَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَكَانُوٓاْ أَشَدَّ مِنۡهُمۡ

---

1 Аллаһтын жолу- эрежеси боюнча, ким дааватка текберленсе, башына азап түшөт.

2 Ар кайсы жерлерде байыркы, Аллаһ кыргын салган мушрик элдердин кооз сарайларынын урандылары, өнүккөн маданияттарынын издери калган.

Аллаһты асмандардагы жана жердеги эч нерсе алсыз кыла албайт! Албетте, Ал Билүүчү, Кудуреттүү[1]

قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيُعْجِزَهُۥ مِن شَىْءٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Эгер Аллаһ адамдарды кылмыштарына жараша (ушул эле дүйнөдө) жазалай берчү болсо, жер бетинде кыбыраган (адам) калтырмак эмес. Бирок, Аллаһ аларды белгилүү күнгө (Кыяматка) кечиктирүүдө. Ал эми, качан белгиленген күндөрү келгенде (Аллаһ Өзү эсептешип алат. Анткени,) Аллаһ пенделерин Көрүүчү.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ ٱللَّهُ ٱلنَّاسَ بِمَا كَسَبُوا۟ مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَآبَّةٍ وَلَٰكِن يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَآءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِۦ بَصِيرًۢا ﴿٤٥﴾

1 Бирок мээримдүүлүгү каардуулугун жеңген Аллаһ мушрик-каапыр коомдорго дагы эле мөөнөт берүүдө. Көпчүлүгүнүн жазасын Кыяматка калтырууда.

# 36 «Йа-син» сүрөсү[1]

سُورَةُ يسٓ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Йа, Син.
2. Даанышман Кураанга ант:
3. Сен чынында, пайгамбарлардансың.
4. Туура Жол үстүндөгү.
5. (Кураан) Ырайымдуу, Кудуреттүүнүн түшүргөнү,
6. коом(уң)ду эскертишиң үчүн. Алардын ата-бабалары (эч бир пайгамбар тарабынан) эскертилген эмес, өздөрү да наадан-билимсиз адамдар эле.[2]
7. Алардын көпчүлүгүнө сөз (азап келиши) акыйкат болуп калды. Эми алар ыйман келтиришпейт.
8. Биз алардын моюндарына ээктерине чейин кишен ороп койгонбуз. Анан алар какайып (ийиле албай) калышкан.
9. Биз алардын алдынан, артынан (ыймандан тосо турган) тосмолорду коюп, эч нерсени көрө

يسٓ ﴿١﴾
وَٱلْقُرْءَانِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾
إِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣﴾
عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤﴾
تَنزِيلَ ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٥﴾
لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمْ فَهُمْ غَٰفِلُونَ ﴿٦﴾
لَقَدْ حَقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَىٰٓ أَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٧﴾
إِنَّا جَعَلْنَا فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ أَغْلَٰلًا فَهِىَ إِلَى ٱلْأَذْقَانِ فَهُم مُّقْمَحُونَ ﴿٨﴾
وَجَعَلْنَا مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَأَغْشَيْنَٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿٩﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 83 аяттан турат. «Йа-Син» мааниден айры тамгалардан экөөсү. («Бакара» сүрөсүнүн 1-аятын караңыз)

2 Аларга (Курайш мушриктерине) көп жылдардан бери Пайгамбар келбегендиктен, ата-бабалары да, өздөрү да наадандыктын эң төмөн даражасында болчу. Дин-ибадаттары эч бир Ыйык Китепке негизделбей, ойдон чыккан жоромолдорго негизделген. Пикирлери да ошондой. Ошондуктан алардын көпчүлүгү өздөрүнө Пайгамбар жана Ыйык Китеп келгенде «Ата-бабалардын жол-жоругуна, үрп-адатына каршы экен» деп, дароо душмандык позициясына өтүштү.

албай турган кылып (наадандык пардасы менен) ороп салдык!

**10.** Эми аларды эскертесиңби же эскертпейсиңби – айырмасы жок: ыйман келтиришпейт.

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١٠

**11.** (О, Мухаммад!) Сен Зикирге (Кураан акыйкатына) ээрчиген жана кайыптагы (көрүнбөгөн) Рахмандан корккон кишини гана эскерте аласың. Сен ага (Аллаһ тарабынан боло турган) кечиримдин жана улук сооп-сыйлыктын кубанычтуу кабарын бер!

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلذِّكۡرَ وَخَشِيَ ٱلرَّحۡمَٰنَ بِٱلۡغَيۡبِۖ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٖ وَأَجۡرٖ كَرِيمٍ ١١

**12.** Албетте Биз өлүктөрдү (кайрадан) тирилтебиз жана мурда жасаган иштерин, (өзүнөн калган) издерин жазып койобуз. Жана Биз бардык нерсени Анык Китепте[1] (алдын ала) эсептеп койгонбуз.

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ وَنَكۡتُبُ مَا قَدَّمُواْ وَءَاثَٰرَهُمۡۚ وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ فِيٓ إِمَامٖ مُّبِينٖ ١٢

**13.** Жана сен аларга (мушриктерге) каапыр шаардын элдерин мисалга тарт: Бир кезде ал шаарга пайгамбарлар келди.[2]

وَٱضۡرِبۡ لَهُم مَّثَلًا أَصۡحَٰبَ ٱلۡقَرۡيَةِ إِذۡ جَآءَهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ١٣

**14.** Биз аларга (элчилерден) экөөсүн жибергенибизде, экөөнү тең «жалганчы» дешти. Анан үчүнчүсү менен кубаттадык. Алар «Чынында, биз силерге жиберилген элчилер болобуз»-дешти.

إِذۡ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهِمُ ٱثۡنَيۡنِ فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٖ فَقَالُوٓاْ إِنَّآ إِلَيۡكُم مُّرۡسَلُونَ ١٤

---

1 «Анык Китеп»-бул Лавхул Махфуз. Анда Кыяматка чейинки боло турган нерселер, окуялар эң майда-чүйдөсүнө чейин жазып коюлган.

2 Бул шаар жөнүндө Кураанда жана Сүннөттө анык маалымат жок. Кээ бир тафсирчилер ал шаар Антокия болгон. Эли каапыр болгон. Ал эми аларга жиберилген элчилер Ыйса пайгамбардын шакирттеринен экөө болгон дешет. Анык далил болбогон соң бул шаардын дайынын айтуудан пайда жок. (Саадий).

15. (Каапырлар) айтышты: «Силер (элчи) эмес, өзүбүз сыяктуу эле адамсыңар. Рахман (Аллаh) силерге эч нерсе түшүргөн эмес! Силер жалган сүйлөп жатасыңар!».

قَالُواْ مَآ أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَمَآ أَنزَلَ ٱلرَّحْمَٰنُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ١٥

16. Алар айтышты: «Раббибиз билет, биз чындап силерге жиберилген элчилербиз.

قَالُواْ رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّآ إِلَيْكُمْ لَمُرْسَلُونَ ١٦

17. Биздин вазыйпабыз (силерге акыйкатты) анык жеткирип коюудан гана турат».

وَمَا عَلَيْنَآ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٧

18. (Каапырлар) айтышты: «Биз силерден (каражолтой деп) ырым кылып жатабыз. Эгер (дааватыңарды) токтотпосоңор силерди ташбаранга алабыз жана бизден (силерге) жан ооруткан азап жетип калат!»

قَالُوٓاْ إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِن لَّمْ تَنتَهُواْ لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨

19. «Ырымыңар өзүңөргө «сыйлоо»! Эмне, эгер (биз себептүү) эскертилсеңер эле (ошенте бересиңерби)?! Жок! Силер чектен чыккан эл экенсиңер!»-дешти (пайгамбарлар).

قَالُواْ طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمْ أَئِن ذُكِّرْتُم بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ١٩

20. (Ошондо) шаардын наркы четинен бир адам чуркап келип: «О, коомум! пайгамбарларды ээрчигиле!

وَجَآءَ مِنْ أَقْصَا ٱلْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُواْ ٱلْمُرْسَلِينَ ٢٠

21. Өздөрү Туура Жол үстүндө болуп (силерди ошол жолго чакырганы үчүн) акы сурабаган кишилерди ээрчигиле!»-деди. *(Мушриктер аны курчап алып: «Сен жалгыз кудайга сыйынып калдыңбы?»-деп кыйнаганда, мындай жооп берди:)*

ٱتَّبِعُواْ مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢١

22. «Эмне үчүн мен өзүмдү (жоктон) бар кылган Кудайга ибадат

وَمَا لِيَ لَآ أَعْبُدُ ٱلَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ

кылбайт экенмин?! Силер дагы Ага кайтарыласыңар!

تُرۡجَعُونَ ٢٢

**23.** Андан башкаларды кудай кылып алайынбы?! Эгер мага Рахман бир зыян (жеткирүүнү) кааласа, мага алардын шапаат-ортомчулуктары эч кандай пайда бербейт жана алар мени куткара да алышпайт!

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدۡنِ ٱلرَّحۡمَٰنُ بِضُرّٖ لَّا تُغۡنِ عَنِّي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـٔٗا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٣

**24.** (Эгер Аллаһтан башканы кудай кылып алсам) анда мен анык адашууда болуп каламын!

إِنِّيٓ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٍ ٢٤

**25.** Мен силердин (чыныгы) Раббиңерге ыйман келтирдим, мени уккула!». *(Анан мушриктер аны өлтүрүп коюшат. Шейит болуп, Раббисинин алдына барганда, ага)*

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمۡ فَٱسۡمَعُونِ ٢٥

**26.** айтылды: «Бейишке Кир»! Ал киши айтты: «Кана эми, менин коомум билсе,

قِيلَ ٱدۡخُلِ ٱلۡجَنَّةَۖ قَالَ يَٰلَيۡتَ قَوۡمِي يَعۡلَمُونَ ٢٦

**27.** Раббим мени кечиргенин жана урматтуу адамдардан кылганын!»

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٧

**28.** Анын (өлтүрүлгөн мусулмандын) артынан Биз (каапыр) коомдун үстүнө асмандан (периштелерден куралган) аскерлерибизди түшүрбөдүк. Түшүрбөйт да болчубуз.

۞وَمَآ أَنزَلۡنَا عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنۢ بَعۡدِهِۦ مِن جُندٖ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ٢٨

**29.** (Себеби:) Бир гана ач айкырык болду! Анан.., бардыгы (өлүп, кыйрап) тынып калышты.[1]

إِن كَانَتۡ إِلَّا صَيۡحَةٗ وَٰحِدَةٗ فَإِذَا هُمۡ خَٰمِدُونَ ٢٩

---

1 Аллаһ каапыр коомдон өч алуу үчүн сандаган асман периштелерин жибербей, бир гана үнү катуу периште жиберди. Ал периште каапыр коомдун үстүнө келип катуу чыңырды эле.., бардыгынын жүрөгү жарылып, күйүп бүткөн отундун күлү сыяктуу кыйрап тынышты.

**30.** Кайран гана пенделер! (Айып өздөрүндө!) Аларга бир пайгамбар келсе эле (дароо) шылдыңдай башташат.

يَٰحَسۡرَةً عَلَى ٱلۡعِبَادِۚ مَا يَأۡتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٣٠

**31.** Көрүшпөйбү, Биз алардан мурун нечендеген (каапыр) муундарды кыйратып салдык! Эми алар өздөрүнө (бул дүйнөгө) кайтып келишпейт!

أَلَمۡ يَرَوۡاْ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا قَبۡلَهُم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ أَنَّهُمۡ إِلَيۡهِمۡ لَا يَرۡجِعُونَ ٣١

**32.** Албетте, алардын (кыйрагандардын) бардыгы (Кыяматта) Биздин алдыбызда (суроо-жооп үчүн) даяр турушат.

وَإِن كُلّٞ لَّمَّا جَمِيعٞ لَّدَيۡنَا مُحۡضَرُونَ ٣٢

**33.** Аларга (кудуретибизден дагы бир) белги-өлүк жер. Биз аны (жамгыр менен) тирилттик жана андан данды (өндүрүп) чыгардык. Эми, ошондон жеп жатышат.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلۡأَرۡضُ ٱلۡمَيۡتَةُ أَحۡيَيۡنَٰهَا وَأَخۡرَجۡنَا مِنۡهَا حَبّٗا فَمِنۡهُ يَأۡكُلُونَ ٣٣

**34.** Жана Биз жерде курмалардан, жүзүмдөрдөн бак-бостондорду жараттык. Жана анын бооруң жарып, булактарды чыгардык,

وَجَعَلۡنَا فِيهَا جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ وَأَعۡنَٰبٖ وَفَجَّرۡنَا فِيهَا مِنَ ٱلۡعُيُونِ ٣٤

**35.** Ошол бактардын мөмөсүнөн жесин деп. Ал мөмөлөрдү алардын колу жасаган жок! Шүгүр кылышпайбы, эми?!

لِيَأۡكُلُواْ مِن ثَمَرِهِۦ وَمَا عَمِلَتۡهُ أَيۡدِيهِمۡۚ أَفَلَا يَشۡكُرُونَ ٣٥

**36.** Жер өстүрүп чыгарган нерселерден, өздөрүнөн жана өздөрү да билбеген (көп) нерселерден бардык жуп-жубайларды жараткан Аллаһ – Аруу,Таза!

سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلۡأَزۡوَٰجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنۢبِتُ ٱلۡأَرۡضُ وَمِنۡ أَنفُسِهِمۡ وَمِمَّا لَا يَعۡلَمُونَ ٣٦

**37.** Аларга (дагы бир) белги – түн. Биз андан күндүздү сыйрып алаарыбыз менен, алар караңгыда калышат.

وَءَايَةٞ لَّهُمُ ٱلَّيۡلُ نَسۡلَخُ مِنۡهُ ٱلنَّهَارَ فَإِذَا هُم مُّظۡلِمُونَ ٣٧

**38.** (Дагы бир белги –) Күн, өзүнө белгиленген орунда гана

وَٱلشَّمۡسُ تَجۡرِي لِمُسۡتَقَرّٖ لَّهَاۚ ذَٰلِكَ

تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٣٨﴾

(айланып) жүрөт. Бул – Кудуретүү, Билүүчүнүн тагдыр кылганы.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنَاهُ مَنَازِلَ حَتَّىٰ عَادَ كَالْعُرْجُونِ الْقَدِيمِ ﴿٣٩﴾

**39.** Биз Айга да, курманын эски шиңгили сыяктуу болуп (ийрейип) калганга чейин бир нече орундарды белгилеп койгонбуз.

لَا الشَّمْسُ يَنْبَغِي لَهَا أَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلَا اللَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ۚ وَكُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Күн (өз айлануусунда) Айга жетиши мүмкүн эмес, түн дагы күндүздөн озуп кете албайт.[1] Бардыгы асманда сүзүп жүрүшөт.

وَآيَةٌ لَهُمْ أَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿٤١﴾

**41.** Аларга (дагы бир) белги: (Нухтун доорунда) Биз алардын урпактарын (айбандар жана ыймандуу адамдар менен) толтурулган кемеде (топон суунун бетине) көтөрүп койгонубуз.

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِنْ مِثْلِهِ مَا يَرْكَبُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Дагы (бир белги) Биз аларга ошол кеме сыяктуу (бирок, башка түрдөгү) мине турган нерселерди жаратып бердик.[2]

وَإِنْ نَشَأْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنْقَذُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Эгер кааласак Биз аларды (кеме менен сапарга чыккан араб мушриктерин) чөктүрүп жиберебиз. Кийин аларга эч бир жардамчы болбойт жана куткарылышпайт.

إِلَّا رَحْمَةً مِنَّا وَمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

**44.** (Бирок, качан) Биз тараптан ырайым болсо жана белгилүү убакытка чейин пайдалануулары үчүн куткарылышы мүмкүн.

---

1 Күн менен Ай, түн менен күндүз тээ Кыяматка чейин бири-бирин кубалаганы-кубалаган. Мезгилдердин алмашканы ошондон, түн менен күндүн алмашканы ошондон.

2 Бул аят дагы Аллаһ Тааланын моожизасы, келечектен кабар бергени. Анткени, араб мушриктери Нухтун кемесинен башкача кеме болушун билген эмес. Жаңы типтеги буу кемелерин, атом энергиясы менен жүрө тургандарын, аба мейкиндигинде сүзө тургандарын Аллаһ кийинки замандарда жаратып берди.

**45.** Эгер аларга алдыңардагы жана артыңардагы (азаптан) корккула, ажеп эмес ырайымына жолуксаңар деп айтылчу болсо, (такыр кулак салышпайт.)

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّقُوا۟ مَا بَيْنَ أَيْدِيكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Аларга Раббилеринин аят-белгилеринен бири келсе, андан да жүз бурушат.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Эгер аларга: «Аллаһ ырыскы кылып берген нерселерден (муктаждарга) садака кылгыла»-деп айтылса, каапырлар момундарга: «Аллаһ Өзү тамактандырууну каалаган кишилерди биз тамактандырабызбы?! Силер анык адашууда экенсиңер!»-дешет.[1]

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Жана айтышат: «Эгер чынчыл болсоңор (айткылачы) бул убада (Кыямат) качан келет?»

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Алар (эч нерседен бейкапар) өз ара жаңжалдашып турганда (жандарын) ала турган бир айкырыкты гана күтүп калышты.[2]

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** (Аларга өлүм келгенде) осуят кылууга да үлгүрбөй калышат. Жана үй-бүлөлөрүнө да кайтып бара алышпайт.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Жана (Кыяматта) Сур (кернейи экинчи ирет) тартылат. Кийин, капыстан алар Раббисине (сурак

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥١﴾

---

1 Бул сөздөрү менен алар момундарды «Ырыскы Аллаһтан» деген ишенимин шылдыңдашууда.

2 Аларга насаат пайда бербеди. Эми, азап берүүчү периште келип катуу ач айкырык менен өлтүрүп кетиши же болбосо, Исрафил периштенин ач айкырык сыяктуу үн чыгара турган кернейин биринчи ирет тартканда баардык адамдардын катарында өлүүлөрү гана калды.

беруү үчүн) мүрзөлөрүнөн сууруулуп чыгышат.

**52.** (Жана) айтышат: «О, шорубуз! Бизди уйкубуздан (өлүмдөн) ким тургузду экен?! Бул Рахмандын (кайра тирилүү жөнүндөгү) убадасы турбайбы! пайгамбарлар туура сүйлөгөн экен!»

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ ٱلْمُرْسَلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Бир гана айкырык (Сур кернейинин добушу) болот. Анан дароо алардын баары Биздин алдыбызда туруп калышат.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ал күндө эч бир жан зулумдук көрбөйт. Жана силер өзүңөр жасаган ишиңерге гана ылайык жаза аласыңар.

فَٱلْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ал Күнү Бейиш элдери кубаныч менен гана алек.

إِنَّ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ ٱلْيَوْمَ فِى شُغُلٍ فَٰكِهُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Жубайлары менен көлөкөнүн астына коюлган сөрүлөрдө жөлөнүп отурушат.

هُمْ وَأَزْوَٰجُهُمْ فِى ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ مُتَّكِـُٔونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ал жерде алар үчүн мөмөлөр, тилеген бардык нерселери бар.

لَهُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Алардын Ырайымдуу Раббиси тарабынан «Салам» деген сөз (айтылат).

سَلَٰمٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ﴿٥٨﴾

**59.** Эй, күнөөкөрлөр! Бул күндө силер (жакшылардан) бөлүнгүлө!

وَٱمْتَٰزُوا۟ ٱلْيَوْمَ أَيُّهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** О, Адам урпактары! Мен силерге: «Шайтанга ибадат кылбагыла! Ал силерге анык душман!

۞ أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ أَن لَّا تَعْبُدُوا۟ ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Өзүмө гана ибадат кылгыла! Туура Жол – ушул!» деп буюрбадым беле?!

وَأَنِ ٱعْبُدُونِى ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦١﴾

**62.** Ал силерден көп муундарды азгырып жиберди го! Акылыңарды иштетпейт белеңер?!

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا أَفَلَمْ تَكُونُوا تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Силерге убада кылынган тозок – ушул!

هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Каапыр болгонуңар себептүү бүгүн ага киргиле!»

اصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ал күндө алардын оозуна мөөр басып койобуз. Бизге анын кылмыштары жөнүндө колдору сүйлөйт, буттары күбөлүк берет.

الْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰ أَفْوَاهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَا أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Жана эгер кааласак, көзүн тегиздеп (сокур кылып) койобуз. Анан Бейиш жолун издегенге шашылышат. Көрмөк кайда эми!

وَلَوْ نَشَاءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰ أَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Жана эгер кааласак аларды турган жеринде катырып койобуз. Алдыга басканга да артка кайтканга да кудурети келбей калат.

وَلَوْ نَشَاءُ لَمَسَخْنَاهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا اسْتَطَاعُوا مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Биз кимге узун өмүр берсек, анын түзүлүшүн начар кылып койобуз. Акылдарын иштетишпейби?![1]

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Биз ага (Мухаммадга) ыр үйрөткөнүбүз жок. (Акын болуу) ага ылайык эмес. Ал (Мухаммад окуган нерселер) Зикир (эскертүү) жана анык Кураан![2]

وَمَا عَلَّمْنَاهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنبَغِي لَهُ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْآنٌ مُّبِينٌ ﴿٦٩﴾

**70.** Тирүү адамдарды эскертүү үчүн жана каапырларга (азап жөнүндөгү өкүм) сөздү чындыкка

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧٠﴾

---

1 Картайганда Адам баласынын бардык түзүлүшү: дене-түзүлүшү, акыл-эси, ой тутуму, бардыгы начарлайт. Эгер жаштык, курчтук мезгилде акылдарын иштетип, Туура Жолду таап албаса, картайганда Акыйкатка кайтуу оор болот.

2 Акындар көбүнчө туруксуз, апыртма, сөздүн коозлугу үчүн жалгандарды сүйлөгөн кишилер болот. Ырлардын көбү жалгандан куралат. Акыйкатка дал келбейт. Ал эми, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам өмүрүндө жалган сүйлөп көргөн эмес. Аны акын, Кураанды ыр дегендер жаңылышат.

чыгаруу үчүн (түшүрүлгөн эскертүү).

**71.** Алар көрбөй жатышабы, Биз алар үчүн Өз Колубуз жасаган нерселерден чарба айбандарын жаратып, колдоруна мүлк кылып бердик.

أولم يروا أنا خلقنا لهم مما عملت أيدينا أنعاما فهم لها مالكون ٧١

**72.** Жана аларга ал(айбанд)арды моюн сундуруп бердик. Алардан арасынан мингендери бар, этин жегендери бар...

وذللناها لهم فمنها ركوبهم ومنها يأكلون ٧٢

**73.** Жана аларда пайдалар (айран, сүт сыяктуу) ичимдиктер бар. Шүгүр кылышпайбы?! *(Шүгүр кылмак кайда! Кайра, ошол нерселерди Аллаһ эмес, арбактар, бут-статуялар жаратып бергенсип...)*

ولهم فيها منافع ومشارب أفلا يشكرون ٧٣

**74.** Аллаһтан башка нерселерди кудай кылып алышты. Алардан жардам болсо кана!

واتخذوا من دون الله آلهة لعلهم ينصرون ٧٤

**75.** («Кудайлары») аларга жардам берүүгө кудуреттүү эмес[1]. (Бирок ошого карабай) аларга даярдалган аскерлер (сыяктуу кызматын кылып, сыйына беришет).

لا يستطيعون نصرهم وهم لهم جند محضرون ٧٥

**76.** (О, пайгамбар!) Сени алардын сөздөрү кайгыга салбасын. Биз алардын жашыруун, ашкере иштерин билип турабыз.

فلا يحزنك قولهم إنا نعلم ما يسرون وما يعلنون ٧٦

**77.** Инсан билбейби, Биз аны (бир тамчы) суудан жараттык эле, анан капыстан Бизге анык душман болуп чыга келди.

أولم ير الإنسان أنا خلقناه من نطفة فإذا هو خصيم مبين ٧٧

**78.** Жана, өзүнүн (эмнеден) жаралганын унутуп, (чириген

وضرب لنا مثلا ونسي خلقه قال من

---

1 Алар турмак өздөрүнө да жардам бере албайт! Башына куштар, чымындар «отуруп» койсо, ошолорду айдаганга жарабаган «кудай» кантип буларга жардам берсин.

يُحۡيِ ٱلۡعِظَٰمَ وَهِيَ رَمِيمٞ ٧٨

сөөктү колуна кармап): «Сөпөт болгон сөөктү ким (кайрадан) тирилте алат?»-деп, Бизге (каршы) мисал келтирет!

قُلۡ يُحۡيِيهَا ٱلَّذِيٓ أَنشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٖۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلۡقٍ عَلِيمٌ ٧٩

**79.** Айткын: «Аны биринчи ирет (оболу топурактан, анан бел суудан) жараткан Кудай (кайра дагы ошол топурактан) тирилтет. Ал ар бир макулукту (кандай жаратаарын жакшы) билет.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُم مِّنَ ٱلشَّجَرِ ٱلۡأَخۡضَرِ نَارٗا فَإِذَآ أَنتُم مِّنۡهُ تُوقِدُونَ ٨٠

**80.** Ал силерге көк (жана ным) дарактан отун жасап берген.[1] Силер аны жагып жатасыңар.

أَوَلَيۡسَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يَخۡلُقَ مِثۡلَهُمۚ بَلَىٰ وَهُوَ ٱلۡخَلَّٰقُ ٱلۡعَلِيمُ ٨١

**81.** Асмандарды жана Жерди жарата алган Зат алардын окшошун (экинчи ирет) жаратууга кудуреттүү эмеспи?[2] Жок! Кудуреттүү! Ал эң мыкты жаратуучу жана эң илимдүү.

إِنَّمَآ أَمۡرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيۡـًٔا أَن يَقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٨٢

**82.** Эгер бир нерсени (жаратууну) кааласа, Анын иши «Бол!» деп айтуудан гана турат. Анан ал нерсе болуп калат.

فَسُبۡحَٰنَ ٱلَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيۡءٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٨٣

**83.** Бардык нерселердин бийлик-өкүмдарлыгы Өз колунда болгон Аллаһ (мушриктердин «жарата албайт» деген сыпаттоосунан) Таза! Бардыгыңар Өзүнө кайтарыласыңар!

---

1 Аллаһ ошентип суудан от жарата алат. Ушуга кудурети жеткен Аллаһ кантип чириген сөөктөрдү кайрадан адам кейпинде жаңыдан тикелей албай калсын?!

2 Кыяматта ааламдык кагылышуулар башталып, асмандардан жылдыздар төгүлүп, жер, асман жоголот. Наркы дүйнө үчүн Аллаһ башка жер, башка асман жаратат. Бул Ага кыйын эмес.

## 37 «Саффат» сүрөсү[1]

سُورَةُ الصَّافَّاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Сап тарткан периштелерге ант ичип,

وَٱلصَّٰٓفَّٰتِ صَفًّا ﴿١﴾

2. (Шамалдарды) айдоочу периштелерге ант ичип,

فَٱلزَّٰجِرَٰتِ زَجْرًا ﴿٢﴾

3. (Ар дайым) Зикирди (Куранды) окуп туруучу периштелерге ант ичип (айтамын:)

فَٱلتَّٰلِيَٰتِ ذِكْرًا ﴿٣﴾

4. Силердин кудайыңар чынында Жалгыз!

إِنَّ إِلَٰهَكُمْ لَوَٰحِدٌ ﴿٤﴾

5. (Ал) асмандардын, жердин жана экөөсүнүн арасындагы (бардык) нерселердин Раббиси. Жана Ал чыгыштардын (жана батыштардын) да Раббиси!

رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ ٱلْمَشَٰرِقِ ﴿٥﴾

6. Чынында, Биз Дүйнө асманын жылдыздар зыйнаты менен кооздодук.

إِنَّا زَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِزِينَةٍ ٱلْكَوَاكِبِ ﴿٦﴾

7. Жана (асмандарды) ар бир бейбаш шайтандан сактадык.

وَحِفْظًا مِّن كُلِّ شَيْطَٰنٍ مَّارِدٍ ﴿٧﴾

8. Алар жогорку жамааттьı(н сөзүн) уга албайт.[2] (Эгер угууга аракет кылса) ар тараптан (учар жылдыздар менен) атып урулат.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى ٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ مِن كُلِّ جَانِبٍ ﴿٨﴾

---

1 Маккада түшкөн. 182 аяттан турат. «Саффат» - «Сап тартып турган периштелер» деген мааниде.

2 Асмандарда эң жогорку жамаат-периштелер жамааты бар. Алардын арасында Аллаһ билдирген жана буюрган келечек кабарлары жөнүндө өз-ара сөз болушу табигый. Ал эми, жер бетиндеги жин-шайтандар кээ бир таза эмес адамдар менен байланыш түзүп, аларга келечек кабарларын билдирип турууну убада берет. Ал адамдар – палчылар, көзү ачыктар, бакшылар. Ошентип, бир бакшы-көзү ачык менен байланыш түзгөн жин-шайтандар жогорку асмандардагы жогорку жамааттын сөздөрүн уурдоо үчүн жогорку асманды аңдып, сагаалашат. Бирок, «Алар жогорку жамааттьı(н сөзүн) уга албайт».

**9.** (Ушинтип) айдап жиберилет. Аларга (тиги дүйнөдө) үзгүлтүксүз азап бар.

دُحُورًاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ وَاصِبٌ ٩

**10.** Ал эми, кимиси (кайып кабарынан) бир гана сөз уурдап алган болсо, ага күйдүрүп жиберүүчү куйруктуу жылдыз кууп жетет (жана өрттөп жиберет).

إِلَّا مَنۡ خَطِفَ ٱلۡخَطۡفَةَ فَأَتۡبَعَهُۥ شِهَابٞ ثَاقِبٞ ١٠

**11.** Сен алардан (мушриктерден) сурачы, аларды жаратуу кыйынга турабы же Биз жараткан (асман, жер, периште сыяктуу) нерселердиби? Чынында, Биз аларды жабышчаак ылайдан эле жаратып койгонбуз.

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَهُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَم مَّنۡ خَلَقۡنَآۚ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّن طِينٖ لَّازِبِۭ ١١

**12.** Сен (алардын ишенбегенине) таң каласың. Алар (болсо, сени) шылдыңдашат.

بَلۡ عَجِبۡتَ وَيَسۡخَرُونَ ١٢

**13.** Эгер эскертилчү болсо, эсине (акылына) келбейт.

وَإِذَا ذُكِّرُواْ لَا يَذۡكُرُونَ ١٣

**14.** Эгер бир аят-далил көрүшсө (андан бетер) шылдыңдашат.

وَإِذَا رَأَوۡاْ ءَايَةٗ يَسۡتَسۡخِرُونَ ١٤

**15.** Жана: «Бул анык сыйкыр» дешет.[1]

وَقَالُوٓاْ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا سِحۡرٞ مُّبِينٌ ١٥

**16.** (Дагы алар:) «Эгер биз өлүп, сөөк жана топурак болуп калсак, кайрадан тирилебизби?

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبۡعُوثُونَ ١٦

---

1 Пайгамбарыбыздын далил-моожизасы Кураан аяттары эле. Аларга ошол аяттарды окуп бергенде, «өзүң жазып алгансың» дешти. Бул дооматтарына каршы Аллаh Таааладан «Эгер ишенишпесе бардыгы чогулуп, жин-шайтандан шерик-жардамчыларды чакырып болсо да бир гана Кураан сүрөсүндөй сүрө жазышсынчы!» деген мааниде жооп келди. Бул жоопту пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам аларга окуп бергенде, «Сен акынсың»-дешти. Бирок, Кураан аяттарын угуп көргөн эң чоң акындар: «Бул инсандын сөзү эмес» деп баа беришти. Анан: «Сен жиндисиң» дешти. Бирок, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламда эч кандай жиндилик белгиси көрүнбөдү. Кайра ал коомдогу эң адил, эң таза, эң чынчыл, акылман киши экенин бардыгы билип турган. Анан акырында «Сен сыйкырчысың, окуган аяттарың, Кураанын сыйкыр»- деген сөздү ойлоп чыгарышты. Алардын оюнда өлүп чирип, топурак болуп калган адамды кайра тирилет деп сыйкырчылар гана айтышмак.

**17.** Илгерки ата-бабаларыбыз дагы (кайра тирилеби)?!» - дешет.

أَوَءَابَآؤُنَا ٱلۡأَوَّلُونَ ١٧

**18.** Айткын: «Ооба. Силер (мушрик ата-бабаңар дагы) кор болгон абалыңарда (тирилесиңер)

قُلۡ نَعَمۡ وَأَنتُمۡ دَٰخِرُونَ ١٨

**19.** Ал болгону (Исрафил периште тарта турган «Сур» кернейинин) бир гана добушу. Анан алар (тирилип, Кыямат окуяларына) карап турган болушат»

فَإِنَّمَا هِيَ زَجۡرَةٞ وَٰحِدَةٞ فَإِذَا هُمۡ يَنظُرُونَ ١٩

**20.** Жана: «О, бизге кайгы! Бул Кыямат го!» (дешет. Ошондо аларга кайыптан үн угулат:)

وَقَالُواْ يَٰوَيۡلَنَا هَٰذَا يَوۡمُ ٱلدِّينِ ٢٠

**21.** «Бул силер «жалган» деген Ажыратуу Күнү!»

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ٱلَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢١

**22.** «Заалым (каапыр) адамдарды (каапыр) жубайлары менен, сыйынган «кудайларын» кошуп чогулткула!

۞ٱحۡشُرُواْ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَأَزۡوَٰجَهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَعۡبُدُونَ ٢٢

**23.** Аллаһтан башка(га сыйынышкан эле). Жана тозок жолуна айдагыла!

مِن دُونِ ٱللَّهِ فَٱهۡدُوهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡجَحِيمِ ٢٣

**24.** Жана аларды (Махшар майданында) токтоткула.[1] Алардан суралат:

وَقِفُوهُمۡۖ إِنَّهُم مَّسۡـُٔولُونَ ٢٤

**25.** «Эмне үчүн бири-бириңерден жардам сурабай жатасыңар?!»[2]

مَا لَكُمۡ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٥

**26.** Жок! Алар бүгүн эрксиз туткундар!

بَلۡ هُمُ ٱلۡيَوۡمَ مُسۡتَسۡلِمُونَ ٢٦

**27.** (Анан) алар (өз-ара жаңжал-сүрөөн көтөрүп) бирин-бири (күнөөлөп) собол ыргытышат.

وَأَقۡبَلَ بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖ يَتَسَآءَلُونَ ٢٧

---

1 Жакшылардан ажыратылган жамандар жөнүндө ушундай өкүм кылынат.

2 Мушриктердин сыйынган «кудайлары», аларга сыйынууга үгүттөгөн жол башчылары көптүн бири катары кор болуп, дүйнөдөгү «пенделерине» жардам бере албай турат. Ошондо аларга ушундай добуш угулат.

**28.** (Ээрчигендер башчыларга) айтат: «Силер бизге оң тарап (күч кубат, зордук) менен келгенсиңер (жана бизди ката жолго мажбурлагансыңар)»

قَالُوٓاْ إِنَّكُمۡ كُنتُمۡ تَأۡتُونَنَا عَنِ ٱلۡيَمِينِ ٢٨

**29.** (Башчылар) айтат: «Жок! Өзүңөр ыйманды кабыл албай койгонсуңар.

قَالُواْ بَل لَّمۡ تَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ٢٩

**30.** Силердин үстүңөрдө биздин бийлик жок болчу. Тескерисинче, өзүңөр акыйкатка каршы коом элеңер.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيۡكُم مِّن سُلۡطَٰنِۭۖ بَلۡ كُنتُمۡ قَوۡمٗا طَٰغِينَ ٣٠

**31.** Эми, Раббибиздин Сөзү (азабы) бардыгыбызга ырас болду. Биз чынында азап тартуучуларбыз.

فَحَقَّ عَلَيۡنَا قَوۡلُ رَبِّنَآۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ٣١

**32.** Биз силерди (мажбурлаган жокпуз) азгырганбыз. Өзүбүз деле азгырылган кишилер элек».

فَأَغۡوَيۡنَٰكُمۡ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ٣٢

**33.** Эми, алар ушул күнкү азапта дагы окшош-шерик болушат.

فَإِنَّهُمۡ يَوۡمَئِذٖ فِي ٱلۡعَذَابِ مُشۡتَرِكُونَ ٣٣

**34.** Албетте, Биз күнөөкөрлөрдү ушинтебиз!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ٣٤

**35.** (Дүйнө жашоосунда) аларга «Эч бир кудай жок, бир гана Аллаһ бар (ошого гана сыйынгыла)» деп айтылганда текеберленишкен.

إِنَّهُمۡ كَانُوٓاْ إِذَا قِيلَ لَهُمۡ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسۡتَكۡبِرُونَ ٣٥

**36.** Жана: «Биз өзүбүздүн кудайларыбызды ушул жинди акын (Мухаммад) үчүн таштайт белек?!» дешет (болчу).

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓاْ ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٖ مَّجۡنُونِۭ ٣٦

**37.** Жок! (Андай эмес! Мухаммад) акыйкатты алып келген жана пайгамбарларды тастыктаган![1]

بَلۡ جَآءَ بِٱلۡحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٣٧

---

1 Мурунку пайгамбарлар эмнени алып келген болсо Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам дагы дал ошол акыйкатты-тавхид акыйкатын алып келди. Ал жөнүндө Ыйса, Муса пайгамбарлар алдын ала кабар беришкен. Анын пайгамбар болушу ошол кабарларды тастыктоо болду. Анан дагы, ал мурунку пайгамбарлар жөнүндө

| | |
|---|---|
| **38.** (О, мушриктер!) Силер албетте жан ооруткан азапты татасыңар! | إِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا۟ ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ﴿٣٨﴾ |
| **39.** Жасаган (күнөө) ишиңерге жараша жаза аласыңар! | وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٣٩﴾ |
| **40.** Ал эми Аллаһтын ыкластуу (жалгыз Өзүнө ибадат кылган) пенделери.., | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٤٠﴾ |
| **41.** Аларга белгиленген ырыскылар бар. | أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤١﴾ |
| **42.** Мөмө-жемиштер.., жана алар урмат-сый көргөзүлгөн абалда, | فَوَٰكِهُ وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٢﴾ |
| **43.** Эң жакшы (нээматтуу) Бейиштерде, | فِى جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** (Кооз, дарыялар жээгиндеги) сөрүлөрдө бири-бирине бет маңдай (олтурушат). | عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Аларга (Бейиштеги) агып турган булактан шарап кеселери айлантып турулат. | يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٥﴾ |
| **46.** Алар ап-апак, ичүүчүлөр үчүн таттуу, | بَيْضَآءَ لَذَّةٍ لِّلشَّٰرِبِينَ ﴿٤٦﴾ |
| **47.** Баш айланткан зыяндуулугу жок, (андан) мас болушпайт. | لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Жана алардын алдында көздөрүн (өз жубайынан башкаларга) каратпаган бакыраң көз сулуулар бар. | وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** Алар аздектеп коюлган жумуртка сыяктуу! | كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾ |
| **50.** (Бейиштегилер) бет маңдай отурушуп, бири-бирине суроо берип сүйлөшүшөт. | فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٥٠﴾ |

эң туура Кураан кабарларын алып келип, алардын чыныгы пайгамбар болгонун анык далилдер менен тастыктады.

| | |
|---|---|
| **51.** Алардан бирөөсү айтты: «Менин бир жакын таанышым бар эле. | قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥١﴾ |
| **52.** Ал (мага): «Сен (кайра тирилүүнү) тастыктоочулардансыңбы? | يَقُولُ أَءِنَّكَ لَمِنَ ٱلْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾ |
| **53.** Эмне, биз өлүп, топурак жана сөөк болуп калсак деле (кайрадан тирилтилип, бул дүйнөдө) жасаган ишибизге жооп беребизби?»-деген. (Бейиши Адам шериктерине:) | أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾ |
| **54.** «Силер да карап көрбөйсүңөрбү» деди. | قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾ |
| **55.** Карады. Аны тозоктун чок ортосунда (азапта турганын) көрүп (мындай деди:) | فَٱطَّلَعَ فَرَءَاهُ فِي سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٥﴾ |
| **56.** «Аллаһка ант! Сен мени өлтүрө жаздаган экенсиң! | قَالَ تَٱللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ﴿٥٦﴾ |
| **57.** Эгер мага Раббимдин (ыйман) нээматы болбогондо, мен дагы (тозок үчүн) даярдалган (бактысыз) кишилерден болуп калмакмын! | وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُحْضَرِينَ ﴿٥٧﴾ |
| **58.** Биз өлбөптүрбүзбү?[1] | أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٨﴾ |
| **59.** Биринчи өлүмүбүз менен гана өлдүк. (Анан кайра тирилгенде) азапка салынбадык? | إِلَّا مَوْتَتَنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٥٩﴾ |
| **60.** Албетте, бул чоң жеңиш. | إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٦٠﴾ |
| **61.** Амал кылгандар ушундай жеңиш үчүн амал кылышсын!» | لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ ٱلْعَٰمِلُونَ ﴿٦١﴾ |
| **62.** (О, адамдар!) ушул (Бейиштеги жашоо) жакшыбы же Заккум[2] дарагы жакшыбы? | أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ ٱلزَّقُّومِ ﴿٦٢﴾ |

---

1 Экинчи өмүр менен жашаганыбызды көрбөй жатасыңбы?

2 Бул дарак тикенектүү жана уудан да ачуу! Тозоктогулар курсагы ачканда, ошол дарактан башка тамак таба албайт жана ачуусуна карабай тоюп-тоюп жеп алышат. Анан ичи, оозу күйүп, аябай суусап кыйналышат. Суу жок эмес, бар. Бирок, ал кайнак суу!

**63.** Биз аны заалымдарга азап болушу үчүн жараттык.

إِنَّا جَعَلْنَٰهَا فِتْنَةً لِّلظَّٰلِمِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Ал–тозоктун тереңинен өсүп чыккан дарак.

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِىٓ أَصْلِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٦٤﴾

**65.** Анын бүчүрлөрү шайтандардын башына окшойт.

طَلْعُهَا كَأَنَّهُۥ رُءُوسُ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٦٥﴾

**66.** Алар (тозоктогулар) андан курсактарын толтура-толтура жешет.

فَإِنَّهُمْ لَءَاكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا ٱلْبُطُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Кийин анын үстүнөн аларга (ичкенде бетти, оозду күйдүрүп, ичегилерди үзүп жибере турган даражадагы) кайнак суу ичирилет![1]

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٦٧﴾

**68.** Кийин алар (дагы да терең) тозокко кайтарылышат!

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى ٱلْجَحِيمِ ﴿٦٨﴾

**69.** Чынында, алар ата-бабаларын адашкан (Аллаһтан башка «кудайларга» сыйынган) абалда табышкан эле.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا۟ ءَابَآءَهُمْ ضَآلِّينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ошолордун изинен чуркап кетишти.

فَهُمْ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Алардан мурун, абалкылардан көпчүлүгү дагы адашып кетишкен.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Биз алардын ичине эскертүүчү пайгамбарларды жиберген элек.[2]

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Эми карачы, эскертилген адамдардын акыбет-көргүлүктөрү эмне болгонун!

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ал эми, Аллаһка ыклас менен (жалгыз Өзүнө) ибадат

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٧٤﴾

---

1 Заккумдан жеп суусаганда кайнак суу ичирилди! Уу үстүнө уу! Бирок, алар өлбөйт. Өлгөндөн бетер азапка кабылышат. Өлсө азаптан кутулуп кетпейби…

2 Бирок, алар «Ата-бабамдын жолу – ушул» деп, өздөрүнүн ойлорунан чыгарган азгырык жолдорду Пайгамбардын жолунан абзел көрүштү. Анан Аллаһ Таала бул эскертилген, бирок моюн сунбаган элдердин башына ар түрдүү балээлерди жиберип, жер бетинен шыпырып таштады!

кылган пенделер адашкан жок.

وَلَقَدْ نَادَىٰنَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ ﴿٧٥﴾

**75.** (Бир кезде) Бизге Нух бийик добуш менен(«О, Раббим! Жер бетинде бир дагы каапырлардын үйүн калтырба!» деп) дуба кылды. Биз эң жакшы жооп берүүчүбүз.

وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٦﴾

**76.** Биз аны менен үй-бүлөсүн (каапыр уулунан башкасын[1]) чоң балээден куткардык.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ﴿٧٧﴾

**77.** Жана анын (кемеге чыккан) урпактарын гана (аман) калуучулардан кылдык.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٧٨﴾

**78.** Жана аны(н ысымын) кийинки муундар арасында (даңазалуу) калтырдык.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٩﴾

**79.** Нухка ааламдарда (түбөлүк) салам болсун!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٠﴾

**80.** Албетте, Биз (жакшынакай ибадат кылган) мухсиндерди ушинтип сыйлайбыз.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨١﴾

**81.** Чынында, ал Биздин момун пенделерибизден болчу.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ﴿٨٢﴾

**82.** Кийин Биз башкаларды чөктүрүп жибердик.

۞ وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ﴿٨٣﴾

**83.** Ибрахим (пайгамбар) дагы анын (Нухтун) жамаатынан (тавхидди кармаган пенделерден) эле.

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٤﴾

**84.** Бир кезде ал Раббисине (ширктен) таза жүрөк менен келди.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** (Жана) атасы менен коомуна (мындай) деди: «Эмнелерге эле сыйынып жатасыңар?!

1 Себеби, баласы ыймангa келбеген болчу.

| | |
|---|---|
| **86.** Аллаһтан башка өзүңөр ойлоп тапкан (жасалма) кудайды тандайсыңарбы?! | أَئِفْكًا آلِهَةً دُونَ اللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٦﴾ |
| **87.** Ааламдардын Раббиси (Аллаһ) жөнүндө кандай ойлойсуңар?» *(Күндөрдүн биринде чоң элдик майрам болуп, бардыгы майрам талаасына кетип жатышты. Ибрахимди да «жүр» дешкенде ал:)* | فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٨٧﴾ |
| **88.** Жылдыздарга бир карап алып: | فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي النُّجُومِ ﴿٨٨﴾ |
| **89.** «Мен ооруп турам»- деди.[1] | فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٌ ﴿٨٩﴾ |
| **90.** Бардыгы андан бурулуп (талаага) кетишти. | فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩٠﴾ |
| **91.** Анан Ибрахим алардын (ибадатканадагы) «кудайларына» тез жетип келип: «(Алдыңардагы тамактан) жебейсиңерби?», | فَرَاغَ إِلَىٰ آلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩١﴾ |
| **92.** Эмнеге сүйлөбөй жатасыңар?!» - деди. | مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٢﴾ |
| **93.** Анан аларды күч менен уруп (талкалап) салды (жана балтаны чоң «кудайдын» колуна илип койду). | فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٣﴾ |
| **94.** (Эли кечинде) ага чуркап келишти. *(Жана аны омуроолоп, кандай жаза берсек экен деп, чуру-чуу түшүп турганда, Ибрахим учурдан пайдаланып дааватын улантып:)* | فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٤﴾ |
| **95.** Айтты: «Өзүңөр жонуп жасаган нерселерге ибадат кыласыңарбы?! | قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٥﴾ |

1 Шарият боюнча душманга жалган сүйлөсө болот. Мушриктер Ибрахимдин душманы эле

**96.** Силерди да, силердин ишиңерди[1] да Аллаһ жараткан!

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** (Мушриктер) айтышты: «Ал үчүн (отундан) «үйлөрдү» куруп (жандырып) отко таштагыла!

قَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ لَهُۥ بُنْيَٰنًا فَأَلْقُوهُ فِى ٱلْجَحِيمِ ﴿٩٧﴾

**98.** Ага каршы (ушундай) амалды тандашты. Биз аларды(н өзүн) төмөн (жеңилген) кылып койдук.[2]

فَأَرَادُوا۟ بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَٰهُمُ ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** (Ибрахим) айтты: «Мен Раббиме кетемин! Ал мени Туура Жолго баштайт!» *(Ибрахим Шам жерине кетип, ошол жакта жашап калды. Өмүрү бир кыйла өтүп калса да, перзент көрбөгөндөн улам Раббисине дуба кылды:)*

وَقَالَ إِنِّى ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّى سَيَهْدِينِ ﴿٩٩﴾

**100.** «О, Раббим! Мага салих (таза) инсандардан (боло турган бир перзент) берчи?!».

رَبِّ هَبْ لِى مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Анан Биз ага бир жумшак пейил перзент (көрүшү) менен сүйүнчү кабар бердик.

فَبَشَّرْنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Качан ал перзент (сүймөнчүк болуп) Ибрахим менен бирге жүрүү курагына жеткенде, (ага) «О, балакайым! Мен түшүмдө сени курман чалып жатканымды көрүптүрмүн. Ойлонуп көр, эмне дейсиң?! деди. «Атаке,– деди ал–буюрулганды аткара бериңиз. Аллаһ кааласа мени сабыр кылуучулардан экенимди көрөсүз».

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا تَرَىٰ ۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾

---

1 Силер тер төгүп, иштеп, жонуп жасаган мына бул «кудайыңарды».

2 Ибрахимди чоң жалынга ыргытышып, аны жеңдик, кутулдук деп калышкан. Бирок, Аллаһтын амалкерлиги жогору келди. Ал отко «Ибрахимге муздак жана зыянсыз бол!» деп буйрук берди. От дагы Аллаһтын бир пендеси. Буйрукка моюн сунду. Ибрахим оттун ичинен аман-эсен чыгып келип, бул кежирленген, таш боор элден, каапыр атадан түңүлүп, баш алып кетүүнү каалады.

**103.** Экөөсү (Аллаhтын амирине) моюн сунуп, атасы аны маңдайы менен жерге жаткырганда…

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ١٠٣

**104.** «О, Ибрахим! – деп добуш кылдык –

وَنَادَيْنَاهُ أَن يَا إِبْرَاهِيمُ ١٠٤

**105.** Сен түшүңдү (анда берилген буйрукту) ырас билип аткардың. Биз жакшы амал кылуучу адамдарды ушинтип сыйлайбыз».

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّؤْيَا إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ١٠٥

**106.** Чынында, бул анык сыноо болгон.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْبَلَاءُ الْمُبِينُ ١٠٦

**107.** Жана Биз Ысмайылдын ордуна улук курмандык бердик.[1]

وَفَدَيْنَاهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ١٠٧

**108.** Биз аны(н ысымын) кийинки муундардын арасында (даңазалуу кылып) калтырдык.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ١٠٨

**109.** Ибрахимге (Аллаhтын) салам(ы) болсун!

سَلَامٌ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ١٠٩

**110.** Биз жакшыларды ушинтип сыйлайбыз.

كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ١١٠

**111.** Чынында ал Биздин момун пенделерибизден болгон.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ١١١

**112.** Жана Биз ага Исхак жөнүндө куш кабар бердик. (Исхак) салих пайгамбарлардын бири.

وَبَشَّرْنَاهُ بِإِسْحَاقَ نَبِيًّا مِّنَ الصَّالِحِينَ ١١٢

**113.** Биз ага (Ибрахимге) Жана Исхакка (көп) берекеттерди бердик. Ал экөөсүнүн урпактарынын арасынан жакшы(лар) да, өзүнө анык зулум кылган(дар) да чыкты.

وَبَارَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰ إِسْحَاقَ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِ مُبِينٌ ١١٣

**114.** Биз Муса менен Харунга да жакшылык кылдык.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ١١٤

---

1 Ал курмандыктын «улук» деп аталганынын себеби, аны улук Пайгамбар, улук баласынын ордуна курман чалды. Ал «улук курмандык» Аллаh Бейиштен жиберген кочкор эле.

| | |
|---|---|
| **115.** Жана ал экөөсү менен алардын коомун чоң балээден куткардык. | وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١١٥﴾ |
| **116.** Жана (душмандарына каршы) аларга жардам бердик. Натыйжада экөө жеңүүчүлөрдөн болушту. | وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٦﴾ |
| **117.** Жана ал экөөсүнө анык баяндалган Китеп (Тоорат) берип, | وَءَاتَيْنَٰهُمَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلْمُسْتَبِينَ ﴿١١٧﴾ |
| **118.** Туура Жолго баштадык. | وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ﴿١١٨﴾ |
| **119.** Жана аларды акыркы муундардын арасында (даңазалуу кылып) калтырдык. | وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١١٩﴾ |
| **120.** Муса менен Харунга салам болсун! | سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١٢٠﴾ |
| **121.** Биз жакшыларды ушинтип сыйлайбыз. | إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٢١﴾ |
| **122.** Чынында, экөө тең Биздин ыймандуу пенделерибизден. | إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾ |
| **123.** Иляс[1] дагы элчи-пайгамбарлардан эле. | وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾ |
| **124.** Бир кезде ал коомуна (мындай) деди: «(Аллаһтан) коркпойсуңарбы?! | إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾ |
| **125.** Эң мыкты Жаратуучуну (Аллаһты) таштап, «Баьлга» дуба кыласыңарбы?! | أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ﴿١٢٥﴾ |
| **126.** Силердин да, абалкы ата-бабаңардын да Раббиси Аллаһ эле го?!» | ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾ |
| **127.** Бирок, коому ага моюн сунбады. Натыйжада (азапка) даярдалгандардан болушту. | فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾ |

1 Иляс пайгамбар Шам жериндеги бир элге жиберилген. Анын коому «Баьл» деген чоң бутка сыйынган

**128.** Ал эми, Аллаһтын мухлис (Өзүнө гана ибадат кылган) пенделери (андай эмес).

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Жана Биз аны(н ысымын) акыркылардын арасында (даңазалуу) калтырдык.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي ٱلْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Иляска (Аллаһтан) салам болсун!

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

**131.** Чынында, Биз жакшыларды ушинтип сыйлайбыз.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ал Биздин момун пенделерибиздин бири.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Лут дагы элчи-пайгамбарлардан эле.

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Бир кезде Биз аны жана анын үй-бүлөсүнүн бардыгын (асмандан жааган таш - балээсинен) куткарганбыз.

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Бир гана кемпир(и) азапта калуучулардын арасында калды. (Себеби ал ыймандуу болбогон)

إِلَّا عَجُوزًا فِي ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Анан Биз башкаларды кыйраттык.

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْآخَرِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** (Эй, Макка мушриктери!) Силер алардын (кыйраган элдин чалдыбарларынын) үстүнөн ары-бери өтөсүңөргө, эртe менен

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** жана кечинде. Акылыңарды иштетпейсиңерби?!

وَبِٱلَّيْلِ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Чынында, Юнус дагы элчи-пайгамбарлардан бири.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Бир кезде ал (элине таарынып, жеринен) качып чыгып, толуп калган кемеге отурду.[1]

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١٤٠﴾

---

1 Бирок, жолдо добул туруп, кеме чайпалып баштаганда кемедегилер чүчүкулак

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ﴿١٤١﴾

**141.** Анан чүчүкулак тартышты эле, ал жеңилгендерден болуп калды.

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٢﴾

**142.** Анан ал (башкалар тарабынан) жемеленип турганда чоң балык жутуп жиберди.

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾

**143.** Эгер ал Аллахты аруулаган пенделерден болбогондо,

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾

**144.** Балыктын курсагында кайра тирилген күнгө чейин калып кетмек

۞ فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾

**145.** Анан аны (жээктеги) жалаң жерге ыргытып жибердик. Ал ооруп калган эле.[1]

وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾

**146.** Биз анын үстүнө ашкабак өсүмдүгүн өстүрүп (колокосү менен калкалап) койдук.[2]

وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٧﴾

**147.** Юнусту жүз миң же андан көбүрөөк элге пайгамбар кылган элек.

فَـَٔامَنُوا۟ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾

**148.** Анан алар (тооба кылып) ыйман келтиришти. Биз аларды (белгилүү) мөөнөткө чейин (өмүр нээматы менен) пайдалантырдык.

فَٱسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ ٱلْبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلْبَنُونَ ﴿١٤٩﴾

**149.** (О, Мухаммад!) Сен алардан (периштелерге сыйынган мушриктерден) сурачы, Раббилерине кыз перзенттерди, өздөрүнө уул перзенттерди ыраа көрүшөбү?[3]

---

тартышып, кимге түшсө, аны ыргытууга макулдашышат.

1 Аллаh китке буюрганда, жээкке бүркүп жиберди. Юнус бир нече күн наар албай, караңгы курсакта болгондуктан, чала жан болуп, козголгонго да алы келбей сулап калды.

2 Себеби, анын жалбырагы чоң жана ашкабак бар жерге чымын-чиркей келбейт экен.

3 Курайш мушриктери периштелерди Аллаhтын кыздары, алар Аллаh менен жиндердин никесинен туулган деген каапырчылык пикирде болушкан.

| | |
|---|---|
| **150.** Же болбосо, Биз periштелерди ургаачы кылып жаратканыбызды көрүшүптүрбү?! | أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ١٥٠ |
| **151.** Уккула, Алар ойдон чыгарылган жалгандарында (мындай) дешет: | أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ١٥١ |
| **152.** «Аллаһтын баласы бар». Алар – жеткен жалганчылар! | وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ١٥٢ |
| **153.** (Аллаһ) уулдардын ордуна кыздарды тандап алыптырбы?! | أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ١٥٣ |
| **154.** Силерге эмне болгон?! Кандай гана (жаман) өкүм чыгарып жатасыңар! | مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ١٥٤ |
| **155.** (Аллаһтын баласы болбостугун) эстебейсиңерби?! | أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ١٥٥ |
| **156.** Же (колуңарда) анык далил барбы? (Же силерге Курaандан башка ыйык китеп түштүбү?) | أَمۡ لَكُمۡ سُلۡطَٰنٞ مُّبِينٞ ١٥٦ |
| **157.** (Анда) алып келгиле, китебиңерди, эгер чынчыл болсоңор! | فَأۡتُواْ بِكِتَٰبِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٥٧ |
| **158.** Алар Аллаһ менен жиндердин арасында (өздөрүнчө) тууганчылык бар дешет. (Андай эмес). Жиндер өздөрүнүн (суракка) даярдалганын билишет! | وَجَعَلُواْ بَيۡنَهُۥ وَبَيۡنَ ٱلۡجِنَّةِ نَسَبٗاۚ وَلَقَدۡ عَلِمَتِ ٱلۡجِنَّةُ إِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ١٥٨ |
| **159.** Аллаһ алар сыпаттаган (кемчилдиктүү) сыпаттардан Аруу-Таза! | سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٥٩ |
| **160.** Ал эми, Аллаһтын жакшы амал кылган пенделери (Аллаһты кемчилдиктүү сыпаттар менен сыпаттабайт) | إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ١٦٠ |
| **161.** (О, мушриктер!) Силер дагы, силер сыйынган «кудайыңар» дагы | فَإِنَّكُمۡ وَمَا تَعۡبُدُونَ ١٦١ |
| **162.** эч кимди адаштыра албайсыңар! | مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٢ |
| **163.** (Эзелки Тагдыр Китебинде) тозокко кирүүчү (болуп жазылган) | إِلَّا مَنۡ هُوَ صَالِ ٱلۡجَحِيمِ ١٦٣ |

адамдарды гана (адаштыра аласыңар).

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٤﴾

**164.** (Периштелер айтат:) «Биздин бардыгыбыздын белгилүү орун-даражаларыбыз бар.

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ﴿١٦٥﴾

**165.** Жана биз (Аллаһтын кызматында) сап тартып туруучуларбыз.

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٦﴾

**166.** Жана биз, чынында (Аллаһка) тасбих айтуучуларбыз!» *(Кийинки аяттарда мушриктердин жалганчылыгы ашкереленет)*

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ﴿١٦٧﴾

**167.** Алар айтышат:

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦٨﴾

**168.** «Эгер биздин алдыбызда абалкылардын зикири (баяндалган Ыйык Китеп) болсо..,

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٦٩﴾

**169.** Биз деле мухлис (Аллаһтын Өзүнө сыйынган) пенделери болмокпуз».

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧٠﴾

**170.** Анан ага (өздөрү самаган Китепке) каапыр болушту. Эми тез арада (адашкандыктарын) билип алышат.

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧١﴾

**171.** Элчи-пайгамбар кылып жиберилген пенделерибиз үчүн (Тагдыр Китебинде төмөндөгүчө) сөзүбүз жазылган:

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ﴿١٧٢﴾

**172.** «Чынында алар гана жардам берилген адамдар!

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿١٧٣﴾

**173.** Чынында Биздин аскерибиз гана жеңүүчүлөр!»

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٤﴾

**174.** Сен алардан (мушриктерден) белгилүү убакытка чейин жүзүңдү бур!

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٥﴾

**175.** Жана аларды(н акыбетин) карап тур! Өздөрү да тез эле көрүп калышат!

**176.** Алар Биздин азабыбызды шаштырып жатышабы?![1]

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Эгер азап алардын турак-жайларына түшчү болсо, эскертилген адамдардын таңдары жаман (караңгы) болуп калат!

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Сен белгилүү убакытка чейин алардан жүзүңдү бур!

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٨﴾

**179.** Жана аларды(н акыбетин) карап тур. Өздөрү да тез эле көрүп калышат!

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٩﴾

**180.** Кудуреттүүлүк Ээси – Раббиң алардын (кемчилдиктүү) сыпаттоолорунан Таза!

سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Пайгамбарларга салам болсун!

وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨١﴾

**182.** Ааламдардын Раббиси Аллаһка мактоолор болсун!

وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٢﴾

---

1 Пайгамбарыбыздын «Шашпай тургула!» деген сөзүнө алар: «Качан келет ошол азаптуу күнүң?» деп мыскылдап жооп беришкен.

## 38 «Сад» сүрөсү[1]

سُورَةُ صٓ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Сад. Даңазалуу Кураанга[2] ант:

صٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ذِي ٱلذِّكۡرِ ١

**2.** Бирок, каапырлар (Кураанга каршы) текеберликте жана душманчылыкта.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فِي عِزَّةٖ وَشِقَاقٖ ٢

**3.** Биз алардан мурун (Ыйык Китепке каршы болгон) муундардын арасынан көпчүлүгүн кыйратканбыз. Анан (баштарына азап келип калганда өкүрүп-бакырып) жалбарышкан. Бирок, эми кутулуунун убактысы эмес болчу.

كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن قَبۡلِهِم مِّن قَرۡنٖ فَنَادَواْ وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٖ ٣

**4.** Өздөрүнүн ичинен аларга эскертүүчү-пайгамбар келгенине (ишенбөөчүлүк менен) таңыркап, каапыр болгон адамдар: «Бул (Мухаммад) сыйкырчы-жалганчы!

وَعَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡۖ وَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا سَٰحِرٞ كَذَّابٌ ٤

**5.** Ал (биздин) көп кудайларды бир эле Кудай кылат бекен?! Бул өтө таң калычтуу нерсе!»- дешти.[3]

أَجَعَلَ ٱلۡأٓلِهَةَ إِلَٰهٗا وَٰحِدًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عُجَابٞ ٥

**6.** Алардын чоңдору чыгып: «Жүргүлө (кеттик) өзүңөрдүн кудайыңарга сабыр менен (бекем) тургула! Чынында, бул (жоругу

وَٱنطَلَقَ ٱلۡمَلَأُ مِنۡهُمۡ أَنِ ٱمۡشُواْ وَٱصۡبِرُواْ عَلَىٰٓ ءَالِهَتِكُمۡۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٞ يُرَادُ ٦

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 88 аяттан турат. «Сад» араб тамгаларынын бири.

2 Кураани Карим даңазалуу, Туура Жолго, Акыйкатка, Адилетке баштаган Китеп. Ким аны ээрчисе эки дүйнөдө бактылуу, даңазалуу болот.

3 Анан каапырлардын чоңдору чогулуп, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын алдына барышып «Эмне кааласаң берели, «жалгыз кудайга сыйынуу керек» дебечи деп келишим түзмөкчү болушканда Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам андай келишимден баш тартат.

менен анын бийликке жетүүсү) максат кылынган.

7. Биз мындайды акыркы элдерден (ата-бабаларыбыздан) уккан эмеспиз. Бул ойлоп табылган жорук.

مَا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِي ٱلۡمِلَّةِ ٱلۡأٓخِرَةِ إِنۡ هَٰذَآ إِلَّا ٱخۡتِلَٰقٌ ۝٧

8. Биздин арабыздан (адам калбагансып) Зикир-Кураан ушуга түшүрүлүптүрбү?!»-(дешти). Жок! Алар Менин Зикир-Кураанымдан шектенишүүдө. Балким, алар азапты татып көрбөгөн(дөн улам ушинтип жатышкандыр).

أَءُنزِلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ مِنۢ بَيۡنِنَاۚ بَلۡ هُمۡ فِي شَكّٖ مِّن ذِكۡرِيۚ بَل لَّمَّا يَذُوقُواْ عَذَابِ ۝٨

9. Же кудуреттүү, Берешен Раббиңдин Ырайым казыналары алардын ыктыярындабы?!

أَمۡ عِندَهُمۡ خَزَآئِنُ رَحۡمَةِ رَبِّكَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡوَهَّابِ ۝٩

10. Же асмандар менен жердин жана экөөсүнүн арасындагы нерселердин падышалыгы алардын колундабы?! Анда, себептерин таап (асманга) көтөрүлүшсүн (жана, эгер колдорунан келсе Мухаммадга түшүрүлүп жаткан Аллаһтын Ырайымын кыркып салышсын!)

أَمۡ لَهُم مُّلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَاۖ فَلۡيَرۡتَقُواْ فِي ٱلۡأَسۡبَٰبِ ۝١٠

11. Алар ал жер, бул жердеги (уюгушкан) топтордон турган жеңилген аскерлер.

جُندٞ مَّا هُنَالِكَ مَهۡزُومٞ مِّنَ ٱلۡأَحۡزَابِ ۝١١

12. Алардан мурун да Нухтун (каапыр) коому (Нухту), Аад элдери (Худ пайгамбарды), казыктардын кожоюну Фираун (Мусаны),

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَعَادٞ وَفِرۡعَوۡنُ ذُو ٱلۡأَوۡتَادِ ۝١٢

13. Самуд коому (Салихты), Лут коому (Лутту), бак-бостон элдери (Шуайбды) жалганчы кылышкан. Ошолор дагы уюшкан топтор эле.

وَثَمُودُ وَقَوۡمُ لُوطٖ وَأَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡأَحۡزَابُ ۝١٣

14. Бардыгы пайгамбарларды «жалганчы» дешкен убакта Менин

إِن كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ

عِقَابِ ﴿١٤﴾

азабым (аларга) хакк (ылайык) болду.

وَمَا يَنظُرُ هَٰؤُلَاءِ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً مَّا لَهَا مِن فَوَاقٍ ﴿١٥﴾

**15.** Булар (Макка каапырлары) эч кайтарып болбой турган бир гана ач айкырыкты[1] гана күтүп жатышат.

وَقَالُوا رَبَّنَا عَجِّل لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٦﴾

**16.** Жана алар «О, Рабби бизге өзүбүздүн (азаптан турган) тиешебизди Эсеп Күндөн мурун эле тездетип бере бер»-дешти.[2]

اصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُودَ ذَا الْأَيْدِ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿١٧﴾

**17.** Алардын сөздөрүнө сабыр кыл жана күч-кубаттуу пендебиз Даудду эсте. Ал (Аллаһка) өтө берилген пенде болчу.

إِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهُ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْإِشْرَاقِ ﴿١٨﴾

**18.** Биз ага, аны менен бирге эртели-кеч тасбих айта турган тоолорду моюн сундурдук.

وَالطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُ أَوَّابٌ ﴿١٩﴾

**19.** Жана топ-топ куштарды да (моюн сундурдук. Бардыгы (тоо-таш жана куштар) ага моюн сунган эле.[3]

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَآتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢٠﴾

**20.** Жана Биз анын мүлк-бийлигин бекем кылдык, Хикмат (даанышмандык) жана өтүмдүү (өкүмдүү) Сөз бердик.

۞ وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢١﴾

**21.** Сага (о, Мухаммад), талашкан адамдардын кабары келди беле? Ошондо, алар (эки маселе талашкан адам ибадатканадагы) мээрапка дубал ашып,

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُودَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ ۖ قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ

**22.** Капысынан Даудга кирип келгенде, алардан коркуп кетти.

---

1 Кыяматтагы Исрафил периште тарткан кернейдин үнүн.

2 Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам аларга эсеп күнүндөгү жазаны эскертсе «Кудайың азыр эле бере бербейби» дешип мыскылдашты.

3 Дауддун добушу өтө жагымдуу, мейин, угумдуу болгондуктан ал Забур аяттарын мукамдуу созолонтуп киргенде, тоо-таштар, куштар берилип, аны менен кошулуп Аллаһка тасбих айтышкан.

خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُم بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٢﴾

«Коркпогун-дешти алар-биз бири экинчисине зулумдук кылган талашуучулар болобуз. Биздин ортобузда акыйкат менен өкүм кыл. Зулумдук кылба! Жана бизди Туура Жолго башта!»

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ فَقَالَ أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ﴿٢٣﴾

**23.** «Бул менин өз бурадарым (деди бирөөсү), анын токсон тогуз соолук коюу бар. Менин коюм бирөө гана. Анан бул: «Муну да мага бер» - деп (алып койду) жана сөздө мени жеңип алды».

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُودُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٤﴾

**24.** (Дауд муну угаар замат шашылып): «Сенин (бир) коюңду сурап (өзүнүн койлоруна кошуп) алуу менен сага зулум кылыптыр! Нечендеген достор бири-бирине зулум кылышат. Бир гана ыйман келтирип, салих амал кылгандар (андай эмес). Алар өтө сейрек» деди Жана (ошондо) Дауд Биз аны сынап жатканыбызды билип калды дагы Раббисинен кечирим сурап,[1] рукуу, тооба кылган абалда (сажда кылып) боюн жерге таштады.

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Биз ал үчүн бул (күнөө) ишти кечирдик. Чынында, Биздин алдыбызда ага ынактык-жакындык жана жакшы акыбет бар.

يَا دَاوُودُ إِنَّا جَعَلْنَاكَ خَلِيفَةً فِي الْأَرْضِ فَاحْكُم بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ

**26.** О, Дауд! Биз сени жер бетинде (Өзүбүздөн) халифа-орунбасар кылдык. Эми, адамдар арасында акыйкаттык менен өкүм жүргүз. Жана напсиңдин каалоолоруна

---

1 Аллаһ Таала Кураанда Дауддун кайсы күнөөсүн билдирип коюу үчүн бул сыноону уюштурганын айткан эмес. Бул жерде үлгү алчу нерсе анын дароо кечирим сурап, тооба кылганы. Пайгамбарлар Дин ишин жеткирүүдө күнөөлөрдөн таза (маасум). Ал эми, унутчаактык, кээ бирде бир нерсеге берилип калуу сыяктуу адамдык табигый касиеттер аларга жат эмес болчу.

| | |
|---|---|
| ээрчибе – Аллаһтын жолунан адаштырып жиберет. Чынында, Аллаһтын жолунан адашкандарга унуткандары себептүү Эсеп Күнүндө катуу азап бар. | لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٦﴾ |
| **27.** Биз асман менен жерди жана экөөсүнүн арасындагы нерселерди эрмек үчүн (беймаксат) жаратпадык. Бул–каапырлардын ойлогону. Каапырларга тозоктогу «увайл» азабы болсун! | وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٧﴾ |
| **28.** Же биз ыйман келтирип, салих амал кылгандарды жер бетинде бузукулук кылуучулар менен тең кылат бекенбиз?! Же болбосо такыбаа кишилерди ыпыластар менен тең кылат бекенбиз?! | أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٨﴾ |
| **29.** Биз сага бул берекеттүү (Кураан) Китепти анын айаттарын акылдуу адамдар түшүнүп окушу жана (андан) акыл-насаат алышы үчүн түшүрдүк.[1] | كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٩﴾ |
| **30.** Жана Биз Даудга Сулайманды белек кылдык. Ал (Сулайман) абдан жакшы пенде! Чынында, ал (Раббисине) өтө берилген! | وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾ |
| **31.** Бир кезде, кечке маал ага ойноктогон тулпарлар көргөзүлдү. | إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣١﴾ |
| **32.** (Ошондо ал): «Мен кооздукту сүйүүнү Раббимди эскерүүдөн абзел көрүп калган турбаймынбы! (Күн) бетине парда тартып алыптыр!» - деди.[2] | فَقَالَ إِنِّىٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ ٱلْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّى حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِٱلْحِجَابِ ﴿٣٢﴾ |

1 Демек, кимде-ким Кураанды түшүнүп, акыл жүгүртүп, андан бир пайдалуу насаат үйрөнөйүн, жашоомо колдоноюн деп окуса, андан көп жакшылыктар, терең илим, Туура Жол, шыпаа, нур, адилет өкүм жана башка ушул сыяктуу көп берекелерди табат.

2 Сулайман тулпарларга суктанып, асир намазынын убактысы өтүп кеткенин билбей калыптыр.

**33.** Ошол (мени алаксыткан) тулпарларды алып келгиле!» Анан (тулпарлардын) моюндары менен буттарын (кылычы менен) «сылай» баштады.[1]

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾

**34.** Биз Сулайманга сыноо түшүрдүк жана тактысына бир денени таштап койдук. Кийин ал тообо кылды.[2]

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾

**35.** (Жана) айтты: «О, Раббим! Мени кечир! Мага менден кийин (Кыяматка чейин) эч кимге берилбей турган бийлик бер! Албетте, сен Берешен Затсың!

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَا يَنْبَغِي لِأَحَدٍ مِنْ بَعْدِي ۖ إِنَّكَ أَنْتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾

**36.** (Дубасын кабыл кылгандан) кийин Биз ага, анын буйругу менен каалаган тарабына мелүүн жүрө турган шамалды,

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾

**37.** Бардык куруучу, деңизге чумкуучу жин-шайтандарды,

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Жана алардан башка (азоо) жиндерди да кишенделген абалда моюн сундуруп (кызматчы кылып) бердик.

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾

**39.** (Жана айттык:) «Биздин берешендигибиз-ушул (кааласаң) сен дагы (башкаларга) бер, (каалабасаң) бербе. (Бул боюнча) эсеп кылынбайсың.

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Чынында Биздин алдыбызда ал үчүн ынактык жана жакшы акыбет бар!

وَإِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤٠﴾

---

1 Бардыгын Аллаһтын ыраазычылыгы үчүн курман чалып таштады.

2 Ал – ара төрөлгөн баланын денеси. Бир күнү Сулайман «Мен бүгүн бардык аялдарыма жакындык кыламын. Алар мага эр-азамат перзенттерди төрөп берет жана мен алар менен жортуул-жихад кыламын!» дептир. Айтканындай бардык аялдарына киргени менен бирөөсүнүн гана боюна бүтүп, ал дагы ара төрөлгөн экен. Сулайман ошондо гана «Аллаһ кааласа» деп айтпаганын эстеп тообо кылыптыр.

**41.** (О, Мухаммад, сен ушул Китепте) Биздин пендебиз Айюбду да эстегин. Бир кезде ал Раббисине: «Мага шайтан азап-машакат жеткирди!» деп жалбарды.[1]

وَٱذۡكُرۡ عَبۡدَنَآ أَيُّوبَ إِذۡ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلشَّيۡطَٰنُ بِنُصۡبٖ وَعَذَابٍ ٤١

**42.** «Бутуң менен жерди тепкиниң. Бул (сен үчүн) жууна турган жана иче турган муздак суу» (деди Аллаһ).[2]

ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ٤٢

**43.** Биз ага Өзүбүз тараптан мээрим иретинде жана (тээ Кыяматка чейинки) акылдууларга сабак болсун деп үй-бүлөсүн дагы ошончо кошумчасы менен кайтарып бердик.

وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٤٣

**44.** (О, Айюб!) Колуңа бир боо (чыбык) ал дагы (аялыңды) ошону менен саба! Антыңды бузба![3] Чынында, Биз анын сабырдуулугун көрдүк. Ал эң мыкты пенде! Ал (Раббисине) өтө берилген!

وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ٤٤

**45.** Сен (о, Мухаммад!) Биздин пенделерибиз, (дин ишинде) кайраттуу жана акылы зирек болгон Ибрахим, Исхак жана Яькубдарды да эстегин.

وَٱذۡكُرۡ عِبَٰدَنَآ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ أُوْلِي ٱلۡأَيۡدِي وَٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٥

**46.** Биз аларды (өзгөчө бир) касиет – Акыретти эстөө менен ыкластуу кылдык.

إِنَّآ أَخۡلَصۡنَٰهُم بِخَالِصَةٖ ذِكۡرَى ٱلدَّارِ ٤٦

---

1 Эмнеден улам экенин жалгыз Аллаһ билет, бирок, шайтан анын денесине үйлөп, натыйжада жараат каптап кеткен. Дагы үй-бүлөсүнөн, мал-мүлкүнөн ажырап калуусуна да шайтан себепчи болгон.

2 Айюб тепкен жеринен чыккан булак суусуна жуунганда жараатынан айыгып калды.

3 Айюб ооруп жатканда, бир жолу аялынан ачууланып: «Эгер шыпаа тапсам сага жүз таяк урамын»-деп, Аллаһтын атына ант ичкен. Ал эми, шыпаа тапканда, Ырайымдуу Аллаһ анын ыймандуу аялына ырайым көргөзүп «Антыңды бузба. Бирок, аялыңа да зулум кылба. Жүз чыбыкты бир байлам кылып, ошону менен бир ирет чаап кой дагы антыңды аткар»-деп чечим чыгарып берди

| | |
|---|---|
| **47.** Ырасында, алар Биздин алдыбызда тандап алынган жакшы адамдардан. | وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٧﴾ |
| **48.** Жана (бул китепте) Ысмайылды, Аль-Ясаьны, жана Зуль-Кифлдерди да эстегин. Бардыгы жакшы пенделер. | وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾ |
| **49.** Ушул – (пайгамбарлардын) баяны. Ал эми, такыбалуу кишилерге жакшы акыбет | هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ﴿٤٩﴾ |
| **50.** (жана) «Адн» бейиштери бар. Аларга (ысымы аталган пайгамбарларга) эшиктери (дайым) ачылуу.[1] | جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ﴿٥٠﴾ |
| **51.** Алар Бейиште(ги сөрүлөрдө) жамбаштап жатышып, көп мөмө-жемиштерди ичимдик-суусундуктарды чакырышат. | مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥١﴾ |
| **52.** Алардын алдында жалаң бир куракдагы, (өз жубайынан башкага) көз артпаган селкилер (кызматта) болушат. | ۞ وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٢﴾ |
| **53.** Силерге Эсеп Күнү үчүн убада кылынган нерселер – ушул. | هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ﴿٥٣﴾ |
| **54.** Бул - биздин түгөнгүс ырыскыларыбыз. | إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٤﴾ |
| **55.** Ушул (сыйлыктар такыбаа кишилерге арналган) Ал эми, күнөөкөрлөр үчүн жаман акыбет бар. | هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ﴿٥٥﴾ |
| **56.** Алар тозокко ташталат. Ал кандай жаман орун! | جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ﴿٥٦﴾ |
| **57.** (Эй, тозоктогулар!) Мына бул кайнак суу жана ириң! Анын «даамын» таткыла! | هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ﴿٥٧﴾ |

1 Касиеттүү пенденин бир касиети – бардык адамдар аларга үйлөрүнүн жана көңүлдөрүнүн эшигин ачып коюшат.

58. Жана башка ушул сыяктуу ар түркүн (азаптар) бар! *(Кийинки аяттарда тозокко киргизилип жаткан тозокулар бири-бирин айыпташат. Эң оболу азгыруучу-башчылар кирет. Алар өздөрүнүн артынан топурап келе жаткан жана дүйнөдө өздөрү азгырган адамдардын тобун бири-бирине көргөзүп мындай дешет:)*

وَءَاخَرُ مِن شَكۡلِهِۦٓ أَزۡوَٰجٌ ﴿٥٨﴾

59. «Мына бул (топураган) топ дагы силер менен киргендер. Алар кош келишпеди. Алар албетте, тозокко ташталат»

هَٰذَا فَوۡجٞ مُّقۡتَحِمٞ مَّعَكُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِهِمۡۚ إِنَّهُمۡ صَالُواْ ٱلنَّارِ ﴿٥٩﴾

60. «Өзүңөргө кош келүү жок! – дешет (беркилер) – бизди бул жерге силер алып келдиңер! Бул эмне деген жаман орун!

قَالُواْ بَلۡ أَنتُمۡ لَا مَرۡحَبَۢا بِكُمۡۖ أَنتُمۡ قَدَّمۡتُمُوهُ لَنَاۖ فَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ﴿٦٠﴾

61. О, Раббибиз! Бизди бул жерге алып келгендерге тозок азабын эки эсе көбөйтүп бер!» *(Алар бул дүйнөдө өздөрү жаман көргөн момундарды да тозокто көргүсү келгендиктен мындай дешет:)*

قَالُواْ رَبَّنَا مَن قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدۡهُ عَذَابٗا ضِعۡفٗا فِي ٱلنَّارِ ﴿٦١﴾

62. «Эмне биз жаман көргөн кишилерди көрбөй жатабыз.

وَقَالُواْ مَا لَنَا لَا نَرَىٰ رِجَالٗا كُنَّا نَعُدُّهُم مِّنَ ٱلۡأَشۡرَارِ ﴿٦٢﴾

63. Же аларды шылдыңдадыкпы? Же (алар тозоко түшкөн, бирок) көзүбүз аларды көрбөй жатабы?»

أَتَّخَذۡنَٰهُمۡ سِخۡرِيًّا أَمۡ زَاغَتۡ عَنۡهُمُ ٱلۡأَبۡصَٰرُ ﴿٦٣﴾

64. Чынында, тозок элдеринин ушул жаңжалдашуусу (боло турган) акыйкат.

إِنَّ ذَٰلِكَ لَحَقّٞ تَخَاصُمُ أَهۡلِ ٱلنَّارِ ﴿٦٤﴾

65. (О, Мухаммад!) Айткын: «Анығында, мен болгону бир эскертүүчүмүн. Эч бир кудай жок, бир гана Аллаһ бар. Ал жалгыз жана (күнөөлүүлөргө) Каардуу!

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ مُنذِرٞۖ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلۡوَٰحِدُ ٱلۡقَهَّارُ ﴿٦٥﴾

**66.** Ал асмандардын, жердин жана экөөнүн ортосундагы нерселердин Раббиси! Ал Кудуреттүү (жана) Кечиримдүү!

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ﴿٦٦﴾

**67.** (Мушриктерге) айт: «Бул (Кураан) -Улук кабар.

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ﴿٦٧﴾

**68.** Силер болсо, андан жүз буруп жатасыңар.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Эң жогорку жамааттын (периштелердин) талашып жатканы жөнүндө менде илим жок болчу[1].

مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Мага, өзүмдүн анык эскертүүчү (жеткирүүчү) экеним гана вахий кылынууда».

إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Эстегин, бир кезде Раббиң периштелерге: «Мен ылайдан адам жасаймын.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧١﴾

**72.** Ага келбет берип, ичине Өз Рухумдан үйлөп (жан) киргизгенде, ага сажда кылган абалда жыгылгыла» деди.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Бардык периштелер сажда кылышты.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Бир гана Иблис текеберленип, (сажда кылбай) каапырлардан болду.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** (Аллаһ): «О, Иблис, Мен Өзүмдүн эки Колум менен жараткан нерсеге сажда кылуудан сени эмне тосту?! Текеберлендиңби, же жогорку даражалуу болуп калдыңбы?!»- деди.

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** «Мен андан жакшымын, мени оттон, аны болсо (кайдагы чалчык)

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِى مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن

---

1 Мен эч кимден, эч кандай китептен, периштелердин талашы жөнүндө окуган эмесмин. Ал окуяларды мага Аллаһ Таала вахий (кабар) кылат.

ылайдан жараткансың»- деди (Иблис).

طِينٖ ٧٦

**77.** (Аллаh) айтты: «Эми сен андан (Бейиштен) чык! Сен (Менин ырайымымдан) куулгансың!

قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ٧٧

**78.** Сага Кыяматка чейин Менин наалатым болсун!»

وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ٧٨

**79.** (Иблис) айтты: «О, Раббим! (Адамзат) кайра тирилген (Кыямат) күнүнө чейин мага (өлбөй, жашоого) мөөнөт бер?!»

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرۡنِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ٧٩

**80.** (Аллаh): «Сен мөөнөт берилгендерден болдуң.

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلۡمُنظَرِينَ ٨٠

**81.** Белгилүү убакыттын күнүнө чейин»- деди.

إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡوَقۡتِ ٱلۡمَعۡلُومِ ٨١

**82.** (Иблис) айтты: «Сенин Кудуретиңе ант, мен алардын бардыгын азгырамын.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغۡوِيَنَّهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٢

**83.** Алардын арасынан Сага ыклас менен ибадат кылгандарды гана азгырууга кудуретим жетпейт».

إِلَّا عِبَادَكَ مِنۡهُمُ ٱلۡمُخۡلَصِينَ ٨٣

**84.** (Аллаh) айтты: «Чын-чынын айтамын:

قَالَ فَٱلۡحَقُّ وَٱلۡحَقَّ أَقُولُ ٨٤

**85.** Сен жана алардын (инсандардын) арасынан сага ээрчигендер менен тозокту толтурамын!»

لَأَمۡلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنۡهُمۡ أَجۡمَعِينَ ٨٥

**86.** Айт: «Мен анын (Кураанды үйрөткөнүмдүн) ордуна силерден акы сурабаймын. Мен жасалма (пайгамбар) кишилерден да эмесмин.

قُلۡ مَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٖ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلۡمُتَكَلِّفِينَ ٨٦

**87.** Бул (Кураан) ааламдар үчүн зикир-эскертүүдөн башка эмес.

إِنۡ هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٨٧

**88.** Анын кабарын(ын чындык экенин) бир аздан кийин (Кыяматта) билип аласыңар!

وَلَتَعۡلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعۡدَ حِينِۭ ٨٨

## 39 «Зумар» сүрөсү[1]

سُورَةُ الزُّمَرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Бул Китептин (Курaaндын) түшүшү Кудуреттүү, Даанышман Аллаһ тарабынан.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿١﴾

2. (О, Мухаммад!) Биз сага Китепти Акыйкат менен түшүрдүк. Эми Динди Аллаһтын Өзүнө гана калыс абалда ибадат кыл.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ فَٱعْبُدِ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿٢﴾

3. Көңүл бургула! Калыс Дин Аллаһ үчүн! Андан башканы дос (кудай) кылып алгандар: «Биз аларга, бизди Аллаһка жакын кылышы үчүн гана ибадат кылуудабыз» (дешет). Чынында, алар талашкан нерселерде алардын арасында Аллаһ (гана) өкүм кылат. Аллаһ жалганчыларды жана каапырларды Туура Жолго баштабайт!

أَلَا لِلَّهِ ٱلدِّينُ ٱلْخَالِصُ ۚ وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَآ إِلَى ٱللَّهِ زُلْفَىٰٓ إِنَّ ٱللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِى مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى مَنْ هُوَ كَٰذِبٌ كَفَّارٌ ﴿٣﴾

4. Эгер Аллаһ баласы болууну каалаганда, Өзү жараткан нерселердин арасынан Өзү каалаганын тандап (бала кылып) алмак. Аллаһ (мындан) Аруу-Таза! Ал-Жалгыз, Жеңүүчү Аллаһ!

لَّوْ أَرَادَ ٱللَّهُ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا لَّٱصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ﴿٤﴾

5. Ал асмандар менен жерди Акыйкат (даанышмандык жана максат) менен жаратты. Ал түндү күндүзгө, күндүздү түнгө оройт. Жана Ал Күн менен Айды (Өзүнө) моюн сундурду. (Күн, Ай жана башка жылдыздардын) бардыгы белгиленген мөөнөткө (Кыяматка)

خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ ۖ يُكَوِّرُ ٱلَّيْلَ عَلَى ٱلنَّهَارِ وَيُكَوِّرُ ٱلنَّهَارَ عَلَى ٱلَّيْلِ ۖ وَسَخَّرَ ٱلشَّمْسَ وَٱلْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِى لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ أَلَا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ﴿٥﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 75 аяттан турат. «Зумардын» мааниси «Топтошкон адамдар»

чейин (сүзүп) жүрүшөт. Көңүл бургула! Ал- Кудуреттүү, Кечиримдүү.

6. Ал силерди бир жандан (Адам-Атадан) жаратты. Кийин андан жуп-түгөйүн жасады. Жана (Аллаһ) силер үчүн чарба айбандарынан сегиз жупту түшүрдү.[1] Ал силерди энеңердин ичиндеги үч караңгылыктын ичинде, акырындык менен, баскычтар түрүндө жаратат. Ушул Аллаһ – силердин Раббиңер (Бардык) мүлк Анын колунда. Эч бир кудай жок, жалгыз Өзү гана бар! Дагы кайда бурулуп кетип жатасыңар?!

خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا
زَوْجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلْأَنْعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ
أَزْوَٰجٍ يَخْلُقُكُمْ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ خَلْقًا
مِّنۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِى ظُلُمَٰتٍ ثَلَٰثٍ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ
رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَأَنَّىٰ
تُصْرَفُونَ ٦

7. Эгер каапыр болсоңор, (билип койгула) Аллаһ силерден Беймуктаж. Ал пенделеринин каапыр болуп кетишине ыраазы болбойт. Ал эми (Өзүнө ыклас менен ибадат кылып) шүгүр келтирсеңер, ушуга силерден ыраазы болот. Эч бир көтөрүүчү башка бирөөнүн жүгүн (күнөөсүн) көтөрбөйт. Кийин силердин кайтууңар–Раббиңерге! Анан Ал силерге (бул дүйнөдө) жасаган ишиңердин кабарын билдирет. Чынында Ал–көкүрөктөгү сырларды Билүүчү!

إِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنكُمْ وَلَا يَرْضَىٰ
لِعِبَادِهِ ٱلْكُفْرَ وَإِن تَشْكُرُوا۟ يَرْضَهُ لَكُمْ وَلَا
تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم
مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ إِنَّهُۥ
عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٧

8. Эгер инсанды бир зыян кармаса, Раббисине гана кайткан абалда дуба кылат. Кийин (Аллаһ) Өзү тарабынан ага нээмат (зыяндан

۞ وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا إِلَيْهِ
ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِىَ مَا كَانَ يَدْعُوٓا۟
إِلَيْهِ مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن

1 Бул сегиз жуп кой, эчки, төө жана бодо малдын эркек-ургаачылары. Аллаһ булардан башка чарба айбандарын да инсаният пайдасы үчүн жараткан. Бирок, аталган сегиз жуп айбан инсан жашоосунда өзгөчө пайдалуу

арылуу) берсе, жаңы эле Ага дуба кылган нерсени унутуп, (өзүн жана башкаларды) азгыруу үчүн Аллаһка теңдеш-шерик келтире баштайт. (Аларга) айткын: «Каапырчылыгың менен бир аз пайдаланып тур. (Бир аздан кийин Кыямат келгенде) сен тозок элдеринен болосуң!

سَبِيلِهِۦۚ قُلۡ تَمَتَّعۡ بِكُفۡرِكَ قَلِيلًاۖ إِنَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِ ٨

**9.** Же болбосо, (ушул мушрик), Раббисинин ырайымынан үмүткер болуп, Акыреттен коркуп түн ичинде (намазда) турган, сажда кылган абалдагы (Аллаһка) моюн сунуучу киши менен тең боло алабы? Айт: «Билимдүү адамдар менен билимсиз адамдар тең боло албайт. Чынында (Аллаһты жана Акыретти) акылдуу адамдар гана эскеришет.

أَمَّنۡ هُوَ قَٰنِتٌ ءَانَآءَ ٱلَّيۡلِ سَاجِدٗا وَقَآئِمٗا يَحۡذَرُ ٱلۡأٓخِرَةَ وَيَرۡجُواْ رَحۡمَةَ رَبِّهِۦۗ قُلۡ هَلۡ يَسۡتَوِي ٱلَّذِينَ يَعۡلَمُونَ وَٱلَّذِينَ لَا يَعۡلَمُونَۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ٩

**10.** Менин ыймандуу пенделериме айткын: «Раббиңерден корккула! Ушул дүйнөдө жакшылык (амалдарын) жасагандар үчүн (Акыретте андан абзел) жакшылык бар. Жана Аллаһтын жери кенен.[1] Албетте, Ал сабырдуу момундарга соопсыйлыктарын эсепсиз толуктап берет.

قُلۡ يَٰعِبَادِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمۡۚ لِلَّذِينَ أَحۡسَنُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا حَسَنَةٞۗ وَأَرۡضُ ٱللَّهِ وَٰسِعَةٌۗ إِنَّمَا يُوَفَّى ٱلصَّٰبِرُونَ أَجۡرَهُم بِغَيۡرِ حِسَابٖ ١٠

**11.** Айт: «Мен дин-ибадатты Аллаһтын Өзүнө гана калыс кылууга буюрулдум.

قُلۡ إِنِّيٓ أُمِرۡتُ أَنۡ أَعۡبُدَ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ١١

**12.** Жана мусулмандардын алдыңкысы болууга буюрулдум».

وَأُمِرۡتُ لِأَنۡ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلۡمُسۡلِمِينَ ١٢

**13.** Айт: «Эгер мен Раббиме (ширк келтирүү менен) күнөө

قُلۡ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنۡ عَصَيۡتُ رَبِّي عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ١٣

---

1 Эгер Аллаһтын Өзүнө динди (ибадатты) калыс кылууга кандайдыр күчтөр тарабынан мүмкүнчүлүк берилбей, ширк иштерге мажбурлоо болсо, анда чыныгы момун адам хижрат кылып башка журтка чыгып кетет. Аллаһтын жери кенен.

кылсам Улуу Күндүн азабынан коркомун!»

**14.** Айт: «Аллаһтын Өзүнө гана динимди калыс кылган абалда ибадат кыламын.

قُلِ ٱللَّهَ أَعۡبُدُ مُخۡلِصٗا لَّهُۥ دِينِي ١٤

**15.** (Эй, мушриктер!) Силер дагы Өзүнөн башка каалаган «кудайыңарга» ибадат кыла бергиле» Айт: «Кыямат Күнү өздөрүнө жана үй-бүлөсүнө зыян келтирген адамдар чыныгы зыян тартуучулар! Көңүл бургула: Анык зыян тартуу - ушул!

فَٱعۡبُدُواْ مَا شِئۡتُم مِّن دُونِهِۦۗ قُلۡ إِنَّ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَأَهۡلِيهِمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١٥

**16.** Алар үчүн (Кыяматта) үстүлөрүнөн да, астыларынан да жалындуу «көлөкөлөр» бар. Аллаһ Өз пенделерин ушу менен коркутат. О, пенделерим! Менден гана корккула!

لَهُم مِّن فَوۡقِهِمۡ ظُلَلٞ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحۡتِهِمۡ ظُلَلٞۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ١٦

**17.** Ал эми, Тагутка[1] ибадат кылбай, Аллаһтын Өзүнө (ибадат кылуу менен) кайткан адамдарга сүйүнчүлөр бар! Эми Менин (ошол) пенделериме кубанычтуу кабар бер!

وَٱلَّذِينَ ٱجۡتَنَبُواْ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعۡبُدُوهَا وَأَنَابُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلۡبُشۡرَىٰۚ فَبَشِّرۡ عِبَادِ ١٧

**18.** Алар сөздү угуп эң мыктысын[2] ээрчишет. Алар – Аллаһ Туура Жолго баштаган кишилер. Ошолор гана акылдуу кишилер!

ٱلَّذِينَ يَسۡتَمِعُونَ ٱلۡقَوۡلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحۡسَنَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُۖ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمۡ أُوْلُواْ ٱلۡأَلۡبَٰبِ ١٨

**19.** (О, Мухаммад!) азап сөзү акыйкат болуп (тагдырына жазылып) калган адамды (сен Туура Жолго баштай алар белең?!) Сен тозоктогу адамды куткарып кала алар белең?!

أَفَمَنۡ حَقَّ عَلَيۡهِ كَلِمَةُ ٱلۡعَذَابِ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِي ٱلنَّارِ ١٩

---

1 Аллаһтан башка, мушриктер сыйынган бардык «кудайлар» «Таагут» деп аталат.

2 «Эң мыкты сөз» - бул Кураан.

**20.** А, бирок, Раббилеринен такыба кылган адамдарга (Бейиште) кабат-кабат курулган бөлмөлөр бар, алардын түбүнөн дарыялар агып турат. (Бул) Аллаһтын убадасы. Аллаһ убадасына кыянат кылбайт!

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّن فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَعْدَ اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢٠﴾

**21.** Көрбөй жатасыңбы, Аллаһ асмандан суу түшүрүп, аны жер боорундагы булактарга жолдоп койду. Анан аны менен ар түрдүү түстөгү өсүмдүктөрдү чыгарат. Кийин (ал өсүмдүктөр) кургайт. Сен алардын саргарып калганын көрөсүң. Кийин (Аллаһ) аларды кургак чөпкө айлантат. Чынында бул нерседе акылдуу адамдар үчүн эскерме-сабактар бар.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطَامًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢١﴾

**22.** Аллаһ көкүрөгүн Исламга ачып, (натыйжада) ал Раббисинен берилген Нур-хидаяттын үстүндө болгон адам (таш жүрөк адам менен теңби?) Аллаһты эскерүүдөн жүрөктөрү таш болуп калгандарга өлүм болсун! Алар анык адашууда!

أَفَمَن شَرَحَ اللَّهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَاسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Аллаһ эң мыкты сөздөрдү бири-бирине окшош жана (аяттары) кайталанып келген Китеп сүрөтүндө түшүрдү. Ал Китептен (аны окугандан жана уккандан) Раббисинен корккон пенделердин терилери титирейт. Анан терилери жана жүрөктөрү Аллаһты эстегенге жумшап калат. Бул Аллаһтын Хидаят (Туура Жол) бергени. Аллаһ Өз Хидаяты менен каалаган пендесин Туура Жолго баштайт. Ал эми, Аллаһ кимди адаштырып койсо, ал үчүн Туура Жолго баштоочу табылбайт.

اللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتَابًا مُّتَشَابِهًا مَّثَانِيَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Кыямат Күнү жаман азаптан бетин калкалаган адам (Аллаһ Хидаят берген адамга окшойбу?) (Ошол Күнү) заалымдарга «Өзүңөр жасаган (күнөө) иштерди (н азабын) таткыла!» деп айтылат.

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ٢٤

**25.** Алардан мурунку (каапыр) адамдар дагы (динди) жалганга чыгарышкан. Анан аларга өздөрү сезбеген тараптан азап келген.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٥

**26.** Ошентип, Аллаһ аларга бул дүйнө жашоосунда кордук (азабын) таттырды. Ал эми, Акырет азабы эгер билишсе, (мындан да) катуураак!

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٢٦

**27.** Биз бул Кураанда адамдарга ар түрдүү мисалдарды келтирдик. Кана эми (көбүрөөк Аллаһты) эстешсе.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٢٧

**28.** Араб тилиндеги Кураан шекилинде, эч бир катасы жок абалда (түшүрдүк) Кана эми, такыба кылышса!

قُرْءَانًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِى عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ٢٨

**29.** Аллаһ бир (кул) кишини мисал келтирет: Аны талашкан көп кожоюндары бар. Дагы бир (кул) киши бир гана кожоюнга моюн сунат. Экөөсүнүн мисалы окшошпу?[1] Аллаһка мактоолор болсун! Жок, (муну) алардын көпчүлүгү билбейт.

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيهِ شُرَكَآءُ مُتَشَٰكِسُونَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٢٩

**30.** (О, Мухаммад!) Сен да өлөсүң, алар дагы өлүшөт.

إِنَّكَ مَيِّتٌ وَإِنَّهُم مَّيِّتُونَ ٣٠

---

1 Кожоюну көп киши-бул көп кудайга ибадат кылган мушрик. Бир гана кожоюнга моюн сунган адам-бул бир Аллаһка ибадат кылган момун.

**31.** Кийин силер Кыямат Күндө Раббиңердин алдында талашасыңар.[1]

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عِندَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Аллаh жөнүндө жалган сүйлөгөн жана өзүнө келген убакытта Чын Сөздү (Курааны) «жалган» деген пендеден көбүрөөк заалым болгон ким бар?! Тозокто каапырларга орун жок бекен?!

۞ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن كَذَبَ عَلَى اللَّهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ إِذْ جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكَافِرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ал эми, Чын Сөздү алып келген адам менен аны тастыктаган адам(дар).., Дал ошолор гана такыба пенделер.

وَالَّذِي جَاءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهِ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Аларга Раббисинин алдында (Бейиште) көңүлү көксөгөн нерселер бар. Бул - жакшы амал кылгандардын сыйлыгы!

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Андыктан, Аллаh алардын жаман (күнөө) иштерин өчүрүп, жасаган жакшы иштерине жараша сыйлык берет.

لِيُكَفِّرَ اللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي عَمِلُوا وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Пендесине Аллаhтын Өзү жетиштүү эмеспи? (О, Мухаммад!) Алар сени Аллаhтан башкасы менен коркутушат. Аллаh кимди адаштырып койсо, аны эч ким Туура Жолго баштай албайт.

أَلَيْسَ اللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ مِن دُونِهِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Ал эми, Аллаh кимди Туура Жолго баштаган болсо, аны эч ким адаштыра албайт. Аллаh Кудуреттүү, (мушриктерден) өч алуучу эмеспи?!

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ اللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِي انتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Сен алардан «Асмандар менен жерди ким жараткан?» деп

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ

---

1 Бул дүйнөдө мушриктер менен момундардын талашы бүтпөйт. Жадагалса бул талаш Акыретте-Аллаhтын алдында да уланат. Анан Аллаh Тааланын Өзү ким адашкан, ким туура жол тапканын адилеттик менен ажырым кылып берет.

сурасаң, «Аллаһ»-деп даана айтышат. Айткын: «Эми мага кабар бергилечи, эгер Аллаһ мага бир зыян жеткирсе, Аллаһтан башка силер дуба кылып жаткан кудайыңар Анын зыянын (менден) арылта алабы? Же болбосо, Аллаһ мага бир ырайым(ын) ыраа көрсө, Анын (бул) ырайымын алар токтото алабы?» Айткын: «Мага Аллаһ жетиштүү (Жардамчы). Тобокел[1] кылуучулар Өзүнө тобокел кылышат.

لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُۚ قُلۡ أَفَرَءَيۡتُم مَّا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ إِنۡ أَرَادَنِيَ ٱللَّهُ بِضُرٍّ هَلۡ هُنَّ كَٰشِفَٰتُ ضُرِّهِۦٓ أَوۡ أَرَادَنِي بِرَحۡمَةٍ هَلۡ هُنَّ مُمۡسِكَٰتُ رَحۡمَتِهِۦۚ قُلۡ حَسۡبِيَ ٱللَّهُۖ عَلَيۡهِ يَتَوَكَّلُ ٱلۡمُتَوَكِّلُونَ ٣٨

**39.** Айткын: «Эй, (мушрик) коомум! Билгениңердей амал (ибадат) кыла бергиле. Мен дагы (өзүм билгендей) амал кылуучумун. Тез арада билип аласыңар –

قُلۡ يَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٣٩

**40.** кимге кор кылуучу азап (ушул дүйнөдө) келишин жана кимге (Кыяматта) үзгүлтүксүз азап болушун.

مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيۡهِ عَذَابٞ مُّقِيمٌ ٤٠

**41.** Биз адамдар үчүн арналган китепти, Акыйкат менен сага түшүрдүк. Ким аны ээрчисе-өзүнө пайда. Ал эми ким адашса-ал өзүнүн зыянына. Сен аларга кароолчу эмессиң.

إِنَّآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ لِلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّۖ فَمَنِ ٱهۡتَدَىٰ فَلِنَفۡسِهِۦۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيۡهَاۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِوَكِيلٍ ٤١

**42.** Аллаһ жандарды өлүм убактысында алат. Өлбөгөндөрдүкүн уйкусунда алат. Анан ага (өлүмдү) өкүм кылган жандарды кармап калат жана башкаларын белгилүү убакытка (ажалы жеткенге) чейин (денелерине кайра) коюп жиберет. Албетте бул нерседе пикир кылган

ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلۡأَنفُسَ حِينَ مَوۡتِهَا وَٱلَّتِي لَمۡ تَمُتۡ فِي مَنَامِهَاۖ فَيُمۡسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيۡهَا ٱلۡمَوۡتَ وَيُرۡسِلُ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ٤٢

---

1 «Тобокел» – бул Аллаһка гана таянып, Андан гана үмүт кылып, Өзүн Ага тапшыруу.

элдер үчүн (Аллаһтын кудуретине) анык белгилер бар.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُفَعَآءَ ۚ قُلْ أَوَلَوْ كَانُوا۟ لَا يَمْلِكُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Же болбосо, (мушриктер) Аллаһтан башка (кудайларды) шапаатчылар кылып алыштыбы?! Айткын: «Эгер акылы жок жана эч нерсеге кожоюн болбосо делеби?»[1]

قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَـٰعَةُ جَمِيعًا ۖ لَّهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Айткын: «Бардык шапаат Аллаһка таандык. Асмандар менен жердин падышалыгы да Аныкы. Кийин бардыгыңар Өзүнө кайтарыласыңар.

وَإِذَا ذُكِرَ ٱللَّهُ وَحْدَهُ ٱشْمَأَزَّتْ قُلُوبُ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْـَٔاخِرَةِ ۖ وَإِذَا ذُكِرَ ٱلَّذِينَ مِن دُونِهِۦٓ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Эгер Жалгыз Аллаһ эскертилсе, Акыретке ыйман келтирбегендердин жүрөгү сыгылып калат. Ал эми Андан башка «кудайлары» эскертилсе, ошол замат сүйүнүп калышат.

قُلِ ٱللَّهُمَّ فَاطِرَ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ عَـٰلِمَ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَـٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِى مَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Аткын: «О, Аллаһым! Асмандар менен жердин Жаратуучусу! Кайып менен аныкты Билүүчү! Пенделериңдин арасындагы талашып жаткан нерселерде Өзүң гана өкүм кыласың![2]

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ مَا فِى ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُۥ مَعَهُۥ لَٱفْتَدَوْا۟ بِهِۦ مِن سُوٓءِ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَـٰمَةِ ۚ وَبَدَا لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا۟ يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Эгер заалым (каапыр) адамдардын колунда жер бетинин бүт байлыгы жана аны менен дагы ошончосу болсо да, аны Кыямат Күндөгү катуу азап барабарына (андан кутулуу үчүн) төлөп жиберишет. Жана Аллаһ тарабынан аларга, ойлоруна да келбеген (азаптуу) нерселер көрүнөт.

1 «Шапаат»-бул күнөөнү кечирүүнү үчүн пенденин атынан Аллаһка кайрылуу. Аллаһ мындай сыйүргалды акылы жок «кудайларга» берген эмес. Ал «кудайлар» не Аллаһтын алдында, не ушул дүйнөдө кыпындай нерсеге да кожоюн эмес.

2 Мушриктер менен момундардын арасындагы талаш маселени Кыяматта Аллаһтын Өзү чечип, мушриктердин адашкандыгын мойнуна коюп, тозокко өкүм кылат.

**48.** Жана аларга жасаган (күнөө) иштеринин жамандыгы көрүнүп, аларды (дүйнө жашоосунда) мазактаган нерселери (тозок оту) ороп калат!

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Эгер инсанды (бир) зыян кармаса, (ыклас менен) Бизге дуба кылат. Кийин Өзүбүз ага нээмат берсек (азаптан куткарсак): «Мен буга өз илимим себептүү жеттим» дейт. Жок, бул-сыноо. Бирок, алардын көпчүлүгү билишпейт.

فَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَاهُ نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ ۚ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Муну алардан мурунку (мушрик) адамдар деле айткан. Бирок, жасаган иштери аларга (азап келгенде) пайда бербеди.

قَدْ قَالَهَا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Кийин жасаган (күнөө) иштеринин жамандыгы өздөрүнө (кайгы болуп) жетти. Ал эми, мына булардан (Макка мушриктеринен) турган заалым кишилерге да, жасаган иштеринин жамандыгы тез эле (кайгы болуп) жетет. Жана алар (азап-кайгы келгенде) кутулуп кете алышпайт.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا ۚ وَالَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ هَٰؤُلَاءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Алар билишпейби, Аллаh каалаган пендесине ырыскыны кенен берет, каалаганына чепеп берет. Албетте бул нерседе ыймандуу адамдарга далилдер бар.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** (О, Мухаммад, Менин пенделериме Менин Атыман) айт: «О, Менин өздөрүнө ысырап (көп күнөө) кылган пенделерим! Аллаhтын ырайымынан үмүтсүз болбогула! Аллаh бардык күнөөлөрдү кечирет!

۞ قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٣﴾

Чынында, Ал - Кечиримдүү, Ырайымдуу![1]

**54.** Раббиңерге кайткыла! Жана силерге азап келип, кийин жардам берилбей (тообаңар кабыл болбой) калганга чейин Өзүнө гана (ыклас менен) моюн сунуп калгыла![2]

وَأَنِيبُوٓا۟ إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا۟ لَهُۥ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Жана өзүңөр сезбеген абалда капыстан башыңарга азап келишинен мурун, Раббиңер тарабынан түшүрүлгөн эң сонун нерсени – Кураанды ээрчигиле!

وَٱتَّبِعُوٓا۟ أَحْسَنَ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ ٱلْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** (Ар бир) жан: «Аллаһ(тын парыздарын аткаруу) жөнүндө жалкоолук кылганым үчүн мага кайгы! Мен (ал парыздарды) шылдыңдагандардан болгон экенмин!»-деп (бушайман чегип) калышынан мурун,

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِى جَنۢبِ ٱللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ ٱلسَّٰخِرِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** же болбосо, «Эгер Аллаһ мени Туура Жолго баштаса, такыбалардан болуп (тозоктон кутулуп) калмак экенмин»-деп калышынан мурун,

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ ٱللَّهَ هَدَىٰنِى لَكُنتُ مِنَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** же болбосо, азапты көргөн чакта: «Эгер мага дагы бир ирет (жашоо мүмкүнчүлүгү) болгондо, Аллаһка ыклас менен ибадат кылуучулардан болоор элем!» деп калышынан мурун *(Раббиңер тарабынан түшүрүлгөн Кураанды ээрчип, соопко иштеп*

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى ٱلْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِى كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾

---

1 Эгер пенде чындап тооба кылса Аллаһ анын бардык күнөөлөрүн, ал канчалык чоң жана көп болсо да, кечирет.

2 Себеби, Аллаһтын азабы келип калганда, эч ким ал азапты кайтарып, күнөөкор адамга жардам бере албайт. Азап келип калган мезгилдеги тооба дагы кабыл алынбайт.

*калгыла!) (Ошондо Аллаh бушайман чеккен каапырга мындай дейт:)*

بَلَىٰ قَدْ جَآءَتْكَ ءَايَٰتِى فَكَذَّبْتَ بِهَا وَٱسْتَكْبَرْتَ وَكُنتَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٥٩﴾

**59.** «Жок! Сага Менин аяттарым келгенде, аларды «жалган» деп, текеберленип, каапырлардан болгонсуң!»

وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ تَرَى ٱلَّذِينَ كَذَبُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ وُجُوهُهُم مُّسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِى جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦٠﴾

**60.** (О, Мухаммад!) Сен Кыямат Күнү Аллаh жөнүндө жалган сүйлөгөндөрдү, беттери карарган абалда көрөсүң. Текеберленген (каапыр) адамдарга тозокто орун жок бекен?!

وَيُنَجِّى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ ٱلسُّوٓءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Аллаh такыба кишилерди (Кураан менен жашап) жеңишке жеткендеринен улам (тозоктон) куткарат. Аларды (эч бир) жамандык кармабайт жана алар кайгыга да батышпайт.

ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Аллаh – бардык нерселердин Жаратуучусу! Ал – бардык нерсенин Коргоочу-Сактоочусу!

لَّهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Асмандар менен жердин ачкычтары Ага таандык![1] Аллаhтын аяттарына каапыр болгон адамдар гана анык зыян тартуучулар!

قُلْ أَفَغَيْرَ ٱللَّهِ تَأْمُرُوٓنِّىٓ أَعْبُدُ أَيُّهَا ٱلْجَٰهِلُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Айт: «Эй, наадандар! Силер мени Аллаhтан башкага ибадат кылууга буюрасыңарбы?!»

وَلَقَدْ أُوحِىَ إِلَيْكَ وَإِلَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Сага жана сенден мурунку өткөндөргө: «Эгер ширк келтирсең амалың күйүп кетет жана зыян тартуучулардан болуп каласың!»- деп вахий кылынды.

---

1 Ал асмандардагы жана жердеги бардык нерсени билип турат, каалаган нерсесин жасай алат. Асмандарда жана жерде Аллаh Таала сырын билбеген эч нерсе жок.

بَلِ ٱللَّهَ فَٱعْبُدْ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٦٦﴾

**66.** Жок! Сен Аллаһтын Өзүнө гана ибадат кыл жана шүгүр кылуучулардан бол!

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦ وَٱلْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُۥ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ وَٱلسَّمَٰوَٰتُ مَطْوِيَّٰتٌۢ بِيَمِينِهِۦ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** Алар Аллаһты акыйкат баалай алышпады. (Акыйкат баа боюнча) жердин бардыгы Кыямат күндө Анын Өз Чеңгелинде, Жана асмандар Анын Колунда түрмөктөлгөн болот! Ал мушриктердин ширк амалдарынан (жана пикирлеринен) Таза жана Бийик!

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ إِلَّا مَن شَآءَ ٱللَّهُ ۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ ﴿٦٨﴾

**68.** (Ал Күнү) Сур (кернейи) тартылды. Натыйжада асмандарда жана жерде жашагандардын, Аллаһ каалагандан башка бардыгы мүрт кетти. Кийин экинчи ирет тартылды. Капыстан алар (тирилип, көздөрү алаңдаган, Акырет коркунучтарына) караган бойдон туруп калышат.[1]

وَأَشْرَقَتِ ٱلْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ وَجِا۟ىٓءَ بِٱلنَّبِيِّۦنَ وَٱلشُّهَدَآءِ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**69.** Жер Өз Раббисинин Нуру менен жаркын болду, (пенделердин бардык иштери жазылган) Китеп(тер ар биринин алдына) коюлду жана пайгамбарлар менен (башка) күбөлөр алып келинди.[2] Жана алардын (бардык элдердин) ортосунда акыйкат менен өкүм кылынды. Алар(дан эч бирине) зулум кылынбайт.

---

1 «Сур» кернейин Исрафил периште тартат. Кернейдин коркунучтуу үнү баардык жанзатка угулат Жана ким укса мүрт кетип, өлө берет. Бирок, Аллаһ каалаган адамдар өлбөйт. Керней экинчи ирет тартылганда анын добушунан өлгөндөр менен кошо андан мурунку ажалы менен өлүп, мүрзөгө коюлгандар дагы тирилип, мүрзөлөрүнөн чыгышат. Ал Күндө жер башка жер, асман башка асманга алмаштырылат. Күн, Ай жана башка жылдыздар жок кылынат.

2 Аллаһтын улук сот-сурагы башталат: ар бир үммөт өз пайгамбарларынын күбөлүгүндө суралат. Ар бир адамга периштелер, өзүнүн дене мүчөлөрү, басып жүргөн жер күбө болуп турушат.

**70.** Ар бир жанга өзүнүн жасаганы(на жарашасы) гана толук берилди. Ал алар жасаган иштерди эң жакшы Билүүчү.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** (Анан) каапыр болгон адамдар тобу менен тозокко айдалды. Качан ага келишкенде, эшиктери ачылып, тозок корукчулары «Силерге өзүңөрдүн араңардан, ушул күнүңөргө жолугууну эскерткен жана Раббиңердин аяттарын окуп берген пайгамбарлар келбеди беле?»-дешет. «Жок, келген - дешет алар - бирок, азап сөзү (өкүмү) каапырларга акыйкат (жаза) болду».

وَسِيقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكَٰفِرِينَ ﴿٧١﴾

**72.** (Аларга) айтылды: «Түбөлүк кала турган тозок эшиктерине киргиле! Текебер адамдардын орду кандай жаман!

قِيلَ ادْخُلُوا أَبْوَٰبَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ал эми, Раббисинен корккон (такыба) адамдар тобу менен Бейишке алып барылды. Качан Бейишке жетип, эшиктери ачылганда, анын корукчулары айтты: «Силерге (Аллаһтан) салам болсун! Кош келиңиздер! Эми Бейишке түбөлүк жашоочу болуп киргиле!»

وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا خَٰلِدِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** (Такыбалар) айтышты: «Убадасын чындап аткарган жана бизге ушул жерди (түбөлүк) мураска берген Аллаһка мактоолор болсун! Биз Бейиштен каалаган орундарга түшөбүз! (Жакшы) амал кылуучулардын сыйлыгы кандай сонун!»

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَٰمِلِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Жана сен периштелерди Раббисине мактоо - тасбихтерди айтып, Арштын айланасында турганын көрөсүң. (Ал Күнү) алардын (бардык пенделердин) арасында акыйкаттык менен өкүм кылынды жана «Ааламдардын Раббиси Аллаһка мактоолор болсун» деп айтылды!

وَتَرَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ ٱلْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِىَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَقِيلَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٥﴾

## 40 «Гаафыр» сүрөсү[1]

## سُورَةُ غَافِرٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Хаа. Миийм.

حمٓ ١

2. Бул) Китептин түшүүсү, Кудуреттүү, Илимдүү , Аллаһ (Таала) тарабынан болду!

تَنزِيلُ ٱلۡكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡعَلِيمِ ٢

3. (Ал) күнөөнү кечирүүчү, тообаны кабыл кылуучу, азабы катуу жана ихсан-пазилеттүү. Эч бир Кудай жок, жалгыз Өзү бар! Кайтып баруу - Өзүнө!

غَافِرِ ٱلذَّنۢبِ وَقَابِلِ ٱلتَّوۡبِ شَدِيدِ ٱلۡعِقَابِ ذِي ٱلطَّوۡلِۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ إِلَيۡهِ ٱلۡمَصِيرُ ٣

4. Аллаһтын аяттарында каапыр болгондор гана талашышат.[2] (О, Мухаммад!) алардын шаарларды кезип жүрүшү сени азгырып койбосун![3]

مَا يُجَٰدِلُ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَلَا يَغۡرُرۡكَ تَقَلُّبُهُمۡ فِي ٱلۡبِلَٰدِ ٤

5. Алардан илгери Нухтун (каапыр) коому, алардан кийинки (каапыр) жамааттар дагы (пайгамбарларын) «жалганчы» дешкен. Ар бир эл өз пайгамбарын өлтүрүүгө ниеттенген жана жалгандары менен Акыйкатты жеңип алабыз дешип талашып-тартышышкан. Анан Биз аларды (апаат-балээ менен) «кармап койдук».

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوحٖ وَٱلۡأَحۡزَابُ مِنۢ بَعۡدِهِمۡۖ وَهَمَّتۡ كُلُّ أُمَّةِۭ بِرَسُولِهِمۡ لِيَأۡخُذُوهُۖ وَجَٰدَلُواْ بِٱلۡبَٰطِلِ لِيُدۡحِضُواْ بِهِ ٱلۡحَقَّ فَأَخَذۡتُهُمۡۖ فَكَيۡفَ كَانَ عِقَابِ ٥

---

1 Маккада түшкөн. 85 аяттан турат. «Гаафырдын» мааниси «Кечирүүчү». Бул сүрөнүн дагы бир аталышы «Момун».

2 Мусулмандар дароо моюн сунганга шашылат.

3 Шаарларды кезип жүрүү үчүн күч-кубат, бийлик жана байлык керек. Эгер каапырларда ушул нерселер болсо, мунун мааниси «Аллаһ аларды сүйөт экен» дегенди билдирбейт. Аллаһ аларды сүйбөйт. Болгону аларга мөөнөт берип жатат. Качан тообага келээр экен деп. Же болбосо, алар дагы да көбүрөөк күнөөгө батып, көбүрөөк азапка ылайык болуулары үчүн өмүр, байлык берүүдө. Алар өткөндөгү каапырлардын кайгылуу тагдырынан сабак алуулары керек.

Менин жазалоом кандай болгон!!!

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَنَّهُمْ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ﴿٦﴾

6. Каапырларга Раббиңдин Сөзү (азабы) ушинтип акыйкат (жаза) болгон. Чынында алар тозок элдеринен!

ٱلَّذِينَ يَحْمِلُونَ ٱلْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُۥ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِۦ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَىْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا فَٱغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا۟ وَٱتَّبَعُوا۟ سَبِيلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٧﴾

7. Арышты көтөргөн жана анын айланасында турган периштелер Раббисин мактап тасбих айтышат, Ага ыйман келтиришет жана ыймандуу пенделерге Аллаһтан кечирим сурап (мындай дуба кылышат): «О, Рабби! Ар бир нерсени ырайымың жана илимиң менен камтып турасың! (Сага) тооба кылып, Сенин жолуңа ээрчиген (момун) пенделериңдин күнөөлөрүн кечире көр?! Аларды тозок азабынан сакта!

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدتَّهُمْ وَمَن صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٨﴾

8. О, Жараткан! Аларды жана алардын ата-бабаларынан, жубайларынан жана урпактарынан салих (таза) болгондорун Өзүң аларга убада кылган "Адн" бейишине киргиз! Чынында, Сен Кудуреттүү, Даанышмансың!

وَقِهِمُ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ وَمَن تَقِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٩﴾

9. Аларды жамандыктардан сакта! Сен бүгүнкү (Кыямат) Күнү кимди жамандыктардан сактаган болсоң, ага ырайым кылыптырсың! Бул деген эң улук жеңиш!»

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ ٱللَّهِ أَكْبَرُ مِن مَّقْتِكُمْ أَنفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى ٱلْإِيمَٰنِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١٠﴾

10. Чынында, каапыр адамдарга бийик добуш менен айтылат: «(Азыр) өзүңөрдү-өзүңөр жек көргөндөн, Аллаһтын жек көрүүсү улугураак! Бир кезде силерди ыйманга чакырылганда каапыр болдуңар!

قَالُوا۟ رَبَّنَآ أَمَتَّنَا ٱثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا ٱثْنَتَيْنِ

11. (Каапырлар) айтышты: «О, Рабби! Сен бизди эки ирет өлтүрүп, эки

иреt тирилттиң![1] Биз күнөөбүздү мойнубузга алабыз! (Бул тозоктон) чыгууга жол барбы?!» («Жол жок» деп айтылат аларга)

فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِّن سَبِيلٍ ﴿١١﴾

**12.** «Мунун себеби, силерди Аллаһтын Өзүнө (эч нерсени шерик кошпой ибадат кылууга) чакырылганда каапыр болгонсуңар жана Ага шерик кошулса, (ошол жалган кудайга) ыйман келтиргенсиңер! (Бүгүн) өкүм эң Улук, эң Жогорку Аллаһка таандык!»

ذَٰلِكُم بِأَنَّهُۥٓ إِذَا دُعِىَ ٱللَّهُ وَحْدَهُۥ كَفَرْتُمْ ۖ وَإِن يُشْرَكْ بِهِۦ تُؤْمِنُوا۟ ۚ فَٱلْحُكْمُ لِلَّهِ ٱلْعَلِىِّ ٱلْكَبِيرِ ﴿١٢﴾

**13.** (Эй, инсандар!) Ал силерге Өзүнүн (кудуретинин) белгилерин көргөзүп, силер үчүн асмандан ырыскы түшүргөн Зат. (Муну) Аллаһка кайткан адамдар гана эскеришет.

هُوَ ٱلَّذِى يُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

**14.** Эми, силер эгер каапырлар жаман көрсө да, (бардык) дин-ибадатты Аллаһка калыс багыттаган абалда гана дуба (ибадат) кылгыла!

فَٱدْعُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** (Силердин Кудай) Бийик даражалуу жана (Улук) Арштын Кожоюну! Ал пенделеринин арасынан Өзү каалаган адамга жолугушуу Күндөн эскертүү үчүн, Өз буйругу менен вахий түшүрөт.

رَفِيعُ ٱلدَّرَجَٰتِ ذُو ٱلْعَرْشِ يُلْقِى ٱلرُّوحَ مِنْ أَمْرِهِۦ عَلَىٰ مَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ لِيُنذِرَ يَوْمَ ٱلتَّلَاقِ ﴿١٥﴾

**16.** Ал Күнү алар (инсандар мүрзөлөрүнөн) көтөрүлүп чыгышат. Эч нерсе Аллаһтан жашыруун боло албайт. Ал Күнү мүлк (падышалык) кимдин колунда? Жалгыз Жеңүүчү Аллаһтын Колунда!

يَوْمَ هُم بَٰرِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِنْهُمْ شَىْءٌ ۚ لِّمَنِ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ ٱلْوَٰحِدِ ٱلْقَهَّارِ ﴿١٦﴾

---

1 Пенде эненин курсагында жансыз бир тамчы суу эле. Анан Аллаһ ага жан берди. Өмүрү бүткөндө экинчи ирет өлдү жана Кыямат сурагы үчүн экинчи ирет тирилет.

**17.** Ал Күндө ар бир жан өзү жасаган ишине жараша гана жаза алат. Ал Күндө зулум жок. Чынында Аллаһ тез Эсептешүүчү.

ٱلْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ ٱلْيَوْمَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿١٧﴾

**18.** (О, Мухаммад!) Сен аларды (ошол) жакын Күн менен коркут. Анда жүрөктөр алкымга тыгылып, (адамдар сөздөрүн) ичине жуткан абалда (болушат)! Заалымдарга эч бир боорукер, эч бир шапааты кабыл алынган актоочу болбойт!

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ ٱلْـَٔازِفَةِ إِذِ ٱلْقُلُوبُ لَدَى ٱلْحَنَاجِرِ كَـٰظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّـٰلِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ ﴿١٨﴾

**19.** (Аллаһ) көздөрдүн (арам нерсеге) жашыруун назар салышын да, жүрөктөр жашырган сырларды да билип турат.

يَعْلَمُ خَآئِنَةَ ٱلْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِى ٱلصُّدُورُ ﴿١٩﴾

**20.** Аллаһ акыйкат менен өкүм кылат. Ал эми, Аллаһтан башка, (мушриктер) дуба кылып жаткан «кудайлар» эч нерсени өкүм кыла алышпайт. Чынында Аллаһ Өзү гана (бардык нерселерди) Угуучу, Көрүүчү!

وَٱللَّهُ يَقْضِى بِٱلْحَقِّ ۖ وَٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَقْضُونَ بِشَىْءٍ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

**21.** (Мушриктер) жер жүзүн кезип, саякат кылып көрүшпөйбү? Ошондо алар өздөрүнөн мурунку (мушрик) адамдардын акыбети эмне болгонун көрүшмөк. Алар булардан күч-кубаттуураак жана жер бетинде калтырган (маданий, аскерий) издери көбүрөөк болгон. Анан Аллаһ аларды (ширк) күнөөлөрү себептүү кыйратып салды. Аларга Аллаһ тарабынан эч кандай сактоочу болбоду!

۞ أَوَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَـٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا۟ هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢١﴾

**22.** Мунун себеби: аларга өз пайгамбарлары анык аят-далилдер менен келгенде, каапыр болушкан. Анан Аллаһ аларды кыйраткан.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ فَكَفَرُوا۟ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ قَوِىٌّ شَدِيدُ

ٱلْعِقَابِ ٢٢

Чынында, Ал Кубаттуу жана азабы катуу!

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٢٣

**23.** Биз Мусаны Өз аяттарыбыз жана анык далил менен жибердик,

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَقَٰرُونَ فَقَالُوا۟ سَٰحِرٌ كَذَّابٌ ٢٤

**24.** Фираунга, Хааманга, Каарунга[1] (жана алардын каапыр жердештерине). Алар болсо (Мусаны) «сыйкырчы», «жалганчы» дешти.

فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْحَقِّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا۟ ٱقْتُلُوٓا۟ أَبْنَآءَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ وَٱسْتَحْيُوا۟ نِسَآءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ٢٥

**25.** Муса аларга Биздин алдыбыздан Акыйкатты алып келгенде алар: «Муса менен бирге ыйман келтирген Исраил урпактарынын уул перзенттерин өлтүрүп, кыз перзенттерине жашоо бергиле!» дешкен. Каапырлардын айлакерлиги анык адашуучулукта.[2]

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِىٓ أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُۥٓ ۖ إِنِّىٓ أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِى ٱلْأَرْضِ ٱلْفَسَادَ ٢٦

**26.** Фираун айтты: «Мага койгула, Мусаны өлтүрөйүн. Жана ал Раббисине жалбара берсин. Мен силердин диниңерди (Муса) өзгөртүп же болбосо жер бетинде бузукулук чыгарып жиберишинен коркуп жатамын».

وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِنِّى عُذْتُ بِرَبِّى وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ٢٧

**27.** Муса айтты: «Мен Өзүмдүн жана силердин Раббиңер Аллаһка жалбарып, эсеп (Кыямат) күнүнө ишенбеген ар бир текебер заалымдан коргоосун сураныамын».

---

1 Хааман Фираундун вазири, Каарун ошол замандагы чириген байлыгына чиренип, текеберленген каапыр болгон.

2 Тактап айтканда, алардын түзгөн айлакер эрежелери максатка жетпейт. Алар Исрайил урпагынын эркек балдарын өлтүрө берсек, бир нече жылдарда өзүнөн өзү жоголуп кетет деп эреже түзүшкөн. Бирок Аллаһ алардын эрежелерине каршы эреже түзүп, бардыгын деңизге чөктүрүп жиберген. Бул окуялардын толук баяны өткөн сүрөлөрдө айтылды.

**28.** (Ошондо) Фираундун тууганларынан болгон (жана) ыйманын жашырып жүргөн бир момун киши[1] айтты: «(Эмне, силер) «Раббим-Аллаһ» дегени үчүн эле, бир адамды өлтүрүп саласыңарбы?! Ал силерге Раббиңерден далил-баяндар алып келди го! Эгер ал жалганчы болсо, жалганы өз моюнуна! Эгер сөзү чын болуп калса, ал силерге убада кылган кээ бир азаптар башыңарга түшүп жүрбөсүн! Чынында, Аллаһ чектен чыккандарды, жалганчыларды Туура Жолго баштабайт!

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَـٰنَهُۥٓ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّىَ ٱللَّهُ وَقَدْ جَآءَكُم بِٱلْبَيِّنَـٰتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ كَـٰذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهُۥ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ ٱلَّذِى يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٨﴾

**29.** О, коомум! Бүгүн бийлик силердин колуңарда. Жер бетинде жеңүүчү болуп турасыңар. Эгер Аллаһтын азабы келип калчу болсо, андан бизди ким куткара алат?!» Фираун айтты: «Мен силерге өзүмдүн пикиримден башка пикирди сунуш кылбаймын. Мен силерди Туура Жолго гана баштаймын.»

يَـٰقَوْمِ لَكُمُ ٱلْمُلْكُ ٱلْيَوْمَ ظَـٰهِرِينَ فِى ٱلْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأْسِ ٱللَّهِ إِن جَآءَنَا ۚ قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ﴿٢٩﴾

**30.** Ыйман келтирген киши айтты: «О, коомум! Мен силердин башыңарга уюшкан топтордун күнүндөй күн түшүп калуусунан коркомун!

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَـٰقَوْمِ إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ ٱلْأَحْزَابِ ﴿٣٠﴾

**31.** Нух коомунун, Аад, Самуд жана алардан кийинки (каапыр) элдердин иши (сыяктуу иш башыңарга түшүп калышынан коркомун!) Аллаһ эч качан пенделерге зулумду каалабайт!

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا ٱللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣١﴾

---

1 Аалымдар «бул киши кыйла мансаптуу болуш керек. Анткени, коомдо даражасы төмөн адам ачыктан-ачык Мусаны актап сүйлөй алмак эмес»-дешет.

**32.** О, коомум! Мен кыйкырышуу Күнүндө[1] силерге (азап болушунан) коркомун!

وَيَٰقَوۡمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ يَوۡمَ ٱلتَّنَادِ ٣٢

**33.** Ошол күнү (азаптан) кетенчиктеп качасыңар. (Бирок) силерге Аллаһ тарабынан эч бир жардамчы болбойт. Аллаһ кимди адаштырып койсо, аны Туура Жолго баштоочу жок!

يَوۡمَ تُوَلُّونَ مُدۡبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنۡ عَاصِمٖۗ وَمَن يُضۡلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنۡ هَادٖ ٣٣

**34.** Силерге мындан мурун Юсуф (пайгамбар) далил-баяндар алып келгенде да, ал алып келген динден такай шектенүүдө болгонсуңар. (Ал эми) качан ал өлгөндө «Аллаһ андан кийин эч качан пайгамбар жибербейт»-дедиңер. Аллаһ чектен чыккан, шекчил адамдарды ушинтип адаштырат!

وَلَقَدۡ جَآءَكُمۡ يُوسُفُ مِن قَبۡلُ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلۡتُمۡ فِي شَكّٖ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلۡتُمۡ لَن يَبۡعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعۡدِهِۦ رَسُولٗاۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ مُّرۡتَابٌ ٣٤

**35.** Өздөрүнө (Аллаһ тарабынан эч кандай) далил келбесе деле, Аллаһтын аяттары жөнүндө талашып-тартышкандар, Аллаһтын алдында жана ыймандуу кишилердин алдында эң жек көрүндү болгон адамдар! Аллаһ ар бир текебер, зордукчул адамдын жүрөгүнө ушинтип мөөр басат!»

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيۡرِ سُلۡطَٰنٍ أَتَىٰهُمۡۖ كَبُرَ مَقۡتًا عِندَ ٱللَّهِ وَعِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْۚ كَذَٰلِكَ يَطۡبَعُ ٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلۡبِ مُتَكَبِّرٖ جَبَّارٖ ٣٥

**36.** Анда Фираун айтты: «О, Хааман! Мага (бийик) мунара кургунун! Ажеп эмес мен жолдорго жетип барсам!

وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبۡنِ لِي صَرۡحٗا لَّعَلِّيٓ أَبۡلُغُ ٱلۡأَسۡبَٰبَ ٣٦

**37.** Асмандардын жолдоруна! Анан Мусанын кудайын (өз көзүм менен) көрөйүн. Мен ойлойм, ал (Муса) жалганчы болуш керек». Ошентип, Фираунга (шайтан

أَسۡبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبٗاۚ وَكَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ ٱلسَّبِيلِۚ

---

1 Кыяматтын сот-сурагы бүтүп, адамдар тозок менен Бейишке бөлүнгөндө тозоктогулар Бейиштегилерге суктанып, бир аз суудан кайрымдуулук көргөзүп коюуларын суранып, кыйкырып кайрылышат

тарабынан) өз ишинин жамандыгы кооз көргөзүлдү жана (Туура) Жолдон тосуп коюлду. Фираундун (бул) амалкөйлүгү чынында пайда бербеди.

وَمَا كَيۡدُ فِرۡعَوۡنَ إِلَّا فِي تَبَابٖ ٣٧

**38.** Ыйман келтирген адам айтты: « О, коомум! Мени ээрчигиле! Мен силерди (Мусанын дини менен) Туура Жолго баштайын!

وَقَالَ ٱلَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوۡمِ ٱتَّبِعُونِ أَهۡدِكُمۡ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٨

**39.** О, коомум! Чынында бул дүйнө жашоосу (убактылуу гана) пайдалануу! Чыныгы (түбөлүк жашоочу) орун-бул Акырет!

يَٰقَوۡمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا مَتَٰعٞ وَإِنَّ ٱلۡأٓخِرَةَ هِيَ دَارُ ٱلۡقَرَارِ ٣٩

**40.** Ким бир күнөө иш жасаса, ошол ишине жараша гана жаза алат. Ал эми, эркек же болбосо аялдардан кимиси ыймандуу болуп, бир сооптуу иш жасаса Бейишке кирет (жана) анда (ага) эсепсиз ырыскы берилет.

مَنۡ عَمِلَ سَيِّئَةٗ فَلَا يُجۡزَىٰٓ إِلَّا مِثۡلَهَاۖ وَمَنۡ عَمِلَ صَٰلِحٗا مِّن ذَكَرٍ أَوۡ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤۡمِنٞ فَأُوْلَٰٓئِكَ يَدۡخُلُونَ ٱلۡجَنَّةَ يُرۡزَقُونَ فِيهَا بِغَيۡرِ حِسَابٖ ٤٠

**41.** О, коомум! Эмне үчүн мен силерди (тозоктон) кутулууга чакырсам, мени тозокко чакырып жатасыңар?!»[1]

۞ وَيَٰقَوۡمِ مَا لِيٓ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلنَّجَوٰةِ وَتَدۡعُونَنِيٓ إِلَى ٱلنَّارِ ٤١

**42.** Силер мени Аллаһка каапыр болуп, өзүм (кудай экенин) билбеген нерселерди Ага шерик кылууга чакырып жатасыңар. А мен болсо силерди кудуреттүү, кечиримдүү Кудайга (Аллаһка) чакырып жатамын.

تَدۡعُونَنِي لِأَكۡفُرَ بِٱللَّهِ وَأُشۡرِكَ بِهِۦ مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞ وَأَنَا۠ أَدۡعُوكُمۡ إِلَى ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡغَفَّٰرِ ٤٢

**43.** Силер мени ага чакырып жаткан «кудайыңар» дүйнөдө да, Акыретте да чакырууга арзыбайт (дубаларды укпайт). Бардыгыбыз Аллаһка гана кайтабыз. Жана

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِ لَيۡسَ لَهُۥ دَعۡوَةٞ فِي ٱلدُّنۡيَا وَلَا فِي ٱلۡأٓخِرَةِ وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡمُسۡرِفِينَ هُمۡ أَصۡحَٰبُ

1 «Мусага ээрчисек - тозоктон кутулабыз, Фираунга ээрчисек тозокко тутулабыз» демекчи болууда.

ٱلنَّارِ ﴿٤٣﴾

(Аллаһка душмандык менен) чектен чыккандар, дал ошолор тозок элдери!

فَسَتَذۡكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمۡۚ وَأُفَوِّضُ أَمۡرِيٓ إِلَى ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ﴿٤٤﴾

**44.** Мен силерге айткан (бул) сөздөрдү тез аранын ичинде (Кыяматта) эскерип калаарсыңар. Мен ишимди Аллаһка тапшырамын. Чынында Аллаһ пенделерди(н ар бир кыймыл аракетин) көрүп туруучу!» (Фираун аны өлтүртмөк болду).

فَوَقَىٰهُ ٱللَّهُ سَيِّـَٔاتِ مَا مَكَرُواْۖ وَحَاقَ بِـَٔالِ فِرۡعَوۡنَ سُوٓءُ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٥﴾

**45.** (Бирок), Аллаһ алардын айла – амалдарынан аны сактап калды. Ал эми, Фираун менен анын элин коркунучтуу азап ороду[1].

ٱلنَّارُ يُعۡرَضُونَ عَلَيۡهَا غُدُوّٗا وَعَشِيّٗاۚ وَيَوۡمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ أَدۡخِلُوٓاْ ءَالَ فِرۡعَوۡنَ أَشَدَّ ٱلۡعَذَابِ ﴿٤٦﴾

**46.** Аларга (Фираун менен элине) эртели-кеч тозок көргөзүлүп турулат.[2] Ал эми, Кыямат болгондо, (бир добуш): «Фираун элин эң катуу азапка киргизгиле!» (дейт.)

وَإِذۡ يَتَحَآجُّونَ فِي ٱلنَّارِ فَيَقُولُ ٱلضُّعَفَٰٓؤُاْ لِلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُنَّا لَكُمۡ تَبَعٗا فَهَلۡ أَنتُم مُّغۡنُونَ عَنَّا نَصِيبٗا مِّنَ ٱلنَّارِ ﴿٤٧﴾

**47.** Ошондо алар тозокто туруп бири-бирине (күнөө тагып) далил айтышат. Алсыз (ээрчиген) мушриктер текеберленген (жетекчи) мушриктерге: «Биз силерге ээрчиген элек. Эми (бүгүн) силер бизден тозоктун бир үлүшүн болсо да арылта аласыңарбы!»- дешет.

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسۡتَكۡبَرُوٓاْ إِنَّا كُلّٞ فِيهَآ إِنَّ ٱللَّهَ قَدۡ حَكَمَ بَيۡنَ ٱلۡعِبَادِ ﴿٤٨﴾

**48.** (Анда) жетекчи мушриктер айтышат: «Бул жерде бардыгыбыз (алсызбыз). Пенделердин арасында

---

1 Фираун Исрайил урпактарын бир түндүн ичинде Мисирден чыгарып кеткен Мусанын артынан куугун салып, бүт Мисир элин ээрчитип, Кызыл деңиз жээгинде аларды кууп жетет. Аллаһ Муса менен анын элине деңизден он эки катар жол ачып аман-эсен өткөрүп, артынан Фираун эл-аскерин ээрчитип киргенде, деңиз кайра кошулуп, аларды коркунучтуу азап ороп алат.

2 Аларга тозоктун көргөзүп турулуусу мүрзөдө боло турган азап. Бул аят Барзах (кабыр) азабынын бар экенине далил болот.

Бир Аллаһтын Өзү гана өкүм кылат».

49. Анан тозоктогулар тозок кароолчусуна: «Раббиңерден сурагыла, бизден бир күн (болсо да) азапты жеңилдетсин?!» дешти.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ ٱلْعَذَابِ ﴿٤٩﴾

50. (Тозок кароолчулары) айтышты: «Силерге пайгамбарыңар (ушул күндөрдү эскерткен) анык далилдар менен келбеди беле?!». «Жок, келген» (дешти тозоктогулар. Анда тозок периштелери): «Өзүңөр сурагыла! Бирок каапырлардын дубатилектери текке кетет!»-дешти.

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥٠﴾

51. Чынында Биз пайгамбаларыбызга жана ыймандуу пенделерге, дүйнө жашоосунда да, күбөлөр (даяр болуп) турган (Кыямат) күндө да анык жардам беребиз.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥١﴾

52. Ал Күндө заалым пенделерге шылтоолору пайда бербейт! Аларга наалат жана эң жаман орун (тозок) бар!

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٢﴾

53. Биз Мусага Хидаят-Туура Жол бердик жана (ага түшүргөн) китепке Исрайил урпактарын мураскор кылып койдук.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٣﴾

54. (Ал Китеп) Туура Жолду жана акылдуу адамдар үчүн Зикир-эскертүүлөрдү (өз ичине камтыган.)

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٤﴾

55. (О, Мухаммад! Мушриктерге) сабырдуу бол! Чынында, Аллаһтын убадасы-Акыйкат! Күнөөлөрүң үчүн Аллаһтан кечирим сурап, эртели-кеч Раббиңе мактоо жана тасбих айт!

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٥﴾

**56.** Аллаһтын аяттары жөнүндө, өздөрүнө (эч кандай илахий) далил келбесе да, талашып-тартыша турган кишилердин жүрөгүндө текберленүүдөн башка эч нерсе жок.[1] Алар ага (чындыкка) жете албайт. Эми сен Аллаһтан коргоо тиле. Ал – Угуучу, Көрүүчү!

إِنَّ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَانٍ أَتَاهُمْ إِن فِي صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَالِغِيهِ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿٥٦﴾

**57.** Аныгында, асмандар менен жерди жаратуу инсаниятты жаратуудан чоң нерсе. Бирок, көпчүлүк адамдар (муну) билбей жатышат.

لَخَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Жана (эч качан) сокур менен көздүү адам жана ыйман келтирип, салих амал кылгандар менен күнөөкөр (адамдар) тең боло албайт. (Адамдар Аллаһты) өтө сейрек эскеришет.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَلَا الْمُسِيءُ قَلِيلًا مَّا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Чынында саат (Кыямат) анык келүүчү. Анда эч күмөн жок. Бирок, көп адамдар ыйман келтирбей жатышат.

إِنَّ السَّاعَةَ لَآتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Силердин Раббиңер: «Мага дуба кылгыла силерге жооп беремин (кабыл аламын)» деди. Мага ибадат кылуудан текеберленген адамдар тез арада кор болгон абалда тозокко киришет.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُونِي أَسْتَجِبْ لَكُمْ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِي سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Аллаһ силерге эс алып, тынчтануунар үчүн түндү, (ал эми тиричилик үчүн) жарык күндүздү жаратып берди. Аллаһ анығында, адамдарга абдан пазилеттүү! Бирок

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا

1 Же колунда илахий китептен далили жок, же илим- билими жок. Ушул караңгы абалында Аллаһ жөнүндө талашып, Ага ылайык келбеген сыпаттарды берет. Бул текебер адамдар чындап бир чындыктын түбүнө жетүүнү максат кылышпайт. Көздөгөнү бирөө гана: Аллаһтын Динине бут тосуу.

көпчүлүк адамдар шүгүр кылбай жатышат.

**62.** Ушул Аллаһ – силердин Раббиңер! Ал бардык нерселердин (жалгыз) Жаратуучусу! Эч бир кудай жок, жалгыз Өзү гана бар! Дагы кайда бара жатасыңар?!

**63.** Аллаһтын аяттарын таанybай койгон адамдар ушинтип бурулуп кете беришет.

**64.** Аллаһ силерге жерди үй, асманды там кылып берди. Жана силерге шекил-сүрөт берип, эң мыкты келбеттүү кылып жаратты. Жана силерге (ар түрдүү) таза-пакиза ырыскыларды берди. Ушул Аллаһ силердин Раббиңер! Ааламдардын Раббиси Аллаһ Улук-Берекеттүү!

**65.** Ал (түбөлүк) Тирүү! Эч бир кудай жок, Бир Өзү гана бар! Демек. Дин ибадатты Бир Өзүнө арнап, Бир Өзүнө дуба кылгыла! Ааламдардын Раббиси Аллаһка мактоо(лор) болсун!

**66.** (О, Пайгамбар,) айткын: «Мага Раббим тарабынан анык баяндар (Кураан аяттары) келгенде, мен Аллаһдан башка силер дуба кылып жаткан «кудайларга» ибадат кылуудан кайтарылдым жана ааламдардын Раббиси үчүн гана (жүрөгүм, бүт дене мүчөлөрүм менен) моюн сунууга буйрулдум.

**67.** Аллаһ силерди (оболу) топурактан, андан соң бир тамчы бел суудан, андан соң коюу кандан жаратты. Андан кийин бөбөк абалыңарда (жарык дүйнөгө) чыгарды. Андан

يَشْكُرُونَ ﴿٦١﴾

ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ خَٰلِقُ كُلِّ شَيْءٍ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ ٱلَّذِينَ كَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٣﴾

ٱللَّهُ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَٱلسَّمَآءَ بِنَآءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٤﴾

هُوَ ٱلْحَىُّ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱدْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٥﴾

۞ قُلْ إِنِّى نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَمَّا جَآءَنِىَ ٱلْبَيِّنَٰتُ مِن رَّبِّى وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٦٦﴾

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا۟ أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا۟ شُيُوخًا وَمِنكُم مَّن

يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوٓا۟ أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٧

кийин күч-кубатка толгон жашка жетишиңер үчүн, жана андан соң картайган (чал-кемпир) болуп калышыңар үчүн (муундан муунга өткөрдү.) Силерден кээ бирөөңөр (карылыктан) мурун өтүп кетишет. (Дагы бирөөңөр болсо) белгиленген мөөнөткө (картайып, анан өлүм табууга) жетишиңер үчүн (узун өмүр сүрөт). Кана эми акылыңарды иштетсеңер!

هُوَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٨

**68.** Ал тирилтет жана өлтүрөт. Эгер бир (чоң же кичине) ишти өкүм кылчу болсо, ага (карата) «бол!» деп айтат. Анан ал болуп калат!

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ٦٩

**69.** Аллаһтын аяттары жөнүндө (далилсиз эле) талашып жаткан адамга карабайсыңбы! Каякка бурулуп баратышат?!

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِٱلْكِتَٰبِ وَبِمَآ أَرْسَلْنَا بِهِۦ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٧٠

**70.** Алар - Китепти (Курааңды) жана Биз пайгамбарларыбызга жиберген динди «жалган» деген адамдар! Жакында билип алышат!

إِذِ ٱلْأَغْلَٰلُ فِىٓ أَعْنَٰقِهِمْ وَٱلسَّلَٰسِلُ يُسْحَبُونَ ٧١

**71.** Ошол Күнү алардын моюнунда сүйрөлө турган кишендер жана чынжырлар болот,

فِى ٱلْحَمِيمِ ثُمَّ فِى ٱلنَّارِ يُسْجَرُونَ ٧٢

**72.** (тозоктогу) кайнак суу тарапка! Кийин (шайтандары менен кошо таңылып) тозокто куйкаланат!

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ٧٣

**73.** Кийин аларга айтылат: «Шерик кылган «кудайыңар» кайда,

مِن دُونِ ٱللَّهِ ۖ قَالُوا۟ ضَلُّوا۟ عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن نَّدْعُوا۟ مِن قَبْلُ شَيْـًٔا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٤

**74.** Аллаһтан башка? «Бизден жоголуп калды го! Жок, биз мурун аларга эч дуба (ибадат) кылган эмеспиз!» - дешет. Аллаһ каапырларды ушинтип адаштырат.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ

**75.** «Бул жер бетинде акыйкатсыздык (жалган дүйнө азгырыктары)

менен корстон болгонуңардын жана текеберчилигиңердин (жазасы)!

الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ٧٥

**76.** (Эми) анда түбөлүк кала турган тозок эшиктеринен киргиле! Текебер адамдардын орду кандай жаман!»

ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ٧٦

**77.** (О, Мухаммад,) сабыр кыл. Аллаһтын убадасы – Акыйкат! Аларга убада кылган азаптан кээ бирөөлөрүн сага көргөзөбүз, же болбосо, (аларга азап жибере электе) жаныңды алабыз. (Анда алардын азап тартканын Акыретте көрөсүң. Анткени бардыгы) Өзүбүзгө гана кайтарылышат.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ٧٧

**78.** Биз сага чейин (көп) пайгамбарларды жибердик. Алардын арасынан сага (Курaанда) баяндап бергенибиз да бар, баян кылып бербегенибиз да бар. Эч бир пайгамбар Аллаһтын уруксаты болмоюнча эч кандай моожиза келтире албайт![1] Ал эми, качан Аллаһтын буйругу келгенде, акыйкат менен өкүм кылынат. Ошол жерде жалганчылар зыянга учурашат!

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ٧٨

**79.** Аллаһ силерге (ар түрдүү) айбандарды жаратып (моюн сундуруп) берди. Алардын арасынан минишиңер үчүн (жаратканы бар). Алардын арасынан (этин) жешиңер үчүн (жаратkандары бар.)

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ لِتَرْكَبُوا مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٩

---

1 Мушриктер Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга «эгер Пайгамбарлыгың чын болсо, бизге үрөй учураган нерселерди моожиза кылып көргөзчү?! Же болбосо, биздин башыбызга азап келтирчи?!»- деп капа кылышканда, анын көңүлүн көтөрүү үчүн ушул аяттар түшүрүлгөн.

**80.** Ал айбандарда силер үчүн (көп) пайдалар бар. Жана аларга минип көңүлүңөрдөгү максат-муктаждыгыңарга жетишиңер үчүн алардын үстүнө жана кемелердин үстүнө (Аллаһтын пазилети менен) мингизип коюлдуңар.

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ وَلِتَبْلُغُوا۟ عَلَيْهَا حَاجَةً فِى صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ٨٠

**81.** Аллаһ силерге (кудуретинин) белгилерин көргөзүүдө. Аллаһтын кайсы аят-белгисин жокко чыгара аласыңар?!

وَيُرِيكُمْ ءَايَٰتِهِۦ فَأَىَّ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُنكِرُونَ ٨١

**82.** (Мушриктер) жер жүзүн кезип саякат кылышпайбы. Ошондо өздөрүнөн мурунку (каапыр) элдердин акыбети кандай болгонун көрүп алышмак. Алар булардан күч-кубаттуурак, жана жер бетинде калтырган (тарыхий-маданий) издери көбүрөөк эле! Бирок, жасаган өнөрлөрү аларга (Аллаһтын азабы келгенде) пайда бере албады!

أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوٓا۟ أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَءَاثَارًا فِى ٱلْأَرْضِ فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ٨٢

**83.** Аларга пайгамбарлары далил-баяндар менен келгенде, өздөрүндөгү илим менен текеберлене сүйүнүшкөн (жана Бейиш-тозок жөнүндөгү кабарларды мыскылдашкан.) Анан аларды мыскылдаган нерселери (тозок оту) ороп алды.[1]

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَرِحُوا۟ بِمَا عِندَهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٨٣

**84.** Ал эми, качан Биздин азапты (өз көздөрү менен) көргөндө гана «Аллаһтын жалгыз Өзүнө ыйман келтирдик! Аллаһка шерик кошкон

فَلَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَحْدَهُۥ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِۦ مُشْرِكِينَ ٨٤

---

1 Тафсирчи уламалар Кураанды кабыл албай коюуга себеп болгон жана каапырлар аны менен текберлене сүйүнгөн илимди Философия илими болушу ыктымал дешет. Чынында көпчүлүк учурда таза Куран акидасын кабыл алууга, көпчүлүк учурда философтор менен ар кандай философиялар тоскоол болот.

«кудайларыбыздан» кайттык!» деп (кокуйлап) калышты.

фَلَمْ يَكُ يَنفَعُهُمْ إِيمَٰنُهُمْ لَمَّا رَأَوْا۟ بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ ٱللَّهِ ٱلَّتِى قَدْ خَلَتْ فِى عِبَادِهِۦ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٨٥﴾

85. Бирок, Биздин азабыбызды көрүп калгандагы ыймандары аларга пайда бербеди! (Бул) (байыркы) пенделеринин арасында өткөн Аллаһтын (сыналган) Жолу. Каапырлар ошондо (азап келгенде) өлүмгө жолугушту!

## 41 «Фуссилат» сүрөсү[1]

سُورَةُ فُصِّلَتۡ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Хаа. Мийм.

حمٓ ﴿١﴾

2. (Бул) Ырайымдуу, Мээримдүү тарабынан түшүрүлгөн, (жана)

تَنزِيلٞ مِّنَ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢﴾

3. (маанисин) билген адамдар үчүн аяттары арабча Кураан калыбында толук баяндалган (Китеп)

كِتَٰبٞ فُصِّلَتۡ ءَايَٰتُهُۥ قُرۡءَانًا عَرَبِيّٗا لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٣﴾

4. (Бейиштен) куш кабар айтуучу, (тозоктон) кайгылуу кабар айтуучу (китеп). Бирок алардан (Курайш мушриктеринен) көпчүлүгү жүз үйрүп кетишти. Эми алар угушпайт.

بَشِيرٗا وَنَذِيرٗا فَأَعۡرَضَ أَكۡثَرُهُمۡ فَهُمۡ لَا يَسۡمَعُونَ ﴿٤﴾

5. Жана: «Силер бизди чакырып жаткан нерсе үчүн жүрөгүбүздө парда, кулагыбызда дүлөйлүк жана сен менен биздин арабызда тосмо бар! Сен (өз диниңде) ибадат кыл, биз дагы (өз динибизде) ибадат кылабыз» дешти.

وَقَالُواْ قُلُوبُنَا فِيٓ أَكِنَّةٖ مِّمَّا تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ وَفِيٓ ءَاذَانِنَا وَقۡرٞ وَمِنۢ بَيۡنِنَا وَبَيۡنِكَ حِجَابٞ فَٱعۡمَلۡ إِنَّنَا عَٰمِلُونَ ﴿٥﴾

6. Айткын: «Мен деле силер сыяктуу адаммын. (Болгон айырмабыз:) мага (Раббимден) вахий келет. Силердин кудайыңар жалгыз Кудай. Анын Өзүнө (ибадат кылуу менен) түз болгула! Жана Андан күнөөңөрдү кечиришин сурагыла! Мушриктерге өлүм болсун!»

قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ فَٱسۡتَقِيمُوٓاْ إِلَيۡهِ وَٱسۡتَغۡفِرُوهُۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡمُشۡرِكِينَ ﴿٦﴾

7. Алар Акыретке ишенбеген жана (ошол себептүү) зекетти да бербеген адамдар.

ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡتُونَ ٱلزَّكَوٰةَ وَهُم بِٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ كَٰفِرُونَ ﴿٧﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 54 аяттан турат. Бул сүрөдө Кураан жөнүндө толугураак сөз болгону үчүн «Фуссилат» (толук баяндаган) деп аталат.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٨﴾

**8.** Чынында, (Акыретке) ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган кишилер үчүн түгөнгүс сыйлыктар бар!»

۞قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِٱلَّذِي خَلَقَ ٱلْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُۥٓ أَندَادًا ۚ ذَٰلِكَ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩﴾

**9.** Айткын: «Силер жерди эки күндүн ичинде жараткан Аллаhка каапыр болосуңарбы?! Ага теңдеш-шериктерди кошосуңарбы?! Ал – ааламдардын (жалгыз) Жаратуучусуго!»

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَٰسِيَ مِن فَوْقِهَا وَبَٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَآ أَقْوَٰتَهَا فِيٓ أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَآءً لِّلسَّآئِلِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Жана Ал жер үстүнө тоолорду жаратты, төрт күндүн ичинде жердеги ырыскы-жемиштерди толук өлчөп-ченеп, берекелүү кылып койду. (Бул) сурагандар үчүн.

ثُمَّ ٱسْتَوَىٰٓ إِلَى ٱلسَّمَآءِ وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ٱئْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَآ أَتَيْنَا طَآئِعِينَ ﴿١١﴾

**11.** Кийин (жаратуу үчүн) асман(дар) ды максат кылды[1]. Ал (асман) түтүн (болчу). Анан ага жана жерге: «Моюн сунсаңар да сунбасаңар да Мага (менин буйругума) келгиле!»-дегенде, алар: «Моюн сунган абалда келдик»-дешти.

فَقَضَىٰهُنَّ سَبْعَ سَمَٰوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَىٰ فِي كُلِّ سَمَآءٍ أَمْرَهَا ۚ وَزَيَّنَّا ٱلسَّمَآءَ ٱلدُّنْيَا بِمَصَٰبِيحَ وَحِفْظًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ ٱلْعَزِيزِ ٱلْعَلِيمِ ﴿١٢﴾

**12.** Анан (дагы) эки күндүн ичинде жети асманды(н жаралышын) бүтүрдү жана ар бир асманга өз ишин вахий (дайын) кылды. Жана Дүйнө Асманын чырактар менен коолдодук. (Жана ал жылдыздарды жин-шайтандардан) коргоочу (кылдык). Бул (жаратылыштар) Илимдүү, Кудуреттүү Аллаhтын тагдыры.

فَإِنْ أَعْرَضُواْ فَقُلْ أَنذَرْتُكُمْ صَٰعِقَةً مِّثْلَ صَٰعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٣﴾

**13.** Эгер (мушриктер дагы эле) жүз үйрүсө, айткын: «Мен силерди Аад жана Самуддун азабы сыяктуу азаптан эскерттим!»

---

1 Тафсийрул муяссар ثم استوى سبحانه وتعالى، أي قصد إلى السماء

**14.** Бир кезде аларга пайгамбарлар биринин артынан бири келип: «Аллаһтан башкага ибадат кылбагыла!» (дегенде) «Эгер Раббибиз кааласа, периштелерди (пайгамбар кылып) түшүрмөк. Албетте, биз силер алып келген Динге ишенбейбиз. (Анткени, адамдан пайгамбар чыгышы мүмкүн эмес)» дешти.

إِذْ جَآءَتْهُمُ ٱلرُّسُلُ مِنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوٓا۟ إِلَّا ٱللَّهَ قَالُوا۟ لَوْ شَآءَ رَبُّنَا لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ١٤

**15.** Ал эми, Аад (уруусу) болсо, акыйкатсыздык (зордук-зомбулук) менен жер жүзүндө текеберленип: «Бизден күч кубаттуу эч ким жок!» дешти. Алар өздөрүн жараткан Аллаһ алардан күчтүүрөөк экенин билишпеди бекен?! Алар (ошентип) аяттарыбызды четке кагып коюшту.

فَأَمَّا عَادٌ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَقَالُوا۟ مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَكَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يَجْحَدُونَ ١٥

**16.** Кийин Биз аларга дүйнө жашоосунда кордук азабын таттыруу үчүн бактысыз күндөрдө катуу добул шамалды жибердик! Акырет азабы андан да кордоочураак! (Ал Күнү) аларга эч жардам берилбейт!

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِىٓ أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيقَهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَلَعَذَابُ ٱلْـَٔاخِرَةِ أَخْزَىٰ وَهُمْ لَا يُنصَرُونَ ١٦

**17.** Ал эми Самуд (элдерине) Биз (Салих пайгамбар аркылуу) Хидаят берсек, Хидаят-Туура Жолдон сокурлукту абзел көрүштү. Анан аларды жасаган күнөө иштери себептүү кордук азабынын чагылганы урду!

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَٰهُمْ فَٱسْتَحَبُّوا۟ ٱلْعَمَىٰ عَلَى ٱلْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَٰعِقَةُ ٱلْعَذَابِ ٱلْهُونِ بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٧

**18.** Биз ыйман келтирип, такыба болгон кишилерди куткарып калдык.

وَنَجَّيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ١٨

**19.** Ал эми, Аллаһтын душмандары тозок тарапка чогултулуп, тизип коюлган күнү,

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ ٱللَّهِ إِلَى ٱلنَّارِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ١٩

**20.** Тозокко (жакын) келишкенде («Биз күнөө кылган эмеспиз!» деп тана башташат. Ошондо) алардын зыянына көздөрү, кулактары жана терилери, жасаган (күнөө) иштерине күбөгө өтүшөт.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيۡهِمۡ سَمۡعُهُمۡ وَأَبۡصَٰرُهُمۡ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٠

**21.** Анда алар терилерине: «Эмне үчүн биздин зыяныбызга күбөлүк бердиңер?»-дешет. (Терилери жана башка дене мүчөлөрү) айтат: «Ар кандай нерсени сүйлөтө алган Аллаһ бизди да сүйлөттү. Ал силерди биринчи ирет (жоктон бар кылып) жараткан. Жана Анын Өзүнө кайтарыласыңар».

وَقَالُواْ لِجُلُودِهِمۡ لِمَ شَهِدتُّمۡ عَلَيۡنَاۖ قَالُوٓاْ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ أَنطَقَ كُلَّ شَيۡءٖۚ وَهُوَ خَلَقَكُمۡ أَوَّلَ مَرَّةٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٢١

**22.** Силер (эй, күнөөкор адамдар!) Өзүңөрдүн зыяныңарга кулагыңар, көзүңөр, териңер күбөлүк беришинен (дүйнөдө) жашынбайт элеңер. (Анткени), жасаган ишиңерден көпчүлүгүн Аллаһ билбей калат деп ойлогонсуңар.

وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَتِرُونَ أَن يَشۡهَدَ عَلَيۡكُمۡ سَمۡعُكُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُكُمۡ وَلَا جُلُودُكُمۡ وَلَٰكِن ظَنَنتُمۡ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعۡلَمُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ٢٢

**23.** Раббиңерге күмөн санаган ушул ката пикириңер силерди өлүмгө алып келди. Эми зыян тартуучулардан болуп калдыңар.

وَذَٰلِكُمۡ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمۡ أَرۡدَىٰكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٢٣

**24.** Эгер (азапка) чыдай алса, тозок-алардын жайы. Эгер (Дүйнөгө) кайтарууну сурашса кайтарылуучу болушпайт.

فَإِن يَصۡبِرُواْ فَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡۖ وَإِن يَسۡتَعۡتِبُواْ فَمَا هُم مِّنَ ٱلۡمُعۡتَبِينَ ٢٤

**25.** Биз аларга (Курaaнды четке каккандан кийин жин-шайтандардан) «досторду» даярдап койгон элек. Анан алар (шайтандар) буларга алды-артындагы күнөөлөрдү коздоп көргөзгөн. (Натыйжада) өздөрүнөн мурда өткөн (каапыр) инсандар жана жиндердин катарында

۞وَقَيَّضۡنَا لَهُمۡ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُواْ لَهُم مَّا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَحَقَّ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ٢٥

алардын башына да сөз (азап) келиши акыйкат болуп калды. Чынында, алар зыян тартуучу болушту.

**26.** Каапыр адамдар (бири-бирине): «Курааанды укпагыла! (Эгер капыстан угуп калсаңар) аны жеңип, жогору келишиңер үчүн маанисиз сөздөрдү сүйлөп таштагыла!»-дешти.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَسۡمَعُواْ لِهَٰذَا
ٱلۡقُرۡءَانِ وَٱلۡغَوۡاْ فِيهِ لَعَلَّكُمۡ تَغۡلِبُونَ ٢٦

**27.** Биз каапырларга сөзсүз катуу азап таттырабыз Жана өздөрү жасаган (жаман) иштен да жаманыраак жаза менен жазалайбыз!

فَلَنُذِيقَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَذَابٗا شَدِيدٗا
وَلَنَجۡزِيَنَّهُمۡ أَسۡوَأَ ٱلَّذِي كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢٧

**28.** Мынакей, Аллаһ душмандарынын жазасы – тозок! Биздин аяттарыбызды (мыскылдап) четке каккандарынын жазасына алар үчүн тозокто түбөлүк орундар бар!

ذَٰلِكَ جَزَآءُ أَعۡدَآءِ ٱللَّهِ ٱلنَّارُۖ لَهُمۡ فِيهَا دَارُ ٱلۡخُلۡدِ
جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٢٨

**29.** (Каапыр жолбашчыларды ээрчип) каапыр болгон адамдар (тозокто туруп): «О, Рабби! Бизге азгырган адамдарды жана жиндерди көргөз! Биз аларды кордолгондордон болушу үчүн тамандарыбыз менен эзип-жанчып таштайлы!» дешти.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ رَبَّنَآ أَرِنَا ٱلَّذَيۡنِ
أَضَلَّانَا مِنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ نَجۡعَلۡهُمَا تَحۡتَ
أَقۡدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ ٱلۡأَسۡفَلِينَ ٢٩

**30.** «Раббим-Аллаһ» деп, андан соң (дин-ибадаттарында) түз болгон адамдарга периштелер түшүп келип: «(Келечектен) коркпогула, (өткөн ишке) өкүнбөгүлө! Өзүңөргө убада берилген Бейиш менен сүйүнгүлө!

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ
تَتَنَزَّلُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ أَلَّا تَخَافُواْ
وَلَا تَحۡزَنُواْ وَأَبۡشِرُواْ بِٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي كُنتُمۡ
تُوعَدُونَ ٣٠

**31.** Биз дүйнө жашоосунда да, Акыретте да силердин жакын досуңар болобуз. Силер үчүн Бейиште көңүлүңөр каалаган нерселер бар! Силер үчүн ал жерде тилеген бардык нерсе бар!

نَحۡنُ أَوۡلِيَآؤُكُمۡ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَفِي
ٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَشۡتَهِيٓ
أَنفُسُكُمۡ وَلَكُمۡ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ٣١

**32.** Ырайымдуу, Кечиримдүү (Аллаһ) тарабынан зыяпат иретинде!» (дешет).

نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ۝٣٢

**33.** Салих (сооп) иштерди (ыклас менен) жасаган, Аллаһка (эч нерсени шерик-ортомчу кошпой) дуба кылган жана: «Мен (чыныгы) мусулмандардан боломун!»-деген адамдан мыктыраак сүйлөгөн ким бар?

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَآ إِلَى ٱللَّهِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا وَقَالَ إِنَّنِى مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ۝٣٣

**34.** Жакшылык менен жамандык эч качан тең болбойт! (Сага орой тийгендерге) сылык мамиле менен жооп бер. Ошондо сени менен анын араңарда душманчылык бар киши боорукер дос сыяктуу болуп калат.

وَلَا تَسْتَوِى ٱلْحَسَنَةُ وَلَا ٱلسَّيِّئَةُ ۚ ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ فَإِذَا ٱلَّذِى بَيْنَكَ وَبَيْنَهُۥ عَدَٰوَةٌ كَأَنَّهُۥ وَلِىٌّ حَمِيمٌ ۝٣٤

**35.** Муну өтө сабырдуу адамдар гана жасай алат. Бул (адептүүлүктөн) чоң үлүш алган адамдын гана колунан келет.[1]

وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ٱلَّذِينَ صَبَرُوا۟ وَمَا يُلَقَّىٰهَآ إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ۝٣٥

**36.** Эгер сени шайтандын бир азгырыгы азгырса Аллаһтан коргоо тиле![2] Чынында Ал - Угуучу, Билүүчү!

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ۝٣٦

**37.** Күн, Ай, күндүз жана түн Аллаһтын (кудуретинин) белгилеринен. Күнгө да, айга да сажда кылбагыла! Аларды жараткан Аллаһка сажда кылгыла, эгер Анын Өзүнө ибадат кылчу болсоңор!

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلَّيْلُ وَٱلنَّهَارُ وَٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ۚ لَا تَسْجُدُوا۟ لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ۝٣٧

---

1 Бул аятта Аллаһ Өз Пайгамбарына жана жалпы мусулман калкына инсандан болгон душмандарга кандай мамиле кылууну үйрөттү. Кийинки аяттарда жин-шайтандан болгон душманга кандай мамиле жасоону үйрөтөт.

2 Бул коргопуу «Ауузу биллахи минаш-шайтоонир-ражиим» деген дубаны окуу менен болот. Мааниси: «Аллаһтын ырайымынан куулган шайтандын жамандыгынан Аллаһтан коргоо тилеймин» дегенди билдирет.

**38.** Эгер (Аллаһка ибадат кылуудан) текеберленишсе, (билип коюшсун: Аллаһ алардын ибадатына муктаж эмес!) Раббиңдин алдындагы (сан-санаксыз) периштелер, күнү-түнү (тынбай) жана чарчап-чаалыкпай Ага тасбих айтышат.

فَإِنِ ٱسۡتَكۡبَرُواْ فَٱلَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُۥ بِٱلَّيۡلِ وَٱلنَّهَارِ وَهُمۡ لَا يَسۡـَٔمُونَ ۩ ٣٨

**39.** Аллаһтын (кудуретинин) белгилеринен дагы бири, сен жерди куп-кургак (өлүк сыяктуу кунарсыз) абалда көрөсүң. Анан Биз ага (асмандан) суу түшүрсөк козголуп, көөп чыгат (жана ар түрдүү өсүмдүктөрдү өндүрө баштайт). Жерди (ушинтип) тирилткен Кудай өлүктөрдү да тирилте алат. Ал ар кандай нерсеге Кудуреттүү!

وَمِنۡ ءَايَٰتِهِۦٓ أَنَّكَ تَرَى ٱلۡأَرۡضَ خَٰشِعَةٗ فَإِذَآ أَنزَلۡنَا عَلَيۡهَا ٱلۡمَآءَ ٱهۡتَزَّتۡ وَرَبَتۡۚ إِنَّ ٱلَّذِيٓ أَحۡيَاهَا لَمُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰٓۚ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٌ ٣٩

**40.** Биздин аяттарыбызга мулхид[1] болгон адамдар Бизден жашына алышпайт! (Мулхид болуп) тозокко ташталган адам жакшыбы же Кыяматта аман-эсен келе турган адамбы? (Эй, мушриктер, бардыгын угуп-билип алдыңар. Эми) каалаган ишиңерди жасай бергиле! Чынында, Ал силердин (бардык) ишиңерди Көрүүчү.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُلۡحِدُونَ فِيٓ ءَايَٰتِنَا لَا يَخۡفَوۡنَ عَلَيۡنَآۗ أَفَمَن يُلۡقَىٰ فِي ٱلنَّارِ خَيۡرٌ أَم مَّن يَأۡتِيٓ ءَامِنٗا يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۚ ٱعۡمَلُواْ مَا شِئۡتُمۡ إِنَّهُۥ بِمَا تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٤٠

**41.** Өздөрүнө келген убакытта Зикирге (Куранга) каапыр болгон адамдар (катуу азапка дуушар болушат) Чынында, ал Ыйык Китеп. (Анткени),

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ ٤١

**42.** Анын алдынан да, артынан да жалган жолой албайт. Ал (Кураан) Даанышман,

لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ ٤٢

---

1 «Мулхид» деген сөздүн эки мааниси бар: 1) Аллаһтын аяттарына ишенбей, аны четке кагуу. 2) Аллаһтын аяттарын өзгөртүү, же болбосо, кимдир бирөөлөрдүн талабы менен маанисин бурмалап түшүндүрүү.

Макталган (Аллаһ) тарабынан түшүрүлгөн.[1]

**43.** Сага мурунку пайгамбарларга айтылган сөздөрдөн ашыкча сөз айтылган жок.[2] Чынында, Сенин Раббиң (тооба кылгандарды) Кечиримдүү жана (каапырларды) Азаптоочу!

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ٤٣

**44.** Эгер Биз аны арабча эмес Кураан кылганыбызда (араб мушриктери): «Анын аяттары түшүнүктүү болсо болмок! Арабча эмес бекен?! (Мухаммад өзү) араб эмес беле?!» дешмек. Айткын: «Бул (Кураан) ыймандуу адамдарга Туура Жол жана шыпаа, ал эми кулактарында дүлөйлүк бар (себептүү) ага ыйман келтирбеген адамдар үчүн сокурлук (болот). Алар алыс жерден чакырылган адамдар (сыяктуу Кураанды угушпайт)»

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ قُرْآنًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا لَوْلَا فُصِّلَتْ آيَاتُهُ ۖ أَأَعْجَمِيٌّ وَعَرَبِيٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى وَشِفَاءٌ ۖ وَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِي آذَانِهِمْ وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُولَٰئِكَ يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ٤٤

**45.** Биз Мусага да Китеп (Тоорат) берген элек. Алар (Мусанын эли) анда бир пикирге келише албай (бир бөлүгү ыйман келтирип, бир бөлүгү каапыр болуп) калышты. Эгерде, Раббиң тарабынан алдын ала айтылган («Алар Кыяматта азап тартышат» деген) Сөз болбосо, алардын арасында (эчак эле) өкүм чыгарылмак. (Башкача айтканда, каапырлардын башына азап түшүп, кырылып калмак.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ٤٥

---

1 Ошол Аллаһ «Чынында Зикирди Биз түшүрдүк. Жана аны Өзүбүз сактоочубуз» деп убада берген. Демек, байыркы ыйык китептер - Тоорат жана Инжилдин ичине аралашкан сыяктуу, Кураандын ичине инсаняттын жалган сөздөрү эч качан аралашып кетпейт.

2 Мурунку Пайгамбарларга өз элдери «Сен-жалганчы, сыйкырчысың!» дешкен.

Себеби,) алар (Тооратган) катуу шектенүүдө болушкан.

**46.** Ким салих амал кылса өзүнө пайда. Ким күнөө иш жасаса өзүнө зыян! Сенин Раббиң пенделерге зулумкер эмес.

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

**47.** Кыяматтын илими Өзүнө гана кайтарылат.[1] Өз бүчүрүнөн чыга турган бардык мөмөлөр, бардык ургаачылар боюна көтөргөн жана төрөгөн нерселер Анын гана илими менен (камтылган)! Ошол (Кыямат) Күнү (Аллаһ) аларга: «Менин «шериктерим» кана?!» (дегенде) алар: «Биздин арабызда (Сенден башканын кудай экенине) күбө жок экенин Сага билдиребиз» дешти.

۞ إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟ ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Жана буга чейин (Дүйнө жашоосунда) ага дуба кылган «кудайлары» алардан жоголуп, өздөрүнө куткаруучу жок болуп калганын анык билишти.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا۟ مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Инсан (өзүнө) жакшы дуба-тилек кылуудан эч чарчабайт. Эгер ага бир жамандык жетип калса, дароо мүңкүрөп, үмүтсүз болуп калат.

لَّا يَسْـَٔمُ ٱلْإِنسَٰنُ مِن دُعَآءِ ٱلْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ ٱلشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Эгерде ага жеткен кайгыдан соң Өз ырайымыбызды(н даамын) таттырсак, «Мен ушуга татыктуу элем. Кыямат болушуна да күмөнүм бар. Эгер (Кыямат чын болуп) мен Раббиме кайтарылган күндө деле, Анын алдында мага жакшылыктар (Бейиш) болот!» деп айтаары бышык. Биз каапыр болгон адамдарга жасаган иште-

وَلَئِنْ أَذَقْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِى وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّىٓ إِنَّ لِى عِندَهُۥ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٠﴾

1 Кыямат качан болушун бир Өзүнөн башка эч ким билбейт

ринин кабарын берип, аларга катуу азап(тын «даамын») таттырабыз.

**51.** Эгер Биз инсанга нээмат берип койсок, (Бизден) жүз буруп, көөп, бой көтөрүп калат. Ал эми, бир жамандык жетип калса, узун-узун дубаларды окуп калат.

وَإِذَآ أَنْعَمْنَا عَلَى ٱلْإِنسَٰنِ أَعْرَضَ وَنَـَٔا بِجَانِبِهِۦ وَإِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ فَذُو دُعَآءٍ عَرِيضٍ ﴿٥١﴾

**52.** Айткын: «(Эй, мушриктер), айткылачы мага, эгер (Кураан) Аллаһтын алдынан (келгени чын) болуп, силер ага каапыр болсоңор, Аллаһка түбөлүк душмандыкта болгон кишиден көбүрөөк адашкан ким бар?!

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِۦ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِى شِقَاقٍۭ بَعِيدٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Биз аларга анын (Кураандын) акыйкат экени анык болгонго чейин, Өзүбүздүн (кудурет) белгилерибизди мейкиндиктерде жана алардын өздөрүндө көргөзүп койобуз. Раббиңдин ар нерседен Кабардар, Күбө экени (аларга) жетиштүү эмеспи?!

سَنُرِيهِمْ ءَايَٰتِنَا فِى ٱلْءَافَاقِ وَفِىٓ أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ ٱلْحَقُّ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Көңүл бургула! Алар Раббисине жолугуудан күмөндө болушууда! Көңүл бургула! Чынында ал ар бир нерсени (Өз илими менен) Камтуучу»

أَلَآ إِنَّهُمْ فِى مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمْ أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ مُّحِيطٌۢ ﴿٥٤﴾

## 42 «Шувра» сүрөсү[1]

سُورَةُ الشُّورَىٰ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Хаа, Миим.

حم ﴿١﴾

2. Айн, Сийн, Кааф.[2]

عسق ﴿٢﴾

3. Кудуреттүү, Даанышман Аллаһ сага жана сенден мурунку пайгамбарларга мына ушинтип вахий түшүрөт.

كَذَٰلِكَ يُوحِي إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِكَ اللَّهُ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٣﴾

4. Асмандардагы жана жердегинин бардыгы Ага таандык. Ал-эң Жогорку, эң Улук!

لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيمُ ﴿٤﴾

5. (Мушрик коомдун ширк күнөөсүнүн оорлугу себептүү) үстүндөгү асмандар жарылып кеткидей болууда! Периштелер Раббисин мактап, Ага тасбих айтышууда жана жердеги пенделердин күнөөсүн кечирүүнү сурап жалбарышууда! Көңүл бургула, чынында Аллаһ(тын) бир Өзү гана Кечиримдүү, Ырайымдуу!

تَكَادُ السَّمَاوَاتُ يَتَفَطَّرْنَ مِن فَوْقِهِنَّ ۚ وَالْمَلَائِكَةُ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِمَن فِي الْأَرْضِ ۗ أَلَا إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥﴾

6. Аллаһтан башка «кудайларды» өздөрүнө башчы кылып алган мушриктерди(н иштерин) Аллаһ сактоочу (жана Кыяматта ошого жараша жазалоочу). (О, Мухаммад), сен аларга өкүл-кароолчу эмессиң.

وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ اللَّهُ حَفِيظٌ عَلَيْهِمْ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٦﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 53 аяттан турат. «Шувранын» мааниси «Кеңешүү».

2 Бардыгы мааниден үзүлгөн тамгалар. Алардын маанисин бир Аллаһтын Өзү билет.

**7.** Биз сага Уммул Курааны(н элин)[1] жана анын айланасындагы элдерди, шексиз, күмөнсүз Чогулуш Күндөн (Кыяматтан) эскертишиң үчүн араб тилиндеги Кураанды вахий кылдык. (Ошол күнү адамдардын) бир бөлүгү Бейиште, бир бөлүгү тозокто (болушат).

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ قُرْءَانًا عَرَبِيًّا لِّتُنذِرَ أُمَّ ٱلْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنذِرَ يَوْمَ ٱلْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ فَرِيقٌ فِى ٱلْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِى ٱلسَّعِيرِ ٧

**8.** Эгер Аллаһ кааласа бардыгын бир (диндеги) эл кылып коймок. Бирок, (даанышмандыгы менен) каалаган пендесин Өз ырайымына (динине) киргизет. Заалымдарга болсо, эч бир дос-башчы, эч бир жардамчы жок!

وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَٰحِدَةً وَلَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ وَٱلظَّٰلِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٨

**9.** Же алар Аллаһдан башка «кудайларды» башчы кылышабы? (Адамга чыныгы) башчы - бул Аллаһ! Ал өлүктөрдү тирилтет! Ал- бардык нерсеге Кудуреттүү!

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۖ فَٱللَّهُ هُوَ ٱلْوَلِىُّ وَهُوَ يُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٩

**10.** Эмнеде талашып калчу болсоңор, анын өкүмү- Аллаһка! Ушул Аллаһ менин Раббим! Өзүнө гана тобокел кылып, Өзүнө гана кайрыламын!

وَمَا ٱخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَىْءٍ فَحُكْمُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبِّى عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١٠

**11.** (Аллаһ-) асмандардын жана жердин Жаратуучусу. Ал силерге өзүңөрдөн жуп-түгөй жаратты. Жана Ал айбанаттардан да жуп-тарды жаратты. Силерди ошол (жуп-жубайлык) боюнча өндүрүп-өстүрөт. Ага (Аллаһка) эч нерсе окшобойт. Ал - Угуучу, Көрүүчү!

فَاطِرُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ أَنفُسِكُمْ أَزْوَٰجًا وَمِنَ ٱلْأَنْعَٰمِ أَزْوَٰجًا ۖ يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِۦ شَىْءٌ ۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ١١

**12.** Асмандардын жана жер (казынасынын) ачкычтары бир Өзүнүн колунда. Каалаган

لَهُۥ مَقَالِيدُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ١٢

---

1 Уммул Кура – Макка шаарынын бир аталышы. Мааниси «Эне шаар» же «шаарлардын энеси».

пендесине ырыскыны кенен берет, каалаганына ченеп берет. Ал бардык нерсени Билүүчү!

13. Ал силерге Нухка осуят кылган динди Шарият кылып берди. Биз сага вахий кылган динди(н дал өзүн) Ибрахимге, Мусага жана Ыйсага: «Динди толук тургузгула (аткаргыла) жана анда бөлүнүп кетпегиле»-деп вахий кылганбыз. Силер даават кылган нерсе (тавхид ишеними) мушриктерге оор келди. Аллаһ ал нерсеге Өзү каалаган пендесин тандап, (Өзүнө) умтулган пендесин ага жолдоп коёт.

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ ۖ أَنْ أَقِيمُوا الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ ۚ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ ۚ اللَّهُ يَجْتَبِي إِلَيْهِ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي إِلَيْهِ مَن يُنِيبُ ﴿١٣﴾

14. Алар өздөрүнө (Аллаһ тарабынан) илим (Тоорат, Инжил) келгенден кийин гана, өз ара коралбастыктан улам бөлүнүп кетишти.[1] Жана эгер Раббиң тарабынан алдын ала айтылган «белгилүү мөөнөткө чейин (азабы кечиктирилет) деген» Сөз болбогондо (каапырлар кыйратылып) алардын арасы (эчак эле) ажырым кылып коюлмак. Алардан кийин Китепке мураскор кылынган урпактар деле Андан (Тооратган, Инжилден) катуу шектенүүдө болушту.

وَمَا تَفَرَّقُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُوا الْكِتَابَ مِن بَعْدِهِمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٤﴾

15. Ошондуктан, эми сен (үммөтүңө бекем) даават кыл, өзүңө буюрулгандай түз бол жана алар (каапырлар, мунафыктыр) каалаган жолдорду ээрчибе! Сен: «Аллаһ түшүргөн (ар бир) китепке ыйман келтирдим жана силердин араңарда адилет кылууга буюрулдум.

فَلِذَٰلِكَ فَادْعُ ۖ وَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ ۖ وَقُلْ آمَنتُ بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ مِن كِتَابٍ ۖ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ بَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ ۖ لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ ۖ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ۖ اللَّهُ يَجْمَعُ

---

1 Аз гана бөлүгү Китепти ээрчип, тавхид (жалгыз Аллаһка сыйынуу) ишениминде калды. Көпчүлүк бөлүгү буларга душман болушту.

Аллаһ менин да Раббим, силердин да Раббиңер. Бизге өз амал-ибадаттарыбыз, силерге да өз амал-ибадатыңар. Биз менен силердин араңарда (айтылбаган) далил калбады. Аллаһ биздин арабызды (Кыяматта) чогултат. Кайтуу Анын Өзүнө»- дегин.[1]

**16.** Аллаһтын динине (оң) жооп берилгенден (чындыгы тастыкталгандан) кийин (дагы эле) Аллаһ жөнүндө далилдешип (талашып-тартышып)[2] жүргөн адамдардын далилдери Раббисинин алдында жалган. Аларга (Аллаһ тарабынан) каар-казап жана катуу азап бар!

**17.** Аллаһ Китепти жана Адилеттикти акыйкаттык менен түшүргөн. (О, Мухаммад!) Сен кайдан билесиң, Кыямат жакын болсо ажеп эмес.

**18.** Кыяматка ишенбеген каапырлар аны(н келишин) шаштырышат. Ыймандуулар болсо, андан коркушат жана анын Акыйкат экенин билишет. Көңүл бургула, чынында Кыяматтан шектенгендер катуу адашууда!

**19.** Аллаһ пенделерине Боорукер. Каалаган пендесине ырыскы берет. Ал Кубаттуу, Кудуреттүү!

**20.** Ким Акырет сыйлыгын кааласа анын соол-сыйлыгын көбөйтөбүз.

بَيْنَنَا وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

وَالَّذِينَ يُحَاجُّونَ فِي اللَّهِ مِنْ بَعْدِ مَا اسْتُجِيبَ لَهُ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿١٦﴾

اللَّهُ الَّذِي أَنْزَلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَالْمِيزَانَ ۗ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٧﴾

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا الْحَقُّ ۗ أَلَا إِنَّ الَّذِينَ يُمَارُونَ فِي السَّاعَةِ لَفِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿١٨﴾

اللَّهُ لَطِيفٌ بِعِبَادِهِ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيزُ ﴿١٩﴾

مَنْ كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الْآخِرَةِ نَزِدْ لَهُ فِي

---

1 Булар Ислам дааватын кабыл албаган Китеп элдерине айтылчу сөздөр. Оболу далил айтылат. Укса-укту. Укпаса «Аллаһ Кыяматта ажырым кылат» деп, ар ким өз ибадатын жасай берет.

2 Китеп элдери менен мушриктер Аллаһ жөнүндө талашып «Аллаһтын баласы, кызы жардамчылары болот» дешкен.

حَرْثِهِۦ ۖ وَمَن كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ ٱلدُّنْيَا نُؤْتِهِۦ مِنْهَا وَمَا لَهُۥ فِى ٱلْـَٔاخِرَةِ مِن نَّصِيبٍ ﴿٢٠﴾

Ал эми, ким дүйнө сыйлыгын кааласа, андан (каалашынча) беребиз, бирок ага Акыретте (Акыреттик сыйлыктан) насип болбойт.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَـٰٓؤُا۟ شَرَعُوا۟ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَنۢ بِهِ ٱللَّهُ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةُ ٱلْفَصْلِ لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۗ وَإِنَّ ٱلظَّـٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢١﴾

**21.** Же болбосо алардын (Аллаһка) шерик кошкон «кудайлары» барбы (жана алар) Аллаһ уруксат бербеген динди аларга Шарият кылып беришеби?![1] Эгер («Алардын жазасы Кыяматта берилет» деген) таамай сөз болбосо, алардын арасында (ушул дүйнөдө эле, өлүм менен) өкүм кылынмак. Чынында заалымдарга жан ооруткан азап бар!

تَرَى ٱلظَّـٰلِمِينَ مُشْفِقِينَ مِمَّا كَسَبُوا۟ وَهُوَ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ فِى رَوْضَاتِ ٱلْجَنَّاتِ ۖ لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٢﴾

**22.** Сен заалым (каапыр) адамдарды жасаган (күнөө) иштеринен (келчү азаптан) коркуп, жалдыраган абалда көрөсүң. Ал (азап) аларга түшүүчү! Ал эми, ыйман келтирип салих амал кылган адамдар, Бейиш бактарында болушат. Аларга Раббилеринин алдында каалаган нерселери даяр. Бул улук пазилет!

ذَٰلِكَ ٱلَّذِى يُبَشِّرُ ٱللَّهُ عِبَادَهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا إِلَّا ٱلْمَوَدَّةَ فِى ٱلْقُرْبَىٰ ۗ وَمَن يَقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهُۥ فِيهَا حُسْنًا ۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Булар Өзүнүн ыймандуу жана салих амал кылган пенделерине Аллаһ сүйүнчүлөгөн куш кабар. (О, Мухаммад!) Айткын: «Мен ал (Кураан үйрөткөнүм) үчүн силерден акы сурабаймын. (Аллаһка) жакын болуудагы (өз ара) сүйүүнү гана сураймын». Ким жакшылык жасаса, Биз анысына дагы көп жакшылыктарды

---

1 Китеп элдеринин жана мушриктердин кээ бир чоңдору, диний жетекчилери өз ойлорунан адал-арам эрежелерин чыгарып элге таңуулаган. Аллаһ бул аятта ошол диний жетекчилерди Аллаһка шерик кошулган жалган кудайларга, алар түзгөн жолдорду шариятка, алардын жолун тастыктагандарды алардын пенделерине окшотууда жана Өзүнүн жолуна атаандаш жол-шарият түзгөндөрдү эскертүүдө.

кошумча кылабыз. Чынында, Аллаһ (күнөөлөрдү) Кечирүүчү (жана жакшылыктарга) Шүгүр кылуучу.

**24.** Же болбосо, (мушриктер «Мухаммад) Аллаһка доомат кылды»-дешеби?! Эгер Аллаһ кааласа, жүрөгүңдү мөөрлөп коймок. Аллаһ (вахий менен) жалганды өчүрөт. Жана Өз сөздөрү менен Акыйкатты орнотот. Ал көкүрөктөрдөгү сырларды Билүүчү!

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ۖ فَإِن يَشَإِ ٱللَّهُ يَخْتِمْ عَلَىٰ قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ ٱللَّهُ ٱلْبَٰطِلَ وَيُحِقُّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦٓ ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

**25.** Аллаһ Өз пенделеринен тообаны кабыл алат жана күнөөлөрдү өчүрөт. Жана Ал силердин эмне жасап жатканыңарды билип турат.

وَهُوَ ٱلَّذِى يَقْبَلُ ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَعْفُوا۟ عَنِ ٱلسَّيِّـَٔاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Жана Ал ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган адамдарга (дубаларын кабыл алуу менен) жооп берет жана аларды Өз пазилетинен аларды(н сообун) көбөйтөт. Ал эми, каапырларга катуу азап бар!

وَيَسْتَجِيبُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَيَزِيدُهُم مِّن فَضْلِهِۦ ۚ وَٱلْكَٰفِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Эгер Аллаһ пенделерине ырыскыны кенен берсе, алар жер бетинде зулумдукка берилип кетишмек. Бирок Өзү каалаган өлчөмдө түшүрөт. Ал Өз пенделерин(ин табиятын) Көрүүчү (жана) Кабардар.

۞ وَلَوْ بَسَطَ ٱللَّهُ ٱلرِّزْقَ لِعِبَادِهِۦ لَبَغَوْا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ إِنَّهُۥ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرٌۢ بَصِيرٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ал (пенделерине) үмүтсүз болуп калгандарынан кийин жамгыр жаадырып, Өз ырайымын таратат. Ал Макталган Дос!

وَهُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ ٱلْغَيْثَ مِنۢ بَعْدِ مَا قَنَطُوا۟ وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُۥ ۚ وَهُوَ ٱلْوَلِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٨﴾

**29.** Асмандар менен жерди жаратканы жана ал экөөнө жаныбарларды тараткнаы Анын (кудуретинин) белгилеринен. Өзү каалаган

وَمِنْ ءَايَٰتِهِۦ خَلْقُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِن دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَآءُ قَدِيرٌ ﴿٢٩﴾

убакытта аларды чогултуп алууга Кудуреттүү.

**30.** Силерге жеткен ар бир балээ-апаат өз кылмышыңар себептүү. Аллаһ көпчүлүктөн (күнөөсүн) кечирет.

وَمَآ أَصَٰبَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُوا۟ عَن كَثِيرٍ ٣٠

**31.** Жана силер жер бетинде (Аллаһты) алсыз калтыра албайсыңар. (Ошондуктан) силерге Аллаһдан башка не бир дос, не бир жардамчы жок.

وَمَآ أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٣١

**32.** Анын (кудуретинин) белгилеринен (бири) деңиздеги тоо сыяктуу кемелер.

وَمِنْ ءَايَٰتِهِ ٱلْجَوَارِ فِى ٱلْبَحْرِ كَٱلْأَعْلَٰمِ ٣٢

**33.** Эгер (Аллаһ) кааласа, шамалды токтотуп коёт. Анан (ал) кемелер деңиз бетинде токтоп калышат. Албетте бул нерседе ар бир сабырдуу, шүгүр кылуучу пенделер үчүн белгилер (сабактар) бар.

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهْرِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ٣٣

**34.** Же болбосо, ал кемелерди (жүргүнчүлөрү) жасаган (күнөө) иштер себептүү кыйроого учуратат. (Бирок) Ал көп адамдарды(н күнөөсүн) кечирип (аман-эсен жээкке чыгарып) жиберет.

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا۟ وَيَعْفُ عَن كَثِيرٍ ٣٤

**35.** Биздин аяттарыбыз жөнүндө талашкан адамдар билип алышсын: аларга (Аллаһтын кудуретинен) кутула турган жер жок!

وَيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ٣٥

**36.** Силерге берилген нерселердин бардыгы дүйнө жашоосунун (убактылуу) пайдасы. Ал эми, ыймандуу жана Раббисине тобокел кылган кишилер үчүн Аллаһтын алдындагы сыйлыктары жакшы жана түбөлүктүү.

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٣٦

**37.** Алар чоң күнөөлөрдөн жана бузук иштерден сактанып жүрүшөт. Эгер ачуусу келсе, (ичине жутуп, ачуусун келтиргендерди) кечирет.

وَٱلَّذِينَ يَجۡتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلۡإِثۡمِ وَٱلۡفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُواْ هُمۡ يَغۡفِرُونَ ٣٧

**38.** Алар Раббисине (ар дайым) жооп беришет[1] жана намазды (калтырбай) окушат. Алардын (диний жана дүйнөлүк) иштери өз-ара масилет-кеңеш (менен болот). Жана алар Биз ырыскы кылып берген нерселерден садака-ихсан кылышат.

وَٱلَّذِينَ ٱسۡتَجَابُواْ لِرَبِّهِمۡ وَأَقَامُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمۡرُهُمۡ شُورَىٰ بَيۡنَهُمۡ وَمِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ يُنفِقُونَ ٣٨

**39.** Жана алар өздөрүнө зулум жетсе (заалымга каршы баш көтөрүп) жеңишке жете турган кишилер.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلۡبَغۡيُ هُمۡ يَنتَصِرُونَ ٣٩

**40.** Жамандыктын жазасы өзүндөй жамандык. Ал эми кимде-ким кечирип, (араны) оңдоп койсо анын сообун Аллаһ берет. Чынында, Аллаһ заалымдарды сүйбөйт.[2]

وَجَزَٰٓؤُاْ سَيِّئَةٖ سَيِّئَةٞ مِّثۡلُهَاۖ فَمَنۡ عَفَا وَأَصۡلَحَ فَأَجۡرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٠

**41.** Ким өзүнө зулум көргөзүлгөндөн кийин (заалымды) жеңип койсо, аларды күнөөлөгөнгө жол жок.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعۡدَ ظُلۡمِهِۦ فَأُوْلَٰٓئِكَ مَا عَلَيۡهِم مِّن سَبِيلٍ ٤١

**42.** (Күнөөлөш үчүн) жол, (өзүнө зулум кылган), адамдарга (ашыкча) зулум кылган, жер бетинде акыйкатсыздык менен зордук-зомбулук кылган адамдарга каршы (ачылат). Андай адамдарга жан ооруткан азап бар.

إِنَّمَا ٱلسَّبِيلُ عَلَى ٱلَّذِينَ يَظۡلِمُونَ ٱلنَّاسَ وَيَبۡغُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٤٢

---

1 Раббиге жооп берүү Кураан өкүмдөрүн жана пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын буйруктарын аткаруу менен болот

2 Адамдар зулумга карата үч түрдүү мамиле жасайт: 1-Адилет; 2-Пазилет; 3-Зулум. Эгер бир адамга башка бирөөгө зыян жеткирсе, бул дагы ага өзүндөй жооп менен өчүн алса бул – Адилет. Ким сабыр кылып, зулум кылуучу адамды кечирип койсо бул –Пазилет. Ал эми, зулум кылган адамга жооп иретинде андан ашыгыраак зулум менен жооп берсе бул – зулум. «Аллаһ заалымдарды сүйбөйт». Бул үч түрдүү мамиленин биринчи, экинчисине сооп, ал эми үчүнчүсүнө күнөө жазылат.

**43.** Кимде-ким (зулумга) сабыр кылса жана (заалымды) кечирсе – бул өтө улук иштерден!

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ал эми, Аллаһ кимди адаштырып койсо, Андан (Аллаһтан) кийин ал үчүн эч бир дос-башчы калбайт. Жана сен заалымдарды, (Кыяматтагы) азапты көргөндө «(дүйнөгө) кайтууга жол бар бекен?!» деп какшап калгандарын көрөсүң.

وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن وَلِيٍّ مِّنۢ بَعْدِهِۦ ۗ وَتَرَى ٱلظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Жана сен аларды, кордуктан моюндарын шылкыйткан абалда, (тозокко) көз кырын таштап, азапка алып келингенин көрөсүң. (Ошондо) ыймандуу адамдар айтат: «Чынында зыян тарткандар – алар Кыямат Күнү өздөрүнө жана үй-бүлөсүнө зыян жеткиргендер!» Көңүл бургула! Аныгында, заалымдар үзгүлтүксүз азапта!

وَتَرَىٰهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَٰشِعِينَ مِنَ ٱلذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ فِى عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Аларга Аллаһтан башка достору («кудайлары») жардам бере албайт. Аллаһ кимди адаштырса ал үчүн (кутулууга) жол жок.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَآءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٦﴾

**47.** (Артка) кайтарууга мүмкүн болбогон Күн, Аллаһ (Таала) тарабынан келип калганга чейин Раббиңерге жооп кайтарып (буйруктарын аткарып) калгыла! Ал күндө силерге (Аллаһтын азабынан) каччу жер, кайтаруучу (аскер) болбойт.

ٱسْتَجِيبُوا۟ لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُۥ مِنَ ٱللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Эгер алар жүз үйрүп кетишсе (жөн кой). Биз сени аларга сакчы кылып жибербедик. Сенин милдетиң жеткирүүдөн гана турат. Биз эгер инсанга Өз ырайымыбызды(н даамын) таттырсак, аны менен

فَإِنْ أَعْرَضُوا۟ فَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا ٱلْبَلَٰغُ ۗ وَإِنَّآ إِذَآ أَذَقْنَا ٱلْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن

تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٨﴾

сүйүнүп (оолугуп) калат. Ал эми өзү жасаган кылмыштары себептүү бир кайгы жетсе, чынында, инсан шүгүрсүз (экенин көргөзөт.)

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا وَيَهَبُ لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٤٩﴾

**49.** Асмандар жана жер(дин бардык) мүлкү Аллаhка таандык. Каалаган нерсесин жаратат. Каалаган пендесине уул-перзент берет, каалаган пендесине кыз-перзент берет.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًا وَيَجْعَلُ مَن يَشَآءُ عَقِيمًا إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Же болбосо, перзенттерди уул-кызынан жуп-жуп (эгиз) кылып берет жана каалаган пендесин тукумсуз кылат. Чынында, Ал Билүүчү, Кудуреттүү.

۞ وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَآئِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِىَ بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُ إِنَّهُۥ عَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٥١﴾

**51.** Адамзатка Аллаh сүйлөбөйт. Бир гана (Өз пайгамбарына) вахий-илхам иретинде, же парданын артынан сүйлөйт. Же болбосо, (периштеден) элчи жиберет. Анан ал, Өзүнүн уруксаты менен (пайгамбарга) Аллаh каалаган сөздү вахий кылат. Ал эң Жогорку (жана) Даанышман!

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ مِنْ عِبَادِنَا وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Ошентип, Биз сага Өз буйругубуз менен Рухту (Кураанды) вахий кылдык. Сен (мындан мурун) не китеп, не ыйман эмне экенин билбейт элең. Бирок Биз аны (элдер үчүн) Нур кылып, аны менен каалаган пендебизди Туура Жолго баштайбыз. Жана сен дагы (Кураан Нуру менен) Туура Жолго баштайсың.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٣﴾

**53.** Аллаhтын жолуна. Асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Аныкы! Көңүл бургула! Бардык иштер Аллаhка кайтат!

## 43 «Зухруф» сүрөсү[1]

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

1. Хаа. Миим.
2. Ачык баяндоочу Китепке ант!
3. Силер (анын маанисине) акыл калчашыңар үчүн Биз аны арабча Кураан кылдык.
4. Ал (Кураан) Биздин алдыбыздагы Китептердин Энесинде (Лавхул махфузда) эң жогорку, даанышман (даражада турат).
5. (Эй, Мушриктер!) Эгер силер чектен чыккан (кылмышкер) коом болсоңор эле, Биз силерге зикирди (Кураанды) багыттабай коймок белек.[2]
6. Биз абалкы элдерге нечендеген пайгамбарларды (Кураан сыяктуу ыйык китептер менен) жибердик.
7. Аларга качан бир пайгамбар келсе, аны шылдыңдап күлүшкөн.[3]
8. Анан Биз аларды кыйраттык. Алар булардан (Курайш каапырларынан) кубаттуураак болчу жана абалкылардын мисалдары (ушул Китепте) өткөн.

## سُورَةُ الزُّخۡرُفِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

حمٓ ١

وَٱلۡكِتَٰبِ ٱلۡمُبِينِ ٢

إِنَّا جَعَلۡنَٰهُ قُرۡءَٰنًا عَرَبِيّٗا لَّعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٣

وَإِنَّهُۥ فِيٓ أُمِّ ٱلۡكِتَٰبِ لَدَيۡنَا لَعَلِيٌّ حَكِيمٌ ٤

أَفَنَضۡرِبُ عَنكُمُ ٱلذِّكۡرَ صَفۡحًا أَن كُنتُمۡ قَوۡمٗا مُّسۡرِفِينَ ٥

وَكَمۡ أَرۡسَلۡنَا مِن نَّبِيّٖ فِي ٱلۡأَوَّلِينَ ٦

وَمَا يَأۡتِيهِم مِّن نَّبِيٍّ إِلَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ٧

فَأَهۡلَكۡنَآ أَشَدَّ مِنۡهُم بَطۡشٗا وَمَضَىٰ مَثَلُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٨

---

1 Бул сүрө Маккада түшүрүлгөн, 89 аяттан турат. «Зухруф» «Зыйнат-жасалгалар» деген мааниде.

2 Аллаһ Өз китебин жакшы-жаман дебей, инсаниияттын бардыгына арнайт. Ким анын даанышман өкүмдөрүнө ээрчисе – бактылуу болот. Ким жүз бурса - өзүнө зыян.

3 Курайш мушриктери дагы пайгамбарыбызга «Биз кубаттуубуз, сен алсызсың. Сага ээрчимек белек» деп күлгөн.

**9.** Эгер сен алардан «Асмандар менен жерди ким жараткан?» деп сурасаң, «Кудуреттүү, Илимдүү (Аллаһ) жараткан» дешет.

ولئن سألتهم من خلق السموات والأرض ليقولن خلقهن العزيز العليم ٩

**10.** Ал силер үчүн жерди килем (сыяктуу) кылды жана Туура Жолдо жүрүшүңөр үчүн анда жолдорду жаратты.

الذي جعل لكم الأرض مهدا وجعل لكم فيها سبلا لعلكم تهتدون ١٠

**11.** Жана ал асмандардан чен-өлчөм менен суу түшүрдү. Анан ошол суу менен өлүк шаарды тирилттик (жана ар түркүн өсүмдүктөр чыгардык). Силер да ушул сыяктуу (мүрзөңөрдөн) чыгарыласыңар.

والذي نزل من السماء ماء بقدر فأنشرنا به بلدة ميتا كذلك تخرجون ١١

**12.** Жана Ал бардык жуптарды жаратты.[1] Жана силер үчүн кемелерден, айбандардан турган унааларды, улоолорду жаратты.

والذي خلق الأزواج كلها وجعل لكم من الفلك والأنعام ما تركبون ١٢

**13.** (Мунун себеби:) алардын үстүнө минип, кийин Раббиңердин нээматын эскерип: «Бизге ушуну моюн сундурган Аллаһ (кемчиликтүү сыпаттардан) Аруу-Таза! (Эгер Ал моюн сундурбаса) өзүбүздүн кудуретибиз жетмек эмес.

لتستووا على ظهوره ثم تذكروا نعمة ربكم إذا استويتم عليه وتقولوا سبحان الذي سخر لنا هذا وما كنا له مقرنين ١٣

**14.** Жана албетте, биз Раббибизге кайтып барабыз»- дешиңер үчүн.

وإنا إلى ربنا لمنقلبون ١٤

**15.** Алар Аллаһка Өзүнүн пенделеринен бир бөлүктү (периштелерди «Аллаһтын кыздары» деп өкүм) кылышты. Инсан чынында жакшылыкты билбейт!

وجعلوا له من عباده جزءا إن الإنسان لكفور مبين ١٥

---

1 Аллаһ бардык нерселерди жуп-түгөй жараткан. Мисалы: эркек-ургаачы, ак-кара., ысык-суук, түн-күн, ачуу-таттуу ж.б.у.с. Ал эми Өзү болсо, бардык ааламдардан өзгөчө; жуп-түгөйү жок.

**16.** (Эй, мушриктер!) же болбосо, Аллаһ жараткан макулуктарынан кыз балдарды Өзү алып, силерге уул балдарды тандап берилтирби?!

أَمِ ٱتَّخَذَ مِمَّا يَخۡلُقُ بَنَاتٖ وَأَصۡفَىٰكُم بِٱلۡبَنِينَ ١٦

**17.** Эгер алардан бирине Рахман үчүн мисал келтирген (кыз перзент туулду деп) сүйүнчүлөп барылса, ачууланып, жүзү карарып кетет.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحۡمَٰنِ مَثَلٗا ظَلَّ وَجۡهُهُۥ مُسۡوَدّٗا وَهُوَ كَظِيمٌ ١٧

**18.** (Жана): «Эмне, кооздуктардын ичинде өстүрүлө турган, талашта (бир сөздү) даана айталбай турган кыз перзент бекен?!»-(дешет).

أَوَمَن يُنَشَّؤُاْ فِي ٱلۡحِلۡيَةِ وَهُوَ فِي ٱلۡخِصَامِ غَيۡرُ مُبِينٖ ١٨

**19.** Алар Рахмандын пенделери болгон периштелерди «кыздар» дешет. Эмне, алардын (кыз кылып) жаратылганын көрүп коюшуптурбу?! Алардын (бул жалган) күбөлүктөрү жазып коюлат жана (Акыретте катуу) сурак беришет!

وَجَعَلُواْ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ ٱلَّذِينَ هُمۡ عِبَٰدُ ٱلرَّحۡمَٰنِ إِنَٰثًاۚ أَشَهِدُواْ خَلۡقَهُمۡۚ سَتُكۡتَبُ شَهَٰدَتُهُمۡ وَيُسۡـَٔلُونَ ١٩

**20.** Жана алар: «Эгер Рахман каалаганда биз аларга ибадат кылбайт элек (жана аларды «Аллаһтын кызы» дебейт элек»)) дешет. Бул (маселе) боюнча алардын эч кандай илими жок. Алар болгону алжып калган адамдар.

وَقَالُواْ لَوۡ شَآءَ ٱلرَّحۡمَٰنُ مَا عَبَدۡنَٰهُمۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِنۡ هُمۡ إِلَّا يَخۡرُصُونَ ٢٠

**21.** Же болбосо, Биз аларга аны (далил катары) бекем кармап алгыдай,[1] Курaандан мурун бир китеп түшүрүптүрбүзбү?!

أَمۡ ءَاتَيۡنَٰهُمۡ كِتَٰبٗا مِّن قَبۡلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسۡتَمۡسِكُونَ ٢١

**22.** Жок! Алар: «Биз ата-бабаларыбызды (ушундай) дин-ишеним үстүндө тапкан элек. Биз

بَلۡ قَالُوٓاْ إِنَّا وَجَدۡنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٖ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهۡتَدُونَ ٢٢

---

1 Жок! Аларга Ысмайыл алейхи саламдан кийин тээ Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга чейин пайгамбар да, Ыйык Китеп да келбеген. Ошондуктан «Ата-бабабыз...» деген тантырак сөздөрдөн башка далил келтире алышпайт.

ошолордун изи менен (жүргөндө гана) адашпайбыз»-дешет.

**23.** Дал ушул сыяктуу, сенден мурун бир айыл-шаарга эскертүүчү-пайгамбар жиберсек, ысырапкор (бай) адамдары: «Биз ата-бабаларыбызды (белгилүү) ишенимдин үстүндө тапканбыз. Биз ошолордун гана изине ээрчийбиз»-дешкен.

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** (Анда пайгамбар) айткан: «Биз силерге ата-бабаңар кармаган диниңерден тууурараак дин алып келсекчи? Алар (дагы эле): «Биз силер алып келген динге ишенбейбиз», - дешти.

۞ قَٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ عَلَيْهِ ءَابَآءَكُمْ ۖ قَالُوٓا۟ إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Анан... Биз алардан өч алдык. (Аллаһтын пайгамбарын) «жалганчы» деген адамдардын акыбети кандай болгонун көрүп ал.[1]

فَٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Жана (эстегин): Бир кезде Ибрахим атасына жана (мушрик) коомуна «Мен силерден жана силер сыйынган «кудайыңардан» кол үздүм!

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦٓ إِنَّنِى بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Мени жараткан Аллаһтын Өзү(нө гана сыйынамын). Ал мени Туура Жолго баштайт»- деди.

إِلَّا ٱلَّذِى فَطَرَنِى فَإِنَّهُۥ سَيَهْدِينِ ﴿٢٧﴾

**28.** (Ибрахим) ал сөздү (ширк ибадатынан) кайтышса ажеп эмес (деп), (урпактарына) түбөлүк (мурас кылып) калтырды.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِى عَقِبِهِۦ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Мен аларды (Макка мушриктерин) жана ата-бабаларын, өздөрүнө

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰٓؤُلَآءِ وَءَابَآءَهُمْ حَتَّىٰ جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ

---

1 Алардын канчасын жер жутту, канчасынын башына таш жамгыры жаады... Дагы канчасы башка балээлер менен кыйрап калды.

Акыйкат (Ислам) жана анык пайгамбар (Мухаммад) келгенге чейин (кенен жашоо-ырыскы менен) пайдалантырдым.

وَرَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Ал эми, качан аларга Акыйкат келгенде: «Бул – сыйкыр! Биз буга ишенбейбиз!»-дешти.

وَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا بِهِۦ كَٰفِرُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Жана айтышты: «Бул Кураан эки улук шаардагы (улук) адамдарга түшсө болмок»[1].

وَقَالُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانُ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنَ ٱلْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣١﴾

**32.** Раббиңдин (сага берген) ырайымын (пайгамбарчылыгын) ошолор бөлүштүргөн бекен? (Жок! Андай эмес) алардын дүйнө жашоосундагы өз ара тиричилик-ырыскыларын да Биз бөлүштүргөнбүз жана бирин-бирине моюн сундуруп алуулары үчүн кээ бирөөлөрүнүн даражасын башкаларынан бийик кылып койгонбуз. Бирок, алар чогулткан (байлык, даңк сыяктуу) нерселерден Раббиңдин ырайымы артыгыраак.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُم مَّعِيشَتَهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُم بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Эгер адамдар(дын бардыгы каапырлардын байлыгына азгырылып) бир (каапыр) үммөт болуп кетүү (коркунучу) болбогондо, Биз Рахманга каапыр болгондордун тамдарын жана аларга чыга турган шатыларынан өйдө күмүштөн кылып коймокпуз.

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Үйлөрүнүн эшиктерин, жазданып (жөлөнүп) отурчу сөрүлөрүн,

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ﴿٣٤﴾

1 Алардын түшүнүгү боюнча пайгамбарчылык чоң шаарларда жашаган байлык же бийлик ээлерине гана түшсө чындык болушу мүмкүн экен. Алар «Эки улук шаар» дегенде Макка менен Таиф шаарларын, «улук адам» дегенде Мекканын бай адамы – Валид ибн Мугира менен Таифтин байы Урва ибн Масуд дегендерди назарда туткан.

**35.** Жана (башка) жасалга-зыйнаттарын (чылкый күмүштөн кылмакпыз). Бирок, булардын бардыгы дүйнө(нүн опасыз) пайдалары. Раббиңдин алдындагы Акырет (зыйнаттары) такыба кишилерге арналган.

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ۚ وَالْآخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ٣٥

**36.** Ким Рахмандын зикири – Курaандан жүз бурса, ага шайтанды жолдош кылып койобуз. Анан (Шайтан) анын жакыны болуп калат.

وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ٣٦

**37.** Кийин шайтандар аларды (Туура) Жолдон тосушат жана алар өздөрүн Туура Жолдо деп ойлоп жүрө беришет.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ السَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣٧

**38.** Анан качан гана (ошол бойдон өлүп) Бизге кайтып келгенде (шайтан-шеригине карап) «Эми, экөөбүздүн арабыз эки чыгыштын[1] арасындай алыс болгон болсо кана, (атаганат)! (Сен) аябай жаман жолдошсуң!» - дейт.

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ بُعْدَ الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِينُ ٣٨

**39.** (Ширк жолун тандап өзүңөргө) зулумдук кылганыңар себептүү, бүгүн силерге (ширкиңер) пайда бербейт. Силер азапта (дагы аны менен) шерик болосуңар!

وَلَن يَنفَعَكُمُ الْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِى الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٩

**40.** (О, Мухаммад!) Сен дүлөйгө сөз уктура аласыңбы же болбосо, сокур менен анык адашуудагы адамды Туура Жолго баштай аласыңбы?!

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ أَوْ تَهْدِى الْعُمْىَ وَمَن كَانَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٤٠

**41.** Же Биз сени (алардан мурун Акырет сапарына) кетиребиз жана алардан (ошол жакта) өч алабыз.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ٤١

---

1 Кыяматтын белгилеринин бири – Күндүн батыштан чыгышы. Демек, «эки чыгыш» деген сөздү батыш менен чыгыш деп түшүнүш керек.

**42.** Же болбосо, аларга убада кылган нерсебизди (баштарына түшүрчү азапты) сага (ушул дүйнөдө) көргөзөбүз. Аларга Биздин Кудуретибиз жетет!

أَوْ نُرِيَنَّكَ ٱلَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ٤٢

**43.** Сен Өзүңө вахий кылынган Курааңды бекем карма! Чынында, сен Туура Жолдун үстүндөсүң!

فَٱسْتَمْسِكْ بِٱلَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ ۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٤٣

**44.** Жана бул (Кураан) сен үчүн, сенин коомуң үчүн атак-даңк (жана сыймык)![1] Жакында суралаcыңар!

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۖ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ٤٤

**45.** Сенден мурун жиберген пайгамбарларыбыздан сурачы, Биз (элдерге) Рахмандан башка кудайлар(га сыйынууга уруксат) бердик бекен?

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا مِن دُونِ ٱلرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ٤٥

**46.** Биз Мусаны аят-моожизаларыбыз менен, Фираун жана анын элине жибердик. Ал «Мен (силерге) ааламдардын Раббиси тарабынан жиберилген пайгамбармын»-деди.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٦

**47.** Аларга биздин аят-моожизаларды алып келгенде[2] алардын үстүнөн күлүштү.[3]

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ٤٧

**48.** Аларга көргөзгөн ар бир (азап-) моожизабыз (абалкы) түгөйүнөн чоңураак. (Туура Жолго) кайтаар бекен деп, аларды (ушундай) азап менен кармадык.

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ إِلَّا هِىَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا ۖ وَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٤٨

---

1 Кураан өкүмдөрүн өз жашоосуна негиз катары кармаган жеке адам, же коом, же мамлекет тез эле оңолуп, аброй-урматы көтөрүлүп, дүйнөгө таанылып, эки дүйнө шооратына жетет. Аллаһ Курааңды, анын өкүмдөрү менен амал кылып, эки дүйнө бактысына жетүү үчүн түшүргөн.

2 Жыланга айланган аса таягы менен койнуна салганда ап-апак болуп чыга турган колун – Аллаһтын моожизаларын көргөзгөндө.

3 «Бул кызык сыйкыр экен» дешти. Кийин Аллаһ Таала Мисир (Египет) өлкөсүн басып кеткен бит, бака, чегиртке, кан сыяктуу моожизаларын жиберди.

**49.** Жана алар (Мусага) айтышты: «О, сыйкырчы! (Аллаһ) берген (пайгамбарлык) касиет(иң) менен Раббиңе дуба кыл. (Бизден балээни арылтсын) Биз Туура Жолго жүрөбүз».

وَقَالُوا۟ يَٰٓأَيُّهَ ٱلسَّاحِرُ ٱدْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Качан Биз алардан азапты алып койсок, ошол замат (сөздөрүнөн) кайтып кетишти.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ ٱلْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Жана Фираун өз элине ) бийик добуш менен( мындай деди: «О, элим! Мен Мисир мамлекетинин жана бутумдун астынан агып турган мына бул (Нил) дарыяларынын падышасы эмесминби?! (Падышалыгымды) көрбөй жатасыңарбы?!

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِى قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِى مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِى مِن تَحْتِىٓ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Мен мына бул (кекечтенип) араң сүйлөгөн төмөн адамдан (Мусадан) артык эмесминби?!»

أَمْ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا ٱلَّذِى هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٢﴾

**53.** «Эгер ага (асмандан) алтын билериктер ташталса, же аны жандап периштелер түшсө, (анда пайгамбар экенине ишенсе болот)».

فَلَوْلَآ أُلْقِىَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَآءَ مَعَهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ал өз элин(ин акылын ушинтип) кордоду эле, эли дагы моюн сунду. Алар (түпкүлүгүндө) бузуку эл болгон.

فَٱسْتَخَفَّ قَوْمَهُۥ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Алар (ошол иштери менен) Биздин ачуубузга тийди. Анан Биз алардан өч алып, бардыгын (деңизге) чөктүрүп жибердик.

فَلَمَّآ ءَاسَفُونَا ٱنتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** (Ошентип), аларды өтмүш-тарых жана кийинки муундар үчүн (ачуу) сабак кылдык.

فَجَعَلْنَٰهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْءَاخِرِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Жана качан гана Марямдын уулу (Ыйса тууралуу) мисал

۞ وَلَمَّا ضُرِبَ ٱبْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ

مِنۡهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٧﴾

келтирилгенде, андан сенин коомуң ызы-чуу көтөрүшөт.[1]

وَقَالُوٓاْ ءَأَٰلِهَتُنَا خَيۡرٌ أَمۡ هُوَۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلَۢاۚ بَلۡ هُمۡ قَوۡمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٨﴾

**58.** Жана (сага): «Биздин (арабдардын) кудайларыбыз жакшыбы же ал (Ыйса) жакшыбы?» дешет. Алар сага жаңжалдашуу үчүн гана мисал келтиришет. Алар жаңжалкеч элдер.

إِنۡ هُوَ إِلَّا عَبۡدٌ أَنۡعَمۡنَا عَلَيۡهِ وَجَعَلۡنَٰهُ مَثَلٗا لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ﴿٥٩﴾

**59.** Ал (Ыйса) болгону Биз (пайгамбарчылыкты) нээмат кылып берген кул(убуз). Биз аны Исрайил урпактары үчүн (Өз кудуретибизден) мисал кылып (атасыз) жаратканбыз.

وَلَوۡ نَشَآءُ لَجَعَلۡنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ يَخۡلُفُونَ ﴿٦٠﴾

**60.** Эгер кааласак силердин ордуңарга, жер бетинде халифа-орун басар боло турган периштелерди жаратып коймокпуз.[2]

وَإِنَّهُۥ لَعِلۡمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمۡتَرُنَّ بِهَا وَٱتَّبِعُونِۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسۡتَقِيمٌ ﴿٦١﴾

**61.** Жана ал (Ыйса) – Кыяматтын белгиси.[3] Силер андан (Кыяматтан) эч шек санабагыла. Жана Менин Өзүмө гана моюн сунгула! Туура Жол – ушул!

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُۖ إِنَّهُۥ لَكُمۡ عَدُوّٞ مُّبِينٞ ﴿٦٢﴾

**62.** Шайтан силерди (Туура Жолдон) тосуп койбосун! Ал силерге анык душман!

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ

**63.** Жана Ыйса (өз элине) анык далил-аяттар менен келгенде, айткан «Мен силерге (Аллаһ

1 Пайгамбарыбыз мушриктерге «Силер жана Аллаһтан башка силер сыйынган (бардык «кудайлар» тозокко отун болуп келесиңер» деген аятты окуп бергенде, ызы-чуу көтөрүшүп «Эгер бардык «кудайлар» тозокко түшчү болсо, анда христиандар деле Ыйсага сыйынышат го?! Эмне, анда Ыйса дагы тозокко түшөбү?! Ал эми сен Ыйсаны Пайгамбар дейсиң!» - дешет. Бул маселенин жообу кийинки аяттарда.

2 Эгер адамдар Аллаһтын Өзүнө ибадат кылып, жер бетинде Ага татыктуу орунбасар боло албаса, аларды кыйратып, ыклас менен Өзүнө гана ибадат кыла турган периштелерге жерди мурас кылып берүү Аллаһка жеңил.

3 Кыяматка жакын асмандан Ыйса Пайгамбар түшүп, Дажжалды өлтүрүп, Ислам өкүмүн орнотушу сахих хадистерде айтылган.

Таала тарабынан берилген) пайгамбарлык менен, силер талашып калган кээ бир нерселерди анык баяндап берүү үчүн келдим. Эми, Аллаһтан коркуп, мага моюн сунгула!

فِيهِ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٣

**64.** Чынында, менин да, силердин да Раббиңер – Аллаһ! Анын Өзүнө гана ибадат кылгыла! Туура Жол – ушул!

إِنَّ اللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ هَٰذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ ٦٤

**65.** Анан (яхудий) жамааттар өз ара талашка түшүштү. Заалым адамдарга азаптуу Күндүн азабынын балээси болсун!

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٦٥

**66.** Алар өздөрүнө Кыямат Күндүн, (эч нерсени) сезбей турган абалдарында, капысынан келип калуусунан башка нерсени күтүшкөн жок.

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَنْ تَأْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٦

**67.** Ал күнү достор бири-бирине душман болуп калышат.[1] Такыба кишилер гана андай болбойт.

الْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِينَ ٦٧

**68.** «О, Менин (такыба) пенделерим! Бүгүн силерге коркунуч жок! Силер (бүгүн) капа да болбойсуңар!»

يَا عِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَا أَنْتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٨

**69.** Алар Биздин аяттарыбызга ыйман келтирип, мусулман болгон адамдар.

الَّذِينَ آمَنُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا مُسْلِمِينَ ٦٩

**70.** «(О, ыймандуу пенделер!) Силер жубайларыңар менен бирге сүйүнгөн абалда Бейишке киргиле!»

ادْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنْتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُونَ ٧٠

**71.** Аларга алтын идиштер менен чөйчөктөр (тамак-шарабы менен)

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِصِحَافٍ مِنْ ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ

1 Дүйнөдө жакын дос болуп жүргөн мушриктер «Мени сен азгыргансың» деп бири-бирин күнөөлөшөт.

وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٧١

айлантып турулат. Ал жерде көңүл каалаган, көз кубанган бардык нерселер бар. Жана силер анда түбөлүк жашайсыңар.

وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٧٢

**72.** Бул Бейиш... Аны силер (дүйнөдө) жасаган (сооптуу) амалыңар үчүн Аллаһтан мурас алдыңар.

لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٣

**73.** Силер үчүн анда көп мөмө-жемиштер бар. Алардан (каалаганыңарча) жейсиңер.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ٧٤

**74.** (Ал эми) күнөөкөр адамдар тозок азабында түбөлүк калышат.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٥

**75.** (Азап) алардан азайтылбайт жана алар анда (тозокто) үмүтсүз калуучулар.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦

**76.** Аларга Биз зулумдук кылбадык. Өздөрүнө-өздөрү зулум кылышты.

وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ٧٧

**77.** Жана алар (тозоктун кызматчы периштесине): «О, Маалик, (Раббиңе айтчы) бизге (өлүмдү) өкүм кылсынчы» дешет. (Анда) ал айтат: «Силер (ушул жерде ушул бойдон түбөлүк) туруучусуңар!

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧٨

**78.** Чынында, Биз силерге Акыйкатты алып келдик, бирок, көпчүлүгүңөр аны жаман көрүп жатасыңар».

أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ٧٩

**79.** Же болбосо, (динге каршы) бир ишти эрежелештирет. Биз да (аларга каршы) эреже түзүп койгонбуз.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ٨٠

**80.** Же болбосо, Биз алардын сырлары менен шыбыраган добуштарын укпайбыз деп ойлошобу! Жок! Угабыз! Жана алардын алдында (бардык кыймыл-аракет, шыбыраган добушунан өйдө) жаза

турган элчилерибиз (периштелер) бар.

**81.** Айт (о, Мухаммад): «Эгер Аллаһтын баласы (чындап) бар болгондо, эң оболу ага өзүм ибадат кылмакмын.

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا أَوَّلُ الْعَابِدِينَ ﴿٨١﴾

**82.** (Бирок) Асмандар менен жердин жана Арштын Раббиси силердин («баласы бар» деп) сыпаттооңордон Таза!»

سُبْحَانَ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** (Эгер дааватыңа муюбаса) аларды жөн кой. Убада кылынган (Кыямат) күндөрүнө жолукканга чейин ойноп-күлүп, (күнөө иштерине) чумкуп жүрө беришсин!

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ал (Аллаһ) асманда да Кудай, жерде да Кудай. Жана Ал - Билүүчү, Даанышман!

وَهُوَ الَّذِي فِي السَّمَاءِ إِلَٰهٌ وَفِي الْأَرْضِ إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ﴿٨٤﴾

**85.** Асмандардагы, жердеги жана экөөнүн арасындагы (бардык) нерселердин Ээси болгон Аллаһ Улук-Таберик! Кыяматтын илими Бир Өзүнүн алдында. Жана (бардыгыңар) Өзүнө гана кайтарыласыңар.

وَتَبَارَكَ الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِندَهُ عِلْمُ السَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Алар (мушриктер) дуба кылып жаткан Аллаһтан башка «кудайлардын» колунда шапаат-актоо жок! Билген абалда Акыйкатка күбө болгон[1] адамдар(га гана шапаат насип кылат).

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِهِ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَن شَهِدَ بِالْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Эгер сен алардан: «Силерди ким жараткан?» - деп сурасаң, «Аллаһ», дешет. Дагы кайда баратасыңар?!

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٧﴾

---

1 «Акыйкатка билген абалда күбө болуусун» мааниси, «Эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок, бир гана Аллаһ бар» деп күбөлүк берүүнү билдирет.

**88.** Жана (Аллаһ пайгамбарынын): «О, Раббим! Чынында, тиги адамдар ыйман келтирбеген коом»- деген сөзүн да билет.

وَقِيلِهِۦ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوۡمٞ لَّا يُؤۡمِنُونَ ٨٨

**89.** Демек, сен аларды кечир жана: «Силерге салам, (бирок) жакында билип аласыңар»-дегин.[1]

فَٱصۡفَحۡ عَنۡهُمۡ وَقُلۡ سَلَٰمٞۚ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٨٩

---

1 Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам Раббисинин буйругуна баш ийип, ыймансыздардын жоруктарына сабыр кылып, аларга теңелбей, кечирип, жогорку адеп-ахлак менен Исламды жайылтты. Натыйжада, көпчүлүк адамдар анын исламдык пейилин көрүп, ыйманга келишти.

## 44 «Духан» сүрөсү[1]

سُورَةُ الدُّخَانِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Хаа. Мийм.

حمٓ ۝١

2. Анык баяндоочу Китепке ант!

وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُبِينِ ۝٢

3. Биз аны (Кураанды) Ыйык (Кадыр) түнүндө түшүрдүк. Жана Биз (аны менен элдерди) эскертүүчүбүз.

إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ ۚ إِنَّا كُنَّا مُنذِرِينَ ۝٣

4. Ал түндө ар бир окум кылынган иштер белгиленет.[2]

فِيهَا يُفْرَقُ كُلُّ أَمْرٍ حَكِيمٍ ۝٤

5. Биздин буйругубуз болгону себептүү. Чынында, Биз пайгамбарларды жиберүүчүбүз.

أَمْرًا مِّنْ عِندِنَآ ۚ إِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ۝٥

6. Раббиңден ырайымдуулук иретинде. Чынында, Ал - Угуучу, Билүүчү!

رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ۝٦

7. (Жана Ал) эгер ишенсеңер, асмандардын, жердин жана ал экөөнүн ортосундагы (бардык) нерселердин Раббиси!

رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ ۖ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ۝٧

8. Эч бир кудай жок, жалгыз Өзү бар! Ал тирилтет жана өлтүрөт. Силердин жана абалкы ата-бабаңардын Раббиси!

لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْىِۦ وَيُمِيتُ ۖ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ۝٨

9. Жок! Алар (ойлонуунун ордуна) күмөн санап оюнкарактык кылышууда!

بَلْ هُمْ فِى شَكٍّ يَلْعَبُونَ ۝٩

---

1 Бул сүрө Маккада түшүрүлгөн. 59 аяттан турат. «Духандын» мааниси «Түтүн».

2 Аллаһ Таала Өз алдындагы Тагдыр Китеби – Лавхул-Мавхузда белгиленген иштерди, Рамазан айынын ыйык Кадыр түнүндө дагы бир ирет белгилейт экен. Бул – ушул түндүн улуулугунун белгиси.

**10.** Сен (алардын башына) асман анык түтүн келтирген Күндү күт.[1]

فَٱرۡتَقِبۡ يَوۡمَ تَأۡتِي ٱلسَّمَآءُ بِدُخَانٖ مُّبِينٖ ﴿١٠﴾

**11.** Бул жан ооруткан азап (түтүн) адамдарды (мушриктерди) ороп алат.

يَغۡشَى ٱلنَّاسَۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿١١﴾

**12.** (Анан алар): «О, Рабби! Биз ыйман келтирели! Бизден азапты арылта көр!» (дешет).

رَّبَّنَا ٱكۡشِفۡ عَنَّا ٱلۡعَذَابَ إِنَّا مُؤۡمِنُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Алар кайдан эсине келмек эле! Акыры, аларга (ушуга чейин эле) анык баяндоочу пайгамбар келген.

أَنَّىٰ لَهُمُ ٱلذِّكۡرَىٰ وَقَدۡ جَآءَهُمۡ رَسُولٞ مُّبِينٞ ﴿١٣﴾

**14.** (Бирок) кийин андан жүз үйрүп: «(Кураан сага христиан аалымдары тарабынан) үйрөтүлгөн. (Сен) жиндисиң»- дешти.

ثُمَّ تَوَلَّوۡاْ عَنۡهُ وَقَالُواْ مُعَلَّمٞ مَّجۡنُونٌ ﴿١٤﴾

**15.** Биз, аныгында, силерден азапты бир аз арылттык. Силер болсо (күнөөгө кайра) кайттыңар.

إِنَّا كَاشِفُواْ ٱلۡعَذَابِ قَلِيلًاۚ إِنَّكُمۡ عَآئِدُونَ ﴿١٥﴾

**16.** (Анан) чоң азап менен азапталган күнү[2] Биз силерден өч алдык.

يَوۡمَ نَبۡطِشُ ٱلۡبَطۡشَةَ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Биз алардан мурун Фираун элин сынадык. Аларга улук элчи (Муса) келди.

۞وَلَقَدۡ فَتَنَّا قَبۡلَهُمۡ قَوۡمَ فِرۡعَوۡنَ وَجَآءَهُمۡ رَسُولٞ كَرِيمٌ ﴿١٧﴾

**18.** (Жана мындай деди): «Аллаһтын пенделерин мага тапшыргыла![3] Мен силерге ишеничтүү пайгамбармын.

أَنۡ أَدُّوٓاْ إِلَيَّ عِبَادَ ٱللَّهِۖ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ﴿١٨﴾

**19.** Өзүңөрдү Аллаһтан жогору койбогула! Мен силерге анык далилдерди алып келдим.

وَأَن لَّا تَعۡلُواْ عَلَى ٱللَّهِۖ إِنِّيٓ ءَاتِيكُم بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ﴿١٩﴾

---

1 Кыяматта күнөөкөр пенделерди тозокко жакын алып келингенде, аларды тозоктун түтүнү ороп алат. (Саадий)

2 Бул - Курайш мушриктеринин башына түшкөн «Бадр» согушундагы жеңилүү күнү.

3 Анын вазыйпасы Фираундун колунда кул болгон Исрайил урпактарын (яхудийлерди) азаттыкка чыгарып, өздөрүнүн түпкү мекени Палестинага кайтаруу болгон.

| | |
|---|---|
| **20.** Мени ташбараң кылууңардан коргоо тилеп өзүмдүн жана силердин Раббиңерге жалбарамын. | وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Эгер ыйман келтирбесеңер, мени жөн койгула» | وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Анан ал Раббисине: «Алар күнөөкөр элдер экен. (Аларга азап жибер)»- деп дуба кылды. | فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٢﴾ |
| **23.** (Аллаһ анын дубасын кабыл алып) «Менин пенделеримди алып түнү менен (Мисирден) чык. Силердин артыңардан кубалашат»- деп, (вахий кылды). *(Фираун аларга жетейин деп калганда Аллаһ Таала Мусага «Таягың менен деңизди ур» деп вахий кылат. Буйрукту аткарганда, он эки уруу үчүн деңизден он эки жол ачылат. Муса эли менен аман-эсен өтүп, деңизди дагы баягы калыбына келтирүү үчүн аса таягын саздап калганда, Аллаһ Таала, алардын артынан келген Фираун аскерлерин деңиз-жолго киргизүү үчүн, Мусага:)* | فَأَسْرِ بِعِبَادِي لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٢٣﴾ |
| **24.** «Деңизди жөн кой. Алар чөгүп кетүүчү аскерлер!» - деди. | وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ﴿٢٤﴾ |
| **25.** Алар нечендеген бактарды, булактарды, | كَمْ تَرَكُوا مِن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٢٥﴾ |
| **26.** Эгиндерди, эң мыкты үй-жайларды | وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ﴿٢٦﴾ |
| **27.** Жана ойноп-чардаган (башка көп) нээматтарды (ээсиз калтырып чөгүп кетишти). | وَنَعْمَةٍ كَانُوا فِيهَا فَاكِهِينَ ﴿٢٧﴾ |
| **28.** Ошентип, Биз аларды башка коомго (Исрайил урпактарына) мурастап бердик. | كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَاهَا قَوْمًا آخَرِينَ ﴿٢٨﴾ |

**29.** Аларга асман да, жер да ыйлаган жок! Аларга мөөнөт да берилген жок![1]

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ ٱلسَّمَآءُ وَٱلْأَرْضُ وَمَا كَانُوا۟ مُنظَرِينَ ٢٩

**30.** Биз Исрайил урпактарын кордук (кулчулук) азабынан –

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مِنَ ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ٣٠

**31.** – Фираундан куткардык. Ал өзүн (Аллаһтан да) бийик сезген, чектен чыккан адамдардан эле.

مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَالِيًا مِّنَ ٱلْمُسْرِفِينَ ٣١

**32.** Биз билген абалда аларды (Исрайил урпактарын) ааламдардан (адамдардан) тандап алган элек.

وَلَقَدِ ٱخْتَرْنَٰهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ٣٢

**33.** Жана аларга анык сыноолорду[2] ичине камтыган моожизаларды бердик.

وَءَاتَيْنَٰهُم مِّنَ ٱلْءَايَٰتِ مَا فِيهِ بَلَٰٓؤٌا۟ مُّبِينٌ ٣٣

**34.** Алар (Курайш каапырлары) айтышты:

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَيَقُولُونَ ٣٤

**35.** «Биринчи өлүмүбүздөн башка өлүм (биринчи жашообуздан башка жашоо) жок. Биз (эч качан) кайра тирилбейбиз.

إِنْ هِىَ إِلَّا مَوْتَتُنَا ٱلْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ٣٥

**36.** Эгер силер (о, момундар) чынчыл болсоңор,[3] биздин ата-бабабызды (тирилтип) алып келгилечи?!»

فَأْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٣٦

**37.** Ушулар (Макка мушриктери) жакшыбы же болбосо, Тубба[4] коому жакшыбы? (Ал коом) булардан мурун жашаган (сан

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ أَهْلَكْنَٰهُمْ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ مُجْرِمِينَ ٣٧

---

1 Фираун деңиз койнунда калып, өлүмү көзүнө көрүнүп калганда, «Мен Мусанын Кудайына ыйман келтирдим!» деп зар какшайт. Бирок, бул ыйман кабыл болбоду жана тооба келтирип башкадан жашоосуна мөөнөт берилбеди.

2 Бирок, алар сыноодон өтө албай, «тандалган улут» деген наамга ылайык эместигин көргөзүштү. Муса Пайгамбарды кыйнап, тажатып: «Бизге Раббиңди көргөз» дегенге чейинки каапырчылыкка барышты.

3 «Адам наркы дүйнөдө кайра тирилет» деген сөзүңөрдө.

4 «Тубба» - бул байыркы Йемен падышаларынын аты.

жагынан да, күч-кубат жагынан да булардан артык болгон) адамдар. Биз ошолорду да кыйраттык. (Себеби) алар күнөөкөр коом эле.

**38.** Биз асмандарды, жерди жана экөөсүнүн арасындагы нерселерди эрмек үчүн (беймаксат) жаратканыбыз жок.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ал экөөсүн (жана ортосундагы нерселерди) Акыйкат менен жараттык. Бирок, (муну) алардын көпчүлүгү билбейт.

مَا خَلَقْنَٰهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Чынында, (акыйкат менен жалган) ажыратыла турган (Кыямат) Күн бардык адамдардын эсеп берчү убактысы.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ مِيقَٰتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ал күндө дос (өзүнүн) досуна эч нерсени жардам бере албайт жана өздөрү да (эч кимден) жардам ала албайт.

يَوْمَ لَا يُغْنِى مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Бир гана Аллаһ ырайым кылган кишилерге (Аллаһ тарабынан жардам берилет). Ал Кудуреттүү жана Ырайымдуу.

إِلَّا مَن رَّحِمَ ٱللَّهُ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٤٢﴾

**43.** (Тозоктогу) «Заккум» дарагы –

إِنَّ شَجَرَتَ ٱلزَّقُّومِ ﴿٤٣﴾

**44.** Күнөөкөр адамдардын тамагы.

طَعَامُ ٱلْأَثِيمِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ал курсактарда кайнаган ириң (же зайтун майы) сыяктуу!

كَٱلْمُهْلِ يَغْلِى فِى ٱلْبُطُونِ ﴿٤٥﴾

**46.** Кайнак суунун кайнаганы сыяктуу!

كَغَلْىِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٦﴾

**47.** «Аны (күнөөкөр адамды) кармагыла (жана) тозоктун ортосуна сүйрөгүлө!»

خُذُوهُ فَٱعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلْجَحِيمِ ﴿٤٧﴾

**48.** Кийин башынан ылдый кайнак суу азабын куйгула!»

ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِۦ مِنْ عَذَابِ ٱلْحَمِيمِ ﴿٤٨﴾

**49.** (Эй, кылмышкер, мушрик! Азабыңды) тарт! Сен «улук-урматтуу» эмес белең!

ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْكَرِيمُ ﴿٤٩﴾

**50.** Бул – силер ишенбеген азаптар!

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِۦ تَمْتَرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ал эми, такыбаа кишилер тынч-бейпил жерлерде,

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥١﴾

**52.** Бейиштерде, булактарда,

فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٢﴾

**53.** «Истабрак» жана «сундус» (деген) жибек кийимдерден кийип, бет-маңдай (сүйлөшүп) отурушат.

يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ошондой эле, Биз аларды бото көз сулууларга үйлөнтүп койобуз.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Алар анда эч кайгысыз абалда, ар түрдүү мөмөлөрдөн чакырышат.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَٰكِهَةٍ ءَامِنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ал жерде биринчи (дүйнөдөгү) өлүмдөн башка өлүмдү(н даамын) татышпайт. (Аллаһ) аларды тозок азабынан сактаган.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا ٱلْمَوْتَ إِلَّا ٱلْمَوْتَةَ ٱلْأُولَىٰ ۖ وَوَقَىٰهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** (Бул) – Раббиңден болгон пазилет! Бул – чоң жеңиш!

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٥٧﴾

**58.** (О, Мухаммад!) Биз аны (Куранды) эскерме алышаар бекен деп, сенин тилиңе жеңил кылып койдук.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Эми сен (Аллаһ алардын жазасын беришин) күт. Алар да (сага бир зыян келишин) күтүшүүдө.

فَٱرْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٥٩﴾

## 45 «Жаасия» сүрөсү[1]

سُورَةُ الجَاثِيَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ха. Миим.

حمٓ ۝١

2. (Бул) Китептин түшүүсү Кудуреттүү, Даанышман тарабынан.

تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ۝٢

3. Чынында, асмандарда жана жерде момун адамдар үчүн (Аллаһтын Кудурет-Даанышмандыгына) белгилер бар.

إِنَّ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ لَءَايَٰتٍ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۝٣

4. Жана силердин жаратылууңарда, (Аллаһ жаратып, мейкиндиктерге) таратып жиберген жан-жаныбарларда анык ишенген адамдар үчүн (Аллаһтын кудуретине) белгилер бар.

وَفِي خَلْقِكُمْ وَمَا يَبُثُّ مِن دَآبَّةٍ ءَايَٰتٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ۝٤

5. Жана түн менен күндүн алмашып турушунда, Аллаһ асмандан түшүрүп, аны менен өлүк жерди тирилткен жамгырда, жана шамалдардын жүргүзүлүшүндө акылын иштеткен элдер үчүн белгилер бар

وَٱخْتِلَٰفِ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ وَمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن رِّزْقٍ فَأَحْيَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَتَصْرِيفِ ٱلرِّيَٰحِ ءَايَٰتٌ لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ۝٥

6. Бул – Аллаһтын аяттары. Биз сага аларды акыйкат менен айтып берүүдөбүз.[2] Аллаһтан, Анын (акыйкат) аяттарынан кийин (булар) дагы кандай сөзгө ишенишет?!

تِلْكَ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِٱلْحَقِّ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَ ٱللَّهِ وَءَايَٰتِهِۦ يُؤْمِنُونَ ۝٦

---

1 Маккада түшкөн. 37-аяттан турат. «Жаасиянын» мааниси «Чөгөлөгөн адамдар».

2 Аллаһ акыйкат менен, далилдүү айтып берген аяттарды Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам окуп берсе, көпчүлүк мушриктер «Бул сыйкыр», «Бул ыр» деп, ага ишенүүдөн баш тартышты.

7. Ар бир күнөөкөр-дооматчыга өлүм болсун!

وَيۡلٞ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٖ ٧

8. Ал өзүнө окуп берилген аяттарды угуп, такыр эч нерсе укпагандай текеберлигин улантты. Сен ага жан ооруткан азапты «сүйүнчүлөп» кой.

يَسۡمَعُ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرٗا كَأَن لَّمۡ يَسۡمَعۡهَاۖ فَبَشِّرۡهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٖ ٨

9. Ал (текебер адам) биздин аяттарыбыздан бир нерсе билип, (угуп) калса, (аны) мазактайт. Андай адамдарга кордоочу азап бар!

وَإِذَا عَلِمَ مِنۡ ءَايَٰتِنَا شَيۡـًٔا ٱتَّخَذَهَا هُزُوًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مُّهِينٞ ٩

10. (Аларга өлүмдүн) ар жагында тозок бар! Тапкан дүйнө-мансаптары жана Аллаһдан башка тутунган дос-кудайлары аларга пайда бере албайт. Аларга чоң азап бар!

مِّن وَرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُۖ وَلَا يُغۡنِي عَنۡهُم مَّا كَسَبُواْ شَيۡـٔٗا وَلَا مَا ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَوۡلِيَآءَۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٠

11. Бул (Кураан) – Туура Жол! Ал эми, Раббисинин аяттарына каапыр болгон адамдарга жан ооруткан азап арналган!

هَٰذَا هُدٗىۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٌ ١١

12. Аллаһ Өз каалоо буйругу менен (деңизде) кемелер жүрүшү үчүн жана (кемеге байланыштуу өнөр-кесиптер себептүү) Өзүнүн ырыскы-пазилетин издешиңер үчүн силерге деңизди моюн сундурду. Шүгүр кылсаңар ажеп эмес!

۞ٱللَّهُ ٱلَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡبَحۡرَ لِتَجۡرِيَ ٱلۡفُلۡكُ فِيهِ بِأَمۡرِهِۦ وَلِتَبۡتَغُواْ مِن فَضۡلِهِۦ وَلَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُونَ ١٢

13. Жана Ал силер үчүн Өзүнүн пазилетинен асмандардагы жана жердеги бардык нерселерди моюн сундурду. Мында пикир кылган адамдар үчүн (Аллаһтын Кудуретине) белгилер бар!

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا مِّنۡهُۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّقَوۡمٖ يَتَفَكَّرُونَ ١٣

14. (О, Мухаммад!) Ыйман келтирген адамдарга айт, Аллаһтын

قُل لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَغۡفِرُواْ لِلَّذِينَ لَا يَرۡجُونَ

(Акыреттеги) күндөрүн (өн эч нерсени) үмүт кылбагандарды кечиришсин. (Аллаһ Таала ал) коомду өз иштерине жараша (Акыретте) жазалашы үчүн.

أَيَّامَ ٱللَّهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًۢا بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ким сооп иш жасаса - өзүнө пайда. Ким күнөө иш жасаса - өзүнө зыян. Кийин (баарыңар) Раббиңерге кайтарыласыңар.

مَنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Биз анығында Исраил урпактарына (Тоорат) китепти, өкүмдү жана пайгамбарлыкты берип, таза-пакиза нерселерден ырыс-насип жегизип (бардык) ааламдардан (адамдардан) абзел кылган элек.[1]

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Жана аларга анык иш (Дин-Шарият) бердик. Алар өздөрүнө келген илимден кийин гана (Дин ишинде) талашып калышты, өз-ара көралбастыктан улам. Албетте, Раббиң Кыямат күнү алардын арасында талашкан нерселерине өкүм (ажырым) чыгарат.

وَءَاتَيْنَٰهُم بَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ ۖ فَمَا ٱخْتَلَفُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Кийин Биз сени Динден болгон жолдун – Шарияттын үстүндө (жүрүүчү) кылдык. Эми ошону гана ээрчигин. Билбеген адамдардын каалоолорун ээрчибегин.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٨﴾

**19.** (Эгер аларды ээрчисең) Аллаһтын эч бир азабын сенден кайтара алышпайт. Чынында, заалымдар бири-бирине дос болушат. Аллаһ болсо такыба кишилердин досу.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا۟ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٩﴾

---

1 Аллаһ Таала Исраил урпактарын сыноо үчүн тандап алып, арасынан көп Пайгамбарларды чыгарып, Фираундун зулумунан куткарып, асмандан «Манн-Сулва» деген бышкан куш эттеринен турган пакиза-ырыскы жаадырып аябай сынаган, сыноо үчүн тандап алган.

20. Бул (Кураан) адамдар үчүн акылчырак, Туура Жол жана анык ишенген элдер үчүн ырайым!

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ٢٠

21. Же болбосо, күнөө иш кылган адамдар, Биз аларды ыйман келтирип, салих амал кылган адамдар сыяктуу (абзел кылышыбызды жана) өздөрүнүн жашоолору менен өлүмдөрү да (алардыкы менен) бир (даражада) болушун ойлоштубу? Кандай жаман өкүм чыгарышат!

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجْتَرَحُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ٢١

22. Аллаһ асмандар менен жерди Акыйкат менен жана эч бир жан(га) зулумдук кылынбаган абалда, өз ишине жараша жаза (же сыйлык) алышы үчүн жаратты.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٢٢

23. Сен өз (напсинин) каалосун кудай кылып алган жана (натыйжада) Аллаһ аны (хидаятка ылайык эмес экенин) билип, адаштырып койгон, кулагына, жүрөгүнө мөөр баскан жана көзүнө парда тосуп койгон адамды көрдүң беле? Аллаһтан башка ким аны Туура Жолго баштай алмак?! Эсиңерге келбейсиңерби эми!

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِۦ وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن يَهْدِيهِ مِنۢ بَعْدِ ٱللَّهِ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٣

24. (Каапырлар) айтышат: «Ушул дүйнөдөгү жашообуздан башка жашоо жок. Өлөбүз, жашайбыз. Бизди заман(дын өтүшү) гана өлтүрөт (Аллаһ өлтүрбөйт)». Бул жөнүндө аларда илим жок. Алар болгону күмөнгө таянышат.

وَقَالُوا۟ مَا هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ إِلَّا ٱلدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ٢٤

25. Качан аларга биздин анык-далилдүү аяттарыбыз окуп берилсе «Эгер (кайра тирилүү бар» деген) сөзүңөрдө чынчыл болсоңор, бизге (өлүп кеткен) ата-бабаларыбызды

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتُوا۟ بِـَٔابَآئِنَآ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٢٥

(тирилтип) алып келгилечи?!» деген сөздөн башка «далилдери» болбойт.

**26.** Айткын: «Силерге Аллаһ өмүр берет, кийин Өзү өлтүрөт. Андан соң күмөнсүз Кыямат күн үчүн баарыңарды чогултат. Бирок, (муну) көп адамдар билбейт.

قُلِ ٱللَّهُ يُحْيِيكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٢٦

**27.** Асмандар жана жердин мүлкү Аллаһка таандык. Ал эми Кыямат болгон күндө жалганчылар зыян тартып калышат.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ ٱلسَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ ٱلْمُبْطِلُونَ ٢٧

**28.** Жана сен (ал күнү) ар үммөттү чөгөлөгөн абалда көрөсүң.[1] Ар бир үммөт өз китебине чакырылат. Ал күнү баарыңар кылмышыңарга жараша үлүш (жаза же сыйлык) аласыңар.

وَتَرَىٰ كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعَىٰٓ إِلَىٰ كِتَٰبِهَا ٱلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٨

**29.** Бул Китебибиз силерге акыйкатты (гана) сүйлөйт. Биз силер жасаган иштерди (периштелерге) жаздыртып койгонбуз.

هَٰذَا كِتَٰبُنَا يَنطِقُ عَلَيْكُم بِٱلْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنسِخُ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٩

**30.** Ал эми, ыйман келтирип, салих амал кылгандарды Раббиси Өз ырайымына алат. Бул анык жеңиш!

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِى رَحْمَتِهِۦ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْمُبِينُ ٣٠

**31.** А бирок, каапыр болгон адамдар(га айтылат): «Силерге Менин аяттарым окуп берилбедиби?! Анан силер текеберленип, күнөөкөр коом болдуңар!

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَفَلَمْ تَكُنْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَٱسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ٣١

**32.** Силерге: «Аллаһтын убадасы – акыйкат! Кыяматтын болушунда шек жок!»-деп, айтылганда,

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱلسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُم مَّا نَدْرِى مَا ٱلسَّاعَةُ إِن نَّظُنُّ إِلَّا ظَنًّا

---

1 Бардык эл: Нухтан Мухаммад пайгамбарыбызга чейинки бардык пайгамбарлардын үммөттөрү Аллаһтын бийик Кудуретинин, Улуулугунун алдында «Эми бизге эмне өкүм кылаар экен» деп, титиреп, чөгөлөп калышат.

«Кыямат эмне экенин билбейм. («Болбой калышы да мүмкүн» деп) ойлоймун. Анык билбейбиз» - дегенсиңер.

وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ٣٢

**33.** Алардын жасаган (күнөө) иштери анык билинди жана алардын башына өздөрү (дүйнөдө) мазактаган нерсе (тозок азабы) түштү.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ٣٣

**34.** Анан аларга айтылды: «(Дүйнө жашоосунда) ушул күнүңөрдү «унутуп койгонуңар» сыяктуу, бүгүн Биз дагы силерди «унутуп койобуз». Силердин жайыңар – тозок! Силерге эч кандай жардамчылар болбойт!

وَقِيلَ الْيَوْمَ نَنسَاكُمْ كَمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّاصِرِينَ ٣٤

**35.** Мунун себеби, силер Аллаһтын аяттарын мазактагансыңар жана силерди дүйнө жашоосу азгырып койгон. Эми бүгүн андан чыгарылбайсыңар. Жана артыңарга (дүйнөгө) да кайтарылбайсыңар!».[1]

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٣٥

**36.** Аллаһка – асмандардын Раббисине, жердин Раббисине жана бүт ааламдардын Раббисине мактоолор болсун!

فَلِلَّهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَرَبِّ الْأَرْضِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ٣٦

**37.** Асмандарда жана жерде (бүт) улуулук Аныкы! Ал –Кудуреттүү, Даанышман!

وَلَهُ الْكِبْرِيَاءُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٣٧

---

1 Анткени, алар азап-тозокту өз көздөрү менен көргөндө «О, Рабби бизди кайрадан дүйнөгө кайтарчы? Эми биз ыймандуу жашайбыз?!» деп жалдырашат.

## 46 «Ахкаф» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَحْقَاف

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Хаа. Мийм.

2. (Бул) Китеп Кудуреттүү, Даанышман Аллаһ тарабынан түштү.

3. Биз асмандарды, жерди жана ал экөөсүнүн арасындагы нерселерди акыйкат менен жана белгилүү мөөнөткө гана жараттык. Каапырлар эскертилген нерседен жүз үйрүп кетишти.

4. (О, Мухаммад, сен аларга) айт: «Аллаһтан башка силер дуба кылып жаткан «кудайыңар» жөнүндө эмне дейсиңер? Мага көргөзгүлөчү, алар жерден эмнени жаратты? Же болбосо асмандар(ды жаратуу)да алардын (Аллаһка) шерикчилиги барбы? Эгер сөзүңөр чын болсо, мындан (Курaандан) мурунку (ыйык) китепти же болбосо (өткөн пайгамбарлардын сөзүнөн турган) илимий мурас (далил) келтиргилечи[2]

5. Аллаһтан башка, Кыяматка чейин дуба-суранычына жооп бербей турган «кудайларга» дуба кылган адамдан көбүрөөк адашкан ким бар?! Булардын дубаларын алар (кудайлары) тап-такыр укпайт!

حمٓ ﴿١﴾ تَنزِيلُ ٱلْكِتَٰبِ مِنَ ٱللَّهِ ٱلْعَزِيزِ ٱلْحَكِيمِ ﴿٢﴾

مَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِلَّا بِٱلْحَقِّ وَأَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَمَّآ أُنذِرُوا۟ مُعْرِضُونَ ﴿٣﴾

قُلْ أَرَءَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ أَرُونِى مَاذَا خَلَقُوا۟ مِنَ ٱلْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ ۖ ٱئْتُونِى بِكِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ هَٰذَآ أَوْ أَثَٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٤﴾

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّن يَدْعُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَن لَّا يَسْتَجِيبُ لَهُۥٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ وَهُمْ عَن دُعَآئِهِمْ غَٰفِلُونَ ﴿٥﴾

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 35 аяттан турат. «Ахкафтын» мааниси «Кумдөбөлөр».

2 Мушриктердин ширк ибадаттары не бир ыйык китепке, не бир Пайгамбардын сөздөрүнө негизделбеген, тек гана ойдон чыгарылган адашуучулук.

**6.** Ал эми, качан (Кыямат болуп) адамдар (сот-сурак үчүн) чогулганда (сыйынган «кудайлары») өздөрүнө душман чыгып, алардын (өздөрүнө) сыйынганын танып кетишет.

وَإِذَا حُشِرَ ٱلنَّاسُ كَانُوا۟ لَهُمْ أَعْدَآءً وَكَانُوا۟ بِعِبَادَتِهِمْ كَٰفِرِينَ ﴿٦﴾

**7.** Аларга (мушриктерге) Биздин анык аяттарыбыз окуп берилгенде, Акыйкатка каапыр болушкан. (Ошол) каапырлар өздөрүнө Акыйкат (Кураан) келгенде болсо, «Бул анык сыйкыр» дешти.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٧﴾

**8.** Же «Аны (Кураанды Мухаммад) ойлоп чыгарган» дешеби? Айткын: «Эгер ойлоп чыгарган болсом (Аллаh мени жазаламак) анан силер мага Аллаhтан (келген) эч нерсени (пайда жана зыянды) тосууга алынар жетмек эмес. Силер ал (Кураан) жөнүндө аша чаап (жалган) сүйлөгөнүңөрдү Ал (Аллаh) жакшы билет. Силер менен ортобузда күбө болуу үчүн Анын Өзү жетиштүү! Ал Кечиримдүү, Боорукер.

أَمْ يَقُولُونَ ٱفْتَرَىٰهُ ۖ قُلْ إِنِ ٱفْتَرَيْتُهُۥ فَلَا تَمْلِكُونَ لِى مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِۦ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٨﴾

**9.** Айткын: «Мен пайгамбарлардын жаңысы (биринчиси) эмесмин. Жана не өзүмө, не силерге (келечекте) эмне иш болоорун билбеймин. Мен өзүмө (Аллаh тарабынан) вахий кылынган нерселерге гана ээрчиймин. Мен болгону (силерге) анык эскертүүчүмүн.

قُلْ مَا كُنتُ بِدْعًا مِّنَ ٱلرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِى مَا يُفْعَلُ بِى وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ وَمَآ أَنَا۠ إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٩﴾

**10.** Айткын: «Мага айткылачы, эгерде (Кураан) Аллаhтан болсо жана силер ага каапыр болсоңор... жана Израйил урпактарынан

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ

болгон бир күбө[1] дагы анын чындыгына[2] (мен ал жөнүндө Таураттан окугам» деп) күбөлүк берип, ыйман келтирсе, а силер дагы эле текеберленсеңер... Аллаһ заалым коомдорду Туура Жолго баштабайт!

فَـَٔامَنَ وَٱسۡتَكۡبَرۡتُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠

**11.** Каапыр болгон (бай) адамдар ыймандуулар жөнүндө «Эгер (Ислам) жакшы болсо, алар ага бизден озуп кирбейт болчу»- дешет жана (жүрөгүндө болгон кежирликтен улам) андан (Кураандан) Туура Жол таппай калганда: «Бул байыркы жомок»- дешет.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَوۡ كَانَ خَيۡرٗا مَّا سَبَقُونَآ إِلَيۡهِۚ وَإِذۡ لَمۡ يَهۡتَدُواْ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَآ إِفۡكٞ قَدِيمٞ ١١

**12.** Андан мурун Мусага жолбашчы, ырайым болуп китеп (Тоорат) түшкөн. Бул китеп (Кураан) болсо, заалымдарды (тозок азабынан) эскертүү, жакшыларга куш кабар болуп, араб тилинде жана (өзүнөн мурунку ыйык китептерди) тастыктап (түшкөн).

وَمِن قَبۡلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامٗا وَرَحۡمَةٗۚ وَهَٰذَا كِتَٰبٞ مُّصَدِّقٞ لِّسَانًا عَرَبِيّٗا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُحۡسِنِينَ ١٢

**13.** «Раббибиз – Аллаһ» деп, андан соң (Исламда) түз жүргөн адамдарга коркунуч да, кайгы-капа да жок.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُواْ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسۡتَقَٰمُواْ فَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ١٣

**14.** Алар – Бейиш элдери! Жакшы амалдарына жараша эми анда түбөлүккө калышат!

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءَۢ بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ١٤

**15.** Жана Биз инсанга, өз ата-энесине жакшылык кылууну осуят кылдык. Апасы аны кыйналып боюнда көтөрүп, кыйналып төрөдү. Аны (боюнда) көтөрүү жана (сүттөн)

وَوَصَّيۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ بِوَٰلِدَيۡهِ إِحۡسَٰنًاۖ حَمَلَتۡهُ أُمُّهُۥ كُرۡهٗا وَوَضَعَتۡهُ كُرۡهٗاۖ وَحَمۡلُهُۥ وَفِصَٰلُهُۥ ثَلَٰثُونَ شَهۡرًاۚ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُۥ وَبَلَغَ

---

1 Абдуллах бин Салам.

2 Абдуррахман Саадий бул аяттагы على مثله деген сөздү على صحته деп түшүндүргөн.

ажыратуу убактысы отуз ай.[1] Эми, ал качан баралына жетип, кырк жашка чыкканда айтты: «О, Раббим! Мага жана ата-энеме берген нээматыңа шүгүр кылуум үчүн жана Өзүңдү ыраазы кыла турган салих амалдарды кылуум үчүн мага илхам бер! Жана менин урпактарымды да салих (кишилерден) кылгайсың! Мен сага тооба кылдым. Жана мен мусулмандарданмын!»

أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ ٱلَّتِيٓ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَٰلِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَٰلِحًا تَرْضَىٰهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِيٓ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ١٥

**16.** Биз ушул адамдардан, жасаган эң жакшы амалдарын кабыл алып, Бейиш элдеринин катарында күнөөлөрүн кечиребиз. (Бул) аларга (Раббиси тарабынан) берилген акыйкат убада!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُواْ وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمْ فِيٓ أَصْحَٰبِ ٱلْجَنَّةِ وَعْدَ ٱلصِّدْقِ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ١٦

**17.** Ал эми, ушундай перзент(тер дагы) бар: Ата-энесине айтат: «Силерден тажадым! Экөөң мени (Кыяматта кайра тирилип) чыгарылуума ишендирип жатасыңбы?! Мага чейин деле (бир нече) муундар өткөн. (Алардан бирөө тирилдиби)?! Экөө (ата-эне) Аллаһтан жардам сурап, (айтышат): «Эй, куруп кеткир! Ыйманга кел! Аллаһтын убадасы – акыйкат!» Бирок, (перзент) «Бул байыркылардын жомогу»-дейт.

وَٱلَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ ٱلْقُرُونُ مِن قَبْلِي وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ ٱللَّهَ وَيْلَكَ ءَامِنْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٧

**18.** Андай адамдарга, жиндерден жана инсандардан турган мурунку (каапыр) элдердин катарында (азап) жетиши – Акыйкат! Алар чынында зыян тарткан адамдар!

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِيٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ إِنَّهُمْ كَانُواْ خَٰسِرِينَ ١٨

---

1 Башка бир аятта «Энелер бөбөктөрүн эки жыл толук эмизет» деп айтылат. Эки жыл 24 айга барабар. Ал эми, бойго бүткөн түйүлдүктүн төрөлүшүнүн эң кыска мөөнөтү алты, эң узун мөөнөтү тогуз ай. Бул жерде эң кыска мөөнөтү эсепке алынып, «Боюнда көтөрүү жана сүттөн ажыратуу убактысы отуз ай» деп айтылууда.

**19.** Жана (Кыяматта) бардык (момун-каапыр) адамдарга жасаган иштерине жараша (жакшы-жаман) даражалар бар. Аларга жасаган иштери, (эч кандай) зулум көргөзүлбөгөн абалда толуктап берилет.

وَلِكُلّٖ دَرَجَٰتٞ مِّمَّا عَمِلُواْۖ وَلِيُوَفِّيَهُمۡ أَعۡمَٰلَهُمۡ وَهُمۡ لَا يُظۡلَمُونَ ١٩

**20.** Каапыр адамдар тозокко бет маңдай алып келингенде (аларга айтылат): «Силер (бардык) жыргалыңарды дүйнө жашооңордо кетирип алдыңар жана ал (жыргалдар) менен (ошол жакта) пайдаланып бүттүңөр! Эми бүгүн, жер бетинде акыйкатсыздык менен текеберленип жүргөнүңөргө жараша жана бузуку болгонуңарга жараша кордук азабы менен жазаланасыңар!

وَيَوۡمَ يُعۡرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ عَلَى ٱلنَّارِ أَذۡهَبۡتُمۡ طَيِّبَٰتِكُمۡ فِي حَيَاتِكُمُ ٱلدُّنۡيَا وَٱسۡتَمۡتَعۡتُم بِهَا فَٱلۡيَوۡمَ تُجۡزَوۡنَ عَذَابَ ٱلۡهُونِ بِمَا كُنتُمۡ تَسۡتَكۡبِرُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ بِغَيۡرِ ٱلۡحَقِّ وَبِمَا كُنتُمۡ تَفۡسُقُونَ ٢٠

**21.** (О, Мухаммад!) сен Аад (коомунун) бурадарын[1] эстегин. Бир кезде ал кум бархандарын(ын арасын)дагы коомун (тозок азабынан) эскерткен эле. Андан мурун жана кийин да эскертүүчү-пайгамбарлар өткөн. (Ошентип, ал коомуна): «Аллаһтан башка «кудайларга» ибадат кылбагыла! Чынында, мен силерге Улуу Күндүн азабы түшүп калуусунан коркомун!» (деди).

۞وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١

**22.** (Коому) айтты: «Сен эмне, бизди өз «кудайларыбыздан» кайтарганы келдиңби? Эгер чынчыл кишилерден болсоң, бизге убада кылган(азаб)ыңды (тезирээк) келтирчи?!»

قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِتَأۡفِكَنَا عَنۡ ءَالِهَتِنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٢٢

---

1 Худ пайгамбарды.

**23.** (Худ) айтты: «(Азап качан келээри жөнүндөгү) илим Аллаһтын гана алдында. А мен болсо өзүмө жүктөлгөн нерсени (динди) силерге жеткиремин. Бирок, мен силердин наадан коом экениңерди көрүүдөмүн.

قَالَ إِنَّمَا ٱلْعِلْمُ عِندَ ٱللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّآ أُرْسِلْتُ بِهِۦ وَلَٰكِنِّىٓ أَرَىٰكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ٢٣

**24.** Анан, качан алар өздөрүнүн өрөөндөрүнө келе жаткан «булутту»[1] көргөндө (сүйүнүп): «Бул бизге жамгыр жаадыруучу булут» дешти. Жок! Ал силер аны шаштырып сураган нерсе. (Ал) – бороон! Анда (силер үчүн) жан ооруткан азап бар!

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُوا۟ هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ۚ بَلْ هُوَ مَا ٱسْتَعْجَلْتُم بِهِۦ ۖ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٤

**25.** Ал (бороон) Раббисинин буйругу менен бардык нерселерди талкалап жиберди! Анан... алардын (теп-тегиз болуп калган) короолорунан башка эч нерсе көрүнбөй калды! Биз күнөөкөр коомду ушинтип жазалайбыз.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَىْءٍۭ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا۟ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ٢٥

**26.** (Эй, Макка мушриктери!) Биз аларга (Аад каапырларына) силерге бербеген мүмкүн-чүлүктөр (күч-кудурет) менен бакубат кылган элек. Жана аларга көздөрдү, кулактарды жана жүрөктөрдү берген элек. Бирок, Аллаһтын аяттарын четке каккан себептүү аларга көз, кулак жана жүрөктөрү пайда бербеди.[2] Жана (кийин) аларды өздөрү мыскылдаган нерсе (тозок азабы) ороп алды.

وَلَقَدْ مَكَّنَّٰهُمْ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمْ فِيهِ وَجَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَأَبْصَٰرًا وَأَفْـِٔدَةً فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُهُمْ وَلَآ أَفْـِٔدَتُهُم مِّن شَىْءٍ إِذْ كَانُوا۟ يَجْحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٢٦

---

1 Аллаһ Таала Худ пайгамбарга моюн сунбаган коомду жазалоо үчүн түрмөктөлгөн булут сыяктуу көрүнгөн добул шамалды жиберген.

2 Акыйкатты четке каккаты себептүү Аллаһ алардын кулактарын акыйкатты укпай турган, көздөрүн чындыкты көрбөй турган, жүрөктөрүн динди кабыл албай турган кылып мөөрлөп койду.

**27.** Жана Биз, анығында, силердин айланаңардагы (каапыр болгон) айыл-шаарларды да кыйратканбыз. (Ошого чейин) Биз аларга, (ширк иштеринен) кайтып калышаар деп Өзүбүздүн аяттарыбызды кеңири баяндап берген болчубуз

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢٧

**28.** Эми (Аллаһка) жакындаштырат деп эсептеген, Аллаһтан башка «кудайлары» аларга жардам бере алса кана! Жок! (тескерисинче) алардан жок болуп (көрүнбөй) кетишти. Жана бул (ишенимдери) алардын өздөрү чыгарган жалгандары жана (Аллаһ жөнүндөгү) доомат сөздөрү!

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرْبَانًا ءَالِهَةً بَلْ ضَلُّوا عَنْهُمْ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٢٨

**29.** Жана бир кезде, (о, Мухаммад) Биз сага бир жамаат жиндерди Кураан угуу үчүн жибердик. Анан, качан алар Кураан(ды уккан) га даяр болгондо (бири-бирине) «Тынч тургула»-деп айтышты. Кураан окулуп бүткөндө (бардыгы) өздөрүнүн коомуна эскертүүчү болуп кетишти.

وَإِذْ صَرَفْنَا إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقُرْءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوا أَنصِتُوا فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ ٢٩

**30.** Алар (коомуна барып мындай) дешти: «О, коомубуз! Биз Муса пайгамбардан кийин түшүрүлгөн, Өзүнөн мурунку ыйык китептерди тастыктаган, Акыйкатка жана Туура Жолго баштай турган Китепти уктук.

قَالُوا يَٰقَوْمَنَا إِنَّا سَمِعْنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِن بَعْدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِي إِلَى ٱلْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣٠

**31.** О, коомубуз! Аллаһтын дааватчысына (Мухаммадга) жооп бергиле жана ыйман келтиргиле! (Ошондо Аллаһ) силердин күнөөңөрдү кечирип, жан ооруткан азаптан сактайт.

يَٰقَوْمَنَا أَجِيبُوا دَاعِيَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ٣١

**32.** Ал эми, кимде-ким Аллаhтын дааватчысына жооп бербесе, жер бетинде (Аллаhтан) кутулуп кете албайт жана ал үчүн Андан (Аллаhтан) башка достор (жардамчылар) да болбойт. Алар – анык адашууда болушат!»[1]

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِيَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٣٢

**33.** Алар ойлоп көрүшпөйбү, асмандарды жана жерди жараткан жана ошолорду жаратууга алсыздык кылбаган Аллаh, өлүк денелерге жан киргизүүгө кудуреттүү эмеспи?! Ооба! Ал - бардык нерсеге кудуреттүү!

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٣٣

**34.** Каапырлар тозокко алып келинген Күндө, (аларга): «Бул чындык эмес бекен?» (деп айтылат. Ошондо) алар: «Ооба Раббибизге ант, (чындык экен)» дешет. Анда Аллаh айтат: «Эми, каапыр болгонуңар себептүү азап тарта бергиле!»

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ٣٤

**35.** (О, Мухаммад, мушриктердин зыян-запкыларына, мурунку) пайгамбарлардын чыдамкайлыгы, сабыр кылганы сыяктуу сабыр кыл. Сен аларга (мушриктерге азапты) шаштырба.[2] Алар өздөрүнө убада кылынган (Кыямат) Күндү көргөндө, (Дүйнөдө) күндүздөн бир эле саат (жашап) тургандай болушат. Бул - (чындыкты) жеткирүү! (Аны укпаган) бузуку коомдон башка дагы ким азапка дуушар болмок эле?!

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا سَاعَةً مِّن نَّهَارٍۭ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٣٥

---

1 Ушул аяттардан улам, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам инсаниятка гана эмес, жиндер ааламына да эскертүүчү-Пайгамбар кылып жиберилгени белгилүү болот.

2 «О, Аллаhым, ушулардын башына тезирээк азап түшүр» деп дуба кылба.

## 47 «Мухаммад» сүрөсү[1]

## سُورَةُ مُحَمَّدٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Өздөрү) каапыр болуп, (башкаларды) Аллаһтын жолунан тоскон адамдардын амалдарын (Аллаһ Таала) жокко чыгарды.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَٰلَهُمْ ١

2. Аллаһ ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган жана Мухаммадга түшүрүлгөн нерсеге (Куранга), чынында, ал Раббиси тарабынан келген Акыйкат деп ишенген адамдардын (чоң-кичине) күнөөлөрүн өчүрүп, (жүрөктөрүн жана) иштерин оңдоп койот.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَءَامَنُوا۟ بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ٢

3. Мунун себеби, каапыр адамдар жалганды ээрчишет, ыйман келтиргендер Раббисинен келген Акыйкатты ээрчийт. Аллаһ адамдарга өздөрүнүн мисалдарын ушинтип келтирет.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟ ٱلْبَٰطِلَ وَأَنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّبَعُوا۟ ٱلْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ أَمْثَٰلَهُمْ ٣

4. Эгер каапырларга (согуш мезгилинде) жолугуп калсаңар, мойнуна (кылыч) ургула! Эми, качан аларды жеңип алсаңар, (тирүү калгандарын) туткундагыла! Андан кийин же эч нерсе албай, азат кылып жибересиңер, же болбосо төлөм-акы алып (андан соң) коюп жибересиңер. (Бул өкүм) согуш (абалы) бүткөнгө чейин. Ушундай. Ал эми, (эгер) Аллаһ кааласа аларды (согушсуз эле)

فَإِذَا لَقِيتُمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فَضَرْبَ ٱلرِّقَابِ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا۟ ٱلْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّۢا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَآءً حَتَّىٰ تَضَعَ ٱلْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ۚ ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَٱنتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَا۟ بَعْضَكُم بِبَعْضٍ ۗ وَٱلَّذِينَ قُتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَٰلَهُمْ ٤

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 38 аяттан турат. Сүрөнүн дагы бир аталышы «Китал» (Согуш).

жеңип коймок. Бирок, бирөөнөрдү бирөөнөр менен сынап (тандап) алуу үчүн (согушка буюрду). Жана Аллаһтын жолунда өлтүрүлгөн адамдардын амалдарын (Аллаһ) эч качан текке кетирбейт!

**5.** Аллаһ аларды (Бейиш жолуна) жолдойт жана (эки дүйнөдө) иштерин оңдойт.

سَيَهۡدِيهِمۡ وَيُصۡلِحُ بَالَهُمۡ ٥

**6.** Жана аларды өздөрүнө (Куураанда) тааныткан Бейишке киргизет.

وَيُدۡخِلُهُمُ ٱلۡجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمۡ ٦

**7.** О, ыйман келтирген адамдар! Эгер Аллаһка (Анын динине) жардам берсеңер,[1] Аллаһ дагы силерге жардам берет жана кадамыңарды бекем кылат.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن تَنصُرُواْ ٱللَّهَ يَنصُرۡكُمۡ وَيُثَبِّتۡ أَقۡدَامَكُمۡ ٧

**8.** Каапырлар жоголсун! (Аллаһ) алардын амалдарын жокко чыгарат.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَتَعۡسٗا لَّهُمۡ وَأَضَلَّ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٨

**9.** Мунун себеби, алар Аллаһ түшүргөн нерсени Кураанды) жаман көрүштү. Анан (Аллаһ) алардын амалдарын текке кетирди!

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ كَرِهُواْ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأَحۡبَطَ أَعۡمَٰلَهُمۡ ٩

**10.** Алар жер бетин кезип, өздөрүнөн мурунку (каапыр) коомдордун (коркунучтуу) акыбети кандай болгонун көрбөйт беле? Аллаһ алардын ойронун чыгарды го! Жана (азыркы) каапырларга да ошол сыяктуу иштер бар!

۞أَفَلَمۡ يَسِيرُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَيَنظُرُواْ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۖ دَمَّرَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡۖ وَلِلۡكَٰفِرِينَ أَمۡثَٰلُهَا ١٠

**11.** Мунун себеби, Аллаһ ыймандуу адамдардын жардамчысы. Ал эми, каапырлардын жардамчысы жок!

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ مَوۡلَى ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَأَنَّ ٱلۡكَٰفِرِينَ لَا مَوۡلَىٰ لَهُمۡ ١١

---

1 Аллаһтын динине жардам берүү - бул даават-түшүндүрүү менен, дин илимин окуу-окутуу, мечит-медреселер куруу, дин жолунда иштегендерге колдоо көргөзүү жана ушул сыяктуу аракеттер менен болот. Булардын бардыгы жеңил эмес талаптар. Бирок, Аллаһ Өзүнө тобокел деп ташталган кадамды бекем кылат.

**12.** Чынында, Аллаһ ыймандуу жана жакшы амалдарды жасаган пенделерин түбүнөн дарыялар аккан бейиштерге киргизет. Каапырлар болсо, (бул дүйнөдө) пайдалана беришет жана айбандар сыяктуу жеп-ичишет. Алардын орду - тозок!

إِنَّ ٱللَّهَ يُدۡخِلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يَتَمَتَّعُونَ وَيَأۡكُلُونَ كَمَا تَأۡكُلُ ٱلۡأَنۡعَٰمُ وَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡ ١٢

**13.** (О, Мухаммад!) Биз, сени чыгарып жиберген шаарыңдан да кубаттуураак болгон нечендеген шаарларды кыйратып салганбыз. Анан аларга (эч кандай) жардамчы болбой калган.[1]

وَكَأَيِّن مِّن قَرۡيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةٗ مِّن قَرۡيَتِكَ ٱلَّتِيٓ أَخۡرَجَتۡكَ أَهۡلَكۡنَٰهُمۡ فَلَا نَاصِرَ لَهُمۡ ١٣

**14.** Раббиси тарабынан (жиберилген) анык баян-далилдин үстүндө болгон киши, жаман иши өзүнө (шайтан тарабынан) кооз көргөзүлгөн жана напсинин каалоолорун (гана) ээрчиген адамга окшоп калмак беле?

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٖ مِّن رَّبِّهِۦ كَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَهۡوَآءَهُم ١٤

**15.** Такыба кишилер үчүн убада кылынган Бейиштин мисалы: анда ичүүчүлөр үчүн (даамы, жыты, түсү) бузулбаган суу дарыялары, даамы айныбаган сүт дарыялары, ылаззаттуу шарап дарыялары жана таза-пакиза бал дарыялары бар. Анда алар үчүн ар түрдүү мөмөлөр жана Раббисинен кечирим бар. (Ушундай бейишке түшкөн адам) тозокто түбөлүк калып, (удаама-удаа) кайнак суу ичирилип, натыйжада ичегилери үзүлүп кеткен адамга окшойбу?

مَّثَلُ ٱلۡجَنَّةِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۖ فِيهَآ أَنۡهَٰرٞ مِّن مَّآءٍ غَيۡرِ ءَاسِنٖ وَأَنۡهَٰرٞ مِّن لَّبَنٖ لَّمۡ يَتَغَيَّرۡ طَعۡمُهُۥ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ خَمۡرٖ لَّذَّةٖ لِّلشَّٰرِبِينَ وَأَنۡهَٰرٞ مِّنۡ عَسَلٖ مُّصَفّٗىۖ وَلَهُمۡ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ وَمَغۡفِرَةٞ مِّن رَّبِّهِمۡۖ كَمَنۡ هُوَ خَٰلِدٞ فِي ٱلنَّارِ وَسُقُواْ مَآءً حَمِيمٗا فَقَطَّعَ أَمۡعَآءَهُمۡ ١٥

---

1 Бул аят Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды өз шаары Маккадан чыгарып жиберген каапыр өкүмдарларга багытталган эскертүү болгону менен, анын өкүмү тээ Кыяматка чейин момун-мусулмандарды куугунтуктап, өз жеринде Аллаһка тынч ибадат кылууга жол бербеген өкүмдарларга да тиешелүү. Андай адамдарды Аллаһ Өзүнүн өч алуусу менен эскертип жатат.

**16.** Алардын (мунафыктардын) арасынан кээ бирөөлөрү сага (жүрөгү менен берилбей) кулак салышат. Ал эми, качан сенден чыкканда (берилип уккан) илимдүү адамдардан «(Мухаммад) азыр эмне деди эле?» деп сурашат. (Мунун себеби) Аллаһ алардын жүрөктөрүнө мөөр басып койгон. Алар өз каалоолорун гана ээрчиген адамдар.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰٓ إِذَا خَرَجُوا۟ مِنْ
عِندِكَ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْعِلْمَ مَاذَا قَالَ ءَانِفًا
أُو۟لَـٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَٱتَّبَعُوٓا۟
أَهْوَآءَهُمْ ﴿١٦﴾

**17.** (Аллаһ) Туура Жолго түшкөн адамдардын хидаятын дагы да көбөйтөт жана аларды такыбалуу кылат.

وَٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ زَادَهُمْ هُدًى وَءَاتَىٰهُمْ
تَقْوَىٰهُمْ ﴿١٧﴾

**18.** Эми алар (мунафыктар) өздөрүнө капысынан Кыямат келип калышын башка эч нерсени күтүшпөйт. Кыяматтын (кээ бир) белгилери келип да калды! Анан эгер Кыямат келип калса, алардын эскерме-сабак алуулары кайдан мүмкүн болсун?!

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا ٱلسَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً
فَقَدْ جَآءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَآءَتْهُمْ
ذِكْرَىٰهُمْ ﴿١٨﴾

**19.** (О, Мухаммад!) Билгин, эч бир кудай жок, жалгыз Аллаһ бар! Өзүңдүн күнөөлөрүң үчүн жана момун эркек, момун аялдар үчүн Аллаһтан кечирим сура! Аллаһ силердин (бардык) кыймыл-аракетиңерди жана (кыймылсыз турган) ордуңарды билет.

فَٱعْلَمْ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ وَٱسْتَغْفِرْ
لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ ۗ وَٱللَّهُ
يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَىٰكُمْ ﴿١٩﴾

**20.** Ыйман келтирген адамдар «(Аллаһ жолунда жихад кылуу жөнүндө тезирээк) бир сүрө түшсө экен!» дешет. Ал эми, качан гана анык бир сүрө түшүп, анда согуш (жихад) эскертилгенде, жүрөктөрү соо эмес (эки жүздүү) адамдар сени, өлүм келгенде өзүн жоготуп койгон адамдын көз карашы менен

وَيَقُولُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَآ
أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا ٱلْقِتَالُ ۙ
رَأَيْتَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ
نَظَرَ ٱلْمَغْشِىِّ عَلَيْهِ مِنَ ٱلْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٠﴾

карап калганын көрөсүң. Алар үчүн ылайыгыраак эле –

**21.** – (аятка) моюн сунуулары жана («моюн сундук» деген) жакшы сөздөр(дү айтуулары). Качан аларга (ушул сыяктуу) олуттуу бир буйрук келгенде жана (ал буйрукка дароо моюн сунуп) Аллаһты(н сөзүн) тастыктаса өздөрүнө жакшы болмок.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ ٱلْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا۟ ٱللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢١﴾

**22.** Эгер (Аллаһтын өкүмүнөн) жүз бурсаңар жер бетинде бузукулук иштерди жасашыңар жана (өз ара) тууган-урукчулугуңарды үзүп жиберишиңер мүмкүн.

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوٓا۟ أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٢﴾

**23.** Андай адамдарга Аллаһ наалат айтып, кулактарын дүлөй, көздөрүн сокур кылат!

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ لَعَنَهُمُ ٱللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰٓ أَبْصَٰرَهُمْ ﴿٢٣﴾

**24.** Алар Кураан жөнүндө ойлонушпайбы? Же жүрөктөрүндө кулпу барбы?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ ٱلْقُرْءَانَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَآ ﴿٢٤﴾

**25.** Өздөрүнө Туура Жол анык болуп калгандан кийин, дагы эле артка (динден каапырчылыкка) кайткан адамдарга (иштерин) шайтан кооз көргөзүп, (жалган кыялдарга) үмүттөндүрүп койду.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱرْتَدُّوا۟ عَلَىٰٓ أَدْبَٰرِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَى ۙ ٱلشَّيْطَٰنُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٥﴾

**26.** Бул (каргышка калуунун себеби) алар, Аллаһ түшүргөн нерсени (динди) жаман көргөн кишилерге: «Биз кээ бир иштерде силерге моюн сунабыз»-дешти. Аллаһ алардын сырларын билет.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا۟ لِلَّذِينَ كَرِهُوا۟ مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِى بَعْضِ ٱلْأَمْرِ ۖ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** (Өлүм) периштелер(и) алардын беттерине, аркаларына чапкылап (кыйнап) жандарын (сууруп) алып жаткан (азаптуу) мезгилде (алардын абалы) кантээр экен!

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَٰرَهُمْ ﴿٢٧﴾

**28.** Мунун себеби, алар Аллаһтын ачуусун келтирчү иштерди ээрчип, Анын ыраазычылыгын жаман көрүштү. Анан Аллаһ алардын амалдарын «хабата»[1] кылып койду.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ ٱتَّبَعُوا۟ مَآ أَسْخَطَ ٱللَّهَ وَكَرِهُوا۟ رِضْوَٰنَهُۥ فَأَحْبَطَ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٢٨﴾

**29.** Же болбосо, жүрөгү соо эмес адамдар, Аллаһ алардын ичине каткан душманчылыктарын (ачыкка) чыгара албайт деп ойлоштубу?!

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ ٱللَّهُ أَضْغَٰنَهُمْ ﴿٢٩﴾

**30.** Эгер Биз кааласак, сага аларды көргөзүп коймокпуз жана сен аларды көрүнүшүнөн эле таанып алмаксың. (Бирок) сен эми аларды сөздөрүнүн «күүсүнөн» тааныйсың. Аллаһ силердин амал-ишиңерди билет.

وَلَوْ نَشَآءُ لَأَرَيْنَٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَٰهُمْ ۚ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِى لَحْنِ ٱلْقَوْلِ ۚ وَٱللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَٰلَكُمْ ﴿٣٠﴾

**31.** Биз силердин араңардан (чыныгы) жихад кылуучулар менен сабырдуу момундарды сынап (тандап) алганга чейин жана силердин (чыныгы) кабарыңарды билгенге чейин (ар түрдүү сыноолор менен) сынай беребиз.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ ٱلْمُجَٰهِدِينَ مِنكُمْ وَٱلصَّٰبِرِينَ وَنَبْلُوَا۟ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣١﴾

**32.** Чынында, (өздөрү) каапыр болуп, (башкаларды) Аллаһтын жолунан тоскон жана өздөрүнө Туура Жол анык билинип калгандан кийин деле (ар түрдүү бузукулук менен) пайгамбарды машакат-түйшүккө салган адамдар Аллаһка эч нерсени зыян жеткире алышпайт! Жана (Аллаһ) алардын иш-аракеттерин текке кетирип койот.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَشَآقُّوا۟ ٱلرَّسُولَ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ ٱلْهُدَىٰ لَن يَضُرُّوا۟ ٱللَّهَ شَيْـًٔا وَسَيُحْبِطُ أَعْمَٰلَهُمْ ﴿٣٢﴾

**33.** О, ыйман келтирген адамдар! Аллаһка моюн сунгула жана

۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ

---

1 «Хабата» - «текке кетти», «күйүп кетти» деген мааниде. Кааапырлар менен тымызын шарттташып, кээ бир иштерде алар менен биригип, Исламдын зыянына иштегендердин ишин Аллаһ Таала «хабата» кылып, текке кетирет.

пайгамбарга моюн сунгула! Жана (Аллаһтын аяттарына каршы чыгуу менен) иштериңерди жараксыз кылып албагыла!

وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوٓاْ أَعْمَٰلَكُمْ ٣٣

**34.** Анығында, каапыр болуп (адамдарды) Аллаһтын жолунан тоскон (жана) андан соң каапыр бойдон өлүп кеткен адамдардын күнөөлөрүн Аллаһ эч качан кечирбейт!!!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ثُمَّ مَاتُواْ وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ لَهُمْ ٣٤

**35.** (О, момундар! Силер жихад мезгилинде) жалкоолук кылбагыла! Жана колуңар (душмандан) бийик келип турган абалыңарда (аларды) тынчтыкка чакырбагыла! Аллаһ силер менен бирге! Жана Ал силердин (сооп) амалыңарды кемитпейт!

فَلَا تَهِنُواْ وَتَدْعُوٓاْ إِلَى ٱلسَّلْمِ وَأَنتُمُ ٱلْأَعْلَوْنَ وَٱللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَٰلَكُمْ ٣٥

**36.** Чынында, дүйнө жашоосу оюн жана тамаша. Эгерде силер ыймандуу жана такыбалуу болсоңор Аллаһ силерге сооп-сыйлыгыңарды (толук) берет жана мал-мүлкүңөрдү(н бардыгын Аллаһ жолуна чыгарууну) сурабайт.

إِنَّمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ وَإِن تُؤْمِنُواْ وَتَتَّقُواْ يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَٰلَكُمْ ٣٦

**37.** Эгер (Аллаһ) силерден аны (мүлкүңөрдү) сурап, түйшөлтсө, сараңдык кыласыңар жана Ал силердин (жүрөгүңөрдөгү) жек көрүүнү ашкерелеп койот.[1]

إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُواْ وَيُخْرِجْ أَضْغَٰنَكُمْ ٣٧

**38.** О, силер, Аллаһ жолунда (мал-мүлк) чыгарууга чакырылган адамдар! Силерден кээ бирөөлөр сараңдык кылаар. Кимде-ким сараң болсо ал өз жанына (Бейишке

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُواْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ وَمَن يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِۦ وَٱللَّهُ ٱلْغَنِىُّ وَأَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ

---

1 Көпчүлүк адамдар оозунда эле «Аллаһ жолунан эч нерсе аябаймын» деп опурулганы менен иш жүзүндө тап-такыр башка. Жыргалга, ырахатка көнүп калган жүрөгү машакат-сыноолорду, Аллаһ жолуна жан-мал курман кылууну каалабайт.

وَإِن تَتَوَلَّوْا۟ يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓا۟ أَمْثَٰلَكُم ﴿٣٨﴾

киришине) сараңдык кылган болот. Аллаһ (силердин мал-мүлкүңөргө) муктаж эмес! Өзүңөр (Аллаһка) муктажсыңар! Эгер (Аллаһтын динин колдоодон) жүз буруп кетсеңер, Ал силерди (жок кылып) ордуңарга башка коомду алмаштырып койот. Кийин алар силер сыяктуу (бакыл, Аллаһтын аяттарына каршы чыгуучу) болушпайт.

## 48 «Фатх» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الفَتْح

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад), Чынында, Биз сага анык жеңиш[2] бердик.

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِينًا ۝١

2. Аллаһ сенин өткөндөгү жана келерки (бардык) күнөөлөрүңдү кечирип, нээматын толук-кемчилдиксиз берип, Туура Жолго баштаашы үчүн

لِّيَغْفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ۝٢

3. жана Аллаһ сага чоң жардам бериши үчүн.

وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ۝٣

4. (Аллаһ) алардын ыймандарынын үстүнө(дагы) ыйманды көбөйтүп

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ فِى قُلُوبِ ٱلْمُؤْمِنِينَ

---

1 Бул сүрөө Мединада түшкөн. 29 аяттан турат. «Фатхтын» мааниси «Жеңиш»

2 Хижранын алтынчы жылында Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам миңден ашык сахабалары менен Умра зыяратын жасоо үчүн Маккага келишет. Бирок, шаарга жакын «Худайбия» деген жерден аларды Макка мушриктери шаарга киргизбей тосуп чыгышат. Ортодо чоң чыр, талаш-тартыш башталып, мусулмандар акыркы деми, бир тамчы каны калганга чейин душман менен кармашууга ант (байъат) беришет. Бул анттaшуу «Байъатур-ризван» (Аллаһты ыраазы кылган ант) деген ат менен Ислам тарыхына кирген. Талаш-тартыштын натыйжасы мусулмандар менен мушриктердин ортосунда он жылдык тынчтык, өз ара кол салбастык келишиминин түзүлүшү менен бүтөт. Келишим боюнча мусулмандар бул жолкусунда Маккага кирбей кайтып кетишет. Кийинки жылда келишкенде мушриктер шаарды бошотуп беришет. Араб урууларынан каалаганы мусулмандарга, каалаганы мушриктерге кошулууга укуктуу болот ж.б.у.с. көп маселелер каралат. Бул келишимде мушриктерге көбүрөөк укук каралгандыктан жана Маккада төрөлүп чоңойгон мусулмандар алты жылдык сагыныч-кусалыктарынан кийин «Туулган шаарымды көрөмүн, Байтуллахты тооп кылып, Аллаһка ибадат кыламын» деп турганда, шаардын астанасынан кайтып кетип жатышкандыктан, кээ бирөөлөр муну жеңилиш катары кабыл алышат. Бирок, Аллаһ Тааланын вахийи менен гана иш жүргүзгөн пайгамбарыбыз келишим шарттары канчалык оор болсо да, он жылдык тынчтык мөөнөтүндө Ислам динин көбүрөөк жүрөктөргө жеткирүү мүмкүнчүлүгү тургандыктан, сабыр кылат жана момундарды да сабыр кылууга чакырат. «Худайбия келишими» чын-чынына келгенде мусулмандар үчүн жеңиштин башталышы болду. Ушул жылдан кийин өөж алган даават натыйжасында тегеректеги араб уруулары, топ-топ болуп Исламды кабыл ала башташты. Бул сүрө мусулмандар Худайбиядан кайтып келе жатышканда түшкөн.

бериши үчүн[1] момундардын жүрөгүнө бейпилдик түшүрдү. Асмандар менен жердин (бардык) аскерлери Аллаһтын колунда. Аллаһ Билүүчү, Даанышман.

لِيَزْدَادُوٓا۟ إِيمَـٰنًا مَّعَ إِيمَـٰنِهِمْ ۗ وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٤﴾

5. Момун эркектерди жана момун аялдарды (сыноодон өткөргөндөн соң) түбүнөн дарыялар агып турган жана анда түбөлүк кала турган Бейиштерге киргизүү үчүн. Жана алардын күнөөлөрүн өчүрүш үчүн. Бул нерсе Аллаһтын алдында чоң жеңиш!

لِّيُدْخِلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَـٰتِ جَنَّـٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ خَـٰلِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّـَٔاتِهِمْ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ ٱللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٥﴾

6. Жана Аллаһ жөнүндө жаман ойлогон[2] мунаафык эркектерди, мунаафык аялдарды, мушрик эркектерди жана мушрик аялдарды (Дүйнө-Акыретте) азаптоо үчүн. Алардын (мушриктердин өз) башына балээ түштү. Аллаһ аларга каарын төгүп, наалат айтты жана тозокту даярдап койду. Ал кандай жаман орун!

وَيُعَذِّبَ ٱلْمُنَـٰفِقِينَ وَٱلْمُنَـٰفِقَـٰتِ وَٱلْمُشْرِكِينَ وَٱلْمُشْرِكَـٰتِ ٱلظَّآنِّينَ بِٱللَّهِ ظَنَّ ٱلسَّوْءِ ۚ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ ٱلسَّوْءِ ۖ وَغَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ ۖ وَسَآءَتْ مَصِيرًا ﴿٦﴾

7. Асмандардын жана жердин аскерлери Аллаһтын Колунда жана Аллаһ Кудуреттүү, Даанышман!

وَلِلَّهِ جُنُودُ ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٧﴾

8. (О, Мухаммад!) Биз сени (Аллаһтын жалгыз кудай экенине) күбө болуучу, (Бейиштен) куш кабар берүүчү жана (Тозоктон) эскертүүчү пайгамбар кылып жибердик.

إِنَّآ أَرْسَلْنَـٰكَ شَـٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٨﴾

9. Жана силер Аллаһка, Анын пайгамбарына ыйман

لِّتُؤْمِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُعَزِّرُوهُ وَتُوَقِّرُوهُ ۚ

1 Бул – ыймандын көбөйүп-азайып турушуна далил болгон аяттардын бири.

2 Сыртынан мушриктердин жеңишиндей көрүнгөн Худайбия келишими түзүлгөндө кээ бир мунаафык, мушрик адамдар «Аллаһ момундарга жардам бербеди. Эми алардын башына балээ келет» деп Аллаһка жаман күмөндө болушкан.

وَتُسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ۝٩

келтиришиңер үчүн, аны урматтап, кадырлап жүрүшүңөр үчүн жана Аны эртели-кеч аруулап турушуңар үчүн (силерге пайгамбар жибердик).

إِنَّ الَّذِينَ يُبَايِعُونَكَ إِنَّمَا يُبَايِعُونَ اللَّهَ يَدُ اللَّهِ فَوْقَ أَيْدِيهِمْ ۚ فَمَن نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنكُثُ عَلَىٰ نَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَوْفَىٰ بِمَا عَاهَدَ عَلَيْهُ اللَّهَ فَسَيُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ۝١٠

**10.** Сага ант берген адамдар, чынында Аллаһка ант беришти. Аллаһтын Колу[1] алардын колунун үстүндө. Эми, кимде-ким убадасын бузса – ал өзүнүн зыянына бузганы. Жана кимде-ким Аллаһка берген убадасын аткарса – ага Аллаһ тез аранын ичинде улук сооп берет.

سَيَقُولُ لَكَ الْمُخَلَّفُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ شَغَلَتْنَا أَمْوَالُنَا وَأَهْلُونَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُولُونَ بِأَلْسِنَتِهِم مَّا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ لَكُم مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ۚ بَلْ كَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ۝١١

**11.** Жакында сага (согуштан) калып калган бедуиндер «Бизди мал-мүлкүбүз жана үй-бүлөбүз бошотпой койду. Эми биз үчүн (Аллаһтан) кечирим сура»-дешет. Алар жүрөгүндө жок нерсени тили менен айтышууда. Аларга айткын: «Эгер Аллаһ силерге бир зыян жеткирүүнү каалаcorrect Аллаһтан ким сактап калат? Же болбосо, (Аллаһ) силерге бир пайда (келишин) кааласа (аны ким токтото алат)?» Жок! Аллаһ силердин (бардык) ишиңерден кабардар!

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ الرَّسُولُ وَالْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ السَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًا بُورًا ۝١٢

**12.** Жок! Силер, пайгамбар менен момундар эч качан үй-бүлөлөрүнө кайтып келбейт деп ойлогон элеңер. Силердин жүрөгүңөргө ушул нерсе (шайтан тарабынан) кооз көргөзүлгөн жана (натыйжада Аллаһка да) жаман күмөн кылып,

---

1 Медина басмаканасы негиз катары кабыл алган «Тафсийрул Муяссарда бул аят»:

إن الذين يبايعونك -أيها النبي- بـ"الحديبية" على القتال إنما يبايعون الله يد الله فوق أيديهم فهو معهم يسمع أقوالهم ويرى مكانهم ويعلم ضمائرهم وظواهرهم

«Эй, пайгамбар! Худайбияда сага кол узатып, сени менен бирге согушууга байьат (ант) берген адамдар, чынында Аллаһка байьат берген сыяктуу. Аллаһтын Колу алардын колунун үстүндө, Ал алар менен, алардын сөзүн угат, кайда болушса көрүп турат жана алардын ичи-тышын билип турат…» деп түшүндүрүлгөн.

өлө турган коом болуп калган элеңер.

**13.** Кимде-ким Аллаһка жана Анын пайгамбарына ыйман келтирбесе, Биз каапырларга тозокту даярдап койгонбуз.

وَمَن لَّمْ يُؤْمِن بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَعِيرًا ١٣

**14.** Асмандардын жана жердин мүлк-падышалыгы Аллаһка таандык. Ал каалаган пендесин кечирет жана каалаган пендесин азапка салат. Аллаһ - Кечиримдүү, Ырайымдуу!

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ يَغْفِرُ لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٤

**15.** Силер олжолор[1] үчүн, аны алып келгени баратканыңарда (согуштан) калып калган адамдар: «Бизди да ээрчитип алгылачы?»-дешет. Алар Аллаһтын Сөзүн өзгөртүүнү каалашат.[2] Айткын: «Бизге ээрчибегиле! Аллаһ мурун да ушундай деген». Анда алар «Жок, силер бизден кызганып жатасыңар»-дешет. Жок! (Андай эмес) алар (Шариятты) өтө аз түшүнүшөт.[3]

سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انطَلَقْتُمْ إِلَىٰ مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا كَلَامَ اللَّهِ قُل لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ اللَّهُ مِن قَبْلُ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا بَلْ كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٥

**16.** (Согуштан) калып калган бедуиндерге айт: «Силер жакынкы мезгилдерде өтө кубаттуу элдерге каршы чакырыласыңар. Алар менен согушасыңар же болбосо алар (согушсуз) Исламды кабыл алышат. Эгер (ошондо чакырууга)

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ يُسْلِمُونَ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١٦

---

1 Маккага кире албай, ызага толгон жүрөктөрү менен Мединага кайтканда, Аллаһ алардын сабырдуулугуна сыйлык иретинде Хайбар деген жердеги яхудий каапырларынын үстүнөн жеңиш берип, көп олжолорго эгедер кылган.

2 Анткени, Аллаһ «Олжолор – Худайбияда ант бергендер үчүн гана» деп өкүм кылган.

3 Алар: «Эгер согуштан калган болсок, мунун жазасы Акыретте берилет. Эмнеге бизди олжого шерик кылбай жатасыңар»-дешти. Бул алардын шариятты жакшы түшүнбөгөнү. Шариятта күнөөлөр үчүн ушул дүйнөлүк жаза берүү да көргөзүлгөн. Алардын олжодон бейнасип кылынышы алар үчүн жаза эле.

моюн сунсаңар, Аллаһ силерге эң сонун сыйлыктарды берет. Ал эми, мурун качканыңар сыяктуу качып жоносоңор, катуу азап менен азаптайт!»

**17.** Сокурга күнөө жок, чолокко да күнөө жок. Оорулуу адамга да күнөө жок.[1] Кимде-ким Аллаһка жана Анын элчисине моюн сунса, (Аллаһ) аны, түбүнөн дарыялар агып турган Бейиштерге киргизет. Ал эми, ким тескери басып кетсе, ага катуу азап берет!

لَّيْسَ عَلَى ٱلْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى ٱلْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٧﴾

**18.** (Худайбиядагы) дарактын түбүндө сага ант (кол) берген кезде, Аллаһ момундардан ыраазы болду. Алардын жүрөгүндөгү (изги) ниеттерин билди жана аларга тынчтык-бейпилдик түшүрүп, жакынкы жеңиш (Хайбарды каратып алуу) менен сыйлады.

۞ لَّقَدْ رَضِىَ ٱللَّهُ عَنِ ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ ٱلشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِى قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ ٱلسَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَٰبَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٨﴾

**19.** Жана (Хайбардан) ала турган көп олжолор (менен сыйлады). Аллаһ – Кудуреттүү, Даанышман.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٩﴾

**20.** Аллаһ силерге (келечекте) ала турган (дагы) көп олжолорду убада кылды. Анан силер үчүн мына бул (Хайбардагы) олжону тездетип берди жана (ушул олжолор) момундар үчүн (Аллаһтын Кудуретинен) белги болушу үчүн жана силерди Туура Жолго баштоосу үчүн (душман) адамдардын колун силерден тосуп койду.

وَعَدَكُمُ ٱللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِۦ وَكَفَّ أَيْدِىَ ٱلنَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ ءَايَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَٰطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢٠﴾

---

1 Бул аятта согушка катышпай койсо күнөө болбой турган адамдардын тизмеси келтирилди.

**21.** Жана башка (олжолор да бар). Силер аларга (азырынча) ээ боло албайсыңар. Аллаһ аларды (Өз илими менен) ороп (билип) турат. Аллаһ ар бир нерсеге Кудуреттүү!

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢١﴾

**22.** Эгер (Худайбияда) каапырлар силерге согуш ачса да, өздөрү артка качып жөнөшмөк. Анан (эч бир) дос-жардамчы таппай калышат.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** (Бул) илгертеден бери келе жаткан Аллаһтын Жолу. Сен Аллаһтын Жолун эч өзгөртө албайсың!

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٣﴾

**24.** Жана (Аллаһ) Макканын (чекарасынын) ичинде, силерди алардан үстөм кылып койсо да, силердин колуңарды алардан, алардын колун силерден тыйып койду.[1] Аллаһ жасаган ишиңерди Көрүүчү!

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِن بَعْدِ أَنْ أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٤﴾

**25.** Алар каапыр болгон, силерди «Аль-Харам» мечитинен тоскон жана туткундалган белек-курмандык жаныбарларды да союлчу жайына жетип барышынан тоскон адамдар. Эгерде (Макка мушриктеринин арасында) силер тааныбаган момун эркектер, момун аялдар бар болбогондо, аларды тааныбай басып кирсеңер (жана өлтүрүп койсоңор) алар себептүү силерге күнөө жетип калбаганда (Аллаһ Маккага күч менен киришиңерге уруксат бермек. Бирок,) Аллаһ каалаган (момун) пенделерин Өз ырайымынын

هُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ مَعْكُوفًا أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُّؤْمِنَاتٌ لَّمْ تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُم مِّنْهُم مَّعَرَّةٌ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِّيُدْخِلَ اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا لَعَذَّبْنَا الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٢٥﴾

---

1 Худайбияда мусулмандардын жолун сексен чакты мушрик атчандары тосуп чыгышат. Албетте, бир жарым миңге жакын мусулмандар алардан үстөм – жогору эле. Бирок, өз ара кол салышуу болбоду.

астына калкалашы үчүн (согушка уруксат бербеди). Эгер (Маккадагы ыймандуулар өзүнчө) бөлүнүп турса, алардан (Макка элинен) каапыр болгондорун (силердин колуңар менен) катуу азаптаган болоор элек.

إِذْ جَعَلَ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي قُلُوبِهِمُ الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوَىٰ وَكَانُوا أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٢٦﴾

**26.** Ошондо, каапырлар жүрөктөрүнө жахилия кызуу кандуулугун салганда, Аллаһ Өз пайгамбарына жана момундарга бейпилдигин түшүрдү жана аларга такыба келмесин (бекем) кармоого буюрду. Алар бул сөзгө акысы көбүрөөк жана ылайыгыраак болчу. Аллаһ ар бир нерсени Билүүчү![1]

لَّقَدْ صَدَقَ اللَّهُ رَسُولَهُ الرُّؤْيَا بِالْحَقِّ لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ إِن شَاءَ اللَّهُ آمِنِينَ مُحَلِّقِينَ رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوا فَجَعَلَ مِن دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٧﴾

**27.** Аллаһ Өз пайгамбарынын чын түшүн оңунан келтирди.[2] (О, момундар!) Силер Аллаһ кааласа, албетте тынчтык-бейпилдик менен, чачыңарды кырдырткан жана кыскарттырган абалда, эч коркпой «Аль-Харам» мечитине киресиңер. (Аллаһ) силер билбеген

---

1 Мушриктер пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламдын алдына келишим түзгөнү келип, пайгамбарыбыз өзүнүн катчысына «Бисмиллаахир Рахмаанир Рахиим» деп жаздырганда мушриктердин өкүлү Сухайл кызаңдап: «Жок, биз мындай сөздү билбейбиз! Ата-бабаларыбыздай эле «Бисмикаллаахум» деп жаз!»-дейт. Ошондой эле, келишимдеги «Аллаһтын элчиси» деген сөздү алып салуусун көшөрүп талап кылат. Алар канча кызуу кандуулукка алдырган сайын, пайгамбарыбыз ошончолук салабаттуулук менен талаптарды кабыл алат. Аяттагы «такыба сөзү» - бул ыйман келмеси. Момундар ыйман келмесин жүрөктөрүнө бекем сактаганы үчүн гана мындай орой мамилеге сабыр кылып турушту. Улук Пайгамбар аларды ушуга ылайык кылып тарбиялаган болчу

2 Пайгамбарыбыз Мединада көргөн түшүндө сахабалары менен чачтарын кырдырып жана кыскартып, тынчтык-бейпилдик менен Каабаны тооп кылып жүрүшүптүр. Ушул түштүн негизинде (пайгамбарлардын түшү - вахий болуп саналат) умра ибадатына сахабаларын баштап келген болчу. Бирок, бул жылкысында кирбей , кайтып кетүү шарты келишимге жазылганы менен, Аллаһ Таала Өз пайгамбарына көргөзгөн түшүн бир жылдан кийин оңунан берип, мусулмандар Макканы фатх кылышат.

нерсени билди жана (азырынча силерге) андан (Маккага кирүүдөн) башка жакын жеңишти (Хайбарды багынтууну) берди.

**28.** Ал Өз пайгамбарын Хидаят жана Акыйкат Дин менен, аны бардык диндерден жогору кылуу үчүн жиберди. Аллаһ жетиштүү Күбө!

**29.** Мухаммад – Аллаһтын элчиси! Аны менен бирге (сахаба) болгон кишилер каапырларга катуу-өктөм, бири-бирине боорукер! Сен аларды рукуу-сажда кылган абалында Аллаһтан пазилет жана ыраазычылык сурап жаткандарын көрөсүң. Алардын жүздөрүндө сажданын белгилери бар. Бул алардын Тооратгагы сыпаттары. Ал эми, алардын Инжилдеги сыпаттары - өзүнөн көп шак-бутак чыгарып, кубаттанып, анан (ал бутактар) жоон болуп, анан денесин кере түздөп, дыйкандарды таң калтырган дарак сыяктуу. (Бул мисал) каапырлардын көңүлүн чөктүрүү үчүн. Аллаһ алардын арасынан ыйман келтирип, салих амал кылган момундарга (күнөөлөрүн) кечирүүнү жана улук соопту убада кылды.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٨﴾

مُّحَمَّدٌ رَّسُولُ ٱللَّهِ ۚ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥٓ أَشِدَّآءُ عَلَى ٱلْكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَىٰهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنًا ۖ سِيمَاهُمْ فِى وُجُوهِهِم مِّنْ أَثَرِ ٱلسُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ ۚ وَمَثَلُهُمْ فِى ٱلْإِنجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْـَٔهُۥ فَـَٔازَرَهُۥ فَٱسْتَغْلَظَ فَٱسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِۦ يُعْجِبُ ٱلزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ ٱلْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ مِنْهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًۢا ﴿٢٩﴾

## 49 «Хужурат» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحُجُرَاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. О, ыйман келтиргендер! Аллаhтын жана пайгамбарынын алдында (бир иш же сөз менен) жулунбагыла! Жана Аллаhтан корккула! Чынында, Аллаh Угуучу, Билүүчү!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ١

2. О, ыйман келтирген пенделер! Добушуңарды пайгамбардын добушунан бийик көтөрбөгүлө! Билбестиктен улам (сооптуу) ишиңер «күйүп кетпеши» үчүн, бири-бириңерге кыйкырып сүйлөгөндөй ага (пайгамбарга) кыйкырып сүйлөбөгүлө!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ لَا تَشۡعُرُونَ ٢

3. Чынында, Аллаhтын элчисинин алдында добушун төмөндөткөн адамдар гана, Аллаh алардын жүрөктөрүн такыбалык үчүн сынаган (жана сыноодон өткөн) кишилер. Аларга (Аллаh тарабынан) кечирим жана улук сооп бар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ عَظِيمٌ ٣

4. (О, Мухаммад), чынында, сага бөлмөлөрдүн артынан кыйкырган кишилердин көпчүлүгү акылын иштетпеген адамдар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٤

5. Эгер алар, сен чыкканга чейин сабыр кылып турушканда өздөрүнө жакшы болмок. (Бирок), Аллаh - Кечирүүчү, Боорукер.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٥

6. О, ыйман келтирген пенделер! Эгер силерге бир күнөөлүү адам

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 18 аяттан турат. «Хужураттын» мааниси «Бөлмөлөр».

(кандайдыр) кабар алып келсе, наадандык менен (ал жамандаган) коомду кайгы-капага салбашыңар үчүн жана жасаган ишиңерге бушайман болуп калбашыңар үчүн жакшылап (чын-төгүнүн) териштиргиле.

فَتَبَيَّنُوٓاْ أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ نَٰدِمِينَ ٦

7. Жана билип алгыла, силердин араңарда Аллаһтын элчиси бар! Эгер ал көпчүлүк иштерде силерге моюн сунса, кыйналып каласыңар![1] Бирок Аллаһ силерге ыйманды жакшы көргөзүп, аны менен жүрөгүңөрдү кооздоп койду жана силерге каапырчыкты, күнөөнү, (Өзүнө) каршы чыгууну жаман көргөздү. Ушул (сыпаттагы) адамдар гана, Туура Жолдогу кишилер!

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَزَيَّنَهُۥ فِي قُلُوبِكُمۡ وَكَرَّهَ إِلَيۡكُمُ ٱلۡكُفۡرَ وَٱلۡفُسُوقَ وَٱلۡعِصۡيَانَۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٧

8. Аллаһ тарабынан (берилген) пазилет жана нээмат (ушул). Аллаһ - Билерман, Даанышман!

فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعۡمَةٗۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٨

9. Эгерде момундардан эки тайпасы өз ара согушуп калса, экөөнүн арасын оңдогула! Эгерде экөөсүнөн бири экинчисине зулум кылса, силер зулум кылганына каршы, Аллаһтын буйругуна кайтканга чейин согушкула! Эгер (тооба кылып, Аллаһтын өкүмүнө) кайтса, экөөсүнүн арасын адилеттик менен оңдоп (жараштырып) койгула! Жана (колуңардан келишинче) адилет кылгыла! Чынында, Аллаһ адил адамдарды сүйөт.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱقۡتَتَلُواْ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَاۖ فَإِنۢ بَغَتۡ إِحۡدَىٰهُمَا عَلَى ٱلۡأُخۡرَىٰ فَقَٰتِلُواْ ٱلَّتِي تَبۡغِي حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمۡرِ ٱللَّهِۚ فَإِن فَآءَتۡ فَأَصۡلِحُواْ بَيۡنَهُمَا بِٱلۡعَدۡلِ وَأَقۡسِطُوٓاْۖ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٩

---

1 Себеби, пайгамбардын сөзү - бул вахий. Өз кезегинде вахий - бул Аллаһтын илими. Аллаһ инсаниаттын өтмүшүн, келечегин жана психологиялык, физиологиялык абалдарын эң жакшы билет. Анткени, Өзү жараткан. Андыктан, пайгамбардын сөзүнө моюн сунганда гана элдер дүйнөдө кыйналбай өмүр сүрөт.

**10.** Чынында, (бардык) момундар – бир туугандар! Бир тууганыңардын арасын оңдогула! Жана Аллаһтан корккула! Ажеп эмес, ырайымына арзысаңар!

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ
أَخَوَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٠﴾

**11.** О, ыйман келтирген пенделер! Эч бир эл башка элди мазактабасын! Алар (мазакталгандар) булардан жакшыраак болуп калуусу толук мүмкүн. Жана эч бир аялдар башка аялдарды шылдыңдабасын, алар булардан жакшыраак болуп калышы мүмүкүн. Өзүңөрдү-өзүңөр (жаман) ылакаптар менен мыскылдабагыла! Ыймандын артынан бузук ысым (менен аталуу) кандай жаман! Ал эми, кимде-ким тооба кылбаса, алар – заалымдар!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ
عَسَىٰٓ أَن يَكُونُوا۟ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ
عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ
وَلَا تَنَابَزُوا۟ بِٱلْأَلْقَٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ ٱلْفُسُوقُ
بَعْدَ ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿١١﴾

**12.** О, ыйман келтиргендер! Күмөнчүл болуудан сактангыла! Чынында, кээ бир күмөндөр күнөө.[1] Жана бири-бириңерди аңдыбагыла жана бири-бириңерди кыйбат кылбагыла! Силерден бириңер өз бир тууганынын этин жегенди жактырабы?![2] Жактырбайсыңарго! Аллаһтан корккула! Чынында, Аллаһ тообаларды Кабылдоочу, Боорукер!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱجْتَنِبُوا۟ كَثِيرًا مِّنَ
ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا تَجَسَّسُوا۟ وَلَا
يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن
يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا۟
ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** О, адамдар! Биз силерди бир эркек жана бир аялдан (Адам-Ата менен Хаваа-Энеден) жаратып, өз ара таанышып-билишиңер үчүн улуттарга, урууларга (бөлүп) койдук. Аллаһтын

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ
شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓا۟ ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ
ٱللَّهِ أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٣﴾

---

1 Күмөн эки түргө бөлүнөт: 1) жакшылыкка жоромолдоп күмөн кылуу, 2) жамандыкка жоруп шек саноо. Бул аятта Аллаһ бизди экинчисинен кайтарууда.

2 Ислам боюнча кыйбат кылуу өз бир тууганынын этин жеген менен барабар!

назарында силердин эң улугуңар – такыбалуураак болгонуңар. Аллаһ чынында, Билүүчү, Кабардар!

**14.** Бедуиндер: «Биз ыймандуубуз»-дешет. Айткын: «Ыймандуу эмессиңер, бирок «Исламга кирдик»-дегиле. Ыйман силердин жүрөгүңөргө толук жете элек»[1]. Жана эгер Аллаһка жана Анын элчисине моюн сунсаңар, Ал силердин амалыңардан эч нерсени кемитпейт. Чынында, Аллаһ - Кечиримдүү, Ырайымдуу.

۞ قَالَتِ ٱلۡأَعۡرَابُ ءَامَنَّاۖ قُل لَّمۡ تُؤۡمِنُواْ وَلَٰكِن قُولُوٓاْ أَسۡلَمۡنَا وَلَمَّا يَدۡخُلِ ٱلۡإِيمَٰنُ فِي قُلُوبِكُمۡۖ وَإِن تُطِيعُواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ لَا يَلِتۡكُم مِّنۡ أَعۡمَٰلِكُمۡ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ١٤

**15.** Албетте, Аллаһка жана Анын элчисине ыйман келтирип, андан (өз ыйманынан) шек санабаган жана Аллаһтын жолунда малдары, жандары менен жихад кылган адамдар гана (ыйманында) чынчыл кишилер.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ثُمَّ لَمۡ يَرۡتَابُواْ وَجَٰهَدُواْ بِأَمۡوَٰلِهِمۡ وَأَنفُسِهِمۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ١٥

**16.** (О, Мухаммад, акылсыз адамдарга) айткын: «Аллаһка дининңерди билдирип койоюн дедиңерби? Аллаһ асмандардагы жана жердеги (бардык) нерселерди (ошонун арасында силердин жүрөгүңөрдөгү ой-максатыңарды да) билет. Жана Аллаһ - бардык нерселерди Билүүчү».

قُلۡ أَتُعَلِّمُونَ ٱللَّهَ بِدِينِكُمۡ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ١٦

**17.** Алар сага өздөрүнүн мусулман болгондуктарын милдет (колко) кылышат. Айткын: «Исламга киргениңерди колко кылбагыла! Тескерисинче, Аллаһ силерди Туура Жолго баштаганын колко

يَمُنُّونَ عَلَيۡكَ أَنۡ أَسۡلَمُواْۖ قُل لَّا تَمُنُّواْ عَلَيَّ إِسۡلَٰمَكُمۖ بَلِ ٱللَّهُ يَمُنُّ عَلَيۡكُمۡ أَنۡ هَدَىٰكُمۡ لِلۡإِيمَٰنِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ١٧

---

1 Жүрөгүнө ыйман толук уялаган адамдар бири-бирине ачы-тыңчылык кылбайт, кыйбат-ушак сүйлөбөйт, мыскылдабайт, Аллаһ менен пайгамбардын сөзүнүн алдында тек гана моюн сунуп турат.

кылат, эгер (ыйманыңарда) чынчыл болсоңор».

إِنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ١٨

**18.** Чынында, Аллаһ асмандардагы жана Жердеги кайыптарды билет. Аллаһ силер жасаган иштерди Көрүүчү.

## 50 «Каф» сүрөсү[1]

سُورَةُ قٓ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Каф.[2] Улук Кураанга ант!

قٓۚ وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡمَجِيدِ ١

**2.** (Курайштык) каапырлар (Кураанды баалоонун ордуна) тескерисинче, аларга өздөрүнүн эле арасында жүргөн (адам) эскертүүчү-пайгамбар (болуп) келгенине таң калып (мындай) дешти: «Бул кызык нерсего?!

بَلۡ عَجِبُوٓاْ أَن جَآءَهُم مُّنذِرٞ مِّنۡهُمۡ فَقَالَ ٱلۡكَٰفِرُونَ هَٰذَا شَيۡءٌ عَجِيبٌ ٢

**3.** Эмне, биз өлүп (чирип) топурак болуп калсак (деле кайра тирилебизби?) Бул – өтө алыс (мүмкүн эмес) кайтуу!»

أَءِذَا مِتۡنَا وَكُنَّا تُرَابٗاۖ ذَٰلِكَ رَجۡعُۢ بَعِيدٞ ٣

**4.** Биз, жер алардан (алардын денелеринен «жеп») кемиткен нерсени билдик. Жана Биздин алдыбызда (бардык нерсенин илимин Өзүндө) сактоочу Китеп (Лавхул Махфуз) бар.[3]

قَدۡ عَلِمۡنَا مَا تَنقُصُ ٱلۡأَرۡضُ مِنۡهُمۡۖ وَعِندَنَا كِتَٰبٌ حَفِيظُۢ ٤

**5.** Жок! Аларга Акыйкат (Кураан) келген учурда «жалган» деп айтышкан. Алар (Кураан жөнүндө) туруксуз пикирде болушту.[4]

بَلۡ كَذَّبُواْ بِٱلۡحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمۡ فَهُمۡ فِيٓ أَمۡرٖ مَّرِيجٍ ٥

---

1 Бул сүрөө Маккада түшкөн. 45 аяттан турат.

2 «Каф» адаттагы мааниден ажыратылган тамгалардын бири. Ал эми, Аллаһ Таала Улук Кураанга ант ичүү менен анын улуктугуна, бийиктигине, абалкы-акыркылардын кабарларын өз ичине камтыган илимине, андагы сөз чеберчилигине, адам акылын таң калтырган терең маанилерине ишаарат жасап, акылдуу адам аны түшүнөөр замат Аллаһтын сөзү экенине ыйман келтириши зарыл экенин белгилейт.

3 Аллаһ Лавхул Махфузга жазган Өзүнүн илими менен бардык нерселердин катарында мүрзөгө коюлган денени чирип, топурак болуп, жер анын канча бөлүгүн «жеп» салганынан өйдө билип турат.

4 Акыйкатты жалганга чыгаруу үчүн алар оболу пайгамбарыбызды «сыйкырчы»

**6.** Алар үстүндөгү асманга (акыл көзү менен) карашпайбы?! Биз аны (түркүгү жок) куруп, (жылдыздар менен) кооздоп койдук. Анын жаракасы да жок.

أَفَلَمْ يَنظُرُوٓا۟ إِلَى ٱلسَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنَٰهَا وَزَيَّنَّٰهَا وَمَا لَهَا مِن فُرُوجٍ ٦

**7.** Биз жерди да кең-кенен кылып (жаратып), ага тоолорду таштап, анын үстүндө ар түрдүү сонун жуптарды өндүрүп-өстүрдүк.

وَٱلْأَرْضَ مَدَدْنَٰهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ وَأَنۢبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ زَوْجٍۭ بَهِيجٍ ٧

**8.** (Аллаһка) кайтуучу ар бир пенде үчүн эскерме жана сабак болсун деп

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ٨

**9.** Жана Биз асмандан берекелүү суу түшүрүп, аны менен бак-дарактарды, жыйнап алынуучу дандарды өстүрдүк.

وَنَزَّلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً مُّبَٰرَكًا فَأَنۢبَتْنَا بِهِۦ جَنَّٰتٍ وَحَبَّ ٱلْحَصِيدِ ٩

**10.** Бутактары мөмөлөгөн бийик курмаларды дагы (өстүрдүк),

وَٱلنَّخْلَ بَاسِقَٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ١٠

**11.** пенделерге ырыскы болсун деп. Жана ал (суу-жамгыр) менен өлүк шаарларды тирилттик. (Кайра тирилип, мүрзөлөрдөн) чыгуу ушул сыяктуу болот.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ ٱلْخُرُوجُ ١١

**12.** Алардан (Макка мушриктеринен) мурун Нухтун коому, кудук элдери жана Самуд коому (пайгамбарларын) «жалганчы» дешкен.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَٰبُ ٱلرَّسِّ وَثَمُودُ ١٢

**13.** Аад коому, Фираун, Луттун (каапыр) бир туугандары дагы.

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَٰنُ لُوطٍ ١٣

**14.** Токой элдери жана Тубба коому дагы «жалганчы» дешкенде...

وَأَصْحَٰبُ ٱلْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ ٱلرُّسُلَ فَحَقَّ

---

дешти, анан эле пикирлерин өзгөртүп, «акын» дешти. Арадан көп өтпөй эле «жинди» деп доомат коюшту. Бирок, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам окуган Кураан не сыйкырга, не ырга окшосо кана! Эгер жиндилер ошондой маанилүү сүйлөсө, ал сөздү сүйлөй албаган соолорду эмне деп айтса болот?! Кыскасы, Акыйкатка каршы болгон адамдар ар кайсы заманда болбосун ошолор сыяктуу түрлөнүп турат. Себеби, өзгөргүс, түрлөнгүс акыйкат бирөө эле. Ал – Кураани Карим!

(алардын үстүнө) Менин (азап жөнүндөгү) убадам чындап келди.

وَعِيدِ ١٤

**15.** Эмне, Биз абалкы жаратууда алсыздык кылган белек? Тескерисинче, алар (Макка мушриктери) жаңыдан (экинчи ирет) жаратуудан күмөндө болушту.

أَفَعَيِينَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِي لَبْسٍ مِنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ١٥

**16.** Инсанды Биз жаратканбыз жана анын напсиси азгыра турган нерселерди да Өзүбүз билебиз. Биз ага күрөө тамырынан да жакынбыз.[1]

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ نَفْسُهُ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ ١٦

**17.** Анткени, (инсандын) оң жана сол тарабында (Биз жиберген) эки кабыл алуучу (периште) олтурат.[2]

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيدٌ ١٧

**18.** Кандай гана сөз сүйлөбөсүн, анын алдында күзөтчү (периште) турат.

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ١٨

**19.** (Эй, күнөөкөр адам!) Өлүм масчылыгы Акыйкатта (мына башыңа) келди! Сен качып жүргөн нерсе – ушул!

وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۖ ذَٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيدُ ١٩

**20.** Жана (мынакей), Сур (кернейи) да тартылды. Бул - убада кылынган Күн.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ٢٠

**21.** Жана ар бир жан (ээси) бир айдоочу жана бир күбө болуучу (периштенин) коштоосунда (сурак майданына) келди.

وَجَاءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَعَهَا سَائِقٌ وَشَهِيدٌ ٢١

**22.** (Эй, Акыретти жалган деген пенде!) Сен мындан кайдыгер болчусуң. Анан Биз сенин (кайдыгерлик) пардаңды ачып

لَقَدْ كُنْتَ فِي غَفْلَةٍ مِنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ غِطَاءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيدٌ ٢٢

---

1 Аллаһ Өзүнүн илими менен ар дайым инсандын жанында. Же болбосо, инсан ар дайым Аллаһ Тааланын илиминде-көзөмөлүндө, байкоосунда.

2 Бири инсандын жакшы сөздөрүн, иштерин жазса, экинчиси (сол жактагысы) жаман сөздөрүн, жаман иштерин жазат.

салдык. Мына эми, бүгүн сенин көздөрүң (аябай) өткүр![1]

23. Жана анын (бул дүйнөдөгү) коштоочу периштеси айтты: «Бул (каапырдын жасаган иштеринин тизме китеби) менин алдымда даяр». (Анан коштогон эки периштеге айтылды):

وَقَالَ قَرِينُهُۥ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٣﴾

24. «Тозокко таштагыла, (чындыкты) четке каккан ар бир каапырды,

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٤﴾

25. чектен ашып, (Акыреттен) шектенген жана жакшы (сооп) иштерге бут тоскондорду!

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ﴿٢٥﴾

26. Алар Аллаһка кошуп, башка кудай жасап алган адамдар! Аларды катуу азапка таштагыла!»

الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيدِ ﴿٢٦﴾

27. Анын коштоочу шайтаны[2] айтты: «О, Рабби! Муну мен (Сага) каршы жолго баштабадым. Бирок, өзү алыс адашууда болгон».

۞ قَالَ قَرِينُهُۥ رَبَّنَا مَا أَطْغَيْتُهُۥ وَلَٰكِن كَانَ فِي ضَلَٰلٍ بَعِيدٍ ﴿٢٧﴾

28. (Аллаһ) айтты: «Менин алдымда талашпагыла! Мен силерге Өзүмдүн (тозок жөнүндөгү) кабарымды мурда айтканмын.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُم بِالْوَعِيدِ ﴿٢٨﴾

29. Менин Сөзүм өзгөрбөйт жана Мен пенделерге зулумдук кылуучу эмесмин!»

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٢٩﴾

---

1 Бул дүйнөдө инсан капылетте (уйкуда) жүрө берген. Кыямат, кайра тирилүү, эсеп берүү деген нерселерди ойлоп да койгон эмес. Анан... Исрафил периште Сур деген кернейин тартканда... капыстан кайра тирилип, эки периштенин коштоосунда сурак майданына келип калыптыр! Дүйнөдөгү капылет пардасы заматта көзүнөн сыдырылып, ары жактагы тозок азабын көрүп, көздөрү андан бетер ачылат. Кыяматтын чын экенин түшүнөт. Бирок, эми түшүнгөндүн пайдасы не?!

2 Бул дүйнөдө ар бир инсанды коштоп жүргөн шайтаны бар. Ал шайтандын бийлиги ыклас менен ыйман келтирген адамдарга өтпөйт. Ал эми, ыймандан качкан адамдарды көп жамандыктарга баштайт.

**30.** Ошол күнү Биз тозокко: «(Каапырларга) толдуңбу?»- дейбиз. Ал: «Дагы барбы?» - дейт.

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ ٱمْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ٣٠

**31.** Жана Бейиш такыба кишилерге алыс эмес (жерге) алып келинет (жана айтылат:)

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ٣١

**32.** «Ушул силерге – ар бир (Аллаһка) берилген жана (Анын өкүмдөрүн) сактап жүрүүчүлөргө,

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ٣٢

**33.** (жана) кайыптагы Рахмандан корккон, (Раббисине) тооба кылуучу жүрөк менен келген адамдарга убада кылынган нерсе»

مَّنْ خَشِىَ ٱلرَّحْمَٰنَ بِٱلْغَيْبِ وَجَآءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ٣٣

**34.** (Дагы аларга) «Бейишке сак-саламат киргиле! Бул түбөлүктүүлүктүн күнү» - деп айтылат.

ٱدْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ذَٰلِكَ يَوْمُ ٱلْخُلُودِ ٣٤

**35.** Аларга анда каалаган нерселери бар. Жана Биздин алдыбызда кошумча (сооп-сыйлыктар да) бар.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ٣٥

**36.** Биз алардан (Макка мушриктеринен) мурун нечен-нечен (каапыр) муундарды кыйратканбыз. Алар булардан кубаттуураак болчу. (Балээ келгенде) шаарларда тыркырап, (качканы жай таппай калышты). (Аллаһтын азабынан) кача турган жер бар бекен?!

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Албетте, бул нерседе (соо) жүрөктүү же болбосо сергек абалда кулак салган адамдар үчүн сабактар бар.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُۥ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى ٱلسَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧

**38.** Биз асмандарды, жерди жана экөөнүн арасындагы нерселерди алты күндүн ичинде (толук) жараттык жана Бизди (эч кандай) чарчоо кармабады.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِى سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨

**39.** Алардын сөздөрүнө сабырдуу бол! Жана күн чыкканга чейин жана (күн) батаардан мурун Раббиңди даңктап тасбих айт!

فَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ قَبۡلَ طُلُوعِ ٱلشَّمۡسِ وَقَبۡلَ ٱلۡغُرُوبِ ﴿٣٩﴾

**40.** Дагы түндүн бир бөлүгүндө, саждалардын артынан Ага тасбих айт!

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَسَبِّحۡهُ وَأَدۡبَٰرَ ٱلسُّجُودِ ﴿٤٠﴾

**41.** Жакын жерден бир жарчы (Исрафил периште Сур кернейи менен ) жар чакырган Күнү ага кулак сал!

وَٱسۡتَمِعۡ يَوۡمَ يُنَادِ ٱلۡمُنَادِ مِن مَّكَانٖ قَرِيبٖ ﴿٤١﴾

**42.** Ал Күнү (бардык калайык-калк) акыйкат айкырыкты угат. Бул – (мүрзөдөн тирилип) чыгуу Күнү!

يَوۡمَ يَسۡمَعُونَ ٱلصَّيۡحَةَ بِٱلۡحَقِّۚ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلۡخُرُوجِ ﴿٤٢﴾

**43.** Чынында (инсаниятка) Биз жашоо бергенбиз жана Өзүбүз жанын алабыз. Жана кайтуу - Өзүбүзгө!

إِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِۦ وَنُمِيتُ وَإِلَيۡنَا ٱلۡمَصِيرُ ﴿٤٣﴾

**44.** Ошол (Сур тартылган) Күндө аларга (мүрзөлөрдө жаткандарга) жер жарылып, шашкан абалда (чыгып келишет.) Бул чогултуу Биз үчүн өтө жеңил.

يَوۡمَ تَشَقَّقُ ٱلۡأَرۡضُ عَنۡهُمۡ سِرَاعٗاۚ ذَٰلِكَ حَشۡرٌ عَلَيۡنَا يَسِيرٞ ﴿٤٤﴾

**45.** Алардын эмне деп жатканын Биз эң жакшы билебиз. Сен аларды мажбурлоочу эмессиң.[1] Эми сен Менин коркунучтуу убадаларымдан корккон адамдарды Кураан менен эскерт!

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيۡهِم بِجَبَّارٖۖ فَذَكِّرۡ بِٱلۡقُرۡءَانِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٥﴾

1 Сен болгону бир эскертүүчү пайгамбарсың.

## 51 «Зарият» сүрөсү[1]

سُورَةُ الذَّارِيَاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Топуракты) тозгута желген шамалдарга ант!
   وَٱلذَّٰرِيَٰتِ ذَرۡوٗا ١
2. Көп сууга (жамгырга) кош бойлуу болгон булуттарга ант!
   فَٱلۡحَٰمِلَٰتِ وِقۡرٗا ٢
3. Жеңил сызып жүрүүчүлөргө (кемелерге) ант!
   فَٱلۡجَٰرِيَٰتِ يُسۡرٗا ٣
4. (Аллаһтын тапшырмасы менен ааламдык) иштерди бөлүштүрүүчү периштелерге ант!
   فَٱلۡمُقَسِّمَٰتِ أَمۡرًا ٤
5. (О, пенделер!) Силерге убада кылынган нерсе[2] – бул чындык!
   إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَصَادِقٞ ٥
6. Жана Кыямат сөзсүз болуучу!
   وَإِنَّ ٱلدِّينَ لَوَٰقِعٞ ٦
7. Кооз-көрком асманга ант!
   وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلۡحُبُكِ ٧
8. (Эй, мушриктер) силердин айткан-дегениңер аныгында туруксуз (сөздөр).
   إِنَّكُمۡ لَفِي قَوۡلٖ مُّخۡتَلِفٖ ٨
9. Андан (Кураандан) бурулган адам(ды чындыктан) буруп коюлат.
   يُؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ أُفِكَ ٩
10. Жалганчыларга өлүм!
    قُتِلَ ٱلۡخَرَّٰصُونَ ١٠
11. Алар наадандык толкундарында адашкандар!
    ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي غَمۡرَةٖ سَاهُونَ ١١
12. (Сени сынап, жалганчыга чыгаруу үчүн): «Кыямат Күн качан?»-деп сурашат.
    يَسۡـَٔلُونَ أَيَّانَ يَوۡمُ ٱلدِّينِ ١٢

---

1 Маккада түшкөн, 60 аяттан турат. «Зарият» «Шамалдар» деген мааниде.

2 Аллаһ бизге Өзүнүн Китебинде Кыямат болушун, ал Күндө ар бир пенде өзүнүн дүйнөлүк жашоосу жөнүндө жооп беришин убада кылган.

**13.** Ал Күнү тозокто азап тартышат!

يَوْمَ هُمْ عَلَى ٱلنَّارِ يُفْتَنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** (Анан аларга) «Азабыңарды тарткыла! Силер («качан-качан» деп) шаштырган күнүңөр – ушул» (деп айтылат).

ذُوقُوا۟ فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٤﴾

**15.** (Ал эми) такыба кишилер Бейиштерде, булактарда,

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٥﴾

**16.** Раббиси берген сыйлыктарды алышып. (Себеби), алар буга чейин (дүйнө жашоосунда) жакшылык (сооп иш) кылуучу болушкан.

ءَاخِذِينَ مَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Алар түндөсү бир аз эле укташкан.

كَانُوا۟ قَلِيلًا مِّنَ ٱلَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Таң мезгилдеринде (намаз окушуп, Раббисинен) кечирим сурашкан.[1]

وَبِٱلْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Алардын (адал эмгек менен тапкан) мал-дүйнөсүндө, тилемчилердин жана муктаждардын[2] акысы болгон.

وَفِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿١٩﴾

**20.** Жерде (андагы жандуу-жансыз макулуктарда) терең ишенген кишилерге (Аллаһтын Кудуретине) белгилер бар.

وَفِى ٱلْأَرْضِ ءَايَٰتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Силердин өзүңөрдө да (белгилер бар). Карабайсыңарбы?

وَفِىٓ أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾

---

1 Саадий бул аяттагы «таң мезгилдерин» пенденин дубасы сөзсүз кабыл боло турган, түндүн үчтөн экиси өтүп, үчтөн бири калгандагы убакыт дейт. Анткени, пайгамбарыбыз (с.а.в) көбүнчө дал ушул убакытта «тахажжуд» намазын окуп, Багымдатка чейин дуба-ибадат менен машгул болгон.

2 Бул аятта муктаждарды тилемчилерден бөлүп көрсөтүүнүн себеби, кээ бир муктаж момун-мусулмандар жокчулуктан ар канча кыйналса да бирөөдөн бир нерсени сурагандан тартынышат, ыйбаа кылышат. Ал эми, чыныгы Бейишке татыктуу байлар ошолордун муктаждыгын суратпай эле билип, өздөрү алып барып беришет.

**22.** Асманда силердин ырыскыңар[1] жана силерге убада кылынган нерселер бар.

وَفِي ٱلسَّمَآءِ رِزۡقُكُمۡ وَمَا تُوعَدُونَ ٢٢

**23.** Асман жана жердин Раббисине ант, (о, инсандар) албетте ал (Аллаһтын Лавхул-Махфуздагы убадасы) силердин сүйлөп жатканыңар сыяктуу эле Акыйкат!

فَوَرَبِّ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ إِنَّهُۥ لَحَقّٞ مِّثۡلَ مَآ أَنَّكُمۡ تَنطِقُونَ ٢٣

**24.** (О, Мухаммад!) сага Ибрахимдин урматтуу конокторунун кабары келди беле?

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ضَيۡفِ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلۡمُكۡرَمِينَ ٢٤

**25.** Бир кезде алар (адам түспөлүндөгү эки периште) ага кирип «Салам» дешти. Ал дагы «салам (эй) бейтааныш кишилер» деди.

إِذۡ دَخَلُواْ عَلَيۡهِ فَقَالُواْ سَلَٰمٗاۖ قَالَ سَلَٰمٞ قَوۡمٞ مُّنكَرُونَ ٢٥

**26.** Анан, сездирбей гана үй-бүлөсүнө барып, семиз музоону(н бышкан этин) алып келди.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجۡلٖ سَمِينٖ ٢٦

**27.** Аны аларга жакын коюп «Эмнеге жебейсиңер?» деди.

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيۡهِمۡ قَالَ أَلَا تَأۡكُلُونَ ٢٧

**28.** Андан соң алардан кооптоно түштү. «Сен коркпогун»-дешти алар жана ага (келечекте) аалым (боло турган) перзенттин куш кабарын беришти.

فَأَوۡجَسَ مِنۡهُمۡ خِيفَةٗۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٖ ٢٨

**29.** Анын (Ибрахимдин) аялы (таңыркап) кыйкырган бойдон, бетине шапаттап, айтты: «Мен туубас кемпирмин го?!»

فَأَقۡبَلَتِ ٱمۡرَأَتُهُۥ فِي صَرَّةٖ فَصَكَّتۡ وَجۡهَهَا وَقَالَتۡ عَجُوزٌ عَقِيمٞ ٢٩

**30.** «Раббиң ушундай деди. Ал Бир Өзү гана Даанышман, Билүүчү» - дешти (периштелер).

قَالُواْ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٠

**31.** «О, элчилер, эмне жумуш менен?» деди. (Ибрахим)

۞قَالَ فَمَا خَطۡبُكُمۡ أَيُّهَا ٱلۡمُرۡسَلُونَ ٣١

---

1 Анткени, ырыскы деген асмандан түшөт. Инсаниятка жерден чыккан ырыскылардын себепчиси – жамгыр деле асмандан түшөт.

**32.** (Периштелер) айтты: «Биз күнөөкөр коомго (Лут коомуна) жиберилдик.

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٢

**33.** Алардын үстүнө чопо-таштарды жаадырыш үчүн,

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٣

**34.** Ал ысырапчылар үчүн Раббиңдин алдында (ар бирине тие турган ташка ысымдары) белгиленип коюлган.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٤

**35.** Биз ыймандууларды (шаардан) чыгардык.

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣٥

**36.** Ал жерде бир гана (Лутка тиешелүү) үйдөн[1] башка мусулмандарды таппадык.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٦

**37.** Жана биз ал жерде катуу азаптан корко турган элдер үчүн (апааттын) белгилер(ин) калтырдык.

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٣٧

**38.** Муса(нын окуясын)да дагы (азаптан корко турган элдер үчүн) белгилер бар. Бир кезде Биз аны Фираунга анык далил (дин) менен жибердик эле...

وَفِى مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٨

**39.** (Фираун) далысын салып, тескери карады жана: «(Муса) сыйкырчы жана жинди»-деди.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٣٩

**40.** Биз аны жана аскерлерин (азап менен) кармап, толкундардын арасына ыргыттык. Ал айыпталган (күнөөкөр) болчу.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ٤٠

**41.** Жана Аад (окуясын)да (сабак) бар: бир кезде Биз аларга кысыр[2] шамалды жибердик.

وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ ٱلْعَقِيمَ ٤١

---

1 Элдин бардыгы чекеден бузулуп, бачабаз болуп, аялдары да ал ишке кайыл болуп калышкан. Луттун үй-бүлөсүнөн анын аялы бузукуларга кошулуп кеткен. Ошондуктан шаардан чыгарылган Луттун үй-бүлөсүнүн арасында ал болгон эмес.

2 «Кысыр» деген сөз бул жерде «пайдасы жок» деген мааниде. Адатта, шамал булуттарды айдап келип, жамгыр жаап, пайда келтирет. Ал эми, Аллаh Аад коомунун үстүнө жиберилген шамал аларга зыян алып келди.

**42.** Ал эмнеге тийген болсо, баарын чириген сөөк сыяктуу кылып койду.

مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ٤٢

**43.** Жана Самуд (элинин окуясын) да (белги) бар. Бир кезде аларга: «Убактысы келгенге чейин (үч күн дүйнө жыргалынан) пайдаланып калгыла» деп айтылды.[1]

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ٤٣

**44.** Алар Аллаһтын буйругуна каршы чыгышты. Анан (капыстан) аларды, карап турган абалдарында ач айкырык кармады![2]

فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ٤٤

**45.** (Жаткан, олтурган орундарынан) турганга да үлгүрбөй (кыйрап) калышты! Алар жардам берилгендерден болушпады.

فَمَا اسْتَطَاعُوا مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنتَصِرِينَ ٤٥

**46.** Биз андан мурун Нух(тун каапыр) коомун да (кыйраткан элек). Алар бузуку коом болгон.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ٤٦

**47.** Биз асманды Күч-Кудурет менен курдук жана Биз аны кеңейтүүчүбүз.

وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ٤٧

**48.** Жерди болсо (төшөк кылып) жазып (жашоого даярдап) койдук. Биз эң жакшы даярдоочубуз!

وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ٤٨

**49.** Жана Биз ар бир нерсени жубу менен жараттык. Кана эми, эскерсеңер!

وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٤٩

**50.** (Бардык күнөөдөн) Аллаһка гана качкыла! Мен силерге Андан (жиберилген) анык эскертүүчүмүн!

فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٥٠

---

1 Самуд коому өздөрүнө жиберилген Саалих пайгамбарга моюн сунбай, кайра азап жөнүндө эскертү берсе, «ошол азабың качан келет?» деп келекелешти. Аллаһтын буйругу менен аларга «үч күн ичип-жеп, жыргап-куунап алгыла» деп айтылды.

2 Асмандан кулакты тундуруп, жүрөктү жарган ач айкырык келди.

**51.** Аллаһ менен бирге (өзүңөргө) башка кудай тутпагыла! Мен силерге Андан (жиберилген) анык эстетүүчүмүн!

وَلَا تَجْعَلُوا۟ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّى لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ошентип, алардан (Макка мушриктеринен) мурунку элдерге да (качан) бир пайгамбар келсе, «сыйкырчы» же болбосо «жинди» дешкен.

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا۟ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Алар бири-бирине («пайгамбарды укпагыла» деп) осуят калтырышты беле? Жок! (Андай эмес. Болгону) алар(дын бардыгы Аллаһка) каршы чыккан элдер.

أَتَوَاصَوْا۟ بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** (О, Мухаммад), сен алардан жүзүңдү бур! (Алардын күнөөгө батканы үчүн) сен айыптуу эмессиң.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Ал эми, (ыймандууларга Раббисин) эстет! Чынында, эскертүү ыймандууларга пайда берет.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Мен жин жана инсанды Бир Өзүмө ибадат кылуулары үчүн гана жараттым.[1]

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾

**57.** Мен алардан ырыскы сурабаймын. Мени тамактандыруууларын да сурабаймын.[2]

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ﴿٥٧﴾

**58.** Чынында, Аллаһ бекем кубат Ээси болгон Ырыскы Берүүчү.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ﴿٥٨﴾

---

1 Ошондуктан тарыхта өткөн бардык пайгамбарлар адегенде эле «Аллаһка гана ибадат кылгыла! Силерге Андан башка кудай жок» деп даават кылышкан. Бардык пайгамбарлардын каапыр коом менен болгон келишпестиктери ушул эле маселенин үстүндө болгон.

2 Аллаһ бизден бир гана нерсени – Өзүнө ыклас менен ибадат кылууну гана сурайт. Ал эми өз кезегинде, биздин ибадаттарыбыздан Аллаһка эмес, өзүбүзгө гана пайда кайтат.

**59.** Эми, зулум кылган адамдарга болсо, өздөрүнүн (мурунку замандардагы) шериктеринин азабына окшош (түбөлүк) азап бар. (Ал азапты) шаштырбай турушсун!

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ﴿٥٩﴾

**60.** Каапыр адамдар үчүн аларга убада кылынган күндө (Кыяматта) өлүм болсун!

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٦٠﴾

## 52 «Тур» сүрөсү[1]

سُورَةُ الطُّورِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Тур[2] тоосуна ант! — وَالطُّورِ ﴿١﴾
2. Жана жазылган Китепке[3] ант. — وَكِتَابٍ مَّسْطُورٍ ﴿٢﴾
3. Анык-ачык сахипанын (барактын) жүзүнө, — فِي رَقٍّ مَّنشُورٍ ﴿٣﴾
4. Жана Абад Үйгө[4] ант! — وَالْبَيْتِ الْمَعْمُورِ ﴿٤﴾
5. Жана бийик тамга (асманга) ант! — وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوعِ ﴿٥﴾
6. Жаңы толуп-ташкан деңизге ант! — وَالْبَحْرِ الْمَسْجُورِ ﴿٦﴾
7. (О, Мухаммад) Раббиңдин азабы, албетте болуучу! — إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ﴿٧﴾
8. Аны (эч бир) кайтаруучу жок! — مَّا لَهُ مِن دَافِعٍ ﴿٨﴾
9. Ал Күндө (Кыяматта) асман катуу титирейт. — يَوْمَ تَمُورُ السَّمَاءُ مَوْرًا ﴿٩﴾
10. Жана тоолор (мейкиндикте учуп) жүрөт. — وَتَسِيرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ﴿١٠﴾
11. Ал күнү жалганчыларга өлүм болсун! — فَوَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾
12. Алар (өз жалгандарында) чумкуп ойногон эле. — الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ﴿١٢﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 49 аяттан турат.

2 «Тур»-бул Синай тоосунун бир атальшы. Муса алейхис салам ушул тоодо Аллаһ Таала менен сүйлөшкөн.

3 Бул аяттагы «Китепти» кээ бир тафсирчилер «Лавхул-Махфуз» деп түшүндүрсө, кээ бирөөлөрү «Куран» дешкен.

4 Курандагы ысымы «Байтул-Маамур» болгон бул Абад Үй жетинчи асманда болуп, аны ар күнү периштелер тооп кылып турушат.

| | |
|---|---|
| **13.** Ал күнү алар тозок отуна түртүп киргизилет (анан аларга айтылат:) | يَوۡمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ﴿١٣﴾ |
| **14.** «Силер жалганга чыгарган тозок – ушул! | هَٰذِهِ ٱلنَّارُ ٱلَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Эмне, бул сыйкыр бекен! Же силер көрбөй жатасыңарбы? | أَفَسِحۡرٌ هَٰذَآ أَمۡ أَنتُمۡ لَا تُبۡصِرُونَ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Ага киргиле! Чыдайсыңарбы, чыдабайсыңарбы, силерге баары бир! Силер, аныгында жасаган ишиңердин гана жазасын аласыңар!». | ٱصۡلَوۡهَا فَٱصۡبِرُوٓاْ أَوۡ لَا تَصۡبِرُواْ سَوَآءٌ عَلَيۡكُمۡۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Ал эми, (Раббисинен) корккон кишилер Бейиштердин жана нээматтардын ичинде. | إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٖ وَنَعِيمٖ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Раббилери берген нээматтардан жыргаган абалда. Жана аларды Раббилери тозок азабынан сактайт. | فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ وَوَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ عَذَابَ ٱلۡجَحِيمِ ﴿١٨﴾ |
| **19.** (Аларга) «(Сооптуу) иш кылганыңар үчүн (каалаган нерселерден) жегиле жана ичкиле, аш болсун!» (деп айтылат). | كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ﴿١٩﴾ |
| **20.** (Алар бейиштеги дарыялардын жээгинде) катар тизилген сөрүлөрдүн[1] үстүндө жамбаштап жатышат. Биз аларды бакырац көз «үр» кыздарга үйлөнтүп койобуз. | مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٖ مَّصۡفُوفَةٖۖ وَزَوَّجۡنَٰهُم بِحُورٍ عِينٖ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Ал эми, ыйман келтирип, урпактары дагы (аларды) ыйман менен ээрчиген адамдарга (Бейиште) урпактарын кошобуз. Бирок, алардын (бабалардын) амалдарынан эч нерсе кемитилбейт. Ар бир адам өз ишинин туткуну.[2] | وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَٱتَّبَعَتۡهُمۡ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلۡحَقۡنَا بِهِمۡ ذُرِّيَّتَهُمۡ وَمَآ أَلَتۡنَٰهُم مِّنۡ عَمَلِهِم مِّن شَيۡءٖۚ كُلُّ ٱمۡرِيِٕۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٞ ﴿٢١﴾ |

1 Тапчандардын.

2 Демек, Бейиштеги бабаларды кубантуу үчүн Аллаһ Таала ыйман менен өткөн урпактарды аларга кошот экен, эгер сооп даражалары бабалардай болбосо да.

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

**22.** Жана Биз аларды (ар түрдүү) мөмөлөр ошондой эле, каалагандай куш эттери менен ырахаттандырабыз.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾

**23.** Алар анда (Бейиште шарап толтурулган) чөйчөктөрдү бири-бирине сунушат. Ал шарапта(н) алжыгандык да болбойт, күнөө иштер да болбойт.

۞ وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾

**24.** Аларды(н кызматында седептин ичине) катылган бермет сыяктуу жаш (сулуу) жигиттер айланчыктап турушат.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Жана (Бейиштегилер) бири-бирине бет маңдай (отуруп) суроо-жооп менен кайрылышты:

قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِىٓ أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ﴿٢٦﴾

**26.** (Жана мындай) дешти: «Биз илгери (дүйнөдөгү жашообузда) өз элибиздин арасында (Аллаһ Тааладан) коркуучулар элек.

فَمَنَّ ٱللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَىٰنَا عَذَابَ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾

**27.** Анан бизге Аллаһ (Ислам менен) жакшылык кылды. Жана бизди тозок азабынан сактап калды.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْبَرُّ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

**28.** Биз мурда ага (ыклас) дуба кылчу элек. Чынында ал жакшылык кылуучу, Ырайымдуу.

فَذَكِّرْ فَمَآ أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

**29.** (О, Мухаммад! Үммөтүңө) эскерткин! Сен Раббиңдин нээматы себептүү бакшы (көзү ачык) да эмессиң, жинди да эмессиң.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهِۦ رَيْبَ ٱلْمَنُونِ ﴿٣٠﴾

**30.** Же болбосо, алар (мушриктер: «Бул) акын. Анын өлүмүн күтө туралы»- дешеби?

---

Бирок, мунун мааниси бабалардын сообунан урпактарга алып берилет экен дегенге жатпайт. Тескерисинче «(бабалардын) амалдарынан эч нерсе кемитилбейт». Б.а. соон алып берилбейт. Анткени, «Ар адам өз ишинин туткуну».

قُلْ تَرَبَّصُوا فَإِنِّي مَعَكُم مِّنَ الْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Айткын: «Күтө бергиле. Мен да силерге кошулуп (Аллаһ силерге азаб берүүсүн) күтөмүн».

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَامُهُم بِهَٰذَا ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٢﴾

**32.** Же болбосо алардын «акылдары» ушуга (Куранды жалганга чыгарууга) буюрабы?! Же алар чектен чыккан элби?!

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُ ۚ بَل لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٣﴾

**33.** Же болбосо, «(Мухаммад) аны (Курaанды) оюнан чыгарып сүйлөгөн»-дешеби? Жок! Алар ыйман келтиришпейт!

فَلْيَأْتُوا بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِ إِن كَانُوا صَادِقِينَ ﴿٣٤﴾

**34.** Эгер («Курaанды инсан ойлоп чыгарган» деген сөздөрүндө) чынчыл болушса, ага окшогон бир гана сөз алып келишсин?!

أَمْ خُلِقُوا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ أَمْ هُمُ الْخَالِقُونَ ﴿٣٥﴾

**35.** Же болбосо, алар эч нерсесиз (жаратуучусу жок эле) жаралып калышканбы? Же өздөрү жаратуучубу?[1]

أَمْ خَلَقُوا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۚ بَل لَّا يُوقِنُونَ ﴿٣٦﴾

**36.** Же болбосо, асмандар менен жерди алар жаратышты беле? Жок! Алар ишенбейт.

أَمْ عِندَهُمْ خَزَائِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٧﴾

**37.** Же болбосо, Раббиңдин казына-мүлкү алардын колундабы? Же алар (ошол казына-мүлккө) кожоюнбу?[2]

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٣٨﴾

**38.** Же болбосо, алардын колунда аны менен (асмандагы кайып кабарларды) уга турган шатысы барбы? (Эгер бар болсо) анык

---

1 Эгер жаратуучусу жок эле, өзүнөн-өзү жаралып калбаган болсо, жана өздөрү ааламдардын жаратуучусу болбосо, үчүнчү пикир – аларды жалгыз Аллаһ гана жаратканы чындык болот. Анда эмне үчүн ошол Жаратуучунун Өзүнө сыйынбай жатышат!

2 Пайгамбарыбызга түшкөн Кураан - Аллаһ Тааланын казына-мүлкүнөн берилген. Алар «Мухаммад пайгамбар эмес» дешет. Эмне, Аллаһтын казына-мүлкү алардын колунда болуп, алар бөлүштүрүүчү бекен?!

далил менен, уккан кишисин алып келишсин!

أَمْ لَهُ الْبَنَاتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ﴿٣٩﴾

**39.** Же болбосо, Ага (Аллаh Таалага) кыз перзенттер, өздөрүнө уул перзенттерби?![1]

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Же болбосо, Сен алардан (дин үйрөткөнүң үчүн) акы сурап жатасыңбы? (Анан) Алар (ошол акыны) төлөөдөн кыйналып калышканбы?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤١﴾

**41.** Же болбосо, алардын алдында кайып (илими) бар бекен жана алар аны жазып алышыптырбы?!

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ الْمَكِيدُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Же болбосо, алар (сага каршы бир) амалкөйлүк ойлоп жатышкандыр! Каапырлардын амалдары өздөрүнө зыян болуп кайтат.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Же болбосо, алардын Аллаhтан башка кудайлары барбы? (Жок!) Аллаh алар кошкон ширктен Таза!

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٤﴾

**44.** Эгер алар асмандан (өздөрүнүн башына) түшүп келе жаткан (балээнин) бир бөлүгүн көрсө да, (анын балээ экенин ойлоп да койбостон) «бул түрмөктөлгөн булут» дешет.[2]

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** (О, Мухаммад!) Сен аларды кыйрап калчу күндөрүнө (Кыяматка) жолукканга чейин жөн кой.

---

1 Мушриктер «Периштелер Аллаhтын кыздары» дешип, ошол эле учурда өздөрү кыз перзенттерди жаман көрүшкөн. Бул аят алардын ошол ишенимдерине сокку урат.

2 Каапырлар ушундай кеңебес болушат. Байыркы заманда Аад коомунун үстүнө Аллаh асмандан балээ жибергенде да алар: «Бул кара булут, эми бизге жамгыр жаайт»-деп сүйүнүшкөн. Себеби, алар Аллаhтан балээ келет деп күтүшкөн эмес. Эгер Курайш каапырларынын башына да Аллаh ошондой балээ жиберчү болсо,алар да ошентишмек.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Ал күнү аларга айлакерликтери пайда бербейт жана аларга жардам да берилбейт.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Жана заалым (каапыр) болгон адамдарга мындан (тозоктон) башка азаптар[1] да бар. Бирок алардын көпчүлүгү (муну) билишпейт.

وَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

**48.** Эми, Раббиңдин өкүмүнө сабыр кыл! Сен Биздин көз алдыбыздасың. Жана (беш убак намазга) турганда, Раббиңе мактоо жана тасбих айт!

وَمِنَ ٱلَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَٰرَ ٱلنُّجُومِ ﴿٤٩﴾

**49.** Түндүн (бир бөлүгүндө) жана да жылдыздар кеткен (таң) мезгилинде дагы Ага тасбих айт!

---

1 «Тозоктон башка азап» каапырларга ушул дүйнөдө жеткирилген азаптар же болбосо Барзах – мүрзө жашоосундагы азаптар.

## 53 «Нажм» сүрөсү[1]

سُورَةُ النَّجۡمِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Батып бара жаткан жылдызга ант![2]

وَٱلنَّجۡمِ إِذَا هَوَىٰ ١

**2.** (Эй, Курайш мушриктери!) Силердин жаныңардагы (Мухаммад) адашкан да эмес, азгырылган да эмес.

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمۡ وَمَا غَوَىٰ ٢

**3.** Жана ал өзүнүн ой-каалоосунан чыгарып сүйлөбөйт.

وَمَا يَنطِقُ عَنِ ٱلۡهَوَىٰٓ ٣

**4.** Ал сүйлөгөн сөздөр (Аллаһтан келген) вахий кабарынан башка эмес.

إِنۡ هُوَ إِلَّا وَحۡيٞ يُوحَىٰ ٤

**5.** Ага (ал кабарды) өтө күч-кубаттуу (Жебирейил периште) үйрөткөн.

عَلَّمَهُۥ شَدِيدُ ٱلۡقُوَىٰ ٥

**6.** Көрктүү, кудуреттүү (Жебирейил периште) көтөрүлдү

ذُو مِرَّةٖ فَٱسۡتَوَىٰ ٦

**7.** жана жогорку асман мейкиндигинде (асыл кыяпаты менен көрүндү)[3]

وَهُوَ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٧

**8.** Кийин ага (пайгамбарга) өтө жакын келди.

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلَّىٰ ٨

**9.** Эки жаа бою же андан да жакыныраак.

فَكَانَ قَابَ قَوۡسَيۡنِ أَوۡ أَدۡنَىٰ ٩

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 62 аяттан турат. «Нажм» «Жылдыз» деген мааниде.

2 Физиканын «көзү» менен карасак, жылдыз батпайт. Бирок, Кураан жөнөкөй адамдардын аң-сезимине багытталганы себептүү ушул сөз колдонулган. Жөнөкөй адамдар жылдыз өз ордунда турса деле, маселен: «жылдыз чыкты», «ай батты» дешет.

3 Бул аятта улук пайгамбарыбыз улук периштени өзүнүн асыл кыяпат-шекилинде көргөнү айтылат. Ошого чейин ал пайгамбарыбызга адам түспөлүндө көрүнүп жүргөн.

| | |
|---|---|
| **10.** Анан (Аллаһ анын ортомчулугу менен) Өз пендесине вахий кылды. | فَأَوۡحَىٰٓ إِلَىٰ عَبۡدِهِۦ مَآ أَوۡحَىٰ ١٠ |
| **11.** (Көз) көргөндү көкүрөк тастыктады! | مَا كَذَبَ ٱلۡفُؤَادُ مَا رَأَىٰٓ ١١ |
| **12.** (Эй, мушриктер!) Силер Мухаммад менен, өзү көргөн нерсе жөнүндө талашасыңарбы?[1] | أَفَتُمَٰرُونَهُۥ عَلَىٰ مَا يَرَىٰ ١٢ |
| **13.** (Мухаммад) аны (Жебирейилди) экинчи ирет дагы көрдү. | وَلَقَدۡ رَءَاهُ نَزۡلَةً أُخۡرَىٰ ١٣ |
| **14.** «Сидратул мунтахаанын»[2] алдында. | عِندَ سِدۡرَةِ ٱلۡمُنتَهَىٰ ١٤ |
| **15.** «Маьваа» бейиши ошол дарактын алдында. | عِندَهَا جَنَّةُ ٱلۡمَأۡوَىٰٓ ١٥ |
| **16.** Капысынан (Аллаһтын буйругу менен) «Сидрат» дарагын бир улук нерсе ороп калды.[3] | إِذۡ يَغۡشَى ٱلسِّدۡرَةَ مَا يَغۡشَىٰ ١٦ |
| **17.** (Мухаммаддын) көз(ү) четке бурулбады жана (буюрулган нерсени көрүүдөн) четтебеди. | مَا زَاغَ ٱلۡبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ١٧ |
| **18.** Ал (Мээраж түнүндө) Раббисинин (Кудуретинин) чоң белгилерин анык көрдү. | لَقَدۡ رَأَىٰ مِنۡ ءَايَٰتِ رَبِّهِ ٱلۡكُبۡرَىٰٓ ١٨ |
| **19.** «Лат» менен «Уззага» карабайсыңарбы? | أَفَرَءَيۡتُمُ ٱللَّٰتَ وَٱلۡعُزَّىٰ ١٩ |

1 Курайш мушриктери Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын «Мага Кураан аяттарын периште алып келет» деген сөзүнө ишенчү эмес. Анан алар периштелерди ата-бабаларынын кыял-фантазиялары боюнча аял сүрөтүндө элестетип жүрүшкөн жана «Периштелер – Аллаһтын кыздары» дешкен. Дал ушул ката пикирден улам, өздөрүнүн кудайлары жөнүндө «Алар Аллаһтын кыздары. Мурда периште болушкан» деп аларга аял ысымдарын ыйгарышкан. Маселен, алар «Лат» деп аталган кудайларынын атын «Аллаһ» сөзүн аялдык мүнөзгө (женский род) оодарып «Ал-Лат» деп жасап алышкан. Ушул эле ыкма менен Аллаһтын «Маннан» деген ысымынан «Манат» деген кудайынын атын, «Азиз» деген ысымын аялчага оодарып, «Узза» деген кудайларынын ысымын жасап алышкан.

2 «Сидратул мунтаха». Мааниси «Эң акыркы дарак». Пайгамбарыбыз дагы Мээражга чыкканда ошол жерден кайткан.

3 Эмне орогонун бир Аллаһ билет

**20.** «Манатка» дагы, алардын үчүнчүсү.[1]

وَمَنَوٰةَ ٱلثَّالِثَةَ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ ٢٠

**21.** Өзүңөргө уул, Ага кыз перзентпи?![2]

أَلَكُمُ ٱلذَّكَرُ وَلَهُ ٱلۡأُنثَىٰ ٢١

**22.** Анда бул бөлүштүрүү абдан чоң ката!

تِلۡكَ إِذٗا قِسۡمَةٞ ضِيزَىٰٓ ٢٢

**23.** Алар өзүңөр жана ата-бабаңар (оюнан чыгарып) атап алган ысымдардан башка эмес. Аллаһ аларга далил түшүрбөгөн. Алар күмөндү жана напси каалаган нерселерди гана ээрчип жатышат. Аларга Раббиси тарабынан Туура Жол келген болчу.

إِنۡ هِيَ إِلَّآ أَسۡمَآءٞ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٍۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَمَا تَهۡوَى ٱلۡأَنفُسُۖ وَلَقَدۡ جَآءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ ٱلۡهُدَىٰٓ ٢٣

**24.** Же инсан каалаганын жасай береби?!

أَمۡ لِلۡإِنسَٰنِ مَا تَمَنَّىٰ ٢٤

**25.** Акырет дагы Дүйнө дагы Аллаһга таандык.

فَلِلَّهِ ٱلۡأٓخِرَةُ وَٱلۡأُولَىٰ ٢٥

**26.** Асмандарда канча периште болсо, Аллаһ Өзү каалаган жана ыраазы болгон пендесине уруксат бермейинче, алардын шапаатынан эч пайда жок!

۞وَكَم مِّن مَّلَكٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ لَا تُغۡنِي شَفَٰعَتُهُمۡ شَيۡـًٔا إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ أَن يَأۡذَنَ ٱللَّهُ لِمَن يَشَآءُ وَيَرۡضَىٰٓ ٢٦

**27.** Чынында, акыретке ыйман келтирбеген адамдар периштелерди аял аттары менен аташат.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ بِٱلۡأٓخِرَةِ لَيُسَمُّونَ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ تَسۡمِيَةَ ٱلۡأُنثَىٰ ٢٧

**28.** Алардын илими жок. Күмөндү гана ээрчишет. Ал эми, күмөн деген эч качан акыйкаттын ордун баса албайт.

وَمَا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٍۖ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّۖ وَإِنَّ ٱلظَّنَّ لَا يُغۡنِي مِنَ ٱلۡحَقِّ شَيۡـٔٗا ٢٨

**29.** Эми сен Биздин зикирибизден жүз бурган жана дүйнө жашоосун гана каалаган адамдардан түңүл.

فَأَعۡرِضۡ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكۡرِنَا وَلَمۡ يُرِدۡ إِلَّا ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٢٩

---

1 Бул «кудайлар» силерге пайда же зыян жеткире алабы?!

2 Бул аятты кененирээк түшүнүү үчүн 12-аяттын түшүндүрмөсүн кайрылыңыз

**30.** Алардын илимден жеткен чеги – ушул. Раббиң Өзүнүн Жолунан ким адашып кеткенин жана ким Туура Жол тапканын билип турат.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ ٱلْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱهْتَدَىٰ ٣٠

**31.** Күнөө жасагандарды кылмышына жараша жазалоо жана сооп иш жасагандарды анысынан жакшыраак (Бейиш) менен сыйлоо үчүн асмандардагы жана жердеги бардык нерселер Аллаһка таандык.

وَلِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ لِيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَسَٰٓـُٔوا۟ بِمَا عَمِلُوا۟ وَيَجْزِىَ ٱلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ بِٱلْحُسْنَى ٣١

**32.** Майда күнөөлөрдөн башка өтө бузук жана чоң күнөөлөрдөн сактанган кишилер үчүн Раббиңдин кечирими кенен.[1] Ал силерди жерден жараткан кезди да, энеңердин курсагындагы ымыркай кезиңерди да эң жакшы билет. Өзүңөрдү актабай эле койгула. Аллаһ такыбаларды да эң жакшы билет.

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ٣٢

**33.** Сен (акыйкаттан) бурулуп кеткендерди көрбөй жатасыңбы?

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى تَوَلَّىٰ ٣٣

**34.** Алар аз гана (садака) беришет жана токтоп калышат.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ٣٤

**35.** Же алардын алдында көрүп турган кайып илими барбы?![2]

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ٣٥

**36.** Же ага Мусанын (Тоорат) сахипасындагы кабарлар жетпегенби?

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٦

**37.** (Аллаһтын буйругуна) опаа кылган Ибрахимдин (барактарынын) кабарычы?

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ٣٧

**38.** (Аларда) «Эч бир жан башканын күнөөсүнө жооп бербейт

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ٣٨

1 «Бузук жана чоң күнөө» - бул Курaанда жаза берүү белгиленген күнөөлөр.

2 Б. а. алар «Эгер көп садака кылсам кемип каламын» деп ойлошобу? Келечек – кайып. Аны Аллаһтан башка эч ким билбейт.

**39.** Жана ар бир инсанга өз аракетинен башка(нын сообу) болбойт» (деп жазылган)

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٣٩

**40.** Анын аракети жакында (Кыяматта) көргөзүлөт.

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ٤٠

**41.** Кийин өзүнө ылайык жазасы (же сыйлыгы толук) берилет.

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ٤١

**42.** Чынында, (бардык калк-калайык) акыры Раббиңе кайтат.

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ٤٢

**43.** Күлдүргөн да, ыйлаткан да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ٤٣

**44.** Өлтүргөн да, тирилткен да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ٤٤

**45.** Эркек-аял – эки жупту жараткан да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ٤٥

**46.** (Жатындарга) атырылган бел суудан!

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ٤٦

**47.** Экинчи ирет (кайрадан) жаратыш да Анын иши.

وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ٤٧

**48.** Жана (каалаганын) беймуктаж, бай кылган да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ٤٨

**49.** (Мушриктер сыйынган) Шеьранын[1] Раббиси да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ٤٩

**50.** Абалкы Аад коомун кыйраткан да Анын Өзү.

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ٥٠

**51.** Самудду дагы (эч кимисин) калтырбай.

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ٥١

**52.** Буга чейин Нух коомун да кыйраткан. Себеби алар чектен чыккан заалым коом болушкан.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ٥٢

---

1 «Шеьра» - «Сириус» жылдызы. Ушул гана жылдыздын мисалында асмандагы бардык нерселер Аллаhтын мүлкү экени айтылууда.

**53.** «Муьтафика» (деп аталган Лут коомунун шаарларын астын-үстүн) оодарган да (Бир Өзү). وَٱلۡمُؤۡتَفِكَةَ أَهۡوَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Анан аларды орогон нерсе (таш бороону) ороп алды! فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Эми (эй, инсан) Раббиңдин кайсы ишинен шектенесиң? فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** Бул (Мухаммад) абалкы эскертүүчүлөрдүн бири.[1] هَٰذَا نَذِيرٞ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلۡأُولَىٰٓ ﴿٥٦﴾

**57.** Жакындашуучу (Кыямат) жакын калды. أَزِفَتِ ٱلۡأٓزِفَةُ ﴿٥٧﴾

**58.** Аны(н качан болушунун сырын) Аллаһтан башка эч ким ача албайт. لَيۡسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾

**59.** Силер (эй, мушриктер) бул Сөздөн (Кураандан) таң калып жатасыңарбы?! أَفَمِنۡ هَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ تَعۡجَبُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** (Аны укканда жүрөгүңөр ээрип) ыйлагандын ордуна (мыскылдап) күлүп жатасыңарбы?! وَتَضۡحَكُونَ وَلَا تَبۡكُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Силер (ага) көңүл бурбадыңар. وَأَنتُمۡ سَٰمِدُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Эми (ынсапка келип) Аллаһка сажда жана ибадат кылгыла! فَٱسۡجُدُواْۤ لِلَّهِۤ وَٱعۡبُدُواْ۩ ﴿٦٢﴾

---

1 Себеби ал эч кандай жаңылык алып келген жок. Ошол эле пайгамбарлардай Аллаһка ширк келтиргендерди тозок менен эскертүүдө.

## 54 «Камар» сүрөсү[1]

سُورَةُ القَمَرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Кыямат жакындашты жана Ай (экиге) бөлүндү.[2]

ٱقْتَرَبَتِ ٱلسَّاعَةُ وَٱنشَقَّ ٱلْقَمَرُ ١

2. Алар (Курайш каапырлары) моожизаны көрүп турса да, (чындыктан) жүз үйрүп «Бул – ар дайымкы сыйкыр»-дей баштады.

وَإِن يَرَوْا۟ ءَايَةً يُعْرِضُوا۟ وَيَقُولُوا۟ سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ٢

3. Жана (пайгамбарды) жалганчыга чыгарып, өздөрүнүн каалоолорун ээрчиди. Бирок, ар бир иш (Кыяматта) өз ордун табат.

وَكَذَّبُوا۟ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ أَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ٣

4. Аларга (абалкы каапыр коомдордун) жүрөк үшүткөн кабарлары келген эле.

وَلَقَدْ جَآءَهُم مِّنَ ٱلْأَنۢبَآءِ مَا فِيهِ مُزْدَجَرٌ ٤

5. (Аларга келген Кураан) далил-даанышмандыктын жеткен чеги эле. Эми аларга эскертүүчүлөр пайда бербейт.

حِكْمَةٌۢ بَٰلِغَةٌ فَمَا تُغْنِ ٱلنُّذُرُ ٥

6. Сен дагы алардан жүз үйрү(п, Кыяматтагы жазаланышын күт)! Ал эми, Чакыруучу (Исрафил периште Сур кернейин тартып) жагымсыз нерсеге (Махшар майданына) чакырган күндө...

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ يَوْمَ يَدْعُ ٱلدَّاعِ إِلَىٰ شَىْءٍ نُّكُرٍ ٦

7. Бардыгы көздөрү жоодураган абалда, башаламан чегирткелердей мүрзөлөрүнөн чыгышат.

خُشَّعًا أَبْصَٰرُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ ٱلْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ ٧

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 55 аяттан турат. «Камардын» мааниси «Ай».

2 Макка мушриктери пайгамбар саллаллоху алайхи ва салламга «Эгер бир моожиза көргөзсөң – ыйман келтиребиз» дешкенде, ал Аллаһга дуба кылат. Аллаһ асмандагы айга кол жаңсоону буюрат. Буйрукту аткарганда... ай эки бөлүккө бөлүнөт.

**8.** Чакыруучуга шашылып баратканда каапырлар «Бул өтө оор күн!» дешет.

مُّهْطِعِينَ إِلَى ٱلدَّاعِ ۖ يَقُولُ ٱلْكَٰفِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٨﴾

**9.** Алардан мурун Нух коому дагы (чындыкты) «жалган», пендебизди «жалганчы», «жинди» деп, (ар кандай сөздөр менен) опузалашкан.

۞ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا۟ عَبْدَنَا وَقَالُوا۟ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ﴿٩﴾

**10.** Анан ал Раббисине дуба кылып: «О, Раббим! Мен алсыз калдым, мага жардам бер!»-деп дуба кылды.[1]

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ﴿١٠﴾

**11.** Кийин Биз асман эшиктерин нөшөр жамгырга ачып жибердик.

فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١١﴾

**12.** Жерден дагы атырылган булактарды чыгардык. Анан... (Аллаh тарабынан) тагдыр кылынган ишти болтуруу үчүн эки суу кошулду.[2]

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٢﴾

**13.** Биз аны (Нухту) тактайлар жана мыктар менен куралган нерсе(кеме)де (суу үстүнө) көтөрдүк.

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٣﴾

**14.** Ал (кеме) Биздин көз алдыбызда, каапырлар тарабынан четке кагылган кишиге сыйлык болуп желип баратты.

تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٤﴾

**15.** Биз аны(н окуясын кудуретибизге) далил кылып калтырдык. Эми (мындан) сабак алаар жан бар бекен?

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٥﴾

**16.** Менин азабым жана эскертүүм кандай болуптур?!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٦﴾

---

1 Ошол дубасында Нух алейхис-салам ﴿رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ دَيَّارًا﴾ «О, Раббим! Жер бетинде бир дагы каапыр үй калтырбагай элең!» деген сөздү да айткан болчу.

2 Асман жамгыры менен жерден атырылган булактар кошулуп топон суу болду жана Аллаhтын тагдыр кылганы боюнча каапырларды каптады.

**17.** Биз Курaанды эскергенге[1] жеңил кылдык. Кана, ким эскерет?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ١٧

**18.** Аад (коому) дагы «жалганчы» деген эле (Худ пайгамбарды). Анан Менин (аларга көргөзгөн) азабым жана эскертүүм кандай болду!

كَذَّبَتۡ عَادٞ فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٨

**19.** Алардын үстүнө каргашалуу күндө (жети түн, сегиз күн бурганактаган) токтоосуз катуу бороон жибердик.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيحٗا صَرۡصَرٗا فِي يَوۡمِ نَحۡسٖ مُّسۡتَمِرّٖ ١٩

**20.** Ал адамдарды омкорулган курма дарагы сыяктуу (турган жеринен) жулуп алды (жана башы менен жерге чапты!)

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٖ مُّنقَعِرٖ ٢٠

**21.** (Каапырларга) Менин азабым жана эскертүүм кандай экен?!

فَكَيۡفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢١

**22.** Биз Курaанды эскерүүгө жеңил кылдык, эскерүүчү барбы?

وَلَقَدۡ يَسَّرۡنَا ٱلۡقُرۡءَانَ لِلذِّكۡرِ فَهَلۡ مِن مُّدَّكِرٖ ٢٢

**23.** Самуд (коому) дагы (аяттарды) жалганга чыгарып:

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ٢٣

**24.** (Мындай) дешти: «(Биз көп болсок), өз арабыздагы жалгыз адамга ээрчийбизби? Анда биз анык адашабыз, жиндиликте калабыз!

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ٢٤

**25.** Вахий-кабар ушуга берилеби арабыздан (адам куруп калгансып)?! Жок! Бул жеткен жалганчы, эң жаман адам!

أَءُلۡقِيَ ٱلذِّكۡرُ عَلَيۡهِ مِنۢ بَيۡنِنَا بَلۡ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٞ ٢٥

**26.** Эртең эле (азап түшсө) билишет, ким жалганчы, жаман адам экенин!

سَيَعۡلَمُونَ غَدٗا مَّنِ ٱلۡكَذَّابُ ٱلۡأَشِرُ ٢٦

**27.** (О, Салих!) Биз аларды сынаш үчүн (аска таштан) бир төө чыгарып бердик. Эми аларга назар салып, сабыр кылып тур.

إِنَّا مُرۡسِلُواْ ٱلنَّاقَةِ فِتۡنَةٗ لَّهُمۡ فَٱرۡتَقِبۡهُمۡ وَٱصۡطَبِرۡ ٢٧

---

1 Окуганга, жаттаганга жана маанисин түшүнгөнгө.

**28.** Жана аларга кабар бер, суу (ичүү кезеги) бөлүнгөнүн, ар бир ичүү(гө кезек ээси) даяр турганын.[1]

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ ٱلْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Анан алар (келишимди бузуп), өздөрүнүн бир (мыкаачы) шеригин чакырышты. Ал болсо, (төөнү) кармады жана союп жиберди.

فَنَادَوْا۟ صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Карагыла) Менин азабым жана эскертүүм кандай болгонун:

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

**31.** Биз аларга бир чаңырык[2] жибердик эле, короо курган(чабан)дын куурайындай болуп (төгүлүп) калышты.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَٰحِدَةً فَكَانُوا۟ كَهَشِيمِ ٱلْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

**32.** Биз Кураанды эскерүүгө жеңил кылдык, эскерүүчү барбы?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Лут (коому) дагы (аяттарды) жалганга чыгарышты.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍۭ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Биз аларга (таш) бороонун жибердик. Бир гана Луттун үй-бүлөсүн таң убактысында куткардык

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ نَّجَّيْنَٰهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Өзүбүздөн жакшылык иретинде. Шүгүр кылгандарды ушинтип сыйлайбыз.

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِى مَن شَكَرَ ﴿٣٥﴾

**36.** (Лут) аларга Биздин азапты эскерткен эле. Бирок, алар эскертүүдөн шектеништи.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا۟ بِٱلنُّذُرِ ﴿٣٦﴾

**37.** Жана анын мейманын[3] (бачабаздык үчүн чыгарып берүүнү) талап кылышты. Биз алардын көзүн сокур кылып койдук. Эми, Менин

وَلَقَدْ رَٰوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِۦ فَطَمَسْنَآ أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا۟ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿٣٧﴾

---

1 Булактан суу ичүү кезеги төө менен аларга жана айбандарына бөлүштүрүлдү. Төөнүн кезеги келгенде алар ичпейт, алардыкы келгенде, төө ичпейт.

2 Бул чаңырык Аллаһтын буйругу менен келген Жебрейил периштенин катуу добушу эле.

3 Ал меймандар сулуу жигит кейипиндеги периштелер болчу.

эскертүүм жана азабымды(н даамын) татышсын![1]

**38.** Жана аларга таң мезгилинде үзгүлтүксүз азап (таш бороону) келди.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٨﴾

**39.** Эми, Менин эскертүүмдү(н) жана азабымды(н даамын) татышсын!

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٩﴾

**40.** Биз Курааңды эскерүү үчүн жеңил кылдык, эскерүүчү барбы?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Жана Фираун адамдарына дагы эскертүүлөр келген.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤١﴾

**42.** (Бирок), бардык аят-моожизаларыбызды жалганга чыгарышты. Кийин Биз аларды Жеңилгис, Кудуреттүүнүн азаптаганы сыяктуу азаптадык.

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٢﴾

**43.** (О, Курайш эли!) Силердин араңардагы каапырлар абалкы каапырлардан жакшыбы? Же абалкы ыйык китептерде («Курайш каапырларына азап келбейт» деген) актооңор барбы?

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٣﴾

**44.** Же болбосо алар «Биз жеңилгис жамаатпыз» дешеби?!

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Жакында жеңилишет жана аркасына (карабай) качышат.[2]

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٥﴾

---

1 Аллаһ Лут коомун жазалоо үчүн сулуу жигит кейипиндеги эки периштени жиберет. Алар Луттун үйүнө келгенде анын бузукуларга жан тарткан аялы дароо бузуктарга чуркап, кабарды жеткирет. Бачабаз коом келип, жигиттерди чыгарып берүүсүн Луттан талап кылат. Ошондо периштелерден бири алардын көзүн сокур кылып койот жана Лут менен анын үй-бүлөсүнө «Таңга маал шаардан чыгып кеткиле, биз таш бороонун жаадырабыз» деп кетип калышат. Лутка «Аялыңды өзүң менен алба» деген вахий келгендиктен аялы шаарда калып, бузукулардын катарында жексен болот.

2 Бул дагы моожиза аяттардын бири. Анткени, бул аят Маккада: мусулмандар алсыз болгон маалда түшкөн. Арадан көп өтпөй алар Мединага хижрат кылып, кубаттуу үммөткө айланышат. Алар менен Курайш каапырларынын ортосунда болгон «Бадр» согушунда жеңилип, аркасына карабай качышат.

**46.** Жок! (Алар муну менен кутулбайт!) Кыямат – аларга (азап) убада кылынган Күн! Кыямат(тын азабы) улуу жана ачуураак!

بَلِ ٱلسَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَٱلسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٦﴾

**47.** Чынында, күнөөкөрлөр адашуучулукта жана азапта.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Жүзү менен отко сүйрөлгөн күнү (аларга): «Тозок азабын таткыла!» (деп айтылат).

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِى ٱلنَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا۟ مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٨﴾

**49.** Биз бардык нерсени тагдыр-өлчөм менен жаратканбыз.

إِنَّا كُلَّ شَىْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Биздин буйругубуз көз ирмем сыяктуу бир гана («Бол!» деген сөздөн турат)[1]

وَمَآ أَمْرُنَآ إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍۭ بِٱلْبَصَرِ ﴿٥٠﴾

**51.** Биз силерге окшогондорду(н көбүн) кыйратканбыз. Эстеген бирөө барбы?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَآ أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥١﴾

**52.** Алардын бардык иштери (периштелер жазган) китептерде бар.

وَكُلُّ شَىْءٍ فَعَلُوهُ فِى ٱلزُّبُرِ ﴿٥٢﴾

**53.** Жана бардык чоң-кичине (нерселер) жазылган.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Чынында, такыба адамдар Бейиштерде жана дайралард(ын боюнд)а.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Кудуреттүү Падышанын алдындагы чыныгы (бардык ырахат-жыргалы бар) мажилисте.

فِى مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍۭ ﴿٥٥﴾

---

1 Б. а. «Эгер Биз бир нерсени жасоону кааласак, бир гана «Бол!» деген сөз жетиштүү. Айтылаар замат көз ирмемде ар кандай иш болуп калат».

## 55 «Рахман» сүрөсү[1]

سُورَةُ الرَّحْمَٰن

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ар-Рахман[2] — ٱلرَّحْمَٰنُ ﴿١﴾
2. Курааңды таалим берди, — عَلَّمَ ٱلْقُرْءَانَ ﴿٢﴾
3. Инсанды жаратты, — خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ ﴿٣﴾
4. (Жана) ага баянды – сөздү үйрөттү. — عَلَّمَهُ ٱلْبَيَانَ ﴿٤﴾
5. Күн дагы, Ай дагы (Аллаһ койгон) эсеп менен (айланат) — ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٥﴾
6. Жылдыз дагы, дарак дагы (Раббисин таанып, Ага) сажда кылат. — وَٱلنَّجْمُ وَٱلشَّجَرُ يَسْجُدَانِ ﴿٦﴾
7. (Аллаһ) асманды бийик көтөрдү жана (жерге) адилеттүүлүк орнотту. — وَٱلسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ ٱلْمِيزَانَ ﴿٧﴾
8. Таразада кыянат кылбагыла деп. — أَلَّا تَطْغَوْا۟ فِى ٱلْمِيزَانِ ﴿٨﴾
9. Адилет менен өлчөгүлө жана таразадан «кымтып» калбагыла! — وَأَقِيمُوا۟ ٱلْوَزْنَ بِٱلْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا۟ ٱلْمِيزَانَ ﴿٩﴾
10. Ал жерди калк-калайык[3] үчүн (мекен) кылды. — وَٱلْأَرْضَ وَضَعَهَا لِلْأَنَامِ ﴿١٠﴾
11. Анда (ар түрдүү) мөмөлөр жана бүчүр түйгөн курмалар, — فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَٱلنَّخْلُ ذَاتُ ٱلْأَكْمَامِ ﴿١١﴾
12. Кылкандуу дандар жана жыпар жыттуу гүлдөр бар! — وَٱلْحَبُّ ذُو ٱلْعَصْفِ وَٱلرَّيْحَانُ ﴿١٢﴾

---

1 Мединада түшкөн, 78 аяттан турат.

2 Бул Аллаһ Тааланын 99 ысымынан бири. Мунун мааниси «Фатиха» сүрөсүндө айтылган.

3 «Калк-калайык» деген сөз инсандарга гана чектелбейт.

| | |
|---|---|
| **13.** Эми (о, инсандар жана жиндер), Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٣﴾ |
| **14.** Ал инсанды (Адам-Атаны) чопо сыяктуу кургак ылайдан жаратты.[1] | خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِن صَلْصَٰلٍ كَٱلْفَخَّارِ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Жин-Иблисти болсо, оттун жалынынан жаратты.[2] | وَخَلَقَ ٱلْجَآنَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Эми, (о, инсандар жана жиндер) Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Ал эки чыгыш менен эки батыштын[3] Раббиси. | رَبُّ ٱلْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ ٱلْمَغْرِبَيْنِ ﴿١٧﴾ |
| **18.** (О, инсандар жана жиндер) Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Ал деңиз менен дайраны(н суусун) аралаштырды. | مَرَجَ ٱلْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿١٩﴾ |
| **20.** (Бирок), ортосунда (Аллаһ койгон) тосмо бар: өтүшпөйт.[4] | بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?! | فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Алардан (Аллаһ) берметтерди, шуруларды чыгарат. | يَخْرُجُ مِنْهُمَا ٱللُّؤْلُؤُ وَٱلْمَرْجَانُ ﴿٢٢﴾ |

---

1 Аллаһ Таала Өз периштеси аркылуу жердин ар кайсы жеринен ылай алдыртып, Адам алейхи саламды жасаганда, ага Өзүнүн Рухунан үйлөп жан киргизгенге чейин, черткенде добуш чыгарган чопо сыяктуу кургак болуп турган. (Бухарий, Муслим. Абу Дауд: 2/525, Термизий: «Тафсийру суратил Бакара». Ибнул Касир, Ахмад: 5/338)

2 Демек, инсан өзүнүн табиятын сактап, чыныдай таза жана ыйман-ишенимде жердей салмактуу болсо, оттой ойт берме, жеңил шайтандан сактана алат.

3 Күндүн чыгыш жана батыш орду жаз-жай айларында башка, күз-кыш айларында башка болот. Бул аятта эки чыгыш, эки батыш делгенинин себеби ушул болсо ажеп эмес.

4 Жер шарынын кээ бир жеринде деңиз менен дайра суусу аралашып турат. Бирок, Аллаһтын кудурети менен деңиз суусунун шору дайра суусуна, дайра суусунун шириндиги деңиз суусуна таасир этпейт. Дагы караңыз: 25-сүрө, 53-аят.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٣

**23.** Эми, (о, инсандар жана жиндер) Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

وَلَهُ ٱلۡجَوَارِ ٱلۡمُنشَـَٔاتُ فِي ٱلۡبَحۡرِ كَٱلۡأَعۡلَٰمِ ٢٤

**24.** (Адам колу менен) жасалган деңиздеги тоо сыяктанган кемелер дагы (чынын айтканда) Анын мүлкү.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٥

**25.** Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

كُلُّ مَنۡ عَلَيۡهَا فَانٖ ٢٦

**26.** Жер жүзүндөгү бардык нерсе жок болуучу.

وَيَبۡقَىٰ وَجۡهُ رَبِّكَ ذُو ٱلۡجَلَٰلِ وَٱلۡإِكۡرَامِ ٢٧

**27.** Бир гана улуу-урматтуулук Ээси болгон Раббиңдин Жүзү түбөлүк!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٢٨

**28.** Эми, (о, инсандар жана жиндер), Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

يَسۡـَٔلُهُۥ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ كُلَّ يَوۡمٍ هُوَ فِي شَأۡنٖ ٢٩

**29.** Асмандагы жана жердегинин бардыгы Андан (жардам, ырыскы) сурашат. Ал ар күн сайын иш үстүндө.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٠

**30.** Эми, Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

سَنَفۡرُغُ لَكُمۡ أَيُّهَ ٱلثَّقَلَانِ ٣١

**31.** О, инсандар жана жиндер! Силер(ден эсеп алуу) үчүн бошой алабыз![1]

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٣٢

**32.** Эми, Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

يَٰمَعۡشَرَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِ إِنِ ٱسۡتَطَعۡتُمۡ أَن تَنفُذُواْ مِنۡ أَقۡطَارِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ فَٱنفُذُواْۚ لَا تَنفُذُونَ إِلَّا بِسُلۡطَٰنٖ ٣٣

**33.** О, инсандар менен жиндер жамааты! Эгер асмандар менен жердин чекараларынан чыгып кете алсаңар – кете бергиле. (Аллаһтан) уруксат (же кубат) берилмейинче чыга албайсыңар!

---

1 Анткени ушул эки макулук гана Кыяматта сот-суракка тартылат.

**34.** Эми, Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٤﴾

**35.** Силерге оттун жалыны менен (эритилген) жез жиберилет жана (бири-бириңерге) жардам бере албай каласыңар.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّن نَّارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنتَصِرَانِ ﴿٣٥﴾

**36.** Эми (о, инсандар жана жиндер), Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٦﴾

**37.** Эгер (Кыямат келип) асман жарылса, кызыл гүлдүн түсүндөй кайнак майга айланат!

فَإِذَا انشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿٣٧﴾

**38.** Эми (о, инсандар жана жиндер), Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٨﴾

**39.** Ал күндө инсандар менен жиндердин күнөөсү (периштелер тарабынан) суралбайт.[1]

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ﴿٣٩﴾

**40.** Эми (о, инсандар жана жиндер), Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٠﴾

**41.** Күнөөлүүлөр өңүнөн эле таанылып турат. Анан алардын маңдай көкүлүнөн жана тамандарынан кармалат (дагы, тозокко ташталат).

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُونَ بِسِيمَٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَٰصِى وَالْأَقْدَامِ ﴿٤١﴾

**42.** Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٢﴾

**43.** Күнөөлүүлөр жалган деген тозок – ушул.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ الَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Алар тозок менен «хамимдин» арасында айланышат.[2]

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٤﴾

**45.** (О, инсандар жана жиндер!) Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٥﴾

---

1 ففي ذلك اليوم لا تسأل الملائكة المجرمين من الإنس والجن عن ذنوبهم. (Тафсийрул Муяссар)

2 Токтоосуз күйгүзүлүп, суусаганда «хамим» деп аталган кайнак суу ичирилет.

**46.** Ал эми, Раббисинин алдында (сурак берип туруудан) корккондорго эки бейиш-бак берилет.[1]

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٦﴾

**47.** (О, инсандар жана жиндер!) Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٧﴾

**48.** Эки бак тең бутактуу.[2]

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٨﴾

**49.** (Эй, инсандар жана жиндер!) Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٩﴾

**50.** Экөөндө тең агып турган булактар!

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥٠﴾

**51.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥١﴾

**52.** Экөөндө тең жуп-жуптан ар түркүн мөмөлөр бар.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٢﴾

**53.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٣﴾

**54.** (Бейиш ээлери) ичилиги жибек төшөктөргө жөлөнүп отурушат. Эки Бейиштин тең мөмөлөрү ийилген.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٤﴾

**55.** (О, инсандар жана жиндер!) Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٥﴾

**56.** Ал төшөктөрдө инсандын да, жиндин да колу тийбеген жана көзүн (жат эркектен) сактаган үр кыздар бар.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٥٦﴾

**57.** (О, инсандар жана жиндер!) Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٧﴾

---

1 Бири соот иш жасаганы үчүн, экинчиси Раббисинин алдындагы суректан коркуп жаман ишти таштаганы үчүн.

2 Б. а. мөмөлүү бутактары көп.

**58.** Ал үр кыздар жакут-маржан сыяктуу!

كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٨

**59.** Дагы Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٩

**60.** Жакшылыктын жообу (ушундай) жакшылыктан башка эмес.

هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَٰنُ ٦٠

**61.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦١

**62.** Эки Бейиштен ылдыйраакта дагы эки Бейиш бар.[1]

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٢

**63.** Дагы Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٣

**64.** Эки (күмүш) Бейиш тең жашыл түстө.

مُدْهَآمَّتَانِ ٦٤

**65.** Дагы Раббиңердин кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٥

**66.** Экөөндө тең атырылган булактар!

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٦

**67.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٧

**68.** Экөөсүндө тең мөмөлөр, курмалар жана анарлар!

فِيهِمَا فَٰكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٨

**69.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٩

**70.** Бейиштердин бардыгында татынакай, ай чырайлуу селкилер!

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ٧٠

**71.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧١

**72.** Үр кыздар бар, (күн тийбеген) чатырларда сакталган!

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ٧٢

**73.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٣

---

1 Өйдөңкүсү алтын эле мунусу накта күмүштөн! (Саадий).

**74.** Аларга мурда эч бир жиндин, эч бир адамдын колу тийбеген.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٧٤﴾

**75.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٥﴾

**76.** Жашыл тыштуу жаздыктарга, кооз-көркөм килемдерге жамбашташат.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ﴿٧٦﴾

**77.** Раббиңердин дагы кайсы нээматын жалган дей аласыңар?!

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٧﴾

**78.** Улуулуктун жана урматтуулуктун Ээси – Раббиңдин ысымы таберик!

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٧٨﴾

## 56 «Вакеа» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الوَاقِعَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

| | |
|---|---|
| **1.** (Кыяматтык) окуя болгондо... | إِذَا وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١ |
| **2.** Анын болгонун эч ким «жалган» дей албайт. | لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٢ |
| **3.** Ал төмөндөтүүчү, бийиктетүүчү.[2] | خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ٣ |
| **4.** Жер катуу силкинип, титирегенде.., | إِذَا رُجَّتِ ٱلْأَرْضُ رَجًّا ٤ |
| **5.** Тоолор дагы талкаланып, | وَبُسَّتِ ٱلْجِبَالُ بَسًّا ٥ |
| **6.** чаң-тозонго айланганда.., | فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنۢبَثًّا ٦ |
| **7.** Жана силер (төмөндөгү) үч тайпага бөлүнгөндө: | وَكُنتُمْ أَزْوَٰجًا ثَلَٰثَةً ٧ |
| **8.** Оң тарап ээлери. Оң тарап ээлери кандай (бийик даража)! | فَأَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ٨ |
| **9.** Жана сол тарап ээлери. Сол тарап ээлери кандай (төмөн даража)! | وَأَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ مَآ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ٩ |
| **10.** Алдыңкылар – алдыңкылар. | وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١٠ |
| **11.** Ошолор (Аллаhка) жакын болгондор![3] | أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلْمُقَرَّبُونَ ١١ |

1 Бул сүрөө Маккада түшкөн. 96 аяттан турат. «Вакеа» «Окуя» деген мааниде.

2 Куранда кыяматтын бир нече аталыштарынын бири Вакеа. Кыямат келип калганда, анын белгилерин, коркунучтарын өз көздөрү менен көргөн бардык акыл-эстүүлөр ага ишенишет. Бирок, ошого чейин эле (бул дүйнөдө) Аллаh Тааланын сурагынан коркуп, адал жашагандардын кадыры ал күндө бийик болот. Ишенбей, арам жашагандар төмөн, кор жашоого кабылат.

3 Үч тайпанын биринчиси, амал баракчасы (китеби) оң тарабынан берилген оң тарап ээлери, экинчиси амал баракчасы сол тарабынан берилген сол тарап ээлери. Ал эми үчүнчүсү - эң бактылуу адамдар - алар алдыңкылар! Алар Жалгыз Аллаhка ибадат кылууда ар дайым алдыңкы сапта турган Пайгамбарлар, олуялар, салихиндер, шейиттер. Алар Бейишке да эң алдыңкы болуп киришет.

| | |
|---|---|
| **12.** Алар «Наим» (нээматы эң көп) бейиштерде болушат. | فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿١٢﴾ |
| **13.** (Наим бейишине) абалкы момундардан көбүрөөк жамааттар, | ثُلَّةٌ مِنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣﴾ |
| **14.** Акыркылардан азыраак жамааттар (түшөт). | وَقَلِيلٌ مِنَ الْآخِرِينَ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Алар (асыл таштар аралаш) токулган сөрүлөрдө | عَلَىٰ سُرُرٍ مَوْضُونَةٍ ﴿١٥﴾ |
| **16.** жамбаштап, бири-бирине бетмаңдай (сүйлөшүп) отурушат. | مُتَّكِئِينَ عَلَيْهَا مُتَقَابِلِينَ ﴿١٦﴾ |
| **17.** (Алардын кызматында) түбөлүк жаш жигиттер тегеренип жүрүшөт, | يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُخَلَّدُونَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Таттуу шарап толтурулган, көзөлөрү, кумуралары, чөйчөктөрү менен. | بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِنْ مَعِينٍ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Ал шараптан алардын баштары оорубайт жана мас болушпайт. | لَا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنْزِفُونَ ﴿١٩﴾ |
| **20.** (Кызматчы жигиттер, алар) тандаган мөмөлөр менен, | وَفَاكِهَةٍ مِمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** табити каалаган (ар түрдүү, бышкан) куш эттери менен (тегеренип жүрүшөт). | وَلَحْمِ طَيْرٍ مِمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Жана (алар үчүн) бакырaң көз үр кыздар бар. | وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٢﴾ |
| **23.** (Седепте) жашынган бермет сыяктуу! | كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ﴿٢٣﴾ |
| **24.** Жасаган (сооп) иштеринин сыйлыгына! | جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾ |
| **25.** (Бейишилер) ал жерде маанисиз жана уят (күнөө) сөздөрдү угушпайт. | لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٥﴾ |
| **26.** Бир гана «салам-салам» (деген) сөздөрдү угушат. | إِلَّا قِيلًا سَلَامًا سَلَامًا ﴿٢٦﴾ |

**27.** Оң тарап ээлери. Оң тарап ээлери не деген (бакыт)!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡيَمِينِ ٢٧

**28.** (Алар) тикенсиз «Сидр»[1] дарагынын арасында,

فِي سِدۡرٖ مَّخۡضُودٖ ٢٨

**29.** Мөмөлүү банан бактарында,

وَطَلۡحٖ مَّنضُودٖ ٢٩

**30.** Жайылган (кенен) көлөкөлөрдө,

وَظِلّٖ مَّمۡدُودٖ ٣٠

**31.** (Шар) аккан суулар(дын боюн)да,

وَمَآءٖ مَّسۡكُوبٖ ٣١

**32.** Көп мөмө-жемиштердин ичинде –

وَفَٰكِهَةٖ كَثِيرَةٖ ٣٢

**33.** Түгөнбөгөн, үзүлбөгөн.[2]

لَّا مَقۡطُوعَةٖ وَلَا مَمۡنُوعَةٖ ٣٣

**34.** (Жана) балпайган (жумшак, жибек) төшөктөрдө!

وَفُرُشٖ مَّرۡفُوعَةٍ ٣٤

**35.** Биз аларды (Бейиштеги үр кыздарды) өзгөчө жаратуу менен жараттык.[3]

إِنَّآ أَنشَأۡنَٰهُنَّ إِنشَآءٗ ٣٥

**36.** Биз аларды бикир[4] кылып жаратып,

فَجَعَلۡنَٰهُنَّ أَبۡكَارًا ٣٦

**37.** Бир тегиз куракта жана өтө сүймөнчүк (назик) кылып койдук,

عُرُبًا أَتۡرَابٗا ٣٧

**38.** Оң тарап ээлери үчүн.

لِّأَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٣٨

**39.** Алар (оң тарап ээлери) абалкылардан көп жамааттар.

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ٣٩

**40.** Акыркылардан азыраак жамааттар.

وَثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ٤٠

**41.** Жана сол тарап ээлери. Сол тарап ээлери кандай (төмөн даража)!

وَأَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلشِّمَالِ ٤١

---

1 «Сидр» деген жыпар жыттуу бирок, тикенектүү дарак бар. Ал эми Бейиштеги Сидр дарагы ушуга окшогон эле жыпар жыттуу, а бирок тикенсиз болот.

2 Бул дүйнөнүн мөмөлөрү кыш мезгилинде түгөнүп калат. Ал эми Бейиште, кыш, суук деген жок. Мөмө-жемиштер эч түгөнбөй бышып турат.

3 Аллаһ Таала аларды ошол турпатында жараткан. Алар дүйнө сулуулары сыяктуу оболу кичинекей секелек болуп, анан чоңоюшкан эмес.

4 Бикир – күйөөгө тийбеген кыз.

42. Алар «самум» менен «хамимдин!»[1] ичинде

فِي سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ﴿٤٢﴾

43. жана кап-кара түтүндүн «көлөкөсүндө»!

وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ﴿٤٣﴾

44. Анын салкыны да жок, көркү да жок.

لَّا بَارِدٍ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٤﴾

45. Алар мурда(гы жашоосунда) арамкор адамдар эле.

إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٥﴾

46. Алар үзгүлтүксүз, чоң күнөөлөрдү жасашкан.

وَكَانُوا يُصِرُّونَ عَلَى الْحِنثِ الْعَظِيمِ ﴿٤٦﴾

47. Жана «Биз өлүп топурак жана (чириген) сөөк болуп калсак деле кайра тирилет бекенбиз?

وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٧﴾

48. Ата-бабаларыбыз дагы (кайра тирилет бекен?)»-дешкен.

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٨﴾

49. (Аларга айт): «Чынында, абалкылар дагы, акыркылар дагы,

قُلْ إِنَّ الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٤٩﴾

50. Белгиленген күндүн убадасына чогултулат.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥٠﴾

51. Кийин, эй, акыретти «жалган» деп адашкандар,

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّالُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥١﴾

52. «Заккум» дарагын(ын ачуу, тикенектүү «мөмөсүн») жейсиңер!

لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾

53. Аны менен курсагыңарды толтуруп,

فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٣﴾

54. Үстүнөн кайнак суу ичесиңер.

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

55. Суусаган төө сыяктуу (жуткунуп) ичесиңер!»

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Алардын Кыяматтагы «сыйтамагы» – ушул!

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٦﴾

57. (О, инсандар!) Силерди биз жаратканбыз, ишенгиле!

نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

---

1 «Самум» – бул тозоктогу ысык шамал, ал эми «хамим» – кайнаган суу

**58.** Өзүңөр агызган бел суу жөнүндө ойлоп көрдүңөрбү?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Аны (адам кылып) өзүңөр жаратып аласыңарбы же биз жаратабызбы?

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلْخَٰلِقُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Силердин араңардагы өлүмдү да Биз тагдыр кылганбыз жана Биз алсыз эмеспиз,

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ ٱلْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Силерге окшогондорду (кыйратып, башка элге) алмаштырууга жана (Кыяматта) силерге белгисиз абалда кайра жаратууга.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Билесиңерго, (Аллаһ жасаган) абалкы жаратууну. Эсиңерге келбейсиңерби?![1]

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Өзүңөрдүн эгиндериңерге карабайсыңарбы:

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Аны өзүңөр өндүрдүңөрбү же Биз өндүрдүкпү?

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Эгер кааласак Биз аны кууратып коймокбуз. Анан силер таңыркаган бойдон кайгырып:

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** «Чынында биз зыянга баттык!

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** (Ырыскыдан) кол жууп калдык!»- демексиңер.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ичип жаткан сууңарга карабайсыңарбы:

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Аны булут арасынан силер түшүрдүңөрбү же Биз түшүрдүкпү?!

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Эгер кааласак Биз аны туздуу кылып коймокбуз. Шүгүр кылбайсыңарбы?!

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٠﴾

---

1 Аллаһ силерди экинчи ирет ошондой эле жарата алат.

| | |
|---|---|
| **71.** Өзүңөр жагып жаткан отко байкоо салдыңарбы? | أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِي تُورُونَ ﴿٧١﴾ |
| **72.** Анын (отун болгон) дарагын өзүңөр жаратып алдыңарбы же Биз жаратып бердикби? | ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ﴿٧٢﴾ |
| **73.** Биз жаратканбыз аны, (Кыяматтагы тозок отунан) эскерме иретинде жана мусапырлар пайдаланышы үчүн. | نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ﴿٧٣﴾ |
| **74.** Эми (о, Мухаммад) Улук Раббиңдин ысымын (кемчилдиктүү сыпаттардан) аруула! | فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٧٤﴾ |
| **75.** Мен жылдыздардын (баткандагы жана чыккандагы) орду менен ант ичемин. | ۞ فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ﴿٧٥﴾ |
| **76.** Бул өтө улук ант, эгер билсеңер. | وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٦﴾ |
| **77.** Ал – Улук Кураан! | إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ﴿٧٧﴾ |
| **78.** Сакталган-жашыруун Китепте! [1] | فِى كِتَٰبٍ مَّكْنُونٍ ﴿٧٨﴾ |
| **79.** Аны (Кураанды) таза адамдар гана кармайт.[2] | لَّا يَمَسُّهُۥٓ إِلَّا ٱلْمُطَهَّرُونَ ﴿٧٩﴾ |
| **80.** Ал – ааламдардын Раббиси тарабынан түшүрүлгөн. | تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾ |
| **81.** Силер бул (Улук) Сөздү баалабайсыңарбы?! | أَفَبِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨١﴾ |
| **82.** Аны «жалган» деп, четке кагууну өнөр-ырыскы кылып аласыңарбы?! | وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٢﴾ |
| **83.** (Эгер бир жакыныңардын) жан(ы) алкымга келсе, | فَلَوْلَآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلْحُلْقُومَ ﴿٨٣﴾ |
| **84.** Ошондо (колуңардан эч нерсе келбей) карап каласыңар. | وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٤﴾ |

1 Бул китеп Лавхул Махфуз. Ал периштелердин колунда сакталган жана инсаният менен жиндерден жашыруун болгон Тагдыр Китеби.

2 Б.а. Кураанды ширктен таза жана даараттуу адамдар гана кармайт.

85. (Анткени), аларга (илим-кудуретибиз жана периштелерибиз менен) силерге караганда Биз жакыныраакпыз. Бирок, силер (аларды) көрбөйсүңөр.

وَنَحۡنُ أَقۡرَبُ إِلَيۡهِ مِنكُمۡ وَلَٰكِن لَّا تُبۡصِرُونَ ٨٥

86. Эгер силер (өлбөс жана) эсеп бербес болсоңор,

فَلَوۡلَآ إِن كُنتُمۡ غَيۡرَ مَدِينِينَ ٨٦

87. (Алкымына келген) жанды кайтаргылачы кана, эгер чынчыл болсоңор?!

تَرۡجِعُونَهَآ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٨٧

88. Эми эгер (жаны алкымга келген) адам алдыңкылардан болсо,

فَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُقَرَّبِينَ ٨٨

89. (Ага наркы дүйнөдө) ырахат, жыргал жана «Наим» бейиши даяр!

فَرَوۡحٞ وَرَيۡحَانٞ وَجَنَّتُ نَعِيمٖ ٨٩

90. Ал эми ал оң тарап ээлеринен бири болсо,

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩٠

91. Анда сага (эй жаны алкымына келген пенде), оң тарап ээлеринин саламы болсун!

فَسَلَٰمٞ لَّكَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡيَمِينِ ٩١

92. Эгерде ал адашкан жана (Кураанды) «жалган» дегендерден болсо,

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلۡمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ٩٢

93. Ага кайнак суудан «сыйтамак» берилип,

فَنُزُلٞ مِّنۡ حَمِيمٖ ٩٣

94. Тозокко ташталат!

وَتَصۡلِيَةُ جَحِيمٍ ٩٤

95. Чынында бул (айтылгандар) эч күмөнсүз Акыйкат.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلۡيَقِينِ ٩٥

96. Демек, Улук Раббиңдин ысымын аруулагын (ар убак)!

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ٩٦

## 57 «Хадид» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحَدِيدِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Аллаhка асмандар жана жердеги бардык нерселер тасбих айтат. Ал – Кудуреттүү, Даанышман.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١﴾

2. Асмандар менен жердин мүлкү Ага таандык. Ал тирилтет жана өлтүрөт. Ал - ар кандай нерсеге Кудуреттүү.

لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢﴾

3. Ал эң абалкы жана эң акыркы, эң жогорку жана эң терең. (Ошондуктан) Ал бардык нерсени Билүүчү.

هُوَ الْأَوَّلُ وَالْآخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣﴾

4. Ал асмандар менен жерди алты күндө жаратып, кийин Арштан Бийик болду.[2] Ал жерге кирген жана жерден чыккан, асмандан түшүп жаткан жана ага көтөрүлүп жаткан бардык нерселерди билет. Силер кайда болбогула, Ал силер менен бирге.[3] Аллаh силердин (бардык) амалыңарды Көрүүчү.

هُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْأَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيهَا ۖ وَهُوَ مَعَكُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤﴾

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн, 29 аяттан турат. «Хадид» темир деген мааниде.

2 Биз негиз катары пайдаланган «Тафсийрул Муяссар» боюнча бул аяттын түшүндүрмөсү төмөндөгүчө:

الله الذي خلق السموات والأرض وما بينهما في ستة أيام لحكمة يعلمها، وهو قادر أن يخلقها بكلمة "كن" فتكون، ثم استوى سبحانه وتعالى -أي علا وارتفع- على عرشه استواء يليق بجلاله، لا يكيّف، ولا يشبّه باستواء المخلوقين.

Ал эми Ханафий мазхабынын имамдарынан бири Мулло Али Каары, Имам Аазамдын «Фикхул Акбар» китебине жазган түшүндүрмө (шарх) китебинде: وكذا، لا يقال استواءه على العرش استيلاؤه «Аллахтын истиваасын «Анын Ээ болгону» (же ээлеп алганы) деп айтылбайт» деген. (92-бет).

3 Аллаh Тааланын бирге болушу Заты менен эмес, ар нерсени камтыган илими менен.

**5.** Асмандар менен жер мүлкү Ага таандык. Бардык иштер Аллаһка кайтат.[1]

لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ۝٥

**6.** Жана Ал түндү күндүздүн ичине, күндүздү түндүн ичине киргизет.[2] Ал көөдөндөрдөгү сырларды Билүүчү.

يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ۝٦

**7.** (О, адамдар!) Аллаһка жана пайгамбарына ыйман келтиргиле жана Аллаһ халифа-орунбасар кылган нерселерден[3] (Аллаһтын Жолуна) садака кылгыла. Силерден ким ыйман келтирсе жана садака кылса, аларга чоң сыйлыктар бар.

ءَامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَأَنفِقُوا۟ مِمَّا جَعَلَكُم مُّسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنكُمْ وَأَنفَقُوا۟ لَهُمْ أَجْرٌ كَبِيرٌ ۝٧

**8.** Силерге не болгон, пайгамбар Раббиңерге ыйман келтирүүгө чакырып турса да, Аллаһка ыйман келтирбей жатасыңар?! Эгер ыймандуу болсоңор, ал убадаңарды алган эле го?!

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ ۙ وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا۟ بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ مِيثَٰقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ۝٨

**9.** Ал силерди караңгылыктардан Нурга чыгаруу үчүн пендесине (Мухаммадга) анык аяттарды түшүрдү. Аллаһ силерге өтө Ырайымдуу, Мээримдүү.

هُوَ ٱلَّذِى يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِۦٓ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ۝٩

**10.** Силерге не болду, Аллаһ жолунда садака кылбайсыңар?! Акыры, асмандар жана жер мурасы Аллаһка таандык го! Силердин эч

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلِلَّهِ مِيرَٰثُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِى مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ

---

1 Жакшы-жаман иштердин бардыгы Аллаһтын периштелери тарабынан жазылып, ээси менен кошо Акыретке Аллаһтын алдына барат жана Аллаһ ошол иштерге карап, пендесине жаза же сыйлык берет.

2 Түндүн сааттарын күндүзгө киргизгенде күн узарат: жаз-жай мезгилдери келет. Ал эми, күндүздүн сааттарын түнгө киргизгенде түн узарып, күз-кыш айлары келет.

3 Ар бир адамдын байлыгы чынында Аллаһтын мүлкү. Аллаһ ал адамды Өз мүлкүнө убактылуу орунбасар кылып койгон.

киминер «Фатхтан»[1] мурун садака кылгандарга жана согушкандарга теңеле албайт. Алардын даражасы (фатхтан) кийин садака кылып, согушкандардан алда канча жогору. Ошентсе да, Аллаһ бардыгына сооп-сыйлык (Бейиш) убада кылган. Аллаһ ишиңерден Кабардар.

مِن قَبْلِ ٱلْفَتْحِ وَقَٰتَلَ أُو۟لَٰٓئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ ٱلَّذِينَ أَنفَقُوا۟ مِنۢ بَعْدُ وَقَٰتَلُوا۟ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلْحُسْنَىٰ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٠﴾

**11.** Ким Аллаһка (өзүнүн адал мүлкүнөн) жакшынакай карыз берсе,[2] ага ашыкчасы менен кайтарат жана ага улук сооп (Бейиш) бар.

مَّن ذَا ٱلَّذِى يُقْرِضُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضَٰعِفَهُۥ لَهُۥ وَلَهُۥٓ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١١﴾

**12.** Сен ал (Кыямат) күнү, ыймандуу эркектер менен ыймандуу аялдардын алдыларынан жана оң капталдарынан (ыйман) нурлары жарытып баратканын көрөсүң. (Ошондо аларга «Эй, момундар!) Силерге бул күндөгү куш кабар: астынан дарыялар аккан бейиштер! Анда түбөлүк каласыңар! Бул – улук жеңиш!» (деп айтылат).

يَوْمَ تَرَى ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِم بُشْرَىٰكُمُ ٱلْيَوْمَ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

**13.** Ал күндө мунафык эркектер менен мунафык аялдар ыймандуу пенделерге «токтой тургулачы, нуруңардан бир аз алалы?!»- дешет. «Жоголгула артыңарга – деп айтылат аларга – башка нур издегиле, (эгер таба алсаңар!»). Анан алардын ортолоруна эшиги бар тосмо коюлат. Ал эшиктин ичи (ыймандуулар тарабы) ырайым-бейиш, сырты: (мунфыктар) тарабы болсо, азап-тозок.

يَوْمَ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلْمُنَٰفِقَٰتُ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱنظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِن نُّورِكُمْ قِيلَ ٱرْجِعُوا۟ وَرَآءَكُمْ فَٱلْتَمِسُوا۟ نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُم بِسُورٍ لَّهُۥ بَابٌۢ بَاطِنُهُۥ فِيهِ ٱلرَّحْمَةُ وَظَٰهِرُهُۥ مِن قِبَلِهِ ٱلْعَذَابُ ﴿١٣﴾

---

1 «Фатх» - бул мусулмандардын Макканы алуулары. Ошого чейин мусулмандар оор абалда болгон. Макка фатх кылынгандан кийин саясий-экономикалык абал оңолгон.

2 Аллаһтын жолуна жумшаса.

**14.** (Мунафыктар) айтышат: «(Дүйнөдө) силер менен бирге эмес белек?! «Ооба. (Сыртыңардан гана биз менен бирге (мусулман) болгонсуңар). Бирок, (мунафыктык менен) өзүңөрдү азгырып, (Исламга зыян келишин) күтүп, шектенгенсиңер жана силерди, Аллаһтын буйругу (өлүм) келгенге чейин жалганчы кыялдар алдаган. Шайтан дагы силерге Аллаһ жөнүндө жалган сүйлөгөн» дешет (ыймандуулар).

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنتُمْ أَنفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَٱرْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ ٱلْأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَآءَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَغَرَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ﴿١٤﴾

**15.** Эми ал (силер азапка салынчу) күнү силерден да, каапырлардан да фидья[1] (кабыл) алынбайт. Жайыңар тозок! Ошол гана силерге ылайык! Кандай жаман орун!

فَٱلْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مَأْوَىٰكُمُ ٱلنَّارُ هِيَ مَوْلَىٰكُمْ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

**16.** Ыймандуу адамдар үчүн, мурдагы китеп элдери сыяктуу болбой, жүрөктөрү Аллаһтын зикири менен (Андан) түшкөн Акыйкатка муюган мезгил келбеди бекен! Аларга (китеп элдерине каапырчылык) доору узун болуп, жүрөктөрү катып калган эле. Алардын көпчүлүгү бузукулар.

۞ أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا أَن تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ ٱللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ ٱلْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَٱلَّذِينَ أُوتُوا ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ ٱلْأَمَدُ فَقَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Билип алгыла, чынында Аллаһ өлүк жерди (жамгыр менен) тирилтти. Акылыңарга келээрсиңер деп (кудуретибизге) далилдерди (ушинтип) баян кылдык.

ٱعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ يُحْيِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ ٱلْءَايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Албетте, садака кылган эркектер менен садака кылган аялдарга жана Аллаһга жакшына карыз бергендерге (Аллаһ) ашыгы

إِنَّ ٱلْمُصَّدِّقِينَ وَٱلْمُصَّدِّقَٰتِ وَأَقْرَضُوا ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

1 Азап-жазадан кутулуу үчүн төлөнө турган нерсе.

менен кайтарат. Жана аларга улуу сыйлык (Бейиш) бар.

**19.** Аллаһка жана пайгамбарына ыйман келтиргендер, ошолор гана сыддыктар![1] Шахиддерге болсо, Раббисинин алдында(өзгөчө) сооптору жана нурлары бар! Ал эми, капыр болуп, Биздин аяттарыбызды «жалган» дегендер – алар тозок ээлери!

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦٓ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصِّدِّيقُونَۖ وَٱلشُّهَدَآءُ عِندَ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ أَجۡرُهُمۡ وَنُورُهُمۡۖ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡجَحِيمِ ١٩

**20.** Билип алгыла: Дүйнө жашоосу оюн-тамаша, зыйнат-жасалга, өз араңарда менменсинүү, мал-мүлк жана бала-чаканы көбөйтүүдөн гана турат. Анын мисалы жамгыр сыяктуу: ал өстүргөн нерселер дыйканды сүйүнтөт. Кийин (убактылуу) кулпурат. Андан кийин сен анын саргарганын көрөсүң. Андан кийин кургак чөпкө айланат. Акыретте (убактылуу дүйнөгө азгырылгандарга) катуу азап жана (ыймандууларга) Аллаһтан кечирим жана ыраазылык бар. (Ошентип) Дүйнө жашоосу азгырык матаадан[2] башка эмес.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَا لَعِبٞ وَلَهۡوٞ وَزِينَةٞ وَتَفَاخُرُۢ بَيۡنَكُمۡ وَتَكَاثُرٞ فِي ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَوۡلَٰدِۖ كَمَثَلِ غَيۡثٍ أَعۡجَبَ ٱلۡكُفَّارَ نَبَاتُهُۥ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَىٰهُ مُصۡفَرّٗا ثُمَّ يَكُونُ حُطَٰمٗاۖ وَفِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٞ شَدِيدٞ وَمَغۡفِرَةٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٞۚ وَمَا ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلۡغُرُورِ ٢٠

**21.** (О, момундар!) Раббиңердин кечиримине жана кендиги асман менен жердей болгон Бейишке шашылгыла! Ал Аллаһка жана Анын пайгамбарларына ыйман келтиргендер үчүн даярдалган. Бул – Аллаһтын пазилети. Аны каалаган пенделерине берет. Аллаһ улук пазилет Ээси.

سَابِقُوٓاْ إِلَىٰ مَغۡفِرَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ وَجَنَّةٍ عَرۡضُهَا كَعَرۡضِ ٱلسَّمَآءِ وَٱلۡأَرۡضِ أُعِدَّتۡ لِلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦۚ ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢١

---

1 Ыйман-амалы жана илими жогорку деңгээлдеги адамдар.

2 «Матаа» арабча «мутьа» - пайдалануу деген сөздөн алынган. Адам перзенти напсине азгырылып, «пайда-пайда» деп, жуткунуп жүрүп Акыретти унутуп калат.

**22.** Жердеги жана өзүңөрдөгү ар бир апаат-кырсык, Биз аны болтурганыбызга чейин эле (Лавхул-Махфуз деген) китепте жазылып калган. Бул Аллаһ үчүн жеңил.

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِىٓ أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَآ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٢﴾

**23.** (Мал-дүйнө, ден-соолук ж.б.у.с.) нерселер силерден кеткени себептүү капаланбашыңар үчүн жана силерге келген нерсеге сүйүнүп-көөп кетпешиңер үчүн (Аллаһ бардыгын мурдатан Лавхул-Махфузга жазып койгон). Аллаһ ар бир текебер-мактанчаакты сүйбөйт.

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا۟ عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا۟ بِمَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Ошолор (садакадан) сараңдык кылышат жана адамдарды дагы сараңдыкка буюрушат. Ким (садакадан) жүз үйрүсө, (билип алгыла) Аллаһ – Беймуктаж, Макталган.

ٱلَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ ٱلنَّاسَ بِٱلْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٤﴾

**25.** Биз пайгамбарларыбызды анык далилдер менен жиберип, алар менен Китепти жана адилетти түшүрдүк, адамдар теңдик менен (жашап) туруулары үчүн. Дагы Биз (аларга асмандан) темирди түшүрдүк – анда күч-кубат жана адамдар үчүн (көп) пайдалар бар – Аллаһ (ошол темир-курал менен) Өзүнө жана пайгамбарларына (алар) жокто[1] жардам берген адамдарды билиши үчүн. Аллаһ Кудуреттүү, Жеңилгис.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْمِيزَانَ لِيَقُومَ ٱلنَّاسُ بِٱلْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا ٱلْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَٰفِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ ٱللَّهُ مَن يَنصُرُهُۥ وَرُسُلَهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Биз Нухту жана Ибрахимди пайгамбар кылып жибердик

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِى

---

1 Мунафыктар пайгамбар катышкан согуштарга катышып, ал жокто согушка катышпайт болчу. Аяттан дагы бир маанисинде «жардам берген адамдардан» Аллаһты жана пайгамбарларын көрбөй туруп жихад кылган адамдар түшүнүлөт.

ذُرِّيَّتِهِمَا ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٢٦

жана алардын урпактарынын арасында(гы тандалган адамдарга ар кайсы мезгилдерде) пайгамбарлык менен (ыйык) китепти бердик. Анан ал урпактардын арасынан кээ бирөөлөр Туура Жол табышты. Бирок, көпчүлүгү бузукулар эле.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً وَرَهْبَانِيَّةً ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ٢٧

**27.** Кийин алардын изинен (башка) пайгамбарларыбызды жибердик. Марямдын уулу Ыйсаны да алардын артынан жиберип, ага Инжилди бердик жана ага ээрчиген адамдардын жүрөгүнө ырайым салдык. Ал эми, кечилдикти болсо, Биз парыз кылбасак деле, Аллаһты ыраазы кылабыз деп өздөрү ойлоп табышты. Бирок, аны чындап аткара алышпады. Биз алардын арасынан (Аллаһка жана Мухаммадга) ыйман келтиргендерге сооpторун беребиз. Алардан көпчүлүгү бузукулар.[1]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَءَامِنُوا۟ بِرَسُولِهِۦ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِۦ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا تَمْشُونَ بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٨

**28.** Эй, (Мусага жана Ыйсага) ишенгендер! Аллаһтан корккула жана Анын пайгамбарына (Мухаммадга) да ыйман келтиргиле! Ошондо силерге Өз ырайымынан эки эсе берет[2], аны менен (Кыямат караңгылыгында) жүрө турган нур тартуулайт жана күнөөңөрдү кечирет. Аллаһ - Кечиримдүү, Ырайымдуу.

1 Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын пайгамбарчылыгын четке кагышат.

2 Бири Муса менен Ыйсага ыйман келтиргени үчүн болсо, экинчиси Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламды тастыктаганы үчүн.

لِّئَلَّا يَعۡلَمَ أَهۡلُ ٱلۡكِتَٰبِ أَلَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ مِّن فَضۡلِ ٱللَّهِ وَأَنَّ ٱلۡفَضۡلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٢٩

**29.** (Мухаммадга ыйман келтирбеген) китеп элдери билип алышсын: алар Аллаhтын пазилетинен эч нерсеге ээ эмес. Пазилет Аллаhтын гана Колунда, аны каалаган пендесине берет.[1] Аллаh улук пазилет Ээси!

---

1 Ибрахим пайгамбардан бери өздөрүнүн арасынан удаама-удаа пайгамбарлар чыгышына көнүп калган яхудий улутундагы иудейлер менен христиандар акыркы пайгамбарлык арабдар арасындагы Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга берилсе, көралбастык менен ага ыйман келтирүүдөн карамагча баш тартышкан эле.

# 58 «Мужадала» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُجَادَلَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) Өзүнүн күйөөсү жөнүндө сени менен сөз талашып, Аллаһка арызданган аялдын сөзүн Аллаһ укту. Аллаһ экөөңөрдүн талаш сөзүңөрдү угат. Аллаһ – Угуучу, Көрүүчү[2]!

قَدْ سَمِعَ ٱللَّهُ قَوْلَ ٱلَّتِي تُجَٰدِلُكَ فِي زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيٓ إِلَى ٱللَّهِ وَٱللَّهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَآۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَمِيعُۢ بَصِيرٌ ١

2. (О, момундар!) силердин араңардан ким аялын «зихар» кылса, аялдары апалары болуп калбайт. Алардын апалары – аларды тууган аялдар. Алар («сен мага апамын белиндей болуп кал» деп) жарабаган жана жалган сөздү айтышат! Аллаһ Күнөөлөрдөн өтүүчү жана Кечиримдүү.

ٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِنكُم مِّن نِّسَآئِهِم مَّا هُنَّ أُمَّهَٰتِهِمْۖ إِنْ أُمَّهَٰتُهُمْ إِلَّا ٱلَّٰٓـِٔي وَلَدْنَهُمْۚ وَإِنَّهُمْ لَيَقُولُونَ مُنكَرًا مِّنَ ٱلْقَوْلِ وَزُورًاۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ٢

3. Аялдарын зихар кылып алып, кийин ал сөзүнөн кайткандар

وَٱلَّذِينَ يُظَٰهِرُونَ مِن نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 22 аяттан турат. «Мужадаланын» мааниси - «Сөз талашуу».

2 Жахилия арабдары арасында «зихар» деген салт бар болчу. «Зихар» деген сөздүн түз мааниси «жон», «бел» дегенди түшүндүрөт. Маселен, бир эркек аялы менен жатканда ага «сенин жонуң (же белиң же мойнуң, же денең, же саның ж.б.у.с.) менин апамдын жонуна окшойт экен» десе, же аялы менен араздаша кеткенде ага «сен мага апамдын белиндей болуп кал!» десе – бүттү. Ошол бир гана сөз менен талак түшүп аялы апасы сыяктуу болуп калган жана мындай абалда аялы менен ажырашууга туура келген. Күндөрдүн биринде пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламга картайып калган сахааба аялдардан бири Хавала бинти Саалаба келип: «О, Аллаһтын элчиси! Күйөөмө мен гүлгүн курагымда керек болуп, эми керегим тийбей калыптыр! Ал мени зихар кылды. Бирок, мен ажырашууну каалабаймын. Ортодо перзенттерибиз бар!» деп арызданат. Бирок, пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салам Аллаһ Тааладан жаңы өкүм келбегени себептүү, салт боюнча «сен анда эриңе талак болуптурсуң» дейт. Каңырыгы түтөгөн аял зихар салтына баш ийгиси келбей, пайгамбарыбыз менен сөз талашып, акырында «О, Аллаһым! Мен Өзүңө арызданамын!»-деп жалбарат жана кетпей, отуруп алат. Ошол маалда пайгамбарыбыз унчукпай калат. Ошол маалда ага Аллаһ Тааладан зихар өкүмүн жокко чыгарган аяттар түшкөн.

قَالُوا فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مِّن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ذَٰلِكُمْ تُوعَظُونَ بِهِ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣﴾

(күнөөсүн жууш үчүн) аялына кошулбай туруп бир кулду азат кылат. Ушул – силерге насаат. Аллаһ бардык ишиңерден Кабардар.

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ سِتِّينَ مِسْكِينًا ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤﴾

**4.** Ким (кул азат кылууга жеткидей акча) таппай калса, аялына жакындык кылбай туруп эки ай үзгүлтүксүз орозо кармайт. Ал эми, ким (орозо кармоого) алы жетпесе, алтымыш кембагалды тойдурат. Бул Аллаһка жана Анын пайгамбарына ыйман келтиришиңер үчүн. Дагы булар – Аллаһтын чектегени. Каапырларга (чек бузгандарга) жан ооруткан азап бар.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا كَمَا كُبِتَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَقَدْ أَنزَلْنَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٥﴾

**5.** Аллаһка жана Анын пайгамбарына душманчылык кылгандар өздөрүнөн мурдагы (каапыр) адамдар кор болгону сыяктуу кор болушат. Биз (Аллаһтын чектөөсү чындык экенине) анык далилдерди түшүрдүк. Каапырларга (Кыяматта) кордук азабы бар!

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٦﴾

**6.** Ал күнү алардын бардыгын Аллаһ кайра тирилтип, (дүйнөдө) жасаган иштеринин кабарын билгизет. Ал иштерди Аллаһ(тын периштелери) эсептеп койгон, (бирок,) өздөрү унутушкан. Аллаһ - бардык нерсеге Күбө[1]!

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَاثَةٍ إِلَّا هُوَ

**7.** (О, Мухаммад!) билбейсиңби, Аллаһ асмандардагы жана жердеги бардык нерселерди(н кабарын) билет. Эгер үч адам (жашыруун)

1 Аллаһ Тааланын күбөлүгү - Анын ар бир нерсени билип, көрүп, угуп, байкап жана көзөмөлдөп туруусу. Ал караңгы түн ичиндеги кара таштын үстүндөгү кара кумурсканы да көрөт жана кыймылындагы шыбырын угат.

шыбырашып сүйлөшсө, алардын төртүнчүсү – Ал. Эгерде бешөө болсо, алтынчысы – Ал. Жана мындан азыраак же көбүрөөк болсо да жана кандай жашыруун жерде болсо да Ал алар менен бирге[1]! Андан кийин, Кыяматта аларга жасаган иштеринин кабарын билгизет. Чынында, Аллаһ ар нерсени Билүүчү!

رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ۖ ثُمَّ يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٧﴾

**8.** Шыбыр-шыбыр(ушактар) дан[2] кайтарылган адамдарды көрбойсүңбү, кийин (дагы эле) тыюу салынган ишке кайтып жатышат жана күнөө, душманчылык, пайгамбарга каршы чыгуу жөнүндө шыбырашып жатышат. Эгер жаныңа келишсе, сага Аллаһ салам бергенден башкача салам беришет[3] жана ичинен: «(эгер Мухаммаддын пайгамбар экени чын болуп калса) бул сөзүбүз үчүн Аллаһ азапка салбагай эле!» дешет. Аларга өздөрү таштала турган тозок жетиштүү! Кандай жаман акыбет!

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نُهُوا عَنِ النَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَيَتَنَاجَوْنَ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ وَيَقُولُونَ فِي أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٨﴾

**9.** О, ыймандуу адамдар! Эгер силер шыбырашып сүйлөшчү болсоңор, анда күнөө, душманчылык жана пайгамбарга (анын

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَاجَوْا بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ

---

1 Аллаһтын бирге болуусу - Заты менен эмес, бардык нерселерди камтыган илими менен.

2 Ушул аяттан баштап Аллаһ Таала Мединадагы мунафык-эки жүздүү адамдар менен яхудийлердин баянына өтөт. Алар качан көчөдөн бир мусулманды көрсө, дароо үчөө-төртөө болуп, бөлүнүшүп, оолак жерлерде мусулмандарды ушактап, душмандык эрежелерин түзүшчү. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам аларды бул жоругунан кайтарса деле болбой, өз билгенин жасаша берген.

3 Аллаһ Таала пайгамбарыбызга «Ассаламу алайка» (сага Аллаһтан тынчтык-саламаттык болсун!) деп салам берген жана ушуну үйрөткөн. Ал эми, яхудийлер болсо, пайгамбарыбызга жолукса угулаар-угулбас шыбырап «Ас-сааму алайка» (сага өлүм болсун) - дешкен.

өкүмүнө) каршы чыгуу жөнүндө шыбырашпагыла! Жакшы иштерди жана такыбалыкты шыбырашкыла. Аллаһтан корккула, Анын Өзүнө гана кайтарыласыңар!

وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Албетте, (каразгөй) шыбыр сөздөр ыймандуу адамдарды капага салуу үчүн шайтан тарабынан болот. Бирок, Аллаһтын уруксаты болмоюнча (мындай шыбыр сөздөр) аларга зыян жеткирбейт. Ыймандуулар Аллаһка гана тобокел кылышсын!

إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾

**11.** О, ыймадуулар! Эгер бир межилис-отурушта силерге «(өз ара кыналып отуруу менен) орун бергиле» деп айтылчу болсо, дароо орун бергиле. (Ошондо) Аллаһ силерге да (Бейиштен) орун берет. Жана эгер (такыбалуу, илимдүү адамдар келгенде) «жайды бошоткула» деп айтылса, дароо бошоткула. (Себеби,) Аллаһ силердин араңардагы (таза-калыс) ыймандуулар менен илимдүүлөрдүн даражасын көтөрүп койгон. Аллаһ бардык ишиңерден Кабардар.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا فِي الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انشُزُوا فَانشُزُوا يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١﴾

**12.** О, момундар! Эгер пайгамбар менен жекече сүйлөшүүнү кааласаңар, сүйлөшүүңөрдөн мурда (кедейлерге) садака бергиле[1]. Бул силер үчүн жакшы жана тазараак (жорук) Эгерде (садакага) эч нерсе таппасаңар, Аллаһ Кечиримдүү, Боорукер.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَاجَيْتُمُ الرَّسُولَ فَقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِن لَّمْ تَجِدُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

---

1 Пайгамбарыбыз менен жекече сүйлөшүүнү каалагандар көбөйүп, адамдар кезек күтүп, мунун натыйжасында пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам эс алууга да убакыт таппай калганда Аллаһ Таала ушул өкүмдү парыз кылды.

**13.** Эмне, силер жекече сырдашуунун алдынан садака берсеңер (кембагал болуп калуудан) коркосуңарбы? Бербесеңер бербегиле, Аллаh тообаңарды кабыл алды. Бирок, намазыңарды (кем кылбай) окуп, зекетти (өз убагында, толук) бергиле[1]! Аллаhка, Анын пайгамбарына моюн сунгула! Аллаh - ишиңерден Кабардар!

ءَأَشْفَقْتُمْ أَن تُقَدِّمُوا۟ بَيْنَ يَدَىْ نَجْوَىٰكُمْ صَدَقَـٰتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا۟ وَتَابَ ٱللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٣﴾

**14.** (О, Мухаммад!) аларга (мунафыктарга) карабайсыңбы, Аллаh каарына алган коом (яхудийлер) менен дос болуп жүрүшөт. Алар силерден эмес, алардан да эмес[2]. Жалгандан («мен – мусулманмын!» деп) ант ичишет. Бирок, (мусулман эмес экенин) билип эле турушат.

۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ تَوَلَّوْا۟ قَوْمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مَّا هُم مِّنكُمْ وَلَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى ٱلْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Аллаh (Акыретте) аларга катуу азапты даярдап койгон! Алардын иштери (жалгандан ант ичүү жана эки жүздүүлүк) кандай жаман!

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Анттарын (өздөрүнө) калканыч кылышат. Анан (башкаларды) Аллаhтын Жолунан тосушат. Аларга (Кыяматта) кордоочу азап бар!

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَيْمَـٰنَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٦﴾

**17.** (Жыйнаган) мал-дүйнөсү менен перзенттери аны Аллаh тарабынан (азап болуп келген) эч нерседен тосо албайт! Алар – тозок ээлери! Алар анда түбөлүк калышат!

لَّن تُغْنِىَ عَنْهُمْ أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَـٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ أُو۟لَـٰٓئِكَ أَصْحَـٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَـٰلِدُونَ ﴿١٧﴾

---

1 Намаз менен зекет башка ибадаттарга эне сыяктуу. Ушул экөөсүн толук аткаргандар башкаларын да аткара алат. Экөөнү аткарбагандар башка ибадаттарды да жарытпайт. Ал эми, эч кандай себепсиз намаз окубай жүргөн адамдардын башка ибадаттары кабыл болбойт.

2 Мусулман дейин десең, ичи каапыр. Яхудий дейин десең, мусулмандар менен жанаша намаз окуп, орозо кармап жүрүшөт…

**18.** Аллаһ алардын бардыгын кайра тирилткен күнү, силерге ант ичкен сыяктуу Ага да ант иче башташат жана бул аларга пайда берет деп ойлошот. Уккула! Алар – чектен чыккан жалганчылар!

يَوۡمَ يَبۡعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعٗا فَيَحۡلِفُونَ لَهُۥ كَمَا يَحۡلِفُونَ لَكُمۡ وَيَحۡسَبُونَ أَنَّهُمۡ عَلَىٰ شَيۡءٍۚ أَلَآ إِنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٨

**19.** Аларды шайтан бийлеп алып, Аллаһты эстөөнү унуттурган. Алар – шайтандын жамааты! Уккула, шайтандын жамааты (эки дүйнөдө тең) зыян тартуучулар!

ٱسۡتَحۡوَذَ عَلَيۡهِمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ فَأَنسَىٰهُمۡ ذِكۡرَ ٱللَّهِۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱلشَّيۡطَٰنِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱلشَّيۡطَٰنِ هُمُ ٱلۡخَٰسِرُونَ ١٩

**20.** Аллаһка жана пайгамбарына душмандык жасагандар кор болгондордун сабында!

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُحَآدُّونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ٱلۡأَذَلِّينَ ٢٠

**21.** Аллаһ (Өзүнүн тагдыр китебинде) «Мен жана Менин пайгамбарларым – жеңүүчүлөрбүз» деп жазып койгон. Аллаһ баарынан Күчтүү, баарынан Кудуреттүү.

كَتَبَ ٱللَّهُ لَأَغۡلِبَنَّ أَنَا۠ وَرُسُلِيٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٞ ٢١

**22.** (О, Мухаммад!) Сен Аллаһка жана Акырет күнүнө бекем ыйман келтирген адамдарды (эч качан) Аллаһтын жана Анын пайгамбарынын душмандарын дос тутканын көрбөйсүң, эгер ал(душманд)ар алардын аталары, перзенттери, ага-инилери жана тууган-туушкандары болсо да! Дал ушулар Аллаһ алардын жүрөгүнө ыйманды жазып койгон жана Өзүнүн Руху менен кубаттаган адамдар! Аларды (Кыяматта) түбүнөн дарыялар агып турган, анда түбөлүк калчу бейиштерге киргизет. Аллаһ алардан ыраазы болду, алар дагы Аллаһтан ыраазы болушту! Мына ушулар – Аллаһтын жамааты! Уккула: Аллаһтын жамааты гана жеңишке жетет!

لَّا تَجِدُ قَوۡمٗا يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِ يُوَآدُّونَ مَنۡ حَآدَّ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَلَوۡ كَانُوٓاْ ءَابَآءَهُمۡ أَوۡ أَبۡنَآءَهُمۡ أَوۡ إِخۡوَٰنَهُمۡ أَوۡ عَشِيرَتَهُمۡۚ أُوْلَٰٓئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ ٱلۡإِيمَٰنَ وَأَيَّدَهُم بِرُوحٖ مِّنۡهُۖ وَيُدۡخِلُهُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَاۚ رَضِيَ ٱللَّهُ عَنۡهُمۡ وَرَضُواْ عَنۡهُۚ أُوْلَٰٓئِكَ حِزۡبُ ٱللَّهِۚ أَلَآ إِنَّ حِزۡبَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٢٢

## 59 «Хашр» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحَشۡرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллаһка асмандар жана жердегинин бардыгы тасбих айтты! Ал – Кудуреттүү, Даанышман!

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ١

2. Ал китеп элдеринен турган каапырларды журттарынан биринчи сүргүн үчүн чыгарды. Силер (О, момундар, алардын чептери бекем болгондуктан) аларды чыгат деп ойлогон эмессиңер. Жана алар дагы (бийик)

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ مِن دِيَٰرِهِمۡ لِأَوَّلِ ٱلۡحَشۡرِۚ مَا ظَنَنتُمۡ أَن يَخۡرُجُواْۖ وَظَنُّوٓاْ أَنَّهُم مَّانِعَتُهُمۡ حُصُونُهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَأَتَىٰهُمُ ٱللَّهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُواْۖ وَقَذَفَ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн жана 24 аяттан турат. «Хашырдын» мааниси «Сүргүн». Бул сүрөнүн дагы бир аталышы «Бану Назир». Анткени, сүрөдө Бану Назир яхудийлерин сүргүн кылуу окуясы баяндалат. Окуучуга сүрө аяттары түшүнүктүүрөөк болушу үчүн ошол окуяларга учкай токтолуп кетебиз....пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Маккадан Мединага хижрат кылып келген учурда бул жерде бир нече яхудий уруулары жашаган. Бану Назир ошол уруулардын бири. Пайгамбарыбыз Мединага ислам динин жайылта баштаганда яхудий уруулары менен өз ара тынчтык жана кол салышпастык келишимин түзгөн. Анан, белгилүү «Бадр» согушунда аз сандуу мусулмандар үч эсе көп Макка мушриктерин жеңип алышканда, яхудийлер далбасага түшүп «Булардын эсебин таппаса болбойт» деп ойлоп жүрүшкөн. Арадан көп узабай «Ухуд» согушу болуп, анда мусулмандар жеңилет. Дал ушундай мезгилди күтүп турган яхудийлер дароо мушриктерге жетип барышып, алар менен мусулмандарга каршы күрөшүүнү сүйлөшүшөт. Дагы бир мезгилде пайгамбарыбыз бир жумуш менен Бану Назирге барып, бир үйдүн түбүндө эс алып турганда яхудийлер үстүнөн чоң таш кулатышып, жанына кастык жасашат. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Аллаһтан келген вахий кабары себептүү эки кутумдан тең кабардар болот жана тезинен Мединага барып, Бану Назирге каршы кол курап келип, алардын чептерин курчоого алып, курма бактарын кыйдырып, кысымды күчөтөт. Арадан бир нече күн өткөндөн соң, яхудийлер элчи жиберишип, кыянаттык менен бузган келишимдерин жаңылоону сунуш кылышат. Бирок, пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам кыянатчылар менен эч кандай келишим болбостугун билдирет жана яхудийлерге мөөнөт берип, ар бир адам бир төө көтөргүдөй жүк-тагын алып шаардан чыгып кетүүнү талап кылат. Кыянатчы Бану Назир уруусу ушинтип «Хайбар» деген жерге сүргүн кылынат. Бирок, яхудийлер тымызын кыянаттарын уланта бергени себептүү кийинчерээк аларды Хайбардан да кууп чыгарылат. Ошондуктан, сүрөнүн башында Бану Назир сүргүнүн «биринчи сүргүн» деп аталган.

сепилдери өздөрүн Аллаһтан коргоп калат деп ойлошкон. Анан Аллаһ(тын жазасы) аларга күтпөгөн тараптан келип, жүрөктөрүнө коркуу салды[1] эле, үйлөрүн өз колдору жана момундардын колдору менен талкалап кирищти. О, акылдуу адамдар! (Бул окуядан) сабак алгыла!

فِي قُلُوبِهِمُ ٱلرُّعۡبَۚ يُخۡرِبُونَ بُيُوتَهُم بِأَيۡدِيهِمۡ وَأَيۡدِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ فَٱعۡتَبِرُواْ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٢

**3.** Эгер Аллаһ аларга көчүп кетүүнү (тагдыр кылып) жазбаганда, (ушул) дүйнөдө (өлүм же кулчулук сыяктуу жаза менен) жазаламак. Аларга Акыретте да тозок азабы бар.

وَلَوۡلَآ أَن كَتَبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمُ ٱلۡجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمۡ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَلَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابُ ٱلنَّارِ ٣

**4.** Мунун себеби, алар Аллаһ менен Анын пайгамбарына душман чыгышты. Ким Аллаһка душман болсо, (билип алсын:) Аллаһтын жазасы катуу!

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ شَآقُّواْ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥۖ وَمَن يُشَآقِّ ٱللَّهَ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٤

**5.** (О, момундар!) эгер алардын курма бактарын кыйсаңар же тамырында турган бойдон калтырган болсоңор, (бардыгын) Аллаһтын уруксаты менен жана бузукулардын адебин бериш үчүн жасадыңар[2].

مَا قَطَعۡتُم مِّن لِّينَةٍ أَوۡ تَرَكۡتُمُوهَا قَآئِمَةً عَلَىٰٓ أُصُولِهَا فَبِإِذۡنِ ٱللَّهِ وَلِيُخۡزِيَ ٱلۡفَٰسِقِينَ ٥

**6.** Аллаһ Өз пайгамбарына алардан олжолоп берген нерсеге силер ат чаптырып, төө жорттуруп

وَمَآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنۡهُمۡ فَمَآ أَوۡجَفۡتُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ خَيۡلٖ وَلَا رِكَابٖ وَلَٰكِنَّ

---

1 Яхудийлердин сепилдери чынында бекем, бийик болчу. Алар эшиктерин бекем жаап алышып, астейдил коргонууну максат кылышкан. Бирок, Аллаһ Таала Өзүнүн «коркуу» деген аскерлерин алардын жүрөгүнө багыттады. Натыйжада азыр эле эрдемсинип турган яхудийлер титиреп-какшап, көчүп кетүү үчүн өз үйлөрүн өз колдору менен буза баштады.

2 Мусулмандар курчоодогу Бану Назирди алсыратыш үчүн курма бактарын кыя баштаганда, мунафыктар муну айыптап чыгышты. Мындай адат мусулмандардын согуш эрежесинде да жок болчу. Ошондуктан, пайгамбарыбыз дагы кыжаалат болуп турганда ушул аят түшүп, арадан кыжаалатчылык көтөрүлдү.

барбадыңар. Бирок, Аллаһ Өзүнүн пайгамбарларын каалаган пенделеринин үстүнөн жеңүүчү кылат. Аллаһ ар нерсеге Кудуреттүү.

ٱللَّهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهُۥ عَلَىٰ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٦

**7.** Аллаһ (Бану Назир) айылынын элинен Өз пайгамбарына олжолоп берген нерсе Аллаһка[1], пайгамбарга, тууган-туушкандарга[2], жетимдерге, бей-бечараларга жана мусапырларга (бөлүнөт. Мунун себеби байлык) араңардагы (бир ууч) байлардын колунда гана айланган мүлк болуп (кембагалдар бейнасип) калбаш үчүн.[3] Жана (оо, момундар!) Пайгамбар силерди эмнеге буюрса, дароо кабыл алгыла, эмнеден кайтарса, ошол замат кайткыла! Аллаһтан корккула, чынында Аллаһтын азабы катуу!

مَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِۦ مِنۡ أَهۡلِ ٱلۡقُرَىٰ فَلِلَّهِ وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡيَتَٰمَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينِ وَٱبۡنِ ٱلسَّبِيلِ كَيۡ لَا يَكُونَ دُولَةَۢ بَيۡنَ ٱلۡأَغۡنِيَآءِ مِنكُمۡۚ وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمۡ عَنۡهُ فَٱنتَهُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ ٧

**8.** (Жана ал олжолор) журттарынан (Маккадан) жана мал-мүлкүнөн чыгарып жиберилген кембагал мухажирлерге (бөлүнөт). Алар (хижрат кылуу менен) Аллаһтын пазилетин, ыраазычылыгын гана үмүт кылышкан жана Аллаһ(тын дини) Анын пайгамбарына жардам беришкен. Алар (ыйманында) чынчыл пенделер!

لِلۡفُقَرَآءِ ٱلۡمُهَٰجِرِينَ ٱلَّذِينَ أُخۡرِجُواْ مِن دِيَٰرِهِمۡ وَأَمۡوَٰلِهِمۡ يَبۡتَغُونَ فَضۡلٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِضۡوَٰنٗا وَيَنصُرُونَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥٓۚ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلصَّٰدِقُونَ ٨

**9.** Ал эми, аларды (алардын көчүп келишин) утурлап, короо-жайлары менен ыймандарын(ын

وَٱلَّذِينَ تَبَوَّءُو ٱلدَّارَ وَٱلۡإِيمَٰنَ مِن قَبۡلِهِمۡ يُحِبُّونَ مَنۡ هَاجَرَ إِلَيۡهِمۡ وَلَا يَجِدُونَ فِي

---

1 Аллаһтын дининин күч алышы үчүн.

2 Мунун себеби, пайгамбар менен анын туугандары садака жебейт.

3 Мурунку замандарда көбүнчө аскерлерди улоо жана курал-жарак менен бай адамдар каржылап, олжону дагы байлар алышкан. Бул аят ошол эрежени жокко чыгарды.

| | |
|---|---|
| жылуулугун) даярдап койгон (мединалык) момундар, өздөрүнө хижрат кылып келгендерди сүйөт жана аларга берилген олжо себептүү жүрөктөрүндө көралбастык сезимин туйбайт. Өздөрүндө жетишпестик болуп турса да, аларды(н пайдасын) өздөрүнөн жогору коюшат. Ким напсинин сугалактыгынан сактана алса, дал ошолор гана жеңишке (Бейишке) жетет. | صُدُورِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ أُوتُوا۟ وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾ |
| **10.** Алардан (мухажирлер жана ансарлардан куралган абалкы мусулман уммасынан) кийин келген адамдар (дуба-тилектеринде мындай) дешет: «О, Раббибиз! Бизди жана бизден мурда ыйман менен өткөн бурадарларыбызды кечире көр! Биздин жүрөгүбүзгө ыймандуу адамдарга карата жек көрүүнү салба! О, Раббибиз! Өзүң Ырайымдуу, Боорукерсиң! | وَٱلَّذِينَ جَآءُو مِنۢ بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا ٱغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَٰنِنَا ٱلَّذِينَ سَبَقُونَا بِٱلْإِيمَٰنِ وَلَا تَجْعَلْ فِى قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾ |
| **11.** Мунафык адамдарга карабайсыңбы, китеп ээлеринен болгон каапыр өнөктөштөрүнө келип: «Эгер силер (Мединадан) чыгарылсаңар, биз дагы силер менен бирге чыгабыз! Силер(ге зыян жеткирүү) жөнүндө эч качан, эч кимге моюн сунбайбыз! Эгер силерге согуш ачылса, албетте жардам беребиз!» дешет. Бирок, алардын анык жалганчы экенине Аллаһ күбө! | ۞ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ يَقُولُونَ لِإِخْوَٰنِهِمُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ لَنَنصُرَنَّكُمْ وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١١﴾ |
| **12.** Эгер алар чыгарылса, (мунафыктар) алар менен бирге чыкпайт жана эгер өлтүрүлүп жатса да эч жардам беришпейт. Жардам берген күндө деле артына | لَئِنْ أُخْرِجُوا۟ لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِن قُوتِلُوا۟ لَا يَنصُرُونَهُمْ وَلَئِن نَّصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ ٱلْأَدْبَٰرَ ثُمَّ لَا يُنصَرُونَ ﴿١٢﴾ |

карап качышмак жана (аларга Аллаhтан) жардам берилбей калмак.

**13.** (О, ыйман жоокерлери! Алардын сепилдерин курчап турганыңарда) алардын жүрөктөрүнө Аллаhтан да айбаттуураак сезилдиңер[1]. Мунун себеби, алар (Аллаhтын кудуретин) билбеген коом эле.

لأنتم أشد رهبة في صدورهم من الله ذلك بأنهم قوم لا يفقهون ١٣

**14.** Алар силер менен (ачык майданда) биримдикте согуша албайт. Чеп менен оролгон шаарларынын ичинде же дубалдардын ар жагында гана («чогуу» боло алышат). Алардын айбат-сүрү өздөрүнүн ичинде гана күчтүү. (Ошондуктан,) аларды биримдикте деп ойлойсуңар. Бирок, алардын жүрөктөрү ыдырап бүткөн. Мунун себеби, алар (Аллаhтын аяттарынын алдында) акылын иштетпеген коом.

لا يقاتلونكم جميعا إلا في قرى محصنة أو من وراء جدر بأسهم بينهم شديد تحسبهم جميعا وقلوبهم شتى ذلك بأنهم قوم لا يعقلون ١٤

**15.** Алар өздөрүнөн бир аз эле мурдагы кылмышынын жазасын тарткан (каапыр) адамдарга окшойт[2]. Аларга жан ооруткан азап бар.

كمثل الذين من قبلهم قريبا ذاقوا وبال أمرهم ولهم عذاب أليم ١٥

**16.** (Ал эми, аларды согушка козутуп, өздөрү келбей койгон мунафыктар) шайтанга окшош. Бир кезде ал инсанга (каапырчылыкты кооз көргөзүп): «Каапыр бол»-деди. Каапыр болду эле, (дароо өзүн оолактатып): «Сени менен ишим

كمثل الشيطان إذ قال للإنسان اكفر فلما كفر قال إني بريء منك إني أخاف الله رب العالمين ١٦

---

1 Алар Аллаhтан коркуунун ордуна жоокерлерден коркушту. Бирок, алар чындап корккон нерсе (коркуу сезими) Аллаh тараптан келди.

2 Бану Назир окуясынан бир аз мурдараак шаан-шөкөт менен, айбаттуудай көрүнүп, «Бадр» согушуна келген Макка мушриктери өздөрүнөн үч эсе аз мусулмандардан жеңилип калышкан.

жок. Мен ааламдардын Раббисинен коркомун!» деди.

**17.** Анан экөөсүнүн тең акыбети тозокто түбөлүк калуу болуп калды. Заалымдардын жазасы – ушул!

فَكَانَ عَٰقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِى ٱلنَّارِ خَٰلِدَيْنِ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَٰٓؤُا۟ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** О, ыйман келтирген пенделер! Аллаһтан корккула! Ар бир жан эртеңки (Кыямат) күн үчүн эмне алып келгенине карасын! Аллаһтан корккула! Аллаһ эмне иш жасап жатканыңардан Кабардар.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلْتَنظُرْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Аллаһты унуткан, натыйжада Аллаһ өздөрүн-өздөрүнө унуттурган адамдарга окшобогула! Алар – бузулган (Аллаһка моюн сунбаган) адамдар.

وَلَا تَكُونُوا۟ كَٱلَّذِينَ نَسُوا۟ ٱللَّهَ فَأَنسَىٰهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Тозок элдери менен Бейиш элдери тең эмес. Бейиш ээлери – алар жеңүүчүлөр!

لَا يَسْتَوِىٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۚ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Эгер Биз мына бул Кураанды тоого түшүргөнүбүздө, сен анын Аллаһтан коркконунан баш ийип, тыркырап кеткенин көрмөксүң. Биз бул салыштырууларды, пикирин иштетсе ажеп эмес деп, адамдарга айтып берүүдөбүз.

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ал – Аллаһ! Бир Өзүнөн башка эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок! Көрүнгөндү да, көмүскөнү да Билүүчү! Ал – Ырайымдуу, Мээримдүү!

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٢﴾

**23.** Ал – Аллаһ! Бир Өзүнөн башка эч бир сыйынууга татыктуу кудай жок! Ал – Падыша, Ыйык, Аруу-Таза, Амандык Берүүчү , Сактоочу, Күч-кубаттуу, Кудуреттүү,

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْمَلِكُ ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ

Улуулук Ээси! Аллаһ алардын ширктеринен Таза!

عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٢٣

**24.** Ал – Аллаһ, Жаратуучу, жоктон бар Кылуучу жана келбет Берүүчү! Анын сонун-көркөм ысымдары бар. Ага асмандардагы жана жердеги бардык нерселер тасбих айтат. (Анткени), Ал – Кудуреттүү жана Даанышман!

هُوَ ٱللَّهُ ٱلۡخَٰلِقُ ٱلۡبَارِئُ ٱلۡمُصَوِّرُۖ لَهُ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٤

## 60 «Мумтахана» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُمتَحنَة

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. О, ыйман келтирген пенделер! Менин жана өзүңөрдүн душманыңарды дос тутпагыла! Силер аларга достук (катын) жиберип жатасыңар. Алар силерге келген Акыйкатка каапыр болушкан! Силерди жана пайгамбарды Аллаһка – Раббиңерге ыйман келтиргениңер үчүн гана (Маккадан айдап) чыгарышууда! Эгер силер Менин ыраазычылыгымды гана үмүт кылып, Менин Жолумда гана жихад кылуу үчүн чыккан болсоңор (аларды дос тутпагыла!) Силер болсо, жашыруун достошуп жатасыңар! Мен силердин ичиңерге катканыңарды да, ашкере кылганыңарды да эң жакшы билемин! Силерден ким муну жасаса, ал Түз Жолдон адашыптыр!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّخِذُواْ عَدُوِّي وَعَدُوَّكُمْ أَوْلِيَآءَ تُلْقُونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُواْ بِمَا جَآءَكُم مِّنَ ٱلْحَقِّ يُخْرِجُونَ ٱلرَّسُولَ وَإِيَّاكُمْ أَن تُؤْمِنُواْ بِٱللَّهِ رَبِّكُمْ إِن كُنتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَٰدًا فِي سَبِيلِي وَٱبْتِغَآءَ مَرْضَاتِي تُسِرُّونَ إِلَيْهِم بِٱلْمَوَدَّةِ وَأَنَا۠ أَعْلَمُ بِمَآ أَخْفَيْتُمْ وَمَآ أَعْلَنتُمْ وَمَن يَفْعَلْهُ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ ٱلسَّبِيلِ ١

2. Алар[2] эгерде силерди(н зыяныңарга бир мүмкүнчүлүк)

إِن يَثْقَفُوكُمْ يَكُونُواْ لَكُمْ أَعْدَآءً وَيَبْسُطُوٓاْ إِلَيْكُمْ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн жана он үч аяттан турат. «Мумтахана» «сыналган аялдар» деп которулат. Сүрөнүн түшүүсүнө төмөндөгү окуя себеп болгон: Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Макканы фатх кылуу (алуу) үчүн аскерий даярдык баштаганда Хатип бин Абу Балтаъа деген киши Макка мушриктерине окуяны баяндап кат жазып, бир аялдан берип жиберет. Бирок, Аллаһ Таала вахий кылып бул иштин сырын пайгамбарыбызга билдирет жана пайгамбарыбыз чабарман аялды жолдон карматып, Хатипке: «Бул эмне кылганың?!» дегенде, ал Маккада бала-чакасы бар экенин, алар коргоочусуз калганын, бул иши каапырчылык же чыккынчылык ниетинде эмес, тек гана мушриктерге жагынып үй-бүлөсүн алардын жамандыгынан сактап калуу үчүн жасаганын айтып, жан соога сурайт. Ал эми, «Мумтахана» (сыналган аялдар) жөнүндө сүрөнүн онунчу аятында сөз болот.

2 Макка мушриктери.

таап калса эле, ошол замат душман болуп, колдору менен тилдерин силерге жамандык менен агытышат жана каапыр болушуңарды самап турушат.

أَيْدِيَهُمْ وَأَلْسِنَتَهُم بِالسُّوءِ وَوَدُّوا لَوْ تَكْفُرُونَ ۝٢

3. Тууган-уругуңар менен бала-чакаңар Кыяматта силерге пайда жеткире албайт[1], (Аллаһ) араңарды бөлүп койот. Аллаһ эмне иш жасаганыңарды Көрүүчү.

لَن تَنفَعَكُمْ أَرْحَامُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ ۚ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ۝٣

4. Силер үчүн Ибрахимде жана аны менен бирге болгон (ыймандуу) адамдард(ын жашоосунд)а өрнөк бар: Бир кезде алар (каапыр) элдерине «Биздин силерге жана силер сыйынган Аллаһтан башка кудайларга тиешебиз жок. биз силерге каапыр болдук! Эми, биз менен силердин араңарда, качан жеке-жалгыз Аллаһка ыйман келтиргениңерге чейин түгөнгүс душманчылык жана жек көрүү жаралды!» деп айтышкан. Бирок, Ибрахимдин атасына карата: «Мен сизге (Аллаһтан) кечирим сурай-мын. Сизге Аллаһ тарабынан (келе турган азаптан) эч нерсени кайтарууга кудуретим жетпейт»-деген сөзүн (өрнөк кылбагыла)[2]. О, Раббибиз! Биз Сага тобокел кылдык, Өзүңө кайттык жана кайтып баруу – Өзүңө гана!

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ إِلَّا قَوْلَ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ وَمَا أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللَّهِ مِن شَيْءٍ ۖ رَّبَّنَا عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ ۝٤

5. О, Раббибиз! Бизди каапырларга фитна (көз каранды) кылбагай

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا

---

1 Силер ошолорду деп душманга дос болгон элеңер.

2 Мунун себеби, каапырларга Аллаһтан кечирим суралбайт. Ибрахим алейхи салам бул сөзүн атасынын ширк ишениминен кабарсыз маалда айткан. Качан гана атасынын Аллаһ душманы экени ашкере болгондо «Эй, атаке! Мен сизден жана сиздин кудайларыңыздан кечтим!» деп араны ачык кылган.

элең[1] жана күнөөлөрүбүздү кечиргей элең! О, Раббибиз! Анығында Сен Кудуреттүү, Даанышмансың!

إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٥

**6.** Аларда силер – Аллаһтан жана Акырет Күндөн үмүт кылгандар үчүн эң сонун үлгүлөр бар. Ким (үлгү алуудан) жүз бурса, (билип койгула:) Аллаһ Беймуктаж, Даңазалуу Зат! *(Жогорку аяттарда мушриктер менен кандай позицияда болуу керектиги үйрөтүлдү. Бирок, качан алардын ашынган душмандыгы ашкере болмоюнча, алардын ыйманга келишинен үмүт үзбөгөн абзел. Себеби...)*

لَقَدۡ كَانَ لَكُمۡ فِيهِمۡ أُسۡوَةٌ حَسَنَةٞ لِّمَن كَانَ يَرۡجُواْ ٱللَّهَ وَٱلۡيَوۡمَ ٱلۡأٓخِرَۚ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلۡغَنِيُّ ٱلۡحَمِيدُ ٦

**7.** Аллаһ алардын (Макка мушриктеринин) ичиндеги силер душмандашкан адамдар менен араңарда достук жаратып койсо ажеп эмес. Аллаһ (буга) Кудуреттүү! Аллаһ – Кечиримдүү, Мээримдүү!

۞عَسَى ٱللَّهُ أَن يَجۡعَلَ بَيۡنَكُمۡ وَبَيۡنَ ٱلَّذِينَ عَادَيۡتُم مِّنۡهُم مَّوَدَّةٗۚ وَٱللَّهُ قَدِيرٞۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٧

**8.** Силер менен дин себептүү согушпаган жана силерди мекениңерден чыгарбаган адамдарга жакшылык жана адилет кылуудан Аллаһ силерди кайтарбайт. Аллаһ адилеттүүлөрдү сүйөт.

لَّا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يُقَٰتِلُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَلَمۡ يُخۡرِجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمۡ أَن تَبَرُّوهُمۡ وَتُقۡسِطُوٓاْ إِلَيۡهِمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلۡمُقۡسِطِينَ ٨

**9.** Силерге каршы дин себептүү согушуп, мекениңерден чыгарган жана чыгарууга жардам берген адамдарды дос тутуудан Аллаһ силерди кайтарат. Ким аларды дос туткан болсо, алар анык заалымдар!

إِنَّمَا يَنۡهَىٰكُمُ ٱللَّهُ عَنِ ٱلَّذِينَ قَٰتَلُوكُمۡ فِي ٱلدِّينِ وَأَخۡرَجُوكُم مِّن دِيَٰرِكُمۡ وَظَٰهَرُواْ عَلَىٰٓ إِخۡرَاجِكُمۡ أَن تَوَلَّوۡهُمۡۚ وَمَن يَتَوَلَّهُمۡ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٩

---

1 Бизди каапырлардын колу менен азапка салбагай элең !

**10.** О, ыйман келтиргендер! Эгер силерге ыймандуу аялдар хижрат кылып келсе, аларды сынагыла. Аллаһ алардын ыйманын эң жакшы билет. Эгер алардын ыймандуу экенин аныктасаңар, каапырларга кайтарып жибербегиле. (Себеби,) алар мушриктерге адал эмес, мушриктер аларга адал эмес.[1] Жана (эгер үйлөнсөңөр) аларга (мушрик күйөөлөрү) берген өлчөмдөгү махырды бергиле. Качан (ушул) махырды төлөсөңөр, аларга үйлөнүүдө силерге күнөө жок. Жана каапыр болуп (Мединадан Маккага кетип) калган аялдардын билегинен да кармабагыла[2]! Кийин алардан берген махырыңарды сурап алгыла, алар (силер үйлөнгөн мухажир аялдардын Маккада калган мушрик күйөөлөрү) дагы (ал аялдарга) берген махырын силерден сурап алышсын. Аллаһтын өкүмү – ушул. Ал силердин араңарда өкүм кылат. Аллаһ Билүүчү, Даанышман!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا جَآءَكُمُ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ مُهَٰجِرَٰتٖ
فَٱمۡتَحِنُوهُنَّۖ ٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِإِيمَٰنِهِنَّۖ فَإِنۡ عَلِمۡتُمُوهُنَّ
مُؤۡمِنَٰتٖ فَلَا تَرۡجِعُوهُنَّ إِلَى ٱلۡكُفَّارِۖ لَا هُنَّ حِلّٞ لَّهُمۡ
وَلَا هُمۡ يَحِلُّونَ لَهُنَّۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُواْۚ وَلَا جُنَاحَ
عَلَيۡكُمۡ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ ءَاتَيۡتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّۚ
وَلَا تُمۡسِكُواْ بِعِصَمِ ٱلۡكَوَافِرِ وَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقۡتُمۡ
وَلۡيَسۡـَٔلُواْ مَآ أَنفَقُواْۚ ذَٰلِكُمۡ حُكۡمُ ٱللَّهِ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡۖ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ١٠

**11.** Эгерде, силердин аялдардан кимдир бирөөсү каапырлар тарапка өтүп (бир мушрикке тийип) кетсе, (жана анын мушрик күйөөсү силерге махырды кайрып бербесе) анан силер (согушта мушриктерди)

وَإِن فَاتَكُمۡ شَيۡءٞ مِّنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ إِلَى ٱلۡكُفَّارِ
فَعَاقَبۡتُمۡ فَـَٔاتُواْ ٱلَّذِينَ ذَهَبَتۡ أَزۡوَٰجُهُم مِّثۡلَ
مَآ أَنفَقُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤۡمِنُونَ ١١

---

1 Күндөрдүн биринде бир нече аялдар Исламга кирип, Макка мушриктеринен качып, Мединага хижрат кылып келишет. Бирок, ошого чейин пайгамбарыбыз менен мушриктердин арасында «Маккадан Мединага качып келгендерди кайтарып берилет» деген келишим бар эле. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам «Эгер бул аялдарды кайтарып жиберсем, мушрик күйөөлөрү менен турмушу кандай болот?» деп ойлонуп калганда, маселеге чечим катары Аллаһ Таала ушул аяттарды түшүргөн.

2 Эгер ушундуй болсо, талак түшөт жана ал аял менен ажырашууга туура келет.

жеңип алсаңар, аялы кетип калган кишилерге (олжодон) махыры барабарынча бөлүп бергиле. Жана өзүңөр ыйман келтирген Аллаhтан корккула!

**12.** О, пайгамбар! Эгер сага ыймандуу аялдар келип, Аллаhка эч нерсени шерик кылбоого, уурулук, зынаа кылбоого, (кыз төрөлгөн) балдарын өлтүрбөөгө, бирөөдон бала арттырып эрине таңуулабоого жана жакшы (сооп) иштерге буюрганыңда сага каяша айтпоого ант беришсе[1], алардан антын кабыл ал жана алардын күнөөлөрүнө Аллаhтан кечирим сура. Аллаh Кечиримдүү, Ырайымдуу.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ يُبَايِعۡنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشۡرِكۡنَ بِٱللَّهِ شَيۡـٔٗا وَلَا يَسۡرِقۡنَ وَلَا يَزۡنِينَ وَلَا يَقۡتُلۡنَ أَوۡلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأۡتِينَ بِبُهۡتَٰنٖ يَفۡتَرِينَهُۥ بَيۡنَ أَيۡدِيهِنَّ وَأَرۡجُلِهِنَّ وَلَا يَعۡصِينَكَ فِي مَعۡرُوفٖ فَبَايِعۡهُنَّ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُنَّ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١٢

**13.** О, ыйман келтирген пенделер! Аллаhтын каарына жолуккан (мушрик) коом менен дос болбогула! Каапырлар мүрзөдөгү адамдардан (алардын кайра тирилүүсүнөн) үмүт үзгөнү сыяктуу, алар (мушриктер) дагы Акыреттен үмүт үзүшкөн.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَوَلَّوۡاْ قَوۡمًا غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ قَدۡ يَئِسُواْ مِنَ ٱلۡأٓخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلۡكُفَّارُ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلۡقُبُورِ ١٣

---

1 Исламга кирген аялдар пайгамбарыбызга ушул иштерди жасабоого ант беришкен. Бул ант исламда «байьат» деп аталат.

## 61 «Сафф» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الصَّفِّ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Аллаһка асмандардагы жана жердеги бардык нерселер тасбих айтты. Ал – Кудуреттүү, Даанышман!

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ١

2. О, момундар! Эмне үчүн жасабаган ишиңерди сүйлөйсүңөр?!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفْعَلُونَ ٢

3. Жасабаган ишиңерди сүйлөө Аллаһтын алдында чоң күнөө![2]

كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ أَن تَقُولُوا۟ مَا لَا تَفْعَلُونَ ٣

4. Аллаһ Өзүнүн Жолунда тегиз курулган үйлөр сыяктуу сап-сап болуп согушкан пенделерин сүйөт.

إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلَّذِينَ يُقَٰتِلُونَ فِي سَبِيلِهِۦ صَفًّا كَأَنَّهُم بُنْيَٰنٌ مَّرْصُوصٌ ٤

5. (О, Мухаммад!) эстегин, бир кезде Муса өзүнүн коомуна «О, коомум! Эмнеге мени ирээнжитип жатасыңар? Мен Аллаһтын силерге жиберилген пайгамбары экенимди билесиңерго!» деди. Анан качан гана алар (акыйкаттан) бурулуп кеткенде, Аллаһ дагы алардын жүрөгүн (акыйкатты кабыл алуудан) буруп койду. Аллаһ бузуку коомду Туура Жолго баштабайт!

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِي وَقَد تَّعْلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا زَاغُوٓا۟ أَزَاغَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُمْ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِي ٱلْقَوْمَ ٱلْفَٰسِقِينَ ٥

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. Он төрт аяттан турат. «Сафф» сөзүнүн мааниси - «Сап». Бул сүрө Аллаһтын жолунда сапка тизилип согушкан адамдар жөнүндөгү аяттар менен башталган.

2 Кээ бир мусулмандар каапырлардын зулумуна чыдабай кеткенде «Эх, качан Аллаһтан согуш жөнүндө өкүм келээр экен» деп бейсабыр болушкан. Анан, убактысы жетип, Аллаһ Тааладан жихадга чыккыла деген өкүм келгенде, жанагы «баатырлар» болбогур нерселерди шылтоолоп согуштан кара жанын калкалап калышты.

6. Эстегин, (бир кезде) Марямдын уулу Ыйса (мындай) деди: «О, Исрайил урпактары! Мен силерге Аллаhдан жиберилген пайгамбар боломун. (Мен) өзүмдөн мурдагы Тооратты(н өкүмдөрүн) тастыктаймын жана менден кийин келе турган, ысымы «Ахмад» болгон пайгамбар жөнүндө (алдын ала) сүйүнчү кабар айтамын»[1]. Анан качан ал (Мухаммад) аларга анык далилдерди алып келгенде (ыйман келтирүүнүн ордуна) «бул анык сыйкырго!» дешти.

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِنِّى رَسُولُ ٱللَّهِ إِلَيْكُم مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَىَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَمُبَشِّرًۢا بِرَسُولٍ يَأْتِى مِنۢ بَعْدِى ٱسْمُهُۥٓ أَحْمَدُ فَلَمَّا جَآءَهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالُوا۟ هَٰذَا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٦

7. Исламга чакырылганда Аллаhка жалаа жапкан адамдан заалымыраак ким бар?! Аллаh заалым адамдарды Туура Жолго баштабайт!

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰٓ إِلَى ٱلْإِسْلَٰمِ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٧

8. Аллаhтын Нурун ооздору менен (үйлөп) өчүрүүнү каалашат! Бирок, каапырлар жаман көргөнү менен Аллаh Өзүнүн Нурун толук (бүт ааламга) жеткирет!

يُرِيدُونَ لِيُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ بِأَفْوَٰهِهِمْ وَٱللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ٨

9. Ал Өзүнүн пайгамбарын Туура Жол жана Акыйкат Дин менен – ал динди бардык диндерден үстөм кылуу үчүн – жиберди[2]. Эгер мушриктер жаман көрсө да.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَدِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ٩

10. О, ыйман келтиргендер! Мен силерди жан ооруткан азаптан сактап калчу «соодага» баштайынбы?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَٰرَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ١٠

---

1 «Ахмад» - бул пайгамбарыбыздын Инжилде жазылган аты. Бул ысымдын биринчи мааниси «Аллаhты мактаган», экинчи мааниси «Макталган». Христиандар Инжилди өзгөрткөндө ал ысымды өчүрүп жиберишкен. Бирок, байыркы латын тилиндеги нускаларында «Параклет» (Макталган) деген ысым сакталып калган.

2 Ушул күндөрдөгү акыркы маалыматтар ырастагандай, тутунган, ээрчиген адамдарынын саны боюнча, Ислам Дини дүйнөдө алдынкы орунга чыкты!

**11.** (Ал соода төмөндөгүчө:) Аллаһка жана Анын пайгамбарына ыйман келтиресиңер, Аллаһтын Жолунда малыңар жана жаныңар менен жихад кыласыңар. Ушул силер үчүн жакшы (соода) эгер билсеңер.

تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَتُجَٰهِدُونَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١

**12.** (Ошондо Аллаһ) силердин күнөөңөрдү кечирип, түбүнөн дарыялар аккан бейиштерге жана Адн (түбөлүктүүлүк) бейиштериндеги пакиза жашоо жайларына киргизет. Бул – Улуу Жеңиш!

يَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡ وَيُدۡخِلۡكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةٗ فِي جَنَّٰتِ عَدۡنٖۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ١٢

**13.** Дагы силер жакшы көргөн нерсени (да Аллаһ силерге белек кылат. Ал –) Аллаһтын жардамы жана жакында келе турган жеңиш! (О, Мухаммад! Сен ушул жеңишти) ыймандууларга сүйүнчүлө!

وَأُخۡرَىٰ تُحِبُّونَهَاۖ نَصۡرٞ مِّنَ ٱللَّهِ وَفَتۡحٞ قَرِيبٞۗ وَبَشِّرِ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ١٣

**14.** О, ыйман келтирген пенделер! Аллаһтын (дининин) жардамчылары болгула! Ушул сыяктуу Марямдын уулу Ыйса дагы шакирттерине «Аллаһ Жолунда ким мага жардамчы болот?» дегенде, шакирттери «Биз – Аллаһтын жардамчылары!» дешкен. Анан, Исрайил урпактарынан бир тайпасы (Ыйсанын динине) ыйман келтирип, дагы бир тайпалар каапыр болушту. Биз ыйман келтиргендерди душмандарынан кубаттуу кылдык эле, натыйжада алар жеңип чыгышты.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُوٓاْ أَنصَارَ ٱللَّهِ كَمَا قَالَ عِيسَى ٱبۡنُ مَرۡيَمَ لِلۡحَوَارِيِّـۧنَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِۖ فَـَٔامَنَت طَّآئِفَةٞ مِّنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَكَفَرَت طَّآئِفَةٞۖ فَأَيَّدۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ عَلَىٰ عَدُوِّهِمۡ فَأَصۡبَحُواْ ظَٰهِرِينَ ١٤

## 62 «Жума» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الجُمُعَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Аллаһка асмандардагы жана Жердеги бардык нерселер тасбих айтат. Ал – Падыша, Таза-Пакиза, Кудуреттүү жана Даанышман!

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ ٱلۡمَلِكِ ٱلۡقُدُّوسِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَكِيمِ ١

**2.** Ал уммий адамдар[2] арасына өздөрүнүн ичинен (тандап алган) пайгамбарды жиберди. Ошол (Пайгамбар) аларга Аллаһтын аяттарын тилават кылат, аларды (ширк жана башка күнөөлөрдөн) тазартат жана Китеп менен Сүннөттү таалим берет. Алар мындан мурда анык адашууда болушкан.

هُوَ ٱلَّذِي بَعَثَ فِي ٱلۡأُمِّيِّـۧنَ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمۡ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَإِن كَانُواْ مِن قَبۡلُ لَفِي ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٢

**3.** Жана (Аллаһ ал пайгамбарды) али аларга кошулбаган башка элдерге[3] да жиберди. Ал – Кудуреттүү, Даанышман.

وَءَاخَرِينَ مِنۡهُمۡ لَمَّا يَلۡحَقُواْ بِهِمۡۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٣

**4.** Бул Аллаһтын каалаган пенделерине бере турган пазилети. Аллаһ улуу пазилет Ээси![4]

ذَٰلِكَ فَضۡلُ ٱللَّهِ يُؤۡتِيهِ مَن يَشَآءُۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلۡفَضۡلِ ٱلۡعَظِيمِ ٤

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. Он бир аяттан турат.

2 Арабдар энени «Уммун» дешет. «Уммий» дегендин мааниси «энеден туулган бойдон окуу-жазууну билбей чоңойгон» дегенди түшүндүрөт.

3 Бул элдер сахаабалардан кийин келип, алардын дин-кербенине кошула турган мусулмандар же болбосо, тээ кыяматка чейин ислам үммөтүнө кошула турган арабдан башка элдер.

4 Уммий арабдар арасынан Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга пайгамбарчылык пазилети келгенде яхудийлер «Аллаһ пайгамбарды уммийлердин арасынан тандамак беле? Тандаса, мына биздин арабыздан тандайт. Себеби, бизде илим – Ыйык Китеп бар» дешип ыйман келтирбей коюшкан. Бирок, дал ошол Тооратта акыркы пайгамбар арабдардын арасынан келиши жөнүндө ыйык кабар айтылган эле.

5. Тооратты (колдорунда) көтөргөнү менен, кийин аны(н өкүм-буйруктарын иш жүзүнө аткара) көтөрбөгөн адамдар, үстүнө көп китеп көтөргөн эшек сыяктуу. Аллаһтын аяттарын жалганга чыгарган коомдун тамсили кандай жаман! Аллаһ заалым коомду Туура Жолго баштабайт!

مَثَلُ ٱلَّذِينَ حُمِّلُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ ٱلْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًۢا ۚ بِئْسَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ ۚ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٥﴾

6. (О, Мухаммад!) Айткын: «Эй, яхудийлер! Эгер силер «Бардык адамдар эмес, мына биз гана Аллаһтын сүйгөн пенделерибиз» деп ойлосоңор, анда өлүмдү тилегиле, эгер чынчыл болсоңор».

قُلْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ هَادُوٓا۟ إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ ٱلنَّاسِ فَتَمَنَّوُا۟ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَـٰدِقِينَ ﴿٦﴾

7. (Жок,) алар жасаган (көп күнөө) иштери себептүү эч качан өлүмдү сагынышпайт. Аллаһ заалымдарды Билүүчү.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿٧﴾

8. Айт: «силер качып (коркуп) жүргөн өлүмгө албетте жолугасыңар. Кийин, көмүскөнү да, көрүнгөндү да Билүүчүгө кайтарыласыңар. Ал силерге жасаган ишиңердин кабарын билдирет.

قُلْ إِنَّ ٱلْمَوْتَ ٱلَّذِى تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَـٰقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَـٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَـٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

9. О, ыйман келтирген пенделер! Эгер Жума күнү (Жума намазына чакырып) азан айтылчу болсо, тезинен Аллаһты эскерүүгө (мечиттерге) шашылгыла жана сооданы (намаз бүткөнгө чейин) токтоткула. Бул өзүңөр үчүн жакшы, эгер билсеңер.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نُودِىَ لِلصَّلَوٰةِ مِن يَوْمِ ٱلْجُمُعَةِ فَٱسْعَوْا۟ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ وَذَرُوا۟ ٱلْبَيْعَ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾

10. Ал эми, намаз бүткөндө Аллаһтын ырыскыларын издеп, жер бетине жайылгыла жана Аллаһты көп эстегиле. (Ошондо) жеңишке (Бейишке) жетээрсиңер!

فَإِذَا قُضِيَتِ ٱلصَّلَوٰةُ فَٱنتَشِرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَٱبْتَغُوا۟ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ وَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

وَإِذَا رَأَوْا تِجَارَةً أَوْ لَهْوًا انفَضُّوا إِلَيْهَا وَتَرَكُوكَ قَائِمًا قُلْ مَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ وَاللَّهُ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿١١﴾

**11.** Алар (кээ бир мусулмандар) сооданы жана оюн-тамашаны көргөндө ошого чуркап кетишти. Сени болсо, (мечиттин минбарында) турганың бойдон калтырышты. Сен айткын: «Аллаһтын алдындагы сооп соодадан жана оюн-тамашадан жакшы. Аллаһ эң жакшы ырыскы берүүчү.[1]

1 Жума күндөрдүн биринде пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам минбарда хутба кылып турган. Ошол маалда Мединага шаан-шөкөт менен соода кербени кирип келет. Көпчүлүк сахаабалар хутбаны таштап чуркап кетишет. Бул аят ошол окуяга байланыштуу түшкөн.

## 63 «Мунафикун» сүрөсү[1]

سورة المنافقون

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын менен***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) Эгер сага мунафыктар келсе «биз күбөлүк беребиз: сен Аллаһтын элчисисиң» дешет. Аллаһ билет, сен Өзүнүн элчиси экениңди. Аллаһ мунафыктардын анык жалганчылыгына күбөлүк берет.[2]

إِذَا جَآءَكَ ٱلۡمُنَٰفِقُونَ قَالُواْ نَشۡهَدُ إِنَّكَ لَرَسُولُ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ إِنَّكَ لَرَسُولُهُۥ وَٱللَّهُ يَشۡهَدُ إِنَّ ٱلۡمُنَٰفِقِينَ لَكَٰذِبُونَ ١

2. Алар анттарын калканыч кылып (өздөрүнө кошуп башка адамдарды да) Аллаһтын Жолунан тосушкан. Алардын иштери кандай жаман!

ٱتَّخَذُوٓاْ أَيۡمَٰنَهُمۡ جُنَّةٗ فَصَدُّواْ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّهُمۡ سَآءَ مَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ٢

3. Мунун себеби, алар (оозунда) ыймандуу, (жүрөгүндө) каапыр болгону. Натыйжада жүрөкторүнө мөөр басылып, (жакшылык менен жамандыкты) ажырата албай турган болуп калышты.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمۡ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ فَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمۡ فَهُمۡ لَا يَفۡقَهُونَ ٣

4. Эгер аларга карасаң келбеттери сени кызыктырат. Эгер (жалганды коздоп) сүйлөсө аларды угасың. Алар (дубалга) жөлөп коюлган (жансыз) жыгач сыяктуу. (Ар дайым далбасада жашаганы себептүү) ар бир добушту өздөрүнүн зыянына деп ойлошот. Алар – душмандар, абайла

۞وَإِذَا رَأَيۡتَهُمۡ تُعۡجِبُكَ أَجۡسَامُهُمۡۖ وَإِن يَقُولُواْ تَسۡمَعۡ لِقَوۡلِهِمۡۖ كَأَنَّهُمۡ خُشُبٞ مُّسَنَّدَةٞۖ يَحۡسَبُونَ كُلَّ صَيۡحَةٍ عَلَيۡهِمۡۚ هُمُ ٱلۡعَدُوُّ فَٱحۡذَرۡهُمۡۚ قَٰتَلَهُمُ ٱللَّهُۖ أَنَّىٰ يُؤۡفَكُونَ ٤

---

1 Мединада түшкөн. Он бир аяттан турат. «Мунафикундун» мааниси «эки жүздүүлөр»

2 Мединадагы кээ бир бай адамдар эми гана бийлик тизгинин колуна алмак болуп турганда пайгамбарыбыз хижрат кылып келип калат жана жалпы эл аны ээрчип калат. Ызырыпып калган жанагылар ичинде «ит өлүп» исламды жана пайгамбарды жек көрүп турушса да, сыртынан пайгамбарыбызга ыйман келтиришээрин бат-бат кайталап, кээде ант ичип да турушкан.

алардан! Аллаһ кыйраткырлар, (чындыктан бурулуп) кайда бара жатышат!

5. Аларга «(Тооба кылып) келгиле, Аллаһтын элчиси силердин күнөөңөрдү кечиришин Аллаһдан сурайт» деп айтылганда, моюн толгоп кетишкен жана сен аларды текеберлик менен (адамдарды акыйкаттан) тосконун көрдүң.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُولُ اللَّهِ لَوَّوْا رُءُوسَهُمْ وَرَأَيْتَهُمْ يَصُدُّونَ وَهُم مُّسْتَكْبِرُونَ ٥

6. Сен алар үчүн (Аллаһтан) кечирим сурасаң да же сурабасаң да – айырмасы жок: Аллаһ эч качан кечирбейт! Аллаһ бузуку коомду Туура Жолго баштабайт!

سَوَاءٌ عَلَيْهِمْ أَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ أَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ لَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ٦

7. Алар (өз кишилерине) «Аллаһтын элчисинин айланасындагы адамдарга ихсан-көмөк көргөзбөгүлө, (ажеп эмес, Мухаммаддын айланасынан) тарап кетишсе» дешет. Асмандар менен жердин казыналары Аллаһтын колунда го! Бирок, мунафыктар муну түшүнбөйт.

هُمُ الَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا عَلَىٰ مَنْ عِندَ رَسُولِ اللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا وَلِلَّهِ خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ٧

8. Алар (дагы) «Эгер Мединага кайтсак, улук адамдар селсаяктарды (шаардан) айдап чыгат» дешкен[1]. Улуулук Аллаһка, Анын элчисине жана ыйман келтиргендерге таандык. Бирок, мунафыктар муну билишпейт.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَا إِلَى الْمَدِينَةِ لَيُخْرِجَنَّ الْأَعَزُّ مِنْهَا الْأَذَلَّ وَلِلَّهِ الْعِزَّةُ وَلِرَسُولِهِ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ الْمُنَافِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٨

9. О, ыйман келтиргендер! Мал-дүйнөңөр менен бала-чакаңар силерди Аллаһты эскерүүдөн (ибадаттардан) алаксытып

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ٩

1 Казаттардын биринде Маккадан келген мухажирлер менен Мединалык ансарлар экиге бөлүнүп жаатташа кетишет. Муну көргөн мунафыктардын башчысы Абдуллах ибн Салул «Мединага кайтып барганда аларга көргүлүктү көргөзөбүз! Улук адамдар (мединалыктар) селсаяктарды кууп жиберебиз» дейт.

койбосун! Ким ушундай кылса, алар – зыян тарткандар!

**10.** Качан гана силерден бирөөңөргө өлүм (сааты) келгенде «О, Раббим! Эгер мени бир аз мөөнөткө (жанымды албай) койо турсаң, садака кылып, жакшы адамдардан болоор элем!» деп (чыйпылыктап) калаардан мурда силерге Аллаһ берген ырыскылардан садака кылып калгыла.

وَأَنفِقُوا۟ مِن مَّا رَزَقْنَٰكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِىَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَآ أَخَّرْتَنِىٓ إِلَىٰٓ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ وَأَكُن مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Ажалы жетип калса, Аллаһ эч бир жанга мөөнөт бербейт! Аллаһ силердин бардык ишиңерден Кабардар!

وَلَن يُؤَخِّرَ ٱللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَآءَ أَجَلُهَا ۚ وَٱللَّهُ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١١﴾

## 64 «Тагаабун» сүрөсү[1]

سُورَةُ التَّغَابُنِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Аллаһты(н Атын) асмандардагы жана Жердеги бардык (жандуу-жансыз) нерселер аруулашат. Мүлк Аныкы, мактоо Өзүнө гана таандык! Ал - бардык нерсеге Кудуреттүү!

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

2. (О, инсандар!) Ал силерди жараткан. Силердин араңарда каапыр да бар, ыймандуу да бар. Аллаһ бардык ишиңерди Көрүүчү!

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ فَمِنكُمْ كَافِرٌ وَمِنكُم مُّؤْمِنٌ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢﴾

3. Ал асмандар менен жерди акыйкат менен жаратты, силерге эң сонун келбет берди жана көрүнүшүңөрдү көрктүү кылды. Кайтып баруу – Өзүнө!

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿٣﴾

4. Ал асмандардагы жана жердеги бардык нерсени билет жана силердин сырыңарды да сыртыңарды да билет. Аллаһ жүрөктөрдө катылган нерселерди да Билүүчү!

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤﴾

5. (О, мушриктер!) силерге мурдагы каапыр жамааттардын кабары келбеди беле? Алар өз кылмыштарынын жазасын тартышкан[2]. Жана аларга (Кыяматта) катуу азап бар.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ فَذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٥﴾

6. Мунун себеби, аларга пайгамбарлары анык далилдерди

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. Он сегиз аяттан турат. «Тагаабундун» мааниси жана чечмелениши 9-аятта айтылат.

2 Кээ бирөөлөрүнүн башына таш жааган, кээ бирлерин жер жуткан.

فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٌ يَهۡدُونَنَا فَكَفَرُواْ وَتَوَلَّواْۖ وَّٱسۡتَغۡنَى ٱللَّهُۚ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ حَمِيدٞ ٦

алып келгенде «бизди адам перзенти Туура Жолго баштайт бекен?» деп, каапыр болуп, жүз буруп кетишти[1]. Аллаһ аларга муктаж эмес. Аллаһ – Беймуктаж, Макталган!

زَعَمَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَن لَّن يُبۡعَثُواْۚ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا عَمِلۡتُمۡۚ وَذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٞ ٧

7. Каапырлар «биз эч качан кайра тирилбейбиз» деп ойлошту. Айткын: «жок, андай эмес! Раббиме ант ичип айтамын: силер шексиз (Аллаһтын кудурети менен) кайра тирилесиңер жана албетте, силерге жасаган ишиңердин кабары берилет. Бул Аллаһ үчүн жеңил.

فَـَٔامِنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَٱلنُّورِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلۡنَاۚ وَٱللَّهُ بِمَا تَعۡمَلُونَ خَبِيرٞ ٨

8. Эми, (эсиңерге келип) Аллаһка, Анын пайгамбарына жана биз түшүргөн Нурга (Кураанга) ыйман келтиргиле! Аллаһ бардык ишиңерден Кабардар!

يَوۡمَ يَجۡمَعُكُمۡ لِيَوۡمِ ٱلۡجَمۡعِۖ ذَٰلِكَ يَوۡمُ ٱلتَّغَابُنِۗ وَمَن يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعۡمَلۡ صَٰلِحٗا يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُدۡخِلۡهُ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدٗاۚ ذَٰلِكَ ٱلۡفَوۡزُ ٱلۡعَظِيمُ ٩

9. (Аллаһ) силерди чогулуш күнүнө чогулткан (Кыямат) күндү (эстегиле). Ал – Тагаабун Күнү[2]! Ким Аллаһка ыйман келтирип, жакшы амалдарды кылган болсо, (Аллаһ) анын күнөөлөрүн кечирип, астынан дарыялар аккан бейиштерге киргизет. Алар анда түбөлүк калышат. Бул – Улуу жетишендик!

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ خَٰلِدِينَ فِيهَاۖ وَبِئۡسَ

10. Ал эми, каапыр болуп, Биздин аяттарыбызды жалган дегендер тозок ээлери болуп, анда

---

1 Алар текеберчилигинен улам «Бизге периштеден пайгамбар келсе ыйман келтирет элек, өзүбүз сыяктуу, тамак-аш жеп, базар аралап жүргөн адам баласы кантип пайгамбар болсун?!» дешкен.

2 «Тагаабундун» мааниси «Бири-биринен ажыратылуу». Ал күндө ыймандуулар каапырлардан ажыратылып, Бейишке жиберилсе, каапырлар ыймандуулардан бөлүнүп, тозокко айдалат.

ٱلْمَصِيرُ ١٠

түбөлүк калышат. Кандай жаман акыбет!

مَآ أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۗ وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُۥ ۚ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ١١

**11.** (Пенделерге) жеткен ар бир балээ Аллаhтын гана уруксаты менен болот. Ким Аллаhка ыйман келтирсе, анын жүрөгүн Туура Жолго багыттап койот. Аллаh бардыгын Билүүчү!

وَأَطِيعُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُوا۟ ٱلرَّسُولَ ۚ فَإِن تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا ٱلْبَلَٰغُ ٱلْمُبِينُ ١٢

**12.** Аллаhка моюн сунгула, пайгамбарга моюн сунгула! Эгер моюн сунбасаңар (өзүңөргө зыян.) Биздин элчибиздин милдети (акыйкатты) анык жеткирип коюудан гана турат.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٣

**13.** (Ал –) Аллаh! Бир Өзүнөн башка сыйынууга татыктуу кудай жок! Ыймандуулар Аллаhка гана тобокел кылышсын!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ مِنْ أَزْوَٰجِكُمْ وَأَوْلَٰدِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَٱحْذَرُوهُمْ ۚ وَإِن تَعْفُوا۟ وَتَصْفَحُوا۟ وَتَغْفِرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ١٤

**14.** О, ыйман келтирген пенделер! (Кээ бир учурда) силерге аялдарыңар менен перзенттериңердин арасынан (Аллаh Жолунан тосуучу) душмандар чыгат. Алардан абайлагыла! Эгер аларды кечирип, айкөлдүк кылсаңар (билип алгыла) Аллаh - Кечиримдүү, Ырайымдуу!

إِنَّمَآ أَمْوَٰلُكُمْ وَأَوْلَٰدُكُمْ فِتْنَةٌ ۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجْرٌ عَظِيمٌ ١٥

**15.** Чынында, мал-дүйнөңөр менен бала-чакаңар силерге сыноо. Аллаhтын алдында улуу сооптор бар.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ مَا ٱسْتَطَعْتُمْ وَٱسْمَعُوا۟ وَأَطِيعُوا۟ وَأَنفِقُوا۟ خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ١٦

**16.** Аллаhтан алыңар жеткенче такыба кылгыла жана (пайгамбардын өкүм-насааттарын) угуп, моюн сунгула. Жана (Аллаh Жолунда) садака кылгыла. (Бул ишиңер) өзүңөргө жакшы. Ким напсинин ачкөздүгүнөн сактана алган болсо, дал ошолор жеңишке жеткендер.

17. Эгер Аллаһка жакшынакай карыз берсеңер[1], силерге бир нече эсе[2] көбөйтүп кайтарат жана (буга кошумча иретинде) күнөөңөрдү да кечирет. Аллаһ - (жакшылыктарга) Шүгүр кылуучу. жана (пейили) Жумшак.

إِن تُقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَٰعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٧﴾

18. (Аллаһ) кайыпты да, ашкерени да Билүүчү, Кудуреттүү, Даанышман!

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٨﴾

1 Аллаһ Жолунда садака кылсаңар.

2 Он эседен жети жүз эсеге чейин.

## 65 «Талак» сүрөсү[1]

سُورَةُ الطَّلَاقِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. О, Пайгамбар! Эгер аялдарга талак берчү болсоңор, «идда» мөөнөттөрүндө талак бергиле[2]. Анан идда мөөнөтүн эсептегиле жана Раббиңер – Аллаһтан корккула! Анык бузук иш (зынаа) кылбаса, аларды үйүнөн чыгарып койбогула жана алар да чыгып кетишпесин! Булар – Аллаһтын чектөөлөрү. Ким Аллаһ белгилеген чектен чыгып кетсе, өзүнө зулум кылган болот. Сен билбейсиң, Аллаһ ушундан (өкүмдөрдү сактагандан) кийин (эрди-катын үчүн бир пайдалуу) ишти болтурса ажеп эмес.[3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا طَلَّقْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَطَلِّقُوهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَأَحْصُوا۟ ٱلْعِدَّةَ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ رَبَّكُمْ لَا تُخْرِجُوهُنَّ مِنۢ بُيُوتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ إِلَّآ أَن يَأْتِينَ بِفَٰحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ وَتِلْكَ حُدُودُ ٱللَّهِ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ ٱللَّهِ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُۥ لَا تَدْرِى لَعَلَّ ٱللَّهَ يُحْدِثُ بَعْدَ ذَٰلِكَ أَمْرًا ۝١

2. Эгер аялдар (идда) мөөнөтүн бүтүрсө, же жакшылык менен алып калгыла же жакшылык менен ажырашкыла. (Жарашсаңар да, ажырашсаңар да) өзүңөрдөн эки адилеттүү адамды күбө кылгыла. (О, күбө болгондор!) силер Аллаһ үчүн (түз-туура) күбөлүк бергиле! Мунуңар Аллаһка жана Акырет Күнүнө ыйман келтирген

فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ فَارِقُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ وَأَشْهِدُوا۟ ذَوَىْ عَدْلٍ مِّنكُمْ وَأَقِيمُوا۟ ٱلشَّهَٰدَةَ لِلَّهِ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِۦ مَن كَانَ يُؤْمِنُ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجْعَل لَّهُۥ مَخْرَجًا ۝٢

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. 12 аяттан турат.

2 «Идда мөөнөттөрүндө талак бергиле» дегени, иддасына чейин, айыздан таза абалында, жакындык кылбай туруп талак бергиле деген мааниде.

3 Мусулман адамдар талакты оюнчук кылып албаш керек. Анын да эрежелери бар. Ал эми, эрежеси менен талагы берилген аялдарды үйдөн чыгарып жиберилбейт. Ал аял идда мөөнөтү (үч ирет этек кири келип, үч ирет тазалануу убактысы) аяктаганга чейин үйүндө олтурууга жана күйөөсү тарабынан каржылануга тийиш. А, эгер талактын себеби аялдын бузуктугунда болсо, анда эрежеси менен талак кылгандан кийин үйдөн чыгарып жиберсе болот.

адамдарга үлгү болоор иш. Ким Аллаһтан такыба кылса, анын жолун ачып койот

3. – жана ойлобогон тараптан ырыскы таап берет. (Ошентип,) ким Аллаһка тобокел кылса, Өзү жетиштүү. Аллаһ Өз ишин аягына чыгарат. Аллаһ ар бир нерсеге ченем-өлчөм белгилеп койгон.

وَيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُۚ وَمَن يَتَوَكَّلۡ عَلَى ٱللَّهِ فَهُوَ حَسۡبُهُۥٓۚ إِنَّ ٱللَّهَ بَٰلِغُ أَمۡرِهِۦۚ قَدۡ جَعَلَ ٱللَّهُ لِكُلِّ شَيۡءٖ قَدۡرٗا ٣

4. Ал эми, (талагы берилген) аялдарыңардын арасында этек кир келбей калгандары (карыя жаштагылары) болсо жана («булардын идда мөөнөтү кандай болот?» деп) шектенсеңер, алардын иддасы - үч ай. Эми, (балакатка жетпеген же бир оору себептүү) тап-такыр этек кири келбеген аялдар болсо, (булардын иддасын да үч ай деп эсептейсиңер). Боюна бүтүп калган аялдардын идда мөөнөтү – төрөгөнгө чейин. Ким Аллаһтан такыба кылса, анын ишин жеңилдетип койот.

وَٱلَّٰٓـِٔي يَئِسۡنَ مِنَ ٱلۡمَحِيضِ مِن نِّسَآئِكُمۡ إِنِ ٱرۡتَبۡتُمۡ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَٰثَةُ أَشۡهُرٖ وَٱلَّٰٓـِٔي لَمۡ يَحِضۡنَۚ وَأُوْلَٰتُ ٱلۡأَحۡمَالِ أَجَلُهُنَّ أَن يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يَجۡعَل لَّهُۥ مِنۡ أَمۡرِهِۦ يُسۡرٗا ٤

5. Силерге Аллаһ түшүргөн буйрук – ушул. Ким Аллаһтан коркco, анын күнөөлөрүн өчүрөт жана сообун көбөйтөт.

ذَٰلِكَ أَمۡرُ ٱللَّهِ أَنزَلَهُۥٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَمَن يَتَّقِ ٱللَّهَ يُكَفِّرۡ عَنۡهُ سَيِّـَٔاتِهِۦ وَيُعۡظِمۡ لَهُۥٓ أَجۡرًا ٥

6. Аларга[1] мүмкүн болушунча өзүңөр жашаган үйлөрдөн орун бергиле. Аларга кысым көргөзүү менен зыян жеткирбегиле. Эгер алардын боюна бүткөн болсо, боюндагысын төрөгөнгө чейин (бардык муктаждыгын) камсыздагыла. Эгерде силер үчүн (балаңарды) эмизип берсе, акысын төлөп

أَسۡكِنُوهُنَّ مِنۡ حَيۡثُ سَكَنتُم مِّن وُجۡدِكُمۡ وَلَا تُضَآرُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُواْ عَلَيۡهِنَّۚ وَإِن كُنَّ أُوْلَٰتِ حَمۡلٖ فَأَنفِقُواْ عَلَيۡهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعۡنَ حَمۡلَهُنَّۚ فَإِنۡ أَرۡضَعۡنَ لَكُمۡ فَـَٔاتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ وَأۡتَمِرُواْ بَيۡنَكُم بِمَعۡرُوفٖۖ وَإِن تَعَاسَرۡتُمۡ فَسَتُرۡضِعُ لَهُۥٓ أُخۡرَىٰ ٦

1 Талагы берилген аялдарга

бергиле[1] жана (сүт акысынын баасын) өз ара, жакшылык менен келишип алгыла. Эгер (келише албай) кыйналсаңар, ал (күйөө) үчүн (баласын) башка аял эмизип берет.

**7.** Бай адам байлыгынан (кеңири) камкордук кылсын. Кимдин ырыскысы чектелген болсо, Аллаһ берген нерселерден (колунан келишинче) камкордук кылсын. Аллаһ эч кимди Өзү бергенден ашыкчасына мажбурлабайт. Аллаһ тез арада кыйынчылыктын артынан жеңилдик берет.

لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِۦ ۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُۥ فَلْيُنفِقْ مِمَّآ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ ٱللَّهُ نَفْسًا إِلَّا مَآ ءَاتَىٰهَا ۚ سَيَجْعَلُ ٱللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ٧

**8.** (Мурунку заманда) нечендеген айыл-шаар (элдери) Раббисинин жана Анын пайгамбарларынын буйругунан баш тартышты. Анан Биз алар менен катуу эсептешип, жагымсыз азаптарга салдык.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِۦ فَحَاسَبْنَٰهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ٨

**9.** Алар кылмыштарынын жазасын татышты. Кылмыштарынын акыбети зыян тартуу (өлүм) болду!

فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَٰقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ٩

**10.** Аллаһ (Акыретте дагы) аларга катуу азапты даярдап койгон. Эми, Аллаһтан корккула, оо, ыйман келтирген акылдуулар! Аллаһ силерге (Туура Жолго багыттоочу) эскерменди жиберди.

أَعَدَّ ٱللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ يَٰٓأُو۟لِى ٱلْأَلْبَٰبِ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ قَدْ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ١٠

**11.** (Ал эскерме – Аллаһтын) элчиси. Ал силерге Аллаһтын анык аяттарын окуп берет, ыйман келтирип, жакшы амал кылгандарды караңгылыктардан Нурга чыгаруу үчүн. Ким Аллаһка

رَّسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْكُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ مُبَيِّنَٰتٍ لِّيُخْرِجَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ ۚ وَمَن يُؤْمِنۢ بِٱللَّهِ وَيَعْمَلْ صَٰلِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا

---

1 Талак кылынган аял идда мөөнөтүндө төрөсө, бала атаныкы болгону себептүү, баланы эмизгени үчүн анын атасынан (мурдагы күйөөсүнөн) акы талап кылса, ата аны төлөп бериши зарыл.

ыйман келтирип, жакшы амал кылган болсо, аны түбүнөн дарыялар аккан жана анда түбөлүк калуучу бейиштерге киргизет. Аллаһ ага эң сонун ырыскыны (Бейишти) берди!

قَدْ أَحْسَنَ ٱللَّهُ لَهُۥ رِزْقًا ﴿١١﴾

**12.** Аллаһ жети кабат асмандарды жана жерден да ошончосун жаратты. Алардын (асман-жердин) арасына (Анын) буйруктар(ы), Аллаһ ар нерсеге кудуреттүү экенин жана Аллаһ ар нерсени илими менен камтып алганын билишиңер үчүн түшүп турат.

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ وَمِنَ ٱلْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ ٱلْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ ٱللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَىْءٍ عِلْمًۢا ﴿١٢﴾

## 66 «Тахрим» сүрөсү[1]

سُورَةُ التَّحْرِيمِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. О, пайгамбар! Эмне үчүн аялдарыңдын коңүлү үчүн Аллаһ сага адал кылган нерселерди (өзүңө) арам кылып жатасың?! Аллаһ Кечиримдүү, Боорукер!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ أَحَلَّ ٱللَّهُ لَكَۖ تَبۡتَغِي مَرۡضَاتَ أَزۡوَٰجِكَۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ١

2. Аллаһ силерге антыңардан кайтуунун жолун үйрөткөн[2]. Силердин кожоюнуңар – Аллаһ. Ал – Билүүчү, Даанышман.

قَدۡ فَرَضَ ٱللَّهُ لَكُمۡ تَحِلَّةَ أَيۡمَٰنِكُمۡۚ وَٱللَّهُ مَوۡلَىٰكُمۡۖ وَهُوَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٢

3. Бир кезде пайгамбар аялдарынан кээ бирине сырын ачты (жана «эч кимге айтпа» деди) Ал эми (аялы) аны ашкерелеп жибергенде муну Аллаһ (пайгамбарына) билдирди. (Пайгамбар Аллаһ билдирген нерселерден) кээ бирин (сыр ачкан аялына) айтты, кээ бирин айтпады. Ага айтканда ал: «муну сизге ким билдирди?!» деди. Айткын: «Билүүчү, Кабардар (Аллаһ) билдирди!»[3]

وَإِذۡ أَسَرَّ ٱلنَّبِيُّ إِلَىٰ بَعۡضِ أَزۡوَٰجِهِۦ حَدِيثٗا فَلَمَّا نَبَّأَتۡ بِهِۦ وَأَظۡهَرَهُ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ عَرَّفَ بَعۡضَهُۥ وَأَعۡرَضَ عَنۢ بَعۡضٖۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِۦ قَالَتۡ مَنۡ أَنۢبَأَكَ هَٰذَاۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٣

---

1 Бул сүрө Мединада түшкөн. Он эки аяттан турат. Сүрөнүн «Тахрим» (Өзүнө бир нерсени арам кылып алуу) деп аталышына төмөндөгү окуя себеп болгон: Күндөрдүн биринде пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Зейнеп деген аялынын үйүнөн бал ичип чыгат жана Хафса менен Айшанын алдына кирет. Бул эки аялы Зейнепке катуу атаандаштык кылчу. Анан экөө сүйлөшүп алып, пайгамбарыбызга «Оозуңуз бир аз жыттанып калыптыр» дешет. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам аялдарынын көңүлү үчүн «Экинчи бал ичпеймин» деп ант берет. Бул аят ошул жоругу үчүн пайгамбарыбызга Аллаһтын эскертүүсү.

2 Аллаһ Таала үйрөткөн анттан кайтуунун жолу он кедейди тойдуруу же кийинтүү же болбосо бир кул азат кылуу. Эгер ага кудурети жетпесе, үч күн орозо тутуу.

3 Бул аяттагы сыр ачкан аял Хафса энебиз. Ал сырды Айша энебизге айтып койот. Демек, бул жерде экөө тең күнөөлүү: бири сырды ачуучу, экинчиси аны жактырып угуучу.

4. (О, пайгамбардын эки аялы!) эгер силер Аллаһка тооба кылсаңар жүрөгүңөрдү (пайгамбар сүйгөн нерсени сүйүүгө, ага жакпаган нерсени жек көрүүгө) муютат. Ал эми, ага каршы чыксаңар, (билип алгыла) анын (ишенген) Кожосу – Аллаһ! Андан кийин анын жардамчылары Жебирейил, ыйманы таза момундар жана периштелер!

إِن تَتُوبَآ إِلَى ٱللَّهِ فَقَدۡ صَغَتۡ قُلُوبُكُمَاۖ وَإِن تَظَٰهَرَا عَلَيۡهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ هُوَ مَوۡلَىٰهُ وَجِبۡرِيلُ وَصَٰلِحُ ٱلۡمُؤۡمِنِينَۖ وَٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ بَعۡدَ ذَٰلِكَ ظَهِيرٌ ٤

5. Эгер пайгамбар силердин талагыңарды берип жиберсе, Аллаһ ага силерден жакшыраак, мусулман, ыймандуу, моюн сунган, тооба кылуучу, ибадатчыл жана орозо кармоочу кыз-жубандарды алмаштырып бериши мүмкүн.

عَسَىٰ رَبُّهُۥٓ إِن طَلَّقَكُنَّ أَن يُبۡدِلَهُۥٓ أَزۡوَٰجًا خَيۡرًا مِّنكُنَّ مُسۡلِمَٰتٍ مُّؤۡمِنَٰتٍ قَٰنِتَٰتٍ تَٰٓئِبَٰتٍ عَٰبِدَٰتٍ سَٰٓئِحَٰتٍ ثَيِّبَٰتٍ وَأَبۡكَارًا ٥

6. О, ыйман келтирген пенделер! Өзүңөрдү жана үй-бүлөңөрдү тозоктон коргоп калгыла! Анын отундары адамдардан жана таштардан, үстүндө болсо, Аллаһ буюрган ишке эч качан каршы чыкпаган, буюрулган нерсени дароо аткара турган орой жана күчтүү периштелер турат!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارًا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ ٦

7. Эй, каапырлар! Бул (Кыямат) күнү кечирим сурабай эле койгула, өзүңөр жасаган кылмышка жараша жазаңарды аласыңар!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَعۡتَذِرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّمَا تُجۡزَوۡنَ مَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٧

8. О, ыйман келтиргендер! Аллаһка чын жүрөктөн тооба кылгыла! Раббиңер күнөөңөрдү өчүрүп, түбүнөн дарыялар агып турган бейиштерге киргизсе ажеп эмес. Ал (Кыямат) күндө Аллаһ (эч качан) пайгамбар жана аны менен бирге болгондорду шерменде

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ تُوبُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ تَوۡبَةٗ نَّصُوحًا عَسَىٰ رَبُّكُمۡ أَن يُكَفِّرَ عَنكُمۡ سَيِّـَٔاتِكُمۡ وَيُدۡخِلَكُمۡ جَنَّٰتٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ يَوۡمَ لَا يُخۡزِي ٱللَّهُ ٱلنَّبِيَّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥۖ نُورُهُمۡ يَسۡعَىٰ بَيۡنَ

أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَٰنِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَآ أَتْمِمْ لَنَا نُورَنَا وَٱغْفِرْ لَنَآ إِنَّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ٨

кылбайт! Алардын (Аллаh берген) нурлары оң тарабында жана алдында (жарытып) агылганда алар (дуба кылып:) «О, Раббибиз! Нурубузду кемитпегей элең! Күнөөлөрүбүздү кечиргей элең! Сен ар нерсеге кудуреттүүсүң!» дешет.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِىُّ جَٰهِدِ ٱلْكُفَّارَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَٱغْلُظْ عَلَيْهِمْ وَمَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ٩

**9.** О, пайгамбар! Каапырлар менен мунафыктарга каршы жихад кыл жана чечкиндүү бол! Алардын бараар жери – тозок! Кандай жаман акыбет!

ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ١٠

**10.** Аллаh каапырлар(дын акыбети кандай бүтүшүн билгизүү) үчүн Нухтун аялы менен Луттун аялын мисал келтирди. Экөө тең Биздин салих пенделерибиздин (никесинин) астында болчу. Экөөсү(нүн аялы) аларга кыянат кылышты. Анан, эки пайгамбар тең Аллаh тарабынан (азап болуп келген) нерседен эки аялды куткара албай калышты. Жана (эки аялдын бири сууга чөгүп, экинчисин жер жутуп өлгөндө, аларга) «киргендер менен бирге тозокко киргиле!» деп айтылды.

وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ١١

**11.** Аллаh ыймандуулар үчүн Фираундун аялын (үлгү катары) мисал келтирди. Бир кезде ал (дуба кылып): «О, Раббим! Мага Өзүңдүн алдыңда – Бейиште бир үй тургузуп бер жана мени Фираун менен анын амалынан куткар! Мени заалым адамдардан сакта!» деди.

وَمَرْيَمَ ٱبْنَتَ عِمْرَٰنَ ٱلَّتِىٓ أَحْصَنَتْ

**12.** (Жана Аллаh) Имрандын кызы Марямды дагы (мисал-үлгү кылды). Ал абийирин сактаган

فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتْ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتْ مِنَ ٱلْقَٰنِتِينَ ﴿١٢﴾

кыз болчу. Кийин Биз ага (Жебрейил периштени жиберип) Өз Рухубуздан үйлөдүк.[1] Ал Раббисинин Сөзүн жана Китебин тастыктады жана моюн сунуучулардан болду.

---

1 Жебрейил периште анын жакасынан үйлөгөндө, ошол дем аркылуу Аллаһ Тааланын «бол!» деген буйругу менен Ыйсага кош бойлуу болот. Маалым болгондой бул окуяда Ыйсаны Аллаһ Таалага бала кылып таңуулагыдай эч нерсе жок.

## 67 «Мүлк» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُلْكِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. (Бүткүл ааламдардын) мүлк(ү) Өз Колунда болгон Аллаһ Ыйык! Ал бардык нерсеге Кудуреттүү.

تَبَارَكَ الَّذِي بِيَدِهِ الْمُلْكُ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١﴾

2. Ал силердин кимиңер эң мыкты (сооптуу) иш жасай алышыңарды сыноо үчүн өлүм менен өмүрдү жараткан. Жана Ал – Кудуреттүү, Кечиримдүү!

الَّذِي خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيَاةَ لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْغَفُورُ ﴿٢﴾

3. Ал жети асманды кабат-кабат жараткан. Сен Рахмандын жаратканында эч кандай кемчилдик таба албайсың. Эми дагы бир кара! Кемчилдик көрөөр бекенсиң?!

الَّذِي خَلَقَ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ طِبَاقًا ۖ مَّا تَرَىٰ فِي خَلْقِ الرَّحْمَٰنِ مِن تَفَاوُتٍ ۖ فَارْجِعِ الْبَصَرَ هَلْ تَرَىٰ مِن فُطُورٍ ﴿٣﴾

4. Анан дагы кайра-кайра үңүл! Көз(үң) сага тунарган, чарчаган бойдон кайта берет!

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنقَلِبْ إِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَهُوَ حَسِيرٌ ﴿٤﴾

5. Биз дүйнө асманын жылдыз-чырактар менен кооздоп, аларды шайтандар үчүн атылуучу таш кылдык. Жана Биз алар (шайтандар) үчүн (Акыретте) тозок азабын даярдап койдук.[2]

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ وَجَعَلْنَاهَا رُجُومًا لِّلشَّيَاطِينِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيرِ ﴿٥﴾

6. Жана Раббисине каапыр болгон адамдар үчүн тозок азабы бар! Ал эң жаман кайтуу!

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٦﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшүрүлгөн. 30 аяттан турат.

2 Табеин уламаларынан бири Катааданын күбөлүк беришинче жылдыздар үч максат: Асманга кооздук-зыйнат, адашкан жолоочуларга жол көргөзгүч, шайтандарга таш бараң үчүн жаратылган.(Табарий) Демек жылдыздарга карап төлгө ачуу, эртеңки күндөн кабар берүү жана ал төлгөлөргө ишенүү - бул анык адашуу жана каапырчылык.

7. Качан алар анын (тозоктун) ичине ташталганда, коркунучтуу добушун угушат! Ал кайнап турган!

إِذَآ أُلۡقُواْ فِيهَا سَمِعُواْ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ تَفُورُ ٧

8. (Тозок өзүнө ташталган каапырлардан) каардангандан улам жарылып кеткидей болот! Ар качан ага бир жамаат (каапырлар) ташталганда, анын (периште) кароолчулары: «Эмне силерге (ушул тозок жөнүндө) кабар берген пайгамбар келбеди беле?»- деп сурайт.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ نَذِيرٞ ٨

9. Алар айтышат: "Ооба, ырас бизге эскертүүчү-пайгамбар келген. Бирок, биз аны жалганчыга чыгарып: «Аллаһ (силерге) эч нерсе түшүргөн эмес! Силер эң чоң адашуудагы адамсыңар!» дегенбиз".

قَالُواْ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَقُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ٩

10. Жана айтышат: «Эгер биз (ошол пайгамбарды) угуп, акылыбызды иштеткенде (бүгүн) тозок «ээлери» болуп калбайт элек!».

وَقَالُواْ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١٠

11. Ошентип күнөөлөрүн мойнуна алышат. Тозокулар (Аллаһтын ырайымынан) алыс!

فَٱعۡتَرَفُواْ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ١١

12. Кайыптагы Раббисинен корккон адамдарга (Аллаһ Таала тарабынан) кечирим жана чоң сыйлык (Бейиш) бар.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ١٢

13. Жана (о, адамдар) силер сөзүңөрдү сыр тутасыңарбы же ашкере кыласыңарбы, Ал көкүрөктөрдү ээлеген нерселерди Билүүчү!

وَأَسِرُّواْ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُواْ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ١٣

14. (Көкүрөктөгү сырларды) Жараткан билбей калат бекен?!

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلۡخَبِيرُ ١٤

Ал Латийф[1] (жана бардыгынан) Кабардар го!

**15.** Ал силер үчүн жерди моюн сунуучу кылып койду. Эми, анын чар тарабында жүрүп, (Аллаһтын) ырыскыларынан жей бергиле! Кайра тирилип баруу – анын Өзүнө гана![2]

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ ذَلُولًا فَٱمْشُوا۟ فِى مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا۟ مِن رِّزْقِهِۦ ۖ وَإِلَيْهِ ٱلنُّشُورُ ﴿١٥﴾

**16.** (Эй, каапырлар) асмандагы Зат[3] силерди жерге жуткуруп жиберүүсүнөн (тап-такыр) тынчсыңарбы?! Капысынан ал (жер) чайпалып кетсечи?!

ءَأَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ ٱلْأَرْضَ فَإِذَا هِىَ تَمُورُ ﴿١٦﴾

**17.** Же болбосо, силер, асмандагы (Аллаһ) үстүңөргө таш учурган катуу шамал жиберишинен амансыңарбы!? Жакында (Менин) эскертүү(м) кандай экенин билип аласыңар!

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِى ٱلسَّمَآءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾

**18.** Алардан мурунку (каапыр) пенделер дагы (пайгамбарды) жалганчыга чыгарышкан. Анан (Менин) четке кагуу(м) кандай болду?! [4]

وَلَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾

---

1 "Ал-Латийф" «Иште же мамиледе өтө жумшак», «Өтө терең илимдүү». Аллаһ Тааланын өтө назик, терең илими менен кылган иштери жана мамилеси «лутф» деп аталат. Аллаһ Тааланын пенделерине кылган лутфу – жумшактыгы өтө чексиз, муну айтып бүтүрүү мүмкүн эмес.

2 Аллаһ Таала моюн сундуруп койгону себептүү Эне-Жер титиреп жарылып кетпей, биз анын койнунда каалаган багытыбызга басып, аман-эсен соода-сатыгыбызды, дыйканчылык-тиричилигибизди өткөрүп, Аллаһ Таала чачып койгон ырыскыларыбызды терип, жеп жүрөбүз. Капырлар эмне үчүн ушул ырайымдуулукка жооп иретинде Аллаһ Таалага шүгүр (ибадат) кылышпайт?! Же Анын Өзүнө кайтып барбайбыз деп ойлошобу?!

3 Улук пайгамбарыбыз "Ким жердегилерге ырайым кылса, ага асмандагы ырайым кылат" деген. (Сахиху Абу Дауд, Сахиху Термизий) Имам Табарий дагы өзүнүн тафсиринде "асмандагы – бул Аллаһ" деген.

4 Аллаһ Таала жеке Өзүнө ибадат кылууну четке каккан Луттун мушрик коомун жерге жуткуруп, үстүнөн таштуу шамал жиберип кыйраткан болчу.

**19.** Алар төбөсүндөгү канатын (бир) жайып (бир) жыйнап турган кушка карашпайбы?! Аны (ободо ырайымдуу) Рахман гана кармап турат! Ал - ар бир нерсени Көрүүчү!

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾

**20.** (Эй, каапырлар! Ойлонгула:) Силерге Рахмандан башка жардам бере ала турган аскериңер (жардамчыңар) ким экен?! Каапырлар адашуунун гана ичинде!

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ الرَّحْمَٰنِ إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Эгер (Аллаһ) Өз ырыскысын токтотуп койсо, силерге ырыскы таап бере ала турган ким?! Жок! (каапырлар дагы эле) катаал-дыгын, (исламды) жек көрүүсүн улантып жатышат!

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ بَل لَّجُّوا فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾

**22.** Ким Туура Жол табуучураак? Жер карап бара жаткан кишиби же болбосо, Туура Жолдо (башын) түз (тутуп) бара жаткан кишиби?

أَفَمَن يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّن يَمْشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Айткын: "Ал силерди жаратып, көз, кулак жана жүрөктөрдү берген. Өтө аз шүгүр кылуудасыңар!"

قُلْ هُوَ الَّذِي أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Айткын: «Ал силерди жер бетинде өндүрүп-өстүргөн. Жана (кайра тирилгенде) Өзүнө гана чогултуласыңар».

قُلْ هُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Жана алар: «Эгер чынчыл болсоңор бул (кайра тирилүү жөнүндө) убада (Кыямат) качан?» дешет.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Айткын: «(Ал жөнүндөгү) илим Аллаһтын гана алдында. А мен болгону, анык эскертүүчү-пайгамбармын»

قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Качан гана аны (тозокту) жакындан көрүшкөндө каапыр болгондордун жүздөрү карарып кетет жана аларга: «ушул силер («качан-качан» деп) шаштырган нерсеңер!»-деп айтылат.[1]

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

**28.** Айткын: «(Ойлонуп) көрбөйсүңөрбү, эгер мени жана мени менен бирге болгон (ыймандуу) адамдарды Аллаһ (силер тилегендей) өлтүрчү болсо (бизге Акыреттик Бейиш даяр) же (узун өмүр берип) бизге ырайым кылса (Өзүнө сыйынып, шүгүр кылып жашай беребиз. Ал эми, силердин жаныңарды алчу болсо) анда силерди катуу азаптан ким сактап калат?!

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

**29.** Айткын: «Ал – Рахман (Ырайымдуу)! Биз Ага ыйман келтирдик жана тобокел кылдык. А, силер (эй, каапырлар), ким анык адашууда экенин жакында билип аласыңар![2]

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ ﴿٣٠﴾

**30.** Айткын: «(Эй, каапырлар) ойлонуп көрбөйсүңөрбү, эгерде силердин сууңар жер астына сиңип кетсе, анда силерге аккан сууну ким келтирип берет?

---

1 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам ушул сөздөрдү Макка мушриктерине айтканда алар бул насааттарды укмак түгүл «Кайра тирилесиңер дейсиң. Койчу бул сөзүңдү. Эгер болчу болсо, тезирээк болтурбайсыңбы?» дешип шылдың кылышты.

2 Аллаһ Тааланын "жакында" дегени Кыямат кайым. Кыяматка чейин дагы бир нече он, балким бир нече жүз, балким бир нече миң, а балким бир нече миллион жыл бардыр. Бул мөөнөт биз – инсандар үчүн өтө алыс. Ал эми, Аллаһ үчүн арзыбаган убакыт.

## 68 «Калам» сүрөсү[1]

سُورَةُ القَلَمِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Нун.[2] (О, Мухаммад), калемге жана ал жазган нерселерге ант ичип (айтамын):

نٓ وَٱلْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ۝١

2. Сен Раббиңдин нээматы (пайгамбарлык) себептүү акылынан адашкан киши эмессиң.[3]

مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ۝٢

3. (Пайгамбарчылык түйшүгүн көтөргөнүң үчүн) сага түгөнгүс сыйлыктар бар!

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ۝٣

4. Жана сен улук ахлактын үстүндөсүң.[4]

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ۝٤

5. Жакында (Кыямат болуп, чындык ашкереленгенде) көрөсүң, алар да көрүп (билип) алышат –

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ۝٥

6. Кимиңер азгырылган экениңерди.

بِأَييِّكُمُ ٱلْمَفْتُونُ ۝٦

7. Сенин Раббиң, Өзүнүн жолунан ким адашып кеткенин жана ким

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ

---

1 “Калам” (Калем) деп аталган бул сүрө Маккада түшкөн. 53 аяттан турат. Бул сүрөнүн дагы бир аталышы “Нун”.

2 “Нун” адаттагыдай эле, мааниден үзүлгөн тамгалардын бири. Белгилүү болгондой, бул тамгалардын маанисин, түшүндүрмөсүн Аллаһ Тааланын бир Өзү гана билет.

3 Пайгамбарыбызга Ислам дини вахий аркылуу бериле баштаганда элдерге алар сыйынып жаткан ар түрдүү кудайлардын жалгандыгын айткан. Ошондо алар: «Буга эмне болгон? Ата-бабаларыбыздын динин чанып?! Бул соо эмес го! Мүмкүн муну жиндер азгырып жатса керек!» дешкен. Аллаһ Таала жогорку аяттарда илим-билим жана улук Кураан аяттары жазыла турган калем жана ал жазган аяттардын урматына ант ичип, Өзүнүн пайгамбарын мушриктер айыптаган сөздөрдөн коргоодо.

4 Пайгамбарыбыз саллоллоху алайхи ва салламдын адеп-ахлагы жөнүндө сурагандарга Айша энебиз: «Анын ахлагы – Кураан» деп жооп берген болчу. Мунун мааниси ал ар дайым Кураан көргөзгөн адептер менен «сугарылып» турган.

Туура Жол тапканын эң жакшы билет.[1]

أَعْلَمُ بِٱلْمُهْتَدِينَ ۝٧

8. (Динди) жалган дегендерге моюн сунба!

فَلَا تُطِعِ ٱلْمُكَذِّبِينَ ۝٨

9. Сен алар менен макул болсоң, алар да сени менен келишип алууну каалашат.

وَدُّوا۟ لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ۝٩

10. Сен моюн суна бербегин: көрүнгөн эле кадырсыз анткорго,

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ۝١٠

11. (Адамдардын арасын бузуу үчүн) ушак таратып жүрүүчү шылдыңчыларга,

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍۭ بِنَمِيمٍ ۝١١

12. Чектен чыккан, күнөөкөр, жакшылыкка бут тосуучуларга,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ۝١٢

13. Орой жана андан соң.., атасынын дайыны жок (тексиз) адамдарга![2]

عُتُلٍّۭ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ۝١٣

14. Ал бай жана перзенти көп болгондуктан,

أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ۝١٤

15. ага биздин аяттарыбыз окулганда: «(бул) байыркылардын жөө-жомоктору го»-деди.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ۝١٥

16. Биз жакында (Кыяматта) аны тумшугунан тамгалап койобуз![3]

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ۝١٦

---

1 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам «Аллаһтан башка бардык кудайлар жалган. Силердин ата-бабаңар адашкан пенделер болчу» дегенде, жалган «кудайлардын» пенделери ага келип: «Кел, эй, Мухаммад сүйлөшүп алалы, сен биздин кудайларга тил тийгизбе, ата-бабаларыбызды адашкан деп айыптаба. Ошондо биз дагы сенин диниңе каршылык кылбайбыз»-дешет. Кийинки аяттарда Аллаһ Өз пайгамбарына аларга кандай жооп бериш керектигин үйрөткөн.

2 Кураан чындыктарын айттырбай коюу үчүн ислам өкүлдөрү менен келишип алууга умтулган касамкор, атасынын дайыны жок, зынаадан төрөлгөндөр ар бир заманда табылат. Пайгамбарыбыздын заманында ошондой адамдардын бири Валид ибн Мугира деген ашынган каапыр эле. Валид чириген бай жана бала-чакасы көп болгон. Ал мезгилдерде кимдин перзенти көп болсо, ал ошону менен да текеберленчү.

3 Аллаһ Таала исламдын ашынган душмандарын акыретте катуу азапка салганда, азаптын кара белгиси адегенде эле алардын жүздөрүнөн билинет.

**17.** Биз аларды бак-бостон ээлерин сынаганыбыз сыяктуу сынадык.[1] Бир кезде (бак ээлери) бакты(н түшүмүн) таңга маал (эч ким тура элек мезгилде) жыйнап алууга ант ичишти.

إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟ لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Алар (ниеттеринде "Аллаһ кааласа" деген сөздү) эсепке алышпады.

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Анан алар уктап жатканда бактын үстүндө Сенин Раббиң тарабынан (жиберилген) бир айлануучу (от) айланып турду (дагы...)

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** (Күйдүрүп, чычаласын чыгарганда) караңгы түн сыяктуу болуп калды.

فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢٠﴾

**21.** Анан таң азанда бири-бирин чакырышты:

فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢١﴾

**22.** «Эгерде (түшүмүңөрдү) жыйнай турган болсоңор эртерээк барбайсыңарбы»

أَنِ ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** (Бардыгы үйүнөн чыгып) жолго түшүштү шыбырашып:

فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** «Бүгүн силердин үстүңөргө – бактын ичине бир дагы кедей кирип калбасын».

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا ٱلْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Алар эч кимге билдирбей (ушундай катаал, мээримсиз абалда кембагалдарды түшүмдөн) куржалак калтырууга

وَغَدَوْا۟ عَلَىٰ حَرْدٍ قَٰدِرِينَ ﴿٢٥﴾

---

1 Макка мушриктерине Аллаһ Таала өтө көп мөөнөт берип, дүйнөлүк нээматтардан кем кылбай, бирок ошол эле учурда кана, качан ыйман келтиришет экен деп сынап турду. Бирок алар ыйманга кирүүнүн ордуна каапырчылыкта текеберленип кетишти жана өздөрүнүн акыреттерин күйдүрүп алышты. Эмки аяттарда Аллаһ Таала алардын бул жоругун, бак-дарактарынын түшүмүнөн ихсан (садака) кылууга кызганган, мунун натыйжасында Аллаһ алардын бактарына асмандан өрт жиберип, не бактан жок, не акыреттик сооптон жок куржалак олтуруп калган кишилерге окшотот.

кудуреттүүбүз деп, эрте таңда бара жатышты.

**26.** Анан.., (кара чычала болуп калган) бакты көрүп: «Биз адашып (башка бакка келип) калыптырбыз»-дешти.

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوٓا۟ إِنَّا لَضَآلُّونَ ٢٦

**27.** “Жок! Биз (бактан) куржалак калыптырбыз!

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٢٧

**28.** (Ошондо) алардан адилеттүүрөөк бирөөсү: «Мен силерге «Аллаһты даңазалагыла» (“Аллаһ кааласа” деп айткыла) дебедим беле?» -деди.

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ٢٨

**29.** (Дагы) айтышты: «Раббибиз (кемчилдиктүү сыпаттардан) Аруу-Таза! Биз (өзүбүзгө) зулум кылуучулардан болуп калдык!»

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَ رَبِّنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ٢٩

**30.** Анан бири-бирине карап, бири-бирин айыптай баштады.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَٰوَمُونَ ٣٠

**31.** Жана (мындай) дешти: «Шорубуз курусун! Биз (чындап) чектен чыгып кетиптирбиз!

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا طَٰغِينَ ٣١

**32.** Раббибиз анын ордуна андан жакшыраагын бергей эле! Биз Раббибизге умтулуучубузго!»

عَسَىٰ رَبُّنَآ أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا رَٰغِبُونَ ٣٢

**33.** (Азгырылган адамдарга сыноо дүйнөдөгү) азап ушундай! Ал эми, Акырет азабы (мындан) чоңураак, эгер билишсе!

كَذَٰلِكَ ٱلْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٣٣

**34.** Албетте, такыба кишилер үчүн Раббисинин алдында эң мыкты бейиштер бар.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ٣٤

**35.** (Эй, Макка мушриктери!) эмне, биз мусулмандарды

أَفَنَجْعَلُ ٱلْمُسْلِمِينَ كَٱلْمُجْرِمِينَ ٣٥

(силерге окшогон) күнөөкөрлөр сыяктуу кылат бекенбиз?![1]

**36.** Силерге эмне болгон?! Кандай өкүм чыгарып жатасыңар?!

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ٣٦

**37.** Же силердин алдыңарда аны сабак кылып окуган (Ыйык) Китеп бар беле?!

أَمْ لَكُمْ كِتَٰبٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ٣٧

**38.** (Же) Ал (китептин ичинде) силер үчүн өзүңөр каалаган нерсе (бар бекен)?!

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ٣٨

**39.** Же болбосо, силер үчүн Биздин мойнубузда Кыямат күнүнө чейин жете турган «Силер каалаган (бардык) нерсе(лер) силер үчүн мүмкүн» деген ант-убада бар бекен?!

أَمْ لَكُمْ أَيْمَٰنٌ عَلَيْنَا بَٰلِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ٣٩

**40.** (О, Мухаммад), алардан сурачы, кимиси буга кепил боло алат?!

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ٤٠

**41.** Же алардын (каалоо тилектерин орундатып бере турган Аллаhтан башка) кудайлары барбы?! Эгер чынчыл болушса, (ошол) кудайларын алып келишсин!

أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ٤١

**42.** (Кыямат) күнү Балтыр ачылып, (бардык элдер) сажда кылууга чакырылганда, алар (мушриктер сажда кылууга) жарабай калышат.[2]

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ٤٢

---

1 Аллаhка моюн сунган адамдар менен каапырлардын акыбети эч качан окшош болбойт.

2 Бул аят Кыяматтагы оор абал жөнүндө кабар берет. Абу Саид Худрий разияллоху анху мындай хадис риваят кылган:

يوم القيامة يشتد الأمر ويصعب هوله، ويأتي الله تعالى لفصل القضاء بين الخلائق، فيكشف عن ساقه الكريمة التي لا يشبهها شيء، قال صلى الله عليه وسلم: "يكشف ربنا عن ساقه، فيسجد له كل مؤمن ومؤمنة، ويبقى من كان يسجد في الدنيا رياء وسمعة، فيذهب ليسجد، فيعود ظهره طبقًا واحدًا" رواه البخاري: 4919

"Мен Расулуллаh саллаллоху алайхи ва салламдын мындай дегенин уктум: "(Кыяматтагы оор күндө) Раббибиз калк-калайыкка өкүм кылуу үчүн келет жана Өзүнүн (эч нерсеге окшобогон) Балтырын ачат. Анан Ага ар бир ыймандуу эркек-аял саждага жыгылат. Ошондо бул дүйнөдө эл көрсүнгө гана ийилип жүргөндөр (жана тап-такыр сажда кылбагандар) дагы сажда кылуу үчүн барышат. Бирок, алардын омурткалары катып (саждага жарабай) калат." (Бухарий: 4919-хадис. Муслим: 183-хадис)

**43.** Көздөрү жерге кадалып, аларды кордук ороп абалда (турушат) Алар (дүйнө жашоосунда) сак-саламат болуп (сажда кылууга жарап) турганда саждага чакырылышкан эле.

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۖ وَقَدۡ كَانُواْ يُدۡعَوۡنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمۡ سَٰلِمُونَ ٤٣

**44.** (О, Мухаммад!) Сен бул Сөздү (Куранды) жалган дегендерди Мага кой! Биз аларды билбеген тарабынан эч билгизбей азапка салабыз! [1]

فَذَرۡنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِۖ سَنَسۡتَدۡرِجُهُم مِّنۡ حَيۡثُ لَا يَعۡلَمُونَ ٤٤

**45.** Мен аларга мөөнөт беремин. Менин амалкерлигим бекем!

وَأُمۡلِي لَهُمۡۚ إِنَّ كَيۡدِي مَتِينٌ ٤٥

**46.** Же болбосо (о, Мухаммад) сен алардан (өзүңдүн дааватың үчүн) акы сурап, алар болсо төлөөдөн кыйналып жатышабы?

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ أَجۡرٗا فَهُم مِّن مَّغۡرَمٖ مُّثۡقَلُونَ ٤٦

**47.** Же алардын алдында кайып (ааламындагы Тагдыр Китеби) барбы (жана) алар (ошондон окугандарын) жазышабы?[2]

أَمۡ عِندَهُمُ ٱلۡغَيۡبُ فَهُمۡ يَكۡتُبُونَ ٤٧

**48.** Эми (о, Мухаммад) сен Раббиңдин өкүмүнө сабыр кыл! Балыктын «ээси» (Юнус пайгамбар) сыяктуу (элиңе сабырсыз) болбо! Бир кезде ал (балыктын ичине) жутулган бойдон (кап-караңгы курсакта

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ٤٨

---

1 Бул аятта Аллаh Макка мушриктерин, каапыр болоор замат азапка салбай, акырындык менен, мөөнөт берип, бир аз - бир аздан нээмат жана өмүр берип, даражама - даража алып барып, качан алар эч нерсени капарына илбей, "Аллаh бизге кайра нээмат берип жатат го. Демек, бир нерсебиз Аллаhка жаккан окшойт" деп бейкапар болуп калгандан кийин гана азап жиберүү жөнүндө айтып жатат.

2 Эгер Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам дин үйрөткөнү үчүн алардан акы сурабаса же алар кайыптагы тагдыр китеби – Лавхул Махфузду окуп, андагы келечек кабарларды жазып жүрбөгөн болсо, тагыраак айтканда, өздөрүнүн тозокко түшпөөсү жөнүндө кайыптан кабар алышпаган болсо, эмне үчүн акыйкатка ушул даражада назарсыз болушат?! Эмне үчүн динге душман болуп пайгамбарга руханий-денелик зыяндарды жеткиришет?!

отуруп) Раббисине дуба кылган болчу.[1]

**49.** Эгерде ага Раббисинин нээматы (жакшылыгы) жетпегенде, жек көрүлгөн абалда жайдак жерге (кароосуз) таштап коюлмак.[2]

لَّوۡلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعۡمَةٞ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ مَذۡمُومٞ ٤٩

**50.** Анан Раббиси аны (кайрадан пайгамбарчылык үчүн) тандап, салих (жакшы) инсандардан кылды.

فَٱجۡتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٥٠

**51.** (О, Мухаммад) каапыр болгон адамдар зикирди (Кураанды) уккан мезгилде (ичи өрттөнүп) сени көздөрү менен оодара сала жаздашат жана: «Ал жинди!»- дешет.

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَيُزۡلِقُونَكَ بِأَبۡصَٰرِهِمۡ لَمَّا سَمِعُواْ ٱلذِّكۡرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجۡنُونٞ ٥١

**52.** Ал (Кураан) бүт ааламдар үчүн (эң даанышман) насаат-эскермеден башка нерсе эмес!

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكۡرٞ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٥٢

---

1 Юнус пайгамбардын толугураак баяны менен таанышуу үчүн “Анбия”, “Саффат” жана “Юнус” сүрөлөрүнө кайрылыңыз.

2 Бирок, андай болбоду. Аллаһ анын дубасын угуп, кечирип, ырайым кылганы себептүү, балык аны жайдак, ысык, жалан жерге оозунан чыгарып таштаар замат ал жерге ашкабак дарагын өстүрүп, анын алсыздаган денесин илахий көлөкө менен ырахаттандырды.

## 69 «Ал-Хаакка» сүрөсү[1]

سُورَةُ الحَاقَّةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ал – Хаакка!

ٱلۡحَآقَّةُ ١

2. «Ал – Хаакка» дегени эмне?!

مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٢

3. (О, Мухаммад!) «Ал – Хаакка» эмне экенин сен кайдан билмек элең?[2]

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحَآقَّةُ ٣

4. «Самуд» менен «Аад» (коому) Кыяматты жалганга чыгарышкан эле.[3]

كَذَّبَتۡ ثَمُودُ وَعَادُۢ بِٱلۡقَارِعَةِ ٤

5. Анан... Самуд (эли жүрөк жарган) ач айкырык менен кыйратылды.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهۡلِكُواْ بِٱلطَّاغِيَةِ ٥

6. Ал эми, Аад болсо, кутурган бороон шамал менен өлтүрүлдү.

وَأَمَّا عَادٞ فَأُهۡلِكُواْ بِرِيحٖ صَرۡصَرٍ عَاتِيَةٖ ٦

7. (Аллаһ) ал шамалды алардын үстүнө жети түн, сегиз күн токтоосуз «кызмат кылдырып» койду. Анан сен (оо, көрүүчү) ал жердеги адамдарды оонап, айкалышып жаткан курма дарагынын денелери сыяктуу кароосуз өлүп жаткандарын көрөсүң!

سَخَّرَهَا عَلَيۡهِمۡ سَبۡعَ لَيَالٖ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومٗاۖ فَتَرَى ٱلۡقَوۡمَ فِيهَا صَرۡعَىٰ كَأَنَّهُمۡ أَعۡجَازُ نَخۡلٍ خَاوِيَةٖ ٧

---

1 Элүү эки аяттан турган бул сүрө Маккада түшүрүлгөн. "Ал-Хааккаңын" мааниси "Чындап болуучу".

2 «Аль-Хаакка» Кыяматтын бир нече атактуу ысымдарынын бири. Кыямат кайымдын мындан башка да «Аль-Карийа" (Катуу согуучу), "Аль-Ваакеъа" (Окуя), "Ат-Тоомма" (Чоң апаат), "Ас-Соохха" (Катуу добуш), Ас-Сааъа" (Саат) ж.б.у.с. аталыштары дагы бар.

3 "Самуд" – бул Хижр деген жерде (Азыркы Саудияга караштуу аймак) жашаган илгерки бир уруунун аты. Аллаһ Таала аларга Салих пайгамбарды жиберип, Аллаһка, кыяматка ишенүүгө жана Өзүнүн пайгамбары көргөзгөндөй жашоого буюрган. Ал эми, "Аад" болсо Хазрамаут деген жерде жашаган илгерки уруунун аты. Аллаһ Таала аларга Худ пайгамбарды жиберген.

**8.** Эми, карачы (алардан бирөө-жарымынын) өлбөй калганын көрөөр бекенсиң?!

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ٨

**9.** Анан Фираун, андан мурунку (каапыр) адамдар жана көңтөрүлгөн шаар (элдери – Лут коому) каапырчылык (иштерди) жасашып,

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ بِٱلْخَاطِئَةِ ٩

**10.** Раббисинин пайгамбарына каршы чыгышты эле, (Рабби) аларды өтө катуу азап менен кыйратты!

فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ١٠

**11.** (Нух доорундагы топон) суу ташкан убакытта, Биз (каапырларды кыйратып) силерди кемеде көтөрүп койгон элек.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ١١

**12.** Аны (кемени) силерге үлгү-сабак кылуу үчүн жана акылдуу адамдар (сабак катары) билип жүрүү үчүн.

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ١٢

**13.** Эми, качан «Сур» (деп аталган чоор) бир ирет тартылганда,[1]

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣

**14.** жер менен тоолор көтөрүлүп, бир ирет кагыштырылып (тоолор упадай урап, жер менен тегиз болуп калганда,)

وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَٰحِدَةً ١٤

**15.** Дал ошол күндө Ваакеьа (Кыямат) болот.

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ١٥

**16.** Жана ал күндө үлпүлдөк (алсыз) болуп калган асман жарылганда,

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ١٦

**17.** жана асмандын ар тарабында периштелер (Аллаһтын кызматына даяр туруп), алардын үстүндө сегиз

وَٱلْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ١٧

---

1 Кыямат кайым башталганынын бир белгиси Исрафил периштенин "Сур" деген кернейди тартуусу. Ошол замат топуракта чирип жаткан денелер жамгырдан кийин жайнап чыккан өсүмдүктөр сыяктуу өнүп чыга баштайт. Кийин аларга рухтары учуп келип, биригет.

(күч-кубаттуу периште) Раббиңдин Аршын көтөргөндө,[1]

18. дал ошол күндө силер (Раббиңерге) жолуктуруласыңар. Силердин эч бир сыр(ыңар) жашыруун калбайт.[2]

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٨﴾

19. Кимге китеби оң тарабынан берилсе, ал (сүйүнгөн бойдон мындай) дейт: «Эй! Мына, менин китебимди окуп көргүлө!

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ فَيَقُولُ هَاؤُمُ اقْرَءُوا كِتَابِيَهْ ﴿١٩﴾

20. Мен бул эсеп-китебиме жолугууга анык ишенген болчумун!»

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَاقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢٠﴾

21. Анан ал өзү ыраазы болгон жашоодо –

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢١﴾

22. – эң жогорку Бейиште болот.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٢﴾

23. Анын мөмөлөрү (отурган жерден кол сунсаң эле жеткидей аралыкта) ийилип турут.

قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٣﴾

24. (Анан аларга айтылат) «Өткөн (дүйнө жашоосунда) жасаган (сооптуу) ишиңер себептүү жегиле, ичкиле – аш болсун!»

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا أَسْلَفْتُمْ فِي الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾

25. Ал эми, (амал) китеби сол тарабынан берилген (бактысыз адамдар кайгырып мындай) дешет: «Атаганат! Менин китебим берилбей эле койсо экен

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِشِمَالِهِ فَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَابِيَهْ ﴿٢٥﴾

---

1 Аллаһ Тааланын "Арш" деп аталган Улук Тактысын көтөрүү вазыйпасы жүктөлгөн периштелердин күчү жана келбет-көлөмү жөнүндө Абу Дауддун "Сунан" китебинде келген бир хадисте пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам мындай дегени баяндалат: "...Аршты көтөргөн периштелерден биринин кулагынын жумшагынан желкесине чейин жети жүз жылдык жол" (Ибн Касир).

2 Анан Аллаһ Таала жеке Өзү сот-сурагын жүргүзө баштайт. Элдерге бул дүйнөдөгү жасаган иштеринин тизмеси – амал баракчалары (китептери) таратылат. Ал китептерди ар бир адам баласынын эки желкесинде олтурган эки периште бардык жашыруун иштерине чейин жазып алышкан болчу. Ошондо жакшылардын китептери оң тарабынан, жамандардын китеби сол тарабынан берилет.

| | |
|---|---|
| **26.** жана эсебим кандай экенин билбей эле калсам экен.., | وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾ |
| **27.** Кана эми, ал (менин өлүмүм) чечүүчү болсо! (кайра тирилүү деген болбосо!) | يَا لَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾ |
| **28.** Мал-дүйнөм мага пайда бербей калды! | مَا أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ﴿٢٨﴾ |
| **29.** Менин күч-кубатым (салтанат-бийлигим) жок болуп кетти!»[1] | هَلَكَ عَنِّي سُلْطَانِيَهْ ﴿٢٩﴾ |
| **30.** (О, периштелер!) Аны кармап, кишендегиле! | خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾ |
| **31.** Кийин тозокко таштагыла! | ثُمَّ الْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾ |
| **32.** Андан соң узундугу жетимиш чыканак келген чынжырга өткөргүлө!»[2] | ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾ |
| **33.** (Себеби), Ал Улук Аллаһка ыйман келтирбеди | إِنَّهُ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ الْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾ |
| **34.** жана бей-бечараларды тамактандырууга (эч кимди) кызыктырбады. | وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾ |
| **35.** Ал (азаптуу) күндө ал жерде ага (эч бир) дос-жардамчы болбойт. | فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هَاهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾ |
| **36.** Тамак-аш да болбойт. Бир гана «гислийн» (деген «тамак»)[3] болот. | وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾ |
| **37.** Аны күнөөлүү адамдар гана жейт. | لَا يَأْكُلُهُ إِلَّا الْخَاطِئُونَ ﴿٣٧﴾ |

---

1 Мына ушинтип муң-арманын айтып бүтүп-бүтөлекте эле, анын үстүнөн Аллаһ Тааланын каардуу бирок, адилет өкүмү жарыяланат.

2 Аяттын арабча текстинде «услукууху» деп келген сөздү кээ бир котормочулар «байлагыла», «таңгыла» деп которушат. Бирок, мунун сөздүктөгү мааниси «жүргүзүү», «өткөрүү». Демек, күнөөкөр, тозоку пенде узундугу жетимиш чыканак болгон чынжырга, шыкка өткөрүлгөн шишкебек сыяктуу өткөрүлөт. Узун чынжыр кылмышкердин арка жагынан киргизилип, оозунан чыгарылат. Мындай азаптан Аллаһтын Өзү сактасын! (Саадий).

3 «Гислийн» - бул тозокто күйгөн кылмышкерлердин денесинен агып чыккан ириңден даярдалган «тамак». Ал өтө кайнак, эң ачуу жана адам чыдагыс сасык болот.

**38.** Мен силер көргөн нерселер менен ант ичип..,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِمَا تُبۡصِرُونَ ٣٨

**39.** Жана көрө албаган (бардык) нерселер менен ант ичип (айтамын):

وَمَا لَا تُبۡصِرُونَ ٣٩

**40.** «Ал (Кураан) Улук пайгамбардын (Аллаһ үйрөткөн) Сөзү!

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ٤٠

**41.** Ал акындын сөзү эмес! Өтө аз ыйман келтирип жатасыңар!

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَاعِرٖۚ قَلِيلٗا مَّا تُؤۡمِنُونَ ٤١

**42.** Ал көзү ачыктын да сөзү эмес![1] (Аллаһты) өтө аз эскерип жатасыңар!

وَلَا بِقَوۡلِ كَاهِنٖۚ قَلِيلٗا مَّا تَذَكَّرُونَ ٤٢

**43.** Ал ааламдардын Раббиси тарабынан түшүрүлгөн!

تَنزِيلٞ مِّن رَّبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٤٣

**44.** Эгер ал (Мухаммад) (Кураандагы) кээ бир сөздөрдү (ойлоп чыгарган жана «ушул – Аллаһтын сөзү» деп, аны) Бизге оодарган болсо,

وَلَوۡ تَقَوَّلَ عَلَيۡنَا بَعۡضَ ٱلۡأَقَاوِيلِ ٤٤

**45.** Биз аны күч менен кармап, өч алмакпыз.

لَأَخَذۡنَا مِنۡهُ بِٱلۡيَمِينِ ٤٥

**46.** Кийин жүрөк тамырын үзүп жибермекпиз!

ثُمَّ لَقَطَعۡنَا مِنۡهُ ٱلۡوَتِينَ ٤٦

**47.** Анан силердин араңардан эч ким аны (Бизден) куткарып кала алмак эмес!

فَمَا مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ عَنۡهُ حَٰجِزِينَ ٤٧

**48.** Ал (Кураан) такыбаа кишилер үчүн эскерме-сабак.

وَإِنَّهُۥ لَتَذۡكِرَةٞ لِّلۡمُتَّقِينَ ٤٨

**49.** Силердин араңарда (Кураанды) «жалган» дегендер бар экенин Биз эң жакшы билебиз!

وَإِنَّا لَنَعۡلَمُ أَنَّ مِنكُم مُّكَذِّبِينَ ٤٩

**50.** Ал каапырларга кайгы![2]

وَإِنَّهُۥ لَحَسۡرَةٌ عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥٠

---

1 Кээ бир каапырлар "Мухаммад жиндер менен байланыш түзгөн бакшы. Ага кабарларды жиндер жеткирип турат" дешкен. Бул аят ошолорго жооп.

2 Кураандын каапырларга кайгы болушунун себеби, акыретте алар «Эх! ушул Кураанга ээрчигенибизде азапка жолукпайт болчубуз!» деп кайгы тартышат. (Саадий).

**51.** Ал – анык Чындык!

**52.** Эми, Улук Раббиңдин ысымына (ар дайым) тасбих айта жүр![1]

وَإِنَّهُۥ لَحَقُّ ٱلۡيَقِينِ ۝٥١

فَسَبِّحۡ بِٱسۡمِ رَبِّكَ ٱلۡعَظِيمِ ۝٥٢

---

1 Аллаһ Таала бизге Өзүн – Өзү тааныткан. Демек, биз аны Өзү тааныткандай жогорку жана кемчилдиксиз сыпаттар менен гана таанып, сыпатташыбыз керек. Пенденин "Субханаллаһ!" деп дуба кылып жүрүүсү "тасбих" деп аталат. "Субханаллаһтын" мааниси "Мен Аллаһты ар кандай Өзүнө ылайык эмес сыпаттардан аруулаймын жана Өзү үйрөткөп, Өзүнө ылайык болгон бийик, ыйык жана кемчилдиксиз сыпаттар менен сыпаттаймын" дегенди билдирет.

## 70 «Маьариж» сүрөсү[1]

سُورَةُ المَعَارِجِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Мушриктерден) бир суроочу[2] собол кылды түшүүчү азап жөнүндө –

سَأَلَ سَآئِلُۢ بِعَذَابٖ وَاقِعٖ ١

2. – каапырлардын башына. (Азап сөзсүз келет. Ошондо) аны кайтаруучу (күч) болбой калат!

لِّلۡكَٰفِرِينَ لَيۡسَ لَهُۥ دَافِعٞ ٢

3. (Ал азап) Маьариж – тепкичтердин[3] ээси Аллаһ тарабынан (келет)

مِّنَ ٱللَّهِ ذِي ٱلۡمَعَارِجِ ٣

4. Периштелер менен Рух Ага (Аллаһ Таалага) өлчөмү элүү миң жылга тең болгон күндө көтөрүлүп барышат.[4]

تَعۡرُجُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَٱلرُّوحُ إِلَيۡهِ فِي يَوۡمٖ كَانَ مِقۡدَارُهُۥ خَمۡسِينَ أَلۡفَ سَنَةٖ ٤

5. (О, Мухаммад!) Сен (мушриктердин «жалган» деген сөзүнө жана зыяндуу иштерине) эң сонун сабыр кыл!

فَٱصۡبِرۡ صَبۡرٗا جَمِيلًا ٥

6. Алар аны (кайра тирилүүнү акылдардан) алыс деп ойлошот.

إِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهُۥ بَعِيدٗا ٦

7. Биз болсо, жакын (анык) деп билебиз.

وَنَرَىٰهُ قَرِيبٗا ٧

8. Ал күндө асман эритилген жез сыяктуу,

يَوۡمَ تَكُونُ ٱلسَّمَآءُ كَٱلۡمُهۡلِ ٨

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 44 аяттан турат. "Маьариж" сөзү "шатылар" же "тепкичтер" деп которулат.

2 Бул каапыр Назр бин Хаарис деген киши эле. Ал пайгамбарыбызды шылдыңдап: "Бизге азап качан келет?" деп сурады жана «Эй Аллаһ! Эгер ушул Кураанды Мухаммадга Өзүң түшүргөнүң чын болсо, биздин үстүбүзгө таш жаадырып жибер!» деп дуба кылды. (Ибн Касийр)

3 Бул жерде жети кабат асманды тепкичтерге окшотуу бар.

4 Бул аяттагы Рух менен периштелердин Аллаһ Таалага көтөрүлүшү дагы Аллаһ Тааланын бийикте экенине далил.

**9.** Ал эми, тоолор тытылган жүн сыяктуу болуп калат.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٩

**10.** (Ал күнү) дос өзүнүн жакын досун(ун абалын) сурай албайт!

وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمٗا ١٠

**11.** Аларды (бири-бирине) көрсөтүлөт. Күнөөкөр (тозоку) адам ошол күндүн азабына(н кутулуш үчүн) перзенттерин,

يُبَصَّرُونَهُمۡۚ يَوَدُّ ٱلۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِي مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذِۭ بِبَنِيهِ ١١

**12.** аялын жана ага-инилерин,

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَأَخِيهِ ١٢

**13.** өзүнө арка-жөлөк болгон тууган уруктарын..,

وَفَصِيلَتِهِ ٱلَّتِي تُـٔۡوِيهِ ١٣

**14.** жана деги эле, жер бетиндеги бардык адамдарды садага чаап, анан (ушул төлөмү) өзүн (тозоктон) куткарып кетүүсүн каалайт.

وَمَن فِي ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٤

**15.** Жок! Ал (тозок) – алоолонгон от,

كَلَّآۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٥

**16.** терилерди шылып алуучу!

نَزَّاعَةٗ لِّلشَّوَىٰ ١٦

**17.** Ал от (кучагына) чакырат (акыйкаттан) жүз буруп, артка кеткендерди

تَدۡعُواْ مَنۡ أَدۡبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18.** жана (адал-арамына карабай дүйнө-мүлк) жыйнап, (андан садака кылбай) басып-чогултуп жаткан адамдарды!

وَجَمَعَ فَأَوۡعَىٰٓ ١٨

**19.** Чынында инсан чыдамсыз жаратылган.

۞إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ خُلِقَ هَلُوعًا ١٩

**20.** Эгер аны жаман (тагдыр) кармаса, чыдамсыздык кылат.

إِذَا مَسَّهُ ٱلشَّرُّ جَزُوعٗا ٢٠

**21.** Жакшы (тагдыр) кармаса кызганчаак болуп калат.

وَإِذَا مَسَّهُ ٱلۡخَيۡرُ مَنُوعًا ٢١

**22.** Намаз окуучулар гана андай эмес.

إِلَّا ٱلۡمُصَلِّينَ ٢٢

23. Алар намаздарын дайым окушат.

ٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَآئِمُونَ ﴿٢٣﴾

24. Алардын дүйнө-мүлкүндө белгилүү акы (үлүш) бар,

وَٱلَّذِينَ فِىٓ أَمْوَٰلِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ﴿٢٤﴾

25. муктаждар жана сурагандар үчүн.

لِّلسَّآئِلِ وَٱلْمَحْرُومِ ﴿٢٥﴾

26. Алар Эсеп (Акырет) күнүн тастыкташат...

وَٱلَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٢٦﴾

27. Алар Раббисинин азабынан коркушат...

وَٱلَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٢٧﴾

28. Чынында, Раббисинин азабы(нан) аманда болуу (эч ким үчүн кепилденген) эмес.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٨﴾

29. Жана алар жыныс мүчөлөрүн (арамдан) сакташат.

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَٰفِظُونَ ﴿٢٩﴾

30. Өздөрүнүн (ак никедеги) аялдарына жана күңдөрүнө гана («барышат»). Ошондо алар (күнөөлүү деп) айыпталбайт.

إِلَّا عَلَىٰٓ أَزْوَٰجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣٠﴾

31. Ким ушундан кийин (башкаларды никесиз) «каалаcа», алар чектен чыккандар!

فَمَنِ ٱبْتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْعَادُونَ ﴿٣١﴾

32. Жана алар өз аманаттарын, убада-келишимдерин бекем сакташат...

وَٱلَّذِينَ هُمْ لِأَمَٰنَٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَٰعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Күбөлүк бергенде (жалган аралаштырбай) түз болушат...

وَٱلَّذِينَ هُم بِشَهَٰدَٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٣﴾

34. Алар намаздарын(ын убактысын) сакташат...

وَٱلَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٤﴾

35. Алар – Бейиштерде сыйлануучулар!

أُو۟لَٰٓئِكَ فِى جَنَّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٥﴾

36. (О, Мухаммад), каапырларга эмне болду, сен тарапка шашылышат?

فَمَالِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٦﴾

37. Оң каптал жана сол капталдан топурап?[1]

عَنِ ٱلْيَمِينِ وَعَنِ ٱلشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٧﴾

---

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Кураан окуганда каапырлар топурап

**38.** Алардын ар бири Нээмат Бейишине кирүүнү каалайбы?

أَيَطۡمَعُ كُلُّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ أَن يُدۡخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٖ ٣٨

**39.** Жок, (эч андай болбойт!) Биз аларды өздөрүнө белгилүү нерседен (бир тамчы атырылган суудан) жараттык.

كَلَّآۖ إِنَّا خَلَقۡنَٰهُم مِّمَّا يَعۡلَمُونَ ٣٩

**40.** Чыгыштар менен батыштардын Раббисине ант, Биз кудуреттүүбүз:

فَلَآ أُقۡسِمُ بِرَبِّ ٱلۡمَشَٰرِقِ وَٱلۡمَغَٰرِبِ إِنَّا لَقَٰدِرُونَ ٤٠

**41.** аларды жакшыраак (ыймандуу элдерге) алмаштырып коюуга! Жана Биз (буга) алсыз эмеспиз![1]

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ خَيۡرٗا مِّنۡهُمۡ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوقِينَ ٤١

**42.** (О, Мухаммад) эми, жөн кой аларды. Убада кылынган (өлүп, азапка дуушар боло турган) күндөрүнө жолукканга чейин (күнөө деңизине) чумкуп, ойноп-күлүп жүрө беришсин!

فَذَرۡهُمۡ يَخُوضُواْ وَيَلۡعَبُواْ حَتَّىٰ يُلَٰقُواْ يَوۡمَهُمُ ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٤٢

**43.** (Ал эми) ошол күндө алар мүрзөлөрүнөн чыгып, бир байракты ээрчиген сыяктуу (чогуу жана) тез келишет.

يَوۡمَ يَخۡرُجُونَ مِنَ ٱلۡأَجۡدَاثِ سِرَاعٗا كَأَنَّهُمۡ إِلَىٰ نُصُبٖ يُوفِضُونَ ٤٣

**44.** Көздөрү (жер тиктеп) бөжүрөйүп, (ар тараптан) кордук ороп турат. Мына ушул – аларга убада кылынган Күн!

خَٰشِعَةً أَبۡصَٰرُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٞۚ ذَٰلِكَ ٱلۡيَوۡمُ ٱلَّذِي كَانُواْ يُوعَدُونَ ٤٤

---

келишип, "Мухаммад дагы эмне дээр экен" деп аңдып турушчу. Анан сахаабаларды мыскылдап, "Биз аксөөкпүз. Силерден өйдө таптагы адамдарбыз. Ошондуктан, биз силерден мурун Бейишке киребиз" дешчү.

1 Эгер кааласа Аллаһ Таала аларды көз ирмемде жер менен жексен кылууга жана алардын ордуна башка, ыймандуу адамдарды жашатып коюуга кудуреттүү. Бирок, Аллаһ Таала аларга тозок отуна дагы да ылайыгыраак болуш үчүн мөөнөт берди.

## 71 «Нух» сүрөсү[1]

## سُورَةُ نُوحٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Биз Нухту өз коомуна элчи-пайгамбар кылып жибердик (жана ага): «Аларга катуу азап келишинен мурда коомуңду (тозок азабынан) эскерткин»[2] - (деп вахий кылдык).

إِنَّآ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ۝١

2. Ал айтты: «О, коомум! Мен силерге анык эскертүүчү-пайгамбармын.

قَالَ يَٰقَوْمِ إِنِّى لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ۝٢

3. Аллаhка гана ибадат кылып, Андан корккула жана мага моюн сунгула!

أَنِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ۝٣

4. (Ошондо) Ал силердин күнөөңөрдү кечирип, белгилүү күндөргө (дүйнө жашоосун жашап бүткөнүңөргө) чейин силерди(н өлүмүңөрдү) кечиктирет. (Ал эми) Аллаhтын (белгилеген) ажалы келип калганда эч кечиктирилбейт, эгер билсеңер»[3]

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا يُؤَخَّرُ ۖ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ۝٤

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 28 аяттан турат.

2 Аллаh Таала эч бир элди жана эч бир адамды эскертмейинче жазалабайт. "Эскертүү" дегени эмне? Эмне үчүн Аллаh Таала көп аяттарда Өзүнүн пайгамбарларына "коомуңа үйрөткүн" дебей, "коомуңа эскерткин" деп буюрат? Анткени, ар бир пайгамбардын элдери көп учурда Аллаh Таала, акырет, бейиш жана тозок бар экенин эң жакшы билишкен. Анда алардын каапырчылыгы эмнеде? Алардын каапырчылыгы өздөрүнүн пенделик милдеттерин унутканында! Аллаh Таалага ишенип, бирок ибадат кылбаганында! Жок, Алар Аллаhты жана акыретти таптакыр эстеринен чыгарып жиберишкен эмес. Кез-кези менен Аллаh Тааланы эстеп калышчу. Кайсы мезгилдерде? Ооба, Баштарына кайгы-капа түшкөндө. Ошондо алар Аллаh Таалага өтө ыклас менен дуба жана тооба кылышып, эгер ушул кырсыктан аман сактаса, Өзүнө гана сыйынууга убада берип жиберишет. Аллаh Таала алардан кайгыны арылтканда, азыр эле айткан сөздөрүн, берген убадаларын унутуп, дагы каапырчылык иштерин улантышат.

3 Белгилүү болгондой Нухтун коому Аллаh жана пайгамбарына моюн сунбаганы себептүү Топон суу балээси менен кыйратылган. Бирок, ошол жазаны жибергенге

5. (Нух) айтты: «О, Раббим! Мен коомумду түнү-күнү (токтоосуз) даават кылдым.[1]

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا وَنَهَارًا ﴿٥﴾

6. Бирок менин дааватым алардын (акыйкаттан) качуусун гана көбөйттү!

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارًا ﴿٦﴾

7. Сен аларды кечирүүң үчүн мен ар качан аларды даават кыла баштасам, манжаларын кулактарына тыгып, кийимдери менен оронуп алып (мени укпай, ширк ибадаттарын) уланта беришти жана аябай текеберленишти.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوٓا۟ أَصَٰبِعَهُمْ فِيٓ ءَاذَانِهِمْ وَٱسْتَغْشَوْا۟ ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا۟ وَٱسْتَكْبَرُوا۟ ٱسْتِكْبَارًا ﴿٧﴾

8. Кийин мен аларды ашкере түрдө даават кылдым.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٨﴾

9. Андан соң аларга (дааватымды) ачык-жарыя айттым жана (кези келгенде) жашыруун түрдө да айтым.

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿٩﴾

---

чейин Аллаһ Таала аларга ар кимиси өз үйүндө бутун узун сунган бойдон, азап-жазасыз өлүү үчүн мүмкүнчүлүк берген. Эгер алар Нухтун дааватын угуп, Аллаһтан башка кудайларга сыйынуусун токтотуп, кудуреттүү Аллаһтын Өзүнө гана сыйынып жашаганда, ажал аларды дүйнө дооранын сүрүп бүткөндө гана алмак.

1 Бул аятта дааватчыга чоң сабак бар. Демек, даават деген белгилүү убакытка чектелбейт, өмүр бою жасалат. Нух пайгамбардын иштеген иши, сүйлөгөн сөзү, жасаган кыймыл аракети, адеп-ахлагы, коомдогу мамилесинин өзү даават болду. Эл динди анын өзүнөн, сөзүнөн, ар бир кыймылынан, жүрүш-турушунан, адамдар менен мамилесинен көрө алды. Мына ушундай даават кылгандан кийин кандай натыйжа болду? Өзү айтат: "Бирок менин дааватым алардын (акыйкаттан) качуусун гана көбөйттү! (Оо, Аллаһым) Сен аларды кечирүүң үчүн мен ар качан аларды даават кылып баштасам, манжаларын кулактарына тыгып, кийимдери менен оронуп алып (мени укпай, көшөргөн бойдон ширк ибадаттарын) уланта беришти жана аябай текеберленишти" Мунун мааниси эмне? Нух түшүнүктүү кылып жеткире албадыбы динди? Жок, андай эмес. Мунун эки себеби бар эле:
1) Аллаһтын Туура Жолуна багытталуу (хидаят) Аллаһ Тааланын гана колунда. Аллаһ хидаятка баштабаган адамдар Пайгамбар даават кылса да туура жолго түшпөйт.
2) Көралбастык жана текеберлик. Ар бир коомдун бузуку каапырлары көбүнчө мансаптуу жана бай адамдардан болот. Аларга Аллаһ Тааланы эскертип даават кылынса, "Биздей аксөөктөргө ушул кембагал акыл үйрөтөбү?" деп ичи тарлык жана текеберчилик менен дааватты четке кагышат.

فَقُلْتُ ٱسْتَغْفِرُوا۟ رَبَّكُمْ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارًا ﴿١٠﴾

**10.** Анан мен аларга (мындай) дедим: «Раббиңерден кечирим сурагыла! Ал чынында Кечиримдүү!

يُرْسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١١﴾

**11.** Силерге асмандан себелеген жамгыр жиберет.

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّٰتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَٰرًا ﴿١٢﴾

**12.** Жана дүйнө-мүлк, перзенттер менен кубаттап, бак-бостондорду жана (соолубас) дарыяларды берет.[1]

مَّا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلَّهِ وَقَارًا ﴿١٣﴾

**13.** Силерге эмне болгон, Аллаһка улуулукту каалабайсыңар?[2]

وَقَدْ خَلَقَكُمْ أَطْوَارًا ﴿١٤﴾

**14.** Ал силерди доор - доор менен жаратты го![3]

أَلَمْ تَرَوْا۟ كَيْفَ خَلَقَ ٱللَّهُ سَبْعَ سَمَٰوَٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٥﴾

**15.** Аллаһ (Таала) жети асманды кабат-кабаты менен кандай (чеберчиликте) жаратканына карабайсыңарбы?!

وَجَعَلَ ٱلْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ ٱلشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٦﴾

**16.** Жана Ал асмандардын койнундагы Айды нур, ал эми Күндү (аалам үчүн) чырак кылып койгон.

وَٱللَّهُ أَنۢبَتَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٧﴾

**17.** Жана Аллаһ силерди жерден гана өстүрүп чыгарган.[4]

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ إِخْرَاجًا ﴿١٨﴾

**18.** Кийин силерди (өлгөн күнүңөрдө) кайра топуракка кайтарып, (Кыяматта) дагы (топурактан) чыгарып алат.[5]

---

1 Демек, Ар дайым Аллаһ Тааладан кечирим сурап туруу ырыскынын мол болуусуна себеп болот экен.

2 Ага баш ийип, ибадат кылбайсыңар?

3 Бул аяттагы «доор» деген сөздү кээ бир аалымдар эненин жатынындагы түйүлдүк доорунан баштап, төрөлгөндөн кийинки бөбөктүк, балалык, өспүрүмдүк, жигиттик (селкилик) орто жаш, карылык доорлору деп түшүндүрүшөт.

4 Бардык инсанияттын атасы Адам алейхи саламды топурактан жараткан.

5 Имам Бухарий жана Имам Муслимдердин "Сахих" китептеринде Абу Хурайра деген сахаабадан риваят кылынган хадисте айтылышы боюнча адамдар өлгөндө денеси чирип, топуракка айланат. Бир гана омуртканын эң этегиндеги чычан сөөк чирибейт. Кыяматта асмандан инсандын бел суусу сыяктанган жамгыр жаайт

**19.** Аллаһ силер үчүн жерди(н бетин) тегиз кылды.

وَٱللَّهُ جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ بِسَاطًا ﴿١٩﴾

**20.** Анда(гы) кең жолдордон жүрүүңөр үчүн.

لِّتَسْلُكُوا۟ مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢٠﴾

**21.** Нух айтты: "О, Раббим! Алар мага каршы чыгышты жана дүйнөсү менен бала-чакасы зыяндан башканы көбөйтпөй турган адам(дар)ды ээрчип кетишти.[1]

قَالَ نُوحٌ رَّبِّ إِنَّهُمْ عَصَوْنِى وَٱتَّبَعُوا۟ مَن لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهُۥ وَوَلَدُهُۥٓ إِلَّا خَسَارًا ﴿٢١﴾

**22.** Алар (байлар динге каршы) өтө чоң айла-амалдарды жасашты.

وَمَكَرُوا۟ مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٢﴾

**23.** Жана (элдерге) "бут-кудайыңарды таштабагыла "Ваддды" дагы, "Суваанı" дагы, "Ягусту" дагы, "Яукту" дагы, "Насрды" дагы таштабагыла!" дешти.[2]

وَقَالُوا۟ لَا تَذَرُنَّ ءَالِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٣﴾

**24.** Алар көп элдерди азгырышты. Жана Сен (о, Аллаһым!) заалымдарга адашуучулуктан башканы көбөйтпө!

وَقَدْ أَضَلُّوا۟ كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّـٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَـٰلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Күнөөлөрү себептүү (топон суута) чөктүрүлүштү! Анан (наркы дүйнөдө) отко киргизтер кылынышты дагы, өздөрүнө

مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا۟ فَأُدْخِلُوا۟ نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا۟ لَهُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ أَنصَارًا ﴿٢٥﴾

---

жана мүрзөлөрдө чирип жаткан денелер ошол чычаң сөөктөгү данегинен кудум өсүмдүктөр сыяктуу өнүп чыгат.

1 Нухтун дааватына эң ириде дүйнөсү, бала-чакасы көп байлар, күч-кубаттуу адамдар каршы чыгышты. Алар элди Нухка каршы кайраштырып, натыйжада эл дагы аларды ээрчиди.

2 Нухтун эли "Вадд", "Суваа", "Ягус", "Яук" жана "Наср" деп аталган бут-кудайларга ибадат кылышчу. Аталган ысымдар Нух коомунун илгерки-илгерки заманда жашап өткөн олуя ата-бабаларынын ысымдары эле. Алар өлгөндө эл өтө кайгырып калган. Анан күндөрдүн биринде Шайтан келип адамдарга "Эгер азрети Вадд, Суваа, Ягус, Наср жана Яуктарды сыйласаңар айкелдерин жасап, ибадат учурунда кыбыла тарапка коюп алгыла" деп азгырган. Эл олуялардын урматы үчүн муну жасаган. Анан алардан кийин келген муундар Аллаһ Таалага дуба кылганда ушул олуяларды ортомчу кыла баштаган. Ушинтип отуруп, бир мезгилдердеги олуялар элдин кудайына айланып калган.

Аллаһтан башка жардамчы таппай калышты![1]

**26.** Нух айтты: "О, Раббим! Жер бетинде каапырлардан эч бирин калтырбагын!

وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى ٱلْأَرْضِ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ٢٦

**27.** Эгер аларды (тирүү) койсоң пенделериңди азгырышат жана бузуку, каапырларды гана насил (урпак) кылып калтырышат!

إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا۟ عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا۟ إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ٢٧

**28.** О, Раббим! Мени, менин ата-энемди, ыйман келтирип менин үйүмө киргендерди жана (бардык) ыймандуу эркектер менен ыймандуу аялдарды кечир! Заалымдарга өлүмдөн башканы көбөйтпө!

رَّبِّ ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِىَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ وَلَا تَزِدِ ٱلظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًۢا ٢٨

---

1 Денелери сууга кетти, жандары отко кетти. Жардам берсе аларга чыныгы Кудай – Аллаһ Таала гана жардам бермек. Аллаһ Таала кайра аларды жазалап жатса, кайсы кудайы жардамга келет?! Ошентип, каапыр эл топон суунун астында калды. Асмандан да, жерден да, жадагалса, тандырлардын ичинен да оргуштап суу чыга келди! Нух болсо, бул каапыр элге каргыш үстүнө каргыш жаадырды.

## 72 «Жин» сүрөсү[1]

سُورَةُ الجِنِّ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Айт (о, Мухаммад) “Мага (Аллаһ Тааладан мындай деген) вахий келди: Жиндерден бир жамааты (Кураанды) угушту жана (бири-бирине мындай) дешти: “Биз ажаайып Курaан[2] уктук.

قُلۡ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ ٱسۡتَمَعَ نَفَرٞ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَقَالُوٓاْ إِنَّا سَمِعۡنَا قُرۡءَانًا عَجَبٗا ١

**2.** Ал Туура Жолго баштайт экен. Биз ага ыйман келтирдик. Эми, биз Раббибизге эч кимди шерик кылбайбыз!

يَهۡدِيٓ إِلَى ٱلرُّشۡدِ فَـَٔامَنَّا بِهِۦۖ وَلَن نُّشۡرِكَ بِرَبِّنَآ أَحَدٗا ٢

**3.** Чынында Раббибиздин кудурети бийик (жана) Ал (Өзүнө) аял да, перзент да туткан эмес![3]

وَأَنَّهُۥ تَعَٰلَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا ٱتَّخَذَ صَٰحِبَةٗ وَلَا وَلَدٗا ٣

**4.** Чынында, биздин акмактарыбыз Аллаһ жөнүндө акылга сыйбаган (жалган) сөздөрдү айтышат.

وَأَنَّهُۥ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى ٱللَّهِ شَطَطٗا ٤

**5.** Биз болсо, инсандар менен жиндер Аллаһка (Анын улуулугуна жарашпаган) жалган сөздөрдү эч качан доомат кылбайт деп ойлочубуз.

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن تَقُولَ ٱلۡإِنسُ وَٱلۡجِنُّ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبٗا ٥

**6.** Көрсө, инсандардан кээ бир адамдар кээ бир жиндерден коргоо сурашат экен. Натыйжада алар

وَأَنَّهُۥ كَانَ رِجَالٞ مِّنَ ٱلۡإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٖ مِّنَ ٱلۡجِنِّ فَزَادُوهُمۡ رَهَقٗا ٦

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. Жыйырма сегиз аяттан турат.

2 Кураани Карим жер бетиндеги эки салмактуу элдер – инсандар жана жиндер үчүн түшүрүлгөн. Мунун мааниси Курaан өкүмдөрү инсандарга кандай парыз болсо, жиндерге да ошондой парыз.

3 Аллаһ Таалага шерик кылуунун эң чоңу “Аллаһтын аялы жана баласы” бар деп ишенүү. Бул аятта жиндер дагы Аллаһ Тааланы аял жана балага муктаж болуудан арулап жатканы баяндалууда. Бирок, “Аллаһтын аялы жана баласы” бар деген сыяктуу акылга сыйбаган (жалган) сөздү айтуучулар биздин арабызда да бар – дешет жиндер.

(жиндер) алардын коркуусун (дагы да) көбөйтүп коюшат.[1]

**7.** Алар (жиндердин арасындагы каапырлар) дагы силер(дин араңардагы каапырлар) күмөн кылгандай Аллаһ эч кимди эч качан кайра тирилтире албайт деп ойлошот.

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا۟ كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ ٱللَّهُ أَحَدًا ۝٧

**8.** Биз асманга тырмышканда, аны (периштелерден турган) корукчулар жана оттуу жылдыздар менен толо экенин көрдүк.[2]

وَأَنَّا لَمَسْنَا ٱلسَّمَآءَ فَوَجَدْنَٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيدًا وَشُهُبًا ۝٨

**9.** Мурун биз асмандагы тыңшоочу орундарга олтуруп (кайып кабарын угуп) алаар элек. Эми болсо, ким угууга аракет кылса аңдып-күтүп турган оттуу жылдызга жолугат.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَٰعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ فَمَن يَسْتَمِعِ ٱلْـَٔانَ يَجِدْ لَهُۥ شِهَابًا رَّصَدًا ۝٩

**10.** Жана биз (асмандагы кайып илиминде) жердеги кишилерге жамандык белгилендиби же Раббиси аларга жакшылык каалабы, биле албай калабыз.[3]

وَأَنَّا لَا نَدْرِىٓ أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ۝١٠

**11.** Биздин арабызда (ыймандуу) жакшыларыбыз да, андан башкачаларыбыз да бар.

وَأَنَّا مِنَّا ٱلصَّٰلِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ۝١١

---

1 Чынында, көпчүлүк адамдар бир коркунучтуу жерге барып калса "ал жердин жиндерден болгон ээси бар" деп, алардан коргоо тилешет. Муну менен алардын коркуусу андан бетер көбөйөт.

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламга чейин жиндер асманга учуп чыгып периштелердин сөздөрүн жашыруун угуп, кээ бир кайып кабарларын билип түшчү экен. Пайгамбарыбызга Кураан түшүрүлгөндөн кийин Аллаһ Таала асманга периштелерден жана учар жылдыздардан турган корукчуларды дайындады.

3 Демек, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам жиберилгенден бери жиндер тайпасына асман кабарларын угууга катуу тыюу салыныптыр. Анда ар кайсы замандагы "асман менен кабарлаштым" деген көзү ачыктардын сөзүн кандай түшүнөбүз? Бул маселени жиндердин кийинки сөздөрү чечип берет.

Биз ар кандай жолдогулар элек.[1]

وَأَنَّا ظَنَنَّآ أَن لَّن نُّعْجِزَ ٱللَّهَ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُۥ هَرَبًا ١٢

**12.** Жана биз анығында (төмөндөгү чындыкка) ынандык: Биз эч качан жер бетинде (же асманда) Аллаһты алсыз кыла албайт экенбиз жана Андан качып да кете албайт экенбиз.[2]

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا ٱلْهُدَىٰٓ ءَامَنَّا بِهِۦ ۖ فَمَن يُؤْمِنۢ بِرَبِّهِۦ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ١٣

**13.** Биз (Курaандагы) Туура Жолду укканыбызда ага ыйман келтирдик. Ким Раббисине ыйман келтирсе (жасаган сооп иштери) кемитип коюлуудан жана (күнөөлөрүнүн) көбөйтүп коюлуусунан коркпойт.[3]

وَأَنَّا مِنَّا ٱلْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا ٱلْقَٰسِطُونَ ۖ فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ تَحَرَّوْا۟ رَشَدًا ١٤

**14.** Биздин арабызда мусулмандар да бар (ислам жолунан) адашкандар да бар. Эми ким исламга кирген болсо, анда алар туура багытты тандап алышыптыр.

وَأَمَّا ٱلْقَٰسِطُونَ فَكَانُوا۟ لِجَهَنَّمَ حَطَبًا ١٥

**15.** Ал эми, адашкандар (демек алар) тозокко отун болгондор!

وَأَلَّوِ ٱسْتَقَٰمُوا۟ عَلَى ٱلطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَٰهُم مَّآءً غَدَقًا ١٦

**16.** Эгер алар (исламдык) жолдо түз жүрсө мол суу менен сугарабыз,

---

1 Жиндердин арасында инсандар менен байланыш жасагандары бар. Эгер кайсы адамдын байланыштагы жини ыймандуу болсо, ага ар кандай нерселерди айтып башын оорутпайт. Эгер сураса учурдагы кээ бир сырларды дароо билип келип, кабарлашы мүмкүн. Себеби Аллаһ Таала аларга биз элестете албай турган ылдамдуулукту берген. Ал эми кимдин байланышкан жини каапыр болсо анын кулагына жалгандан "кайып кабарларын" шыбырап, ал аркылуу адамдарды шылдыңдап, маскара кылышат. Ошондуктан мусулмандар билиши керек: арабыздагы "эртең андай болот, мындай болот", "мага кайыптан, космостон кабар келет" деп "кайыптан" сүйлөгөндөр ошол каапыр жиндердин адамдардын башы айлантуучу өнөктөштөрү

2 Жиндер пайгамбарыбыздан Курaанды уга электе "биз жердеги эң күчтүү кожоюндарбыз" деп жүрүшкөн. Эми алардын ыймандуулары Аллаһ Тааланын чексиз бийлигине моюн сунушту.

3 Бул Аллаһ Тааланын адилети! Ким кандай жакшы иш жасаган болсо, андан кемитилбейт, жамандык, күнөө иштерине кошуп, көбөйтүлбөйт. Болгону болгондой жазылат жана Кыяматта эч кимге зулум кылынбаган абалда эсеп-китеп кылынат.

**17.** аларды сынаш үчүн.[1] Жана (ошондо) ким Раббисинин эскертүүсүнөн (Кураандан) жүз бурса, (Аллаһ) аны оор азапка жолуктурат.

لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٧﴾

**18.** (Бардык) мечиттер Аллаһка ибадат кылуу үчүн! Силер Аллаһка кошуп башка "кудайларга" дуба кылбагыла![2]

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا ﴿١٨﴾

**19.** Аллаһтын пендеси (Мухаммад Кураан окуу менен) Аллаһка дуба кылып турганда (жиндер жабалактап келип) бири-бирин басып-тебелеп таштоого аз калды.

وَأَنَّهُ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Айт (о, Мухаммад!): "Мен жалаң өзүмдүн Раббиме гана дуба (ибадат) кыламын жана Ага эч нерсени шерик кылбаймын"

قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Айт: "Силерге зыян жеткирүү да, пайда келтирүү да менин колуман келбейт".[3]

قُلْ إِنِّي لَا أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢١﴾

**22.** (Дагы) айт: "(Эгер мен күнөө иш кылчу болсом) мени Аллаһтын азабынан эч ким сактап кала албайт жана мен эч качан (жалынып баруу үчүн)

قُلْ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ اللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِ مُلْتَحَدًا ﴿٢٢﴾

---

1 Суунун мол болушу – бул кененчиликтин, төгүн-чачын ырыскынын, бай-бардарлыктын белгиси. Бул оор сыноо. Кайсы элге ушундай абал келгенде, каалаган жыргалына жеткен напси эркелеп, каалоолорун көбөйтүп, шайтандар дагы тузагын кененирээк жайып калат.

2 Демек, мечиттерде Аллаһ Таалага кошуп башка кудайларга дуба (ибадат) кылбаш керек. Маселен, христиандардын Аллаһ Таалага сыйынуучу ибадаткана деп эсептелген чиркөөлөрүндө Ыйсанын, Бүбү Марямдын айкел-сүрөттөрү илинип турат жана алар Аллаһка шерик кылып ошол иконаларга да сыйынышат.

3 Азыркы учурда кайсы бир чала молдого же көзү ачыкка адамдар же жиндер жабалактап келсе, дароо Аллаһ Тааланы унутуп "Силердин жолуңарды мен ачам, зыяныңарды мен арылтам" деп жөөлүп калышат. Аллаһ Тааланын Пайгамбары дүйнөдөгү эң улук жана дубасы кабыл болуучу адам болушупа карабай "Силер үчүн не зыян, не пайда жеткерүү менин колумда эмес" деп жатат. Демек, бардык пайда жана бардык зыян Аллаһ Тааланын гана колунда.

Андан башка коргоочу таба албаймын.[1]

**23.** (Менин колумда) Аллаһ тарабынан (келген кабарларды) жеткирүү жана Анын пайгамбарлыгы гана (бар) Ким Аллаһ жана пайгамбарына күнөө кылса, ага тозок оту даяр! Ал жерде түбөлүк калышат![2]

إِلَّا بَلَٰغًا مِّنَ ٱللَّهِ وَرِسَٰلَٰتِهِۦۚ وَمَن يَعْصِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ﴿٢٣﴾

**24.** Алар өздөрүнө убада кылынган нерсени (азапты) көргөндө, кимдин колдоочусу алсызыраак жана саны азыраак экенин билип алышат.[3]

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا ﴿٢٤﴾

**25.** Айт: "Силерге убада кылынган нерсе жакынбы же Раббим ага алыс мөөнөт койгонбу, билбеймин".

قُلْ إِنْ أَدْرِىٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّىٓ أَمَدًا ﴿٢٥﴾

**26.** Кайыпты билүүчү (Аллаһ!) Ал Өз кайыбын эч кимге билдирбейт!

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

---

1 Бул сөздөр пайгамбардын тилинен учкандан кийин андан башкалар өздөрүнө тиешелүү жыйынтык чыгарып алуулары кажет. Башкача айтканда адампенде ким болушуна карабастан, кимдин урпагы болушуна карабастан эгер бир күнөө кылып, ал күнөөсүн Аллаһ Таала кечирбесе, аны Аллаһтын азабынан эч ким сактап кала албайт. Ал эми күнөө кылган адам азаптан кутулуу үчүн Аллаһ Таалага гана жалбарышы, андан гана коргоо, кечирим тилеши керек. Анткени, күнөөлүү адамга Аллаһ Таaладан башка коргоочу жок!

2 Адамдын тозокто түбөлүк калуусуна себеп болуучу күнөөлөр – бул илхад (атеизм), ширк (ибадатта Аллаһ Таалага шерик кошуу) жана пайгамбарды, Курааңды жалганга чыгаруу. Булардан башка чоң күнөөлөр пенденин тозокко түшүүсүнө себеп болсо да ал жерде түбөлүк калуусуна себеп болбойт.

3 Аллаһ Таала Курaанда убада кылган акырет эсеп-китебине ишенбеген мушриктер мусулмандарды колдоочусу жок деп кодулап, "Биздин кудайлар бизди колдойт" деп мактанышкан. Бирок, ошол күн келгенде ишенген кудайлары оор абалдарына жардам бере албай, алардан качып, чанып кетет. Ал эми мусулмандардын оор күнүндө Аллаһ Тааланын Өзү жардам берет, пайгамбарлары боор тартып, Аллаһ Таaладан кечирим сурап берет. Периштелер дагы аларга жумшак, сылык мамиле кылышат. Бирок, убада кылынган ошол Күн (Кыямат) качан болушун эч ким: Аллаһка жакын периштелер дагы, пайгамбарлар дагы билбейт.

**27.** Бирок, Өзү каалаган пайгамбар(лар)га гана билдирет. Албетте, Аллаһ анын (пайгамбардын) алды жана арты жагынан (периште) коргоочуларды дайындайт.[1]

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ﴿٢٧﴾

**28.** (Мухаммад төмонкүлордү) билиши үчүн: (периштелер) Раббисинин кабарларын (жиндерден коргоп) жеткизишкен жана (Раббиси) алардын (бардык) абалдарын билип, бардык нерселерди эсеп-китеп кылып койгон.

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ عَدَدَۢا ﴿٢٨﴾

---

1 Жиндер кайып кабарларын уурдап, адамдардан болгон досторү – бакшыларга шыбырап койбосун деп ушул периштелер Аллаһтан пайгамбарларга жиберилген кайып кабарларын коргоп келишет.

## «Муззаммил» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُزَّمِّلِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. О, оронуп жаткан киши![2]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ﴿١﴾

2. Түндөсү тур (жана ибадат кыл![3]) Бир аз гана бөлүгүндө-жарымында (уктасаң) мейли.

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢﴾

3. Же болбосо, (уйкуну) андан (жарымдап) аз гана кемит.

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ﴿٣﴾

4. Же бир аз кош жана Кураанды кыраатын келиштирип оку![4]

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ﴿٤﴾

5. Биз жакында сага салмактуу Сөздү (Кураанды) түшүрөбүз.

إِنَّا سَنُلْقِى عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٥﴾

6. Түнкү убакыттар(да ибадат кылуу жана Кураан окуунун көңүлгө) тамгалануусу катуураак жана сөзү туурараак.

إِنَّ نَاشِئَةَ ٱلَّيْلِ هِىَ أَشَدُّ وَطْـًٔا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٦﴾

7. Күндүзүндө болсо сенин узун убарагерчилигиң бар.

إِنَّ لَكَ فِى ٱلنَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٧﴾

8. (Кураан окуганыңда "Бисмиллахир Рахмаанир Рахийм" деп) Раббиңдин ысымын эсте жана ал үчүн (дүйнөлүк ойлордон) толук үзүл!

وَٱذْكُرِ ٱسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٨﴾

---

1 Маккада түшүрүлгөн жана 20 аяттан турат. "Муззаммил" "оронуп жатуучу" деген мааниде.

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам.

3 Бул аятта көргөзүлгөн ибадат эрежеси "тахажжуд" деп аталат.

4 Пайгамбарыбыздын кырааты жөнүндө Ибн Аббас: "анык-даана окуйт болчу" деген (Табарий). Анас разияллоху анху болсо "Сөздөрдү созуп, аяттарда токтоп-токтоп окуйт эле" деген. (Бухарий, Ибн Касир). Ал эми, Умму Салама энебиз пайгамбарыбыздын кырааты жөнүндө: "Ар бир аятта токтоп, бөлүп-бөлүп, шашылбай окуган" деп маалымат берген. Ошондой эле, пайгамбарыбыздан "Кураанды добушуңар менен коздогула" деген хадис риваят кылынган. (Ибн Касир).

**9.** (Аллаһ) Чыгыштын жана Батыштын Раббиси! Андан башка сыйынууга татыктуу кудай жок! Демек, (О, Мухаммад) сен Аны гана (өзүңө) таяныч кылып ал![1]

رَّبُّ ٱلۡمَشۡرِقِ وَٱلۡمَغۡرِبِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَٱتَّخِذۡهُ وَكِيلٗا ٩

**10.** (О, Мухаммад) алардын айткандарына сабыр кыл жана алардан акырын гана алыс боло тур.

وَٱصۡبِرۡ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرٗا جَمِيلٗا ١٠

**11.** (Динди) жалган деген байлык-мансап ээлерин Мага кой жана аларга бир аз мөөнөт бер.[2]

وَذَرۡنِي وَٱلۡمُكَذِّبِينَ أُوْلِي ٱلنَّعۡمَةِ وَمَهِّلۡهُمۡ قَلِيلًا ١١

**12.** Биздин алдыбызда аларга арналган оор кишендер жана алоолонгон от бар!

إِنَّ لَدَيۡنَآ أَنكَالٗا وَجَحِيمٗا ١٢

**13.** Жана тикенектүү тамак менен жан ооруткан азап бар!

وَطَعَامٗا ذَا غُصَّةٖ وَعَذَابًا أَلِيمٗا ١٣

**14.** Ал (Кыямат) күнү жер менен тоолор титиреп, тоолор (суудай) аккан кумдөбөлөргө айланат!

يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلۡأَرۡضُ وَٱلۡجِبَالُ وَكَانَتِ ٱلۡجِبَالُ كَثِيبٗا مَّهِيلًا ١٤

**15.** (Эй, Макка каапырлары!) Биз Фираунга (Муса) пайгамбарды жибергенибиз сыяктуу, силерге да (Мухаммад) пайгамбарды жибердик. (Ал) силерге күбө болуп турат.

إِنَّآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ رَسُولٗا شَٰهِدًا عَلَيۡكُمۡ كَمَآ أَرۡسَلۡنَآ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ رَسُولٗا ١٥

**16.** Фираун айгамбарга каршы чыкты эле, Биз аны катуу (азап менен) алып койдук.

فَعَصَىٰ فِرۡعَوۡنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذۡنَٰهُ أَخۡذٗا وَبِيلٗا ١٦

---

1 Пайгамбарыбыз Мухамммад саллаллоху алайхи ва салламдын жөлөнгөн-таянганы Аллаһ Таала гана болчу. Ошондуктан, оор мезгилдерде Раббиси анын көңүлүнө рух багыштап, душмандардын жандан өткөн жалааларына, айла-амалдарына жана ачуу сөздөрүнө каршы кандай мамиле кылуусун үйрөтүп турган.

2 Айша энебиздин айтканы боюнча ушул аят түшкөндөн бир аз мөөнөт өткөн соң, белгилүү Бадр согушу болуп, жанагы дин душмандарынын копчүлүгү мүрт кеткен экен. (Куртубий) Аллаһ Тааланын андайларга арнаган жазасы тез эле берилет. Бул дүйнөдө берилбей калса акыретте, Аллаһ Таалага кайтып барганда берилет.

**17.** Эгер каапыр болсоңор жаш балдардын чачын агартып жибере турган Күндөн кантип сактана аласыңар?![1]

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٧﴾

**18.** Ал (коркунучтуу Күндөгү кыйроолор) себептүү асман дагы барчаланып кетет! Анын (Аллаһтын) убадасы аткарылат!

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ ۚ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٨﴾

**19.** Албетте, бул(айтылганд)ар эскертүү гана. Ким кааласа Раббисине (алып баруучу туура) жолду (тандап) алат.[2]

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** (О, Мухаммад) Раббиң сенин жана сен менен болгон тайпанын түндүн үчтөн экисинен азыраагында жана жарымында жана үчтөн биринде (ибадат үчүн) турушуңду билет. Аллаһ түн менен күндү ченейт. Ал силердин аны (түндөгү ибадат сааттарды) эсептей албай калганыңарды билип, силерге жеңилдикти кайтарды. Эми, (түндөсү) Кураандан алыңар жеткенче гана окугула. (Себеби Аллаһ) жакын келечекте силердин араңарда оорулуу адамдар болушун, жана башкалары

۞ إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَىِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ ۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَءَاخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ فَٱقْرَءُوا۟ مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا۟ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَٱسْتَغْفِرُوا۟ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ﴿٢٠﴾

---

1 Кыяматтагы коркунучтуу окуялардан улам бардык кош бойлуулар боюндагысын таштап койот. Жап-жаш балдардын кап-кара чачтары заматта агарып калат!

2 Кезектеги (20-) аятты түшүнүү үчүн дагы кайрадан сүрөнүн башындагы төрт аятка кайтып, алардын маанилерин көңүлдөн өткөрүүгө туура келет. Ошентип, сүрөнүн башындагы "Эй, оронуп жатуучу! Түндөсү тур (жана ибадат кыл!) Бир аз гана бөлүгүндө: жарымында (уктасаң) мейли. Же болбосо, (уйкунду) андан (жарымдан) бир аз кемит же бир аз кош жана Кураанды кыраатын келиштирип оку!" деген аят түшкөндө мусулмандарга түндүн жарымында же үчтөн экисинде же үчтөн биринде туруп, ибадат кылуу парыз болгон эле. Мусулмандар бул буйрукту аткарууга бекем киришишти. Кээ бирөөлөрү айтылган убакта тура албай (ибадат сааттарын анык эсептей албай) калуудан коркуп, түнү менен намаз окугандыктан тапандары шишип кетчү. Ушинтип, арадан бир жылга жакын убакыт өткөндө ушул (20-) аят түшүп, мурунку аяттын өкүмүн жокко чыгарды. Эми, мусулмандар үчүн түнкү ибадаттар парыз (милдет) ибадат эмес, нафил (ыктыярдуу) ибадат болуп калды.

Аллаhтын ырыскы – пазилетин издеп жер бетин кезип (соода же сапар кылып) жүрүшүн, жана башка бирөөлөр Аллаh жолунда жихад кылуу менен алектенишин билди. (Ошондой болгон соң) эми, ал-кудуретиңер жеткенче Кураан окугула. Жана намазды (толук) аткарып, зекет бергиле. Жана Аллаhка жакшынакай карыз бергиле. Өзүнөр(дүн араңардагы кедей муктаж инсандар) үчүн эмне жакшылык (садака) кылган болсоңор, аны Аллаhтын алдында андан да жакшыраак, улугураак сооп иретинде табасыңар. Жана Аллаhтан (көп) кечирим сурагыла! Чынында Аллаh – Кечиримдүү, Ырайымдуу!

## 74 «Муддассир» сүрөсү[1]

## سُورَةُ المُدَّثِّر

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** О, чүмкөнүп (жатып) алган адам!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُدَّثِّرُ ١

**2.** Туруп (элдерге Акыретти) эскерт!

قُمْ فَأَنذِرْ ٢

**3.** Жана Раббиңдин улуулугун даңазала![2]

وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ٣

**4.** Жана кийимиңди тазала![3]

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ٤

**5.** Жана ыпластыктан ыраак бол![4]

وَٱلرُّجْزَ فَٱهْجُرْ ٥

**6.** Аз нерсе берип ордуна көп нерсе сураба.[5]

وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ٦

**7.** (Көргөн жамандыктарга) Раббиң үчүн сабыр кыл!

وَلِرَبِّكَ فَٱصْبِرْ ٧

**8.** Эми, качан (Исрафил периште тарабынан «Сур» деген) керней тартылганда (жана Кыямат башталганда)

فَإِذَا نُقِرَ فِى ٱلنَّاقُورِ ٨

---

1 Маккада түшкөн. 56 аяттан турат. “Муддассирдин” мааниси “чүмкөнүп жаткан адам”.

2 Пайгамбарыбыз «Хираа» үңкүрүндө Жебрейил периштеден алгачкы вахийди кабыл алганда, адаттан тышкары окуяга кабылганы себептүү катуу коркуп, үйүнө келип, оронуп-чүмкөнүп жатып алат. Ошол убакытта ушул аяттар түшүп, элдерди ыйманга чакыруу вазыйпасы жүктөлөт жана ишенбеген адамдарга акыреттеги Тозокту эскертүү буюрулат.

3 Аллаһ Таала – Аруу, Таза. Андан келген дин-ыйман дагы таза. Демек, бул Таза Жолго чакыруу үчүн тазаланыш керек. Бул аятты түз маанисинде «тазаалык (даарат) тын шарттарынан бири» деп түшүнүүгө да болот. Бирок, кээ бир уламалар «кийим» дегенден максат инсандын бардык иш – аракеттери, кыял-жоруктары дешет.

4 Бул аяттагы «ыпластык» сөзүн да уламалар эки түрлүү түшүндүрүшөт. Биринчи тайпалары «ыпластык – бул Аллаһтан башка ар түрдүү кудайлар» дешет. Дагы кээ бирөөлөрү «бардык ыплас иштер» дешет.

5 Бул тафсир Имам Куртубийге тиешелүү.

| | |
|---|---|
| **9.** Мына ушул күн – өтө оор күн! | فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾ |
| **10.** Каапырларга жеңил болбогон (күн)! | عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾ |
| **11.** (О, Мухаммад) Мен жалгыз жараткан (каапыр) пендени Мага кой.[1] | ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١١﴾ |
| **12.** Мен ага эсепсиз дүйнө-мүлк бердим. | وَجَعَلْتُ لَهُ مَالًا مَّمْدُودًا ﴿١٢﴾ |
| **13.** Жана (ар дайым кызматына) даяр турган уул перзенттерди бердим. | وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾ |
| **14.** Жана ага өтө кеңенчилик бердим. | وَمَهَّدتُّ لَهُ تَمْهِيدًا ﴿١٤﴾ |
| **15.** Андан соң ал (канетсиз, наадан адам) Биз ага (Акыреттик бейишти да) кошумча кылуубузду үмүт кылат.[2] | ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Жок! (андай болбойт! Себеби) ал Биздин аяттарыбызды (билип, түшүнүп туруп) четке какты! | كَلَّا إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾ |
| **17.** Мен аны жакында (тозоктогу) аска таштын үстүнө чыгарамын! | سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ﴿١٧﴾ |
| **18.** Себеби, ал (Кураан жөнүндө) пикир кылды жана (аны өзүнүн | إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾ |

1 Бул аяттагы «каапыр пенде», Макка мушриктеринен бири Валид ибн Мугира аль Махзуумий. Ал пайгамбарыбызга көп душманчылык көргөзүп, өзүнүн байлыгы, бала-чакасы көп адам экени менен мактанаар эле. Аллаһ Таала бул аятта пайгамбарына эки чындыкты айтууда: Биринчиси, "аны Мен менен жалгыз кой, жазасын Өзүм беремин" деп пайгамбарынын көңүлүн көтөрүү. Экинчиси, пайгамбарына Валидди тегеректеген балдары, жардамчылары көп болгону менен жаратылганда (туулганда) эл катары жалгыз, алсыз туулганын билдирүү.

2 Ал жана ага окшогондор Аллаһтын бул берешендиги истидраж (акырындап, сездирбей жазага киргиптер кылуу) экенин түшүнбөй «Аллаһ мени сүйөт. Бул дүйнөдө берген нээматын Акыретте да берет» деп ойлошот.

кыска ченем-өлчөмү менен) өлчөдү![1]

19. Өлүмгө жолуккур! Кандай (жаман) өлчөдү! فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ۝١٩

20. Дагы (бир ирет) өлүмгө жолуккур! Эмне деген (жаман өлчөм менен) өлчөдү! ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ۝٢٠

21. Анан (чыгарган тыянагын) байкап көрдү. ثُمَّ نَظَرَ ۝٢١

22. Кийин (жактырбай) кабак чытып, маңдайын тырыштырды. ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ۝٢٢

23. Андан соң (акыйкаттан артка кетенчиктеп) текеберленди. ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ۝٢٣

24. Анан айтты: «Бул байыркыдан калган сыйкыр. فَقَالَ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ۝٢٤

25. Бул - адамдын гана сөзү». إِنْ هَٰذَا إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ۝٢٥

26. Мен аны жакында "Сакар" тозогуна киргиземин. سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ۝٢٦

27. (О, Мухаммад) сен "Сакар" тозогунун кандай экенин билбейсиң. وَمَا أَدْرَاكَ مَا سَقَرُ ۝٢٧

28. Ал (өзүнө ташталган эч бир кылмышкерди) калтырбайт жана жөн койбойт. لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ۝٢٨

29. (Терини карартып,) өзгөртүп койот! لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ۝٢٩

30. Анын үстүндө он тогуз (орой периштелер) бар.[2] عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ۝٣٠

---

1 Кураани Карим аны окуган, аяттарынын үстүндө пикир кылган бардык адамдарга хидаят (туура жол) боло бербейт. Аны окуп жаткандагы ниет кандай болсо, ошого жараша болот. Кураани Каримди өзүнүн кыска акылына ченеп окугандар албетте, адашышат.

2 Аллаһ Таала тозок периштелерине атайлап ушундай табият берген. Бул дагы тозокуларды кыйноонун бир көрүнүшү. Тозок периштелерин «Забаниялар» деп аталат. Ал эми, бейиштеги кызматчылар өтө жумшакпейил болушат.

وَمَا جَعَلْنَا أَصْحَابَ النَّارِ إِلَّا مَلَائِكَةً وَمَا جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِلَّذِينَ كَفَرُوا لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَيَزْدَادَ الَّذِينَ آمَنُوا إِيمَانًا وَلَا يَرْتَابَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَالْمُؤْمِنُونَ وَلِيَقُولَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ وَالْكَافِرُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَنْ يَشَاءُ وَيَهْدِي مَنْ يَشَاءُ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ وَمَا هِيَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ ٣١

**31.** Биз тозоктун кожоюндарын периштелерден гана кылдык жана алардын санын, каапыр болгон адамдарды сыноо үчүн, китеп элдери (яхудийлер менен христиандар) анык билип алуулары үчүн, жана ыймандуулардын ыйманы дагы (бир нече даражага) көбөйүшү үчүн (он тогуз даана) кылдык. Жана китеп (Тоорат, Инжил) берилген элдер менен момундар (периштелердин саны боюнча) шектенип калбашы үчүн, ал эми, жүрөгүндө кара ниети болгон адамдар (мунаафыктар) менен каапырлар: «Аллаһ бул мисал менен эмнени каалады экен» деп (шектенип) сүйлөшү үчүн (Аллаһ тозок периштелеринин санын он тогуз даана кылды). Аллаһ мына ушинтип, Өзү каалаган пендесин адаштырат жана каалаганын Туура Жолго салат. (О, Мухаммад, периштелерден турган) Раббиндин аскерлерин(ин санын) бир Өзү гана билет. Жана бул (насааттар) адамдар үчүн эскертүүдөн башка (нерсе) эмес.

كَلَّا وَالْقَمَرِ ٣٢

**32.** Жок, Мен айга ант (ичип),

وَاللَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ٣٣

**33.** кайтып кеткен түнгө ант (ичип),

وَالصُّبْحِ إِذَا أَسْفَرَ ٣٤

**34.** (агарып) келе жаткан таңга ант (ичип),

إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ ٣٥

**35.** (Айтамын): Чынында ал (“Сакар” тозогу) чоң балээлердин бири![1]

---

1 Аллаһ Таала Өзү жараткан олуттуу нерселер менен ант ичет. Бирок, пенделер Аллаһтан башка нерсеге ант ичпеши керек. Ошондуктан, кээ бир адамдардын

**36.** (“Сакар” тозогу) адамдарга эскертүү!

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ ٣٦

**37.** Силердин араңардагы, (Аллаһтын ыраазычылыгына) умтулууну же болбосо кетенчиктеп кетүүнү каалагандар үчүн

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٧

**38.** Ар бир жан (ээси) өзү жасаган (күнөө) иштердин туткуну.

كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٨

**39.** Оң тарап ээлери гана андай (туткун) эмес.[1]

إِلَّآ أَصْحَٰبَ ٱلْيَمِينِ ٣٩

**40.** Алар Бейиштерде туруп сурашат -

فِى جَنَّٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ٤٠

**41.** (тозоктогу) кылмышкерлерден:

عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٤١

**42.** «Силерди «Сакар» тозогуна эмне түшүрдү?»

مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ٤٢

**43.** Алар айтышат: «Биз намаз окуучулардан болбодук.

قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ٤٣

**44.** Жана бей-бечараларды тамактандырбадык.

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ٤٤

**45.** (Күнөө деңизине) чөмүлгөндөр менен бирге чөмүлдүк.

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ٤٥

**46.** Жана Акырет күндү жалган дедик.

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ٤٦

**47.** Башыбызга өлүм келгенге чейин»

حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ٤٧

---

“жер урсун”, “көк урсун”, “арбак урсун”, “нан урсун”, “кара түндө турамын”, “дасторкондун үстүндө турамын” деген сыяктуу анттары чоң күнөө болуп саналат.

1 Бул аяттагы «Оң тарап ээлери» ким экенин түшүндүрүүдө ар кандай пикирлер айтылган. Али разияллоху анху “алар – бөбөктөр” деген болсо, Ибн Аббас “алар – периштелер” деп түшүндүргөн. Анткени, бөбөктөр менен периштелер тап-такыр күнөөсүз болушат. (Тафсийру Табарий) Тафсирчи аалымдардын арасында “алар – амал китеби оң тарабынан берилип, Бейишке өкүм кылынган ыкластуу мусулмандар” дегендери да бар. (Тафсийру Куртубий) Эң туурасын Аллаһ билүүчү.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَٰعَةُ ٱلشَّٰفِعِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Эми аларга (тозокуларга) эч бир шапаатчынын шапааты пайда бербейт.[1]

فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Аларга (каапырларга) эмне болду, насааттан (Кураандан) жүз буруп качышат?

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥٠﴾

**50.** Жапайы эшектерге окшоп,

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ﴿٥١﴾

**51.** арстандан үркүп качкан?

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٢﴾

**52.** Жок, алардын ар бири (жеке өзүнө гана, атайын арналган) ачык китептер берилишин каалашат![2]

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٥٣﴾

**53.** Жок, андай эмес! (чынында) алар Акыреттен коркушпайт!

كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٤﴾

**54.** Жок, андай эмес! Чынында, бул (Кураан эң чоң) эскерме-насаат!

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٥﴾

**55.** Ким кааласа андан сабак алат.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٦﴾

**56.** Бирок, (андан) Аллаһ каалаган пенделер гана насаат ала билишет. (Анткени), Ал (Аллаһ Таала) гана коркууга жана кечирим суроого татыктуу!

---

1 Акыретте Аллаһ Таала Өзү каалаган пенделерине шапаатчылык (күнөөлөрдү сурап алуучулук, ортомчулук) укугун берет. Мына ошол шапаатчылардан бирөө жарымы эгер тозоктогу өзүнө жакын кылмышкердин күнөөсүн кечирүүнү Аллаһтан сурачу болсо, Аллаһ аны кабыл кылбайт.

2 Каапырлар ушундай текебер болушат. Алар Кураандын акыйкат экенин жокко чыгаруу үчүн ар кандай айла-амалдарды жасап, ар кандай доомат сөздөрдү айтышты. Эч бир майнап чыкпаган соң, Абу Жахл баш болгон мушриктер пайгамбарыбызга келип: "Эй, Мухаммад, эгер сен чын пайгамбар болсоң, Раббиңе айткын, биздин ар бирибизге бирден китеп жиберсин жана анда "Мен чыны менен Мухаммадды силерге элчи кылып жибергенмин" деген жазуу болсун" деп талап кылышты. (Куртубий).

## 75 «Кыямат» сүрөсү[1]

سُورَةُ القِيَامَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Мен Кыямат күнүнө ант ичип,

لَا أُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيَامَةِ ۝١

2. Жемелөөчү напси[2] менен ант ичип, (айтамын:)

وَلَا أُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ۝٢

3. "Инсан (өзүнчө), Биз анын сөөктөрүн (Кыямат күндө кайра тирилтүү үчүн) эч качан чогулта албайбыз деп ойлойбу?!"

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُ ۝٣

4. Жок! Биз анын бармактарын да өз ордуна (далма-дал) келтирүүгө кудуреттүүбүз![3]

بَلَىٰ قَادِرِينَ عَلَىٰ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُ ۝٤

5. Балким (шекчил) инсан өзүнүн келечегин(деги кайра тирилүүнү) жалганга чыгаргысы келээр..,

بَلْ يُرِيدُ الْإِنسَانُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُ ۝٥

6. (Жана шектенүү менен) «Кыямат күнү качан?» деп сураар!

يَسْأَلُ أَيَّانَ يَوْمُ الْقِيَامَةِ ۝٦

7. Качан (Кыяматтын убактысы келгенде) көз(дөр коркуудан) чекчейип калат.

فَإِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ۝٧

8. Айдын нуру өчөт

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ۝٨

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 40 аяттан турат.

2 Ар бир адамдын напсиси аны көбүнчө оңой, жыргал, бирок күнөө иштерге азгырат. Ал эми, күнөөнүн убактылуу ылаззаты өтүп кетээри менен, же болбосо, өлүм убактысы келгенде ар бир адамдын напсиси өзүнүн ээсин (демек өзүн) кетирген күнөөлөрү, катачылыктары үчүн жемелейт. Бул кеч болсо да, өз күнөөсүнө пушайман болгон напси. Ал эми ыймандуу күчтүү момундардын напсиси, аларды күнөө ишке бара электе эле, өз ээсин «барба эле барба» деп айыптап, коргоп, насаат айтып турат.

3 Эң назик деп эсептелген бармак сөөктөрүн орду-ордуна коюуга кудуреттүү болгон Аллаһ Таала үчүн дененин башка сөөктөрүн өз ордуна чогултуу оор эмес.

9. жана Күн менен Ай бириктирилет.[1]

وَجُمِعَ ٱلشَّمْسُ وَٱلْقَمَرُ ٩

10. Ошол күнү инсан «кайда качсам экен!» деп калат!

يَقُولُ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ ٱلْمَفَرُّ ١٠

11. Жок! Качып бара турган орун жок!

كَلَّا لَا وَزَرَ ١١

12. Ал күнү (ар бир адам жеке Өзүнө сурак берүү үчүн) Раббиңе гана кайтуу бар.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمُسْتَقَرُّ ١٢

13. Ал күнү (ар бир) инсанга мурдагы жана кийинки жасаган (жакшы –жаман) иштери жөнүндө кабар берилет.

يُنَبَّؤُا۟ ٱلْإِنسَٰنُ يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ١٣

14. Ал гана эмес, инсан(дын көз, кулак, кол, жана буту) өзүнүн зыянына күбөгө өтөт.[2]

بَلِ ٱلْإِنسَٰنُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ١٤

15. Жана эгерде шылтоо-себептерин айтса да (кабыл алынбайт).[3]

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ١٥

16. (О, Мухаммад, сага Жебрейил периште окуп берген аяттарды жаттоого) шашылып тилиңди кыймылдата бербе![4]

لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ١٦

17. Аны (сенин жүрөгүңө) чогултуу да, окулушу(н тилиңе бекем

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُۥ وَقُرْءَانَهُۥ ١٧

---

1 Ошол күн келгенге чейин «Күн Айга жете албайт жана түн күндүздөн өтүп кете албайт».(“Я-Син”-38) Ал эми, Кыяматта бул дүйнө жок болушу үчүн ааламдык кыйроолор башталат. Күндүн Ай менен кагылышып, биригип кетүүсү ошол кыйроонун бир гана окуясы.

2 (Куртубий)

3 Кээ бирөөлөр өзүнүн дене мүчөлөрү жасаган күнөөлөрүнө күбөлүк берип турса да кууланып, түрлөнүп, ар кандай шылтоолорду айтып, өзүн актаганга жан талашат. Бирок, анын шылтоолору шоона эшпейт.

4 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Аллаһтан вахий (аяттар) келишин ушунчалык куса болуп күтөт болчу. Анан, Жебирейил периште келип, сагынткан аяттарды үйрөтө баштаганда, аяттар аягына чыккыча болбой, Жебирейилди ээрчип окуй берчү. «Эсимен чыгып калбаса экен» деп кооптонуусу да мунусуна шыкак болгон. Бирок, Аллаһ Таала Кураани Карим аяттарын Өз пайгамбарынын жүрөгүнө орноштуруу милдетин Өзүнө алган эле.

орноштуруу) да Биздин милдет.

**18.** Эми, качан Биз(дин элчибиз Жебрейил) аны окуп бүткөндө анын кыраатына (жайбаракат) ээрчигин.

فَإِذَا قَرَأْنَٰهُ فَٱتَّبِعْ قُرْءَانَهُۥ ﴿١٨﴾

**19.** Андан соң аны (маани-маңызы сакталган бойдон) түшүндүрүп берүү дагы Биздин милдет.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُۥ ﴿١٩﴾

**20.** Жок, (эй, күнөөкөр адамдар!) силер өткөөл дүйнөнү сүйөсүңөр

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ ٱلْعَاجِلَةَ ﴿٢٠﴾

**21.** жана (түбөлүк) Акыретти таштап койосуңар.[1]

وَتَذَرُونَ ٱلْءَاخِرَةَ ﴿٢١﴾

**22.** Ал күнү (ыймандуу) жүздөр нурданып,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Раббисине (үмүт менен) карап турат.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Ал эми, (ыймансыз) жүздөр ал күндө капаланып,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍۭ بَاسِرَةٌ ﴿٢٤﴾

**25.** өздөрүнө запкылуу азап берилишин билип калат.

تَظُنُّ أَن يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Акыйкатта, (пенделердин жаны) алкымына капталганда..,

كَلَّآ إِذَا بَلَغَتِ ٱلتَّرَاقِىَ ﴿٢٦﴾

**27.** «Ким дем салып койоор экен?!» деп (кабатыр сөздөр) айтылганда..,

وَقِيلَ مَنْۜ رَاقٍ ﴿٢٧﴾

**28.** (Күнөөкөр пенде «дүйнөдөн) ажыроо дегени ушул турбайбы» деп ойлоп калганда..,

وَظَنَّ أَنَّهُ ٱلْفِرَاقُ ﴿٢٨﴾

**29.** Жана балтыр балтырга жабышып, тыбырчылаганда..,

وَٱلْتَفَّتِ ٱلسَّاقُ بِٱلسَّاقِ ﴿٢٩﴾

---

1 Дин ишине тоскоол болбогон жана адамды азгырбаган шартта дүйнөнү сүйүү күнөө эмес. Күнөө – бул дүйнөнү акыреттен көбүрөөк сүйүү жана дүйнөгө азгырылып, акыретти унутуп коюу. Каапырлардын дүйнөнү сүйүүсү ушундай.

**30.** Дал ошол күндө Раббиңдин алдына айдап келүү болоор![1]

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ ٱلْمَسَاقُ ﴿٣٠﴾

**31.** Ал эми (каапыр болсо, пайгамбарды да) тастыктабады, намаз да окубады.

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣١﴾

**32.** Бирок, «жалган» деп далысын салып койду.

وَلَٰكِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

**33.** Андан соң текеберленип (каңгыраган, бош жүрөк менен) үй-бүлөсүнө кетти.[2]

ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ يَتَمَطَّىٰٓ ﴿٣٣﴾

**34.** Өлүм болсун сага өлүм!

أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٤﴾

**35.** Андан соң (дагы) сага өлүм болсун, өлүм!

ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰٓ ﴿٣٥﴾

**36.** (Күнөөкөр) инсан өзүн (дүйнөдө) беймаксат таштап коюлган деп ойлойбу?![3]

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَن يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٦﴾

**37.** Ал (түпкүлүгүндө) атырылган бел суунун бир тамчысы эмес беле?!

أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّن مَّنِىٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٧﴾

**38.** Анан коюу кан болду. Анан (Аллаһ) аны кадыресе адам шекилине келтирди (жана жан киргизди)

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣٨﴾

**39.** Анан аны (түйүлдүктү) эки жуп: эркек менен аял кылып жаратты.

فَجَعَلَ مِنْهُ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰٓ ﴿٣٩﴾

**40.** Эми, ушул (Аллаһ) өлүктөрдү (экинчи ирет) тирилтүүгө кудуреттүү эмеспи?!

أَلَيْسَ ذَٰلِكَ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْـِۧىَ ٱلْمَوْتَىٰ ﴿٤٠﴾

---

1 Ооба. Жан алкымга тыгылып, балтырлар тыбырап калганда эң ашынган каапырлар дагы дем салуучуну издеп калышат. Бирок, эми кеч болгон! Жан оорубаган, күч-кубаттан тайбаган мезгилдерде "Кудай" деш керек эле. Алар өлүм алдында дем салуучу издегени менен, сак-саламат мезгилде "Напсиңе азгырылба, пайгамбар алып келген жолго жүр, намаз оку" десең, моюн сунбай, каапырчылыкты тандашкан.

2 (Саадий, Куртубий)

3 Инсаниятты жаратуудан Аллаһ Тааланын максаты эмне эле? Бул суроого Аллаһ Таала: "Мен (бардык) жин(дер) жана инсан(дар)ды Өзүмө гана ибадат кылуулары үчүн жараттым" - деп жооп берет. ("Заарият"-56)

## 76 «Инсан» сүрөсү[1]

سُورَةُ الإنسَان

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Инсандын үстүнөн (ал жарала электе) доорлордуп (нечендеген) мезгил(дер)и өткөн. (Анда инсан) эске да алынбай турган (жок нерсе) эле.

هَلْ أَتَىٰ عَلَى الْإِنسَانِ حِينٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْئًا مَّذْكُورًا ①

2. Чынында, Биз инсанды (энелик менен аталык уруктун) аралашмасынан турган бир тамчы суудан жараттык. (Жана ушул абалын билээр бекен деп) аны сынап, уга турган, көрө турган (аң-сезимдүү) кылдык.

إِنَّا خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَاهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ②

3. (Кийин) Биз ага (жакшы менен жаман) жолду тааныттык. (Эми ал) же шүгүр (ибадат) кылуучу болот, же каапыр (болот).

إِنَّا هَدَيْنَاهُ السَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ③

4. Биз чынында каапырлар үчүн чынжырларды, (темир) көгөндөрдү жана тозокту даярдап койдук.

إِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَلَاسِلَا وَأَغْلَالًا وَسَعِيرًا ④

5. Ыймандуу адамдар (бейиштерде) «каафур»[2] аралаштырылган (шарапты) чөйчөктөрдөн ичишет.

إِنَّ الْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ⑤

6. ("Каафур") булагы... Аны Аллаһтын (бейишке арзыган) пенделери (каалаган жерине) агызышып, (каалагандай) ичишет.[3]

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ⑥

---

1 Бул сүрө Мединада түшүрүлгөн. 31 аяттан турат.

2 "Каафур" дегени Бейиштеги шарапка анын муздактыгын, жыттуулугун жана өткүрлүгүн ашырыш үчүн аралаштырыла турган өтө тунук булак. (Куртубий)

3 Кааласа, атайын арыкчалар менен «жетелеп» бейиш бактарынын ичине алып кирип, кааласа бал, сүт жана туп-тунук суулар аккан дарыялардын жээгиндеги сөрүлөрдө жамбаштап жатып ичишет. Эгер каалашса алтындан, жакуттан жасалган

**7.** Алар (дүйнө жашоосунда) назирлерин[1] аткарышкан жана жамандыгы жайылган күндөн (Кыяматтан жана андагы Аллаһтын азабынан) коркушкан.

يُوفُونَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُ مُسْتَطِيرًا ٧

**8.** Жана бей-бечараларга, жетимдер менен туткундагыларга, өздөрү сүйүп (жегиси келип) турган тамактан жедирип[2] (мындай дешкен):

وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ٨

**9.** «Биз силерди Аллаһтын Жүзү (ыраазычылыгы) үчүн тамактандыруудабыз. Биз силерден (эч кандай) акы жана алкыш сурабайбыз.

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَاءً وَلَا شُكُورًا ٩

**10.** Биз Раббибизден (жана жүрөктү) сыга турган, оор күндөн (Кыяматтан) коркобуз»

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ١٠

**11.** Анан Аллаһ аларды ушул күндүн жамандыгынан куткарып (жүздөрүнө) нур жана кубаныч (белгилерин) берди.

فَوَقَاهُمُ اللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ الْيَوْمِ وَلَقَّاهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ١١

**12.** Жана (дүйнө жашоосунда шайтандын, напсинин азгырыктарына) сабыр кылгандары себептүү аларды Бейиш менен, жибек (кийимдер) менен сыйлады.[3]

وَجَزَاهُم بِمَا صَبَرُوا جَنَّةً وَحَرِيرًا ١٢

---

сарайлардын алдына агызып барышат. Кийинки аятта мына ушундай бейиш жыргалына кимдер арзый турганы айтылат.

1 "Назир" бул, бир пенденин "Мен пландай ниетиме жеткеним үчүн Аллаһ Таалага арнап түкүндөй ибадат кылып беремин" деп, өзүнө-өзү милдет жүктөшүнө айтылат. Иши оңунан келген кээ бир мусулмандар өзү каалаганча орозо кармап же намаз окуп берүүнү, же болбосо булардан башка ибадаттарды назир кылышат. Кайсы пенде Аллаһ Таалага арнап кандайдыр назир кылса, аны албетте аткарышы – парыз.

2 Чыныгы мусулмандар жетимдердин малын баса калып жебейт. Кайра аларга өз жанынан каражат кылып, өзү сүйгөн тамактардан жедирет. Ошондой эле, чыныгы мусулмандар согуш мезгилинде туткундарга катаал мамиле жасабайт.

3 Жибек кийимдерди бул дүйнөдө кийүү мусулман эркектер үчүн арам. Бул текеберленип кетпесин дегендик. Ал эми, ден-соолукка байланыштуу кандайдыр

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِۖ لَا يَرَوۡنَ فِيهَا شَمۡسٗا وَلَا زَمۡهَرِيرٗا ١٣

**13.** Алар ал жердеги (бейиштеги) сөрүлөргө жөлөнүп отурушат. Ал жерде алар күндү(н ысыгын) да, кычыраган суукту да көрүшпөйт.[1]

وَدَانِيَةً عَلَيۡهِمۡ ظِلَٰلُهَا وَذُلِّلَتۡ قُطُوفُهَا تَذۡلِيلٗا ١٤

**14.** Аларга Бейиш (бактарынын) көлөкөсү тийип, мөмөлөрү ийилип турат.

وَيُطَافُ عَلَيۡهِم بِـَٔانِيَةٖ مِّن فِضَّةٖ وَأَكۡوَابٖ كَانَتۡ قَوَارِيرَا۠ ١٥

**15.** Аларга күмүш идиштер(де тамак-аш) жана шише чөйчөктөр(дө шарап) айлантып турулат.

قَوَارِيرَاْ مِن فِضَّةٖ قَدَّرُوهَا تَقۡدِيرٗا ١٦

**16.** Күмүш чөйчөктөр… Аны(н ичиндеги шарапты кызматчылар кажетке жараша) өлчөп-ченеп (куюп) турушат.

وَيُسۡقَوۡنَ فِيهَا كَأۡسٗا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ١٧

**17.** Ал жерде (ыймандууларга) занжабил[2] аралаштырылган шарап,

عَيۡنٗا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلۡسَبِيلٗا ١٨

**18.** (жана) «Салсабил» деп аталган (агып турган) булак (суусу ичирилет).

۞وَيَطُوفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَٰنٞ مُّخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيۡتَهُمۡ حَسِبۡتَهُمۡ لُؤۡلُؤٗا مَّنثُورٗا ١٩

**19.** Аларды(н кызматында) түбөлүк жаш жигиттер айланып-тегеренишет. Эгер сен аларды көрсөң чачылган берметтерби деп ойлойсуң.

وَإِذَا رَأَيۡتَ ثَمَّ رَأَيۡتَ نَعِيمٗا وَمُلۡكٗا كَبِيرًا ٢٠

**20.** Назар салсаң ал жерде (түгөнгүс) нээматарды жана өтө чоң дөөлөттү көрөсүң.[3]

---

себеп менен (мисалы, котур сыяктуу жараат чыкканда) жибек кийим кийсе, буга тоскоол жок. Анткени, Исламда "зарылдыктар тыюу салууларды жокко чыгарат" деген эреже бар.

1 Бул аят Бейиштеги аба-ырайы жөнүндө маалымат берет. Ал жерде өтө катуу ысык да, кычыраган суук да жок. Жан эргиткен орточо аба ырайы гана болот.

2 Имбирь. Жыпар жыттуу жана дарылык касиети жогору өсүмдүк.

3 Бул дүйнөдө дин-ыйманын байлык-мүлккө алмаштырбаган момундарды ал жерде Аллаһ Таала мүлктүн түрүнө көмүп салат. Ал мүлктүн кээ бир түрлөрү жогоруда баяндалды. Кээ бирлеринин баяны кийинки аяттарда.

**21.** Алардын (Бейишке түшкөн ыймандуулардын) үстүндө жашыл жибектен жана (алтын-күмүш, асыл таштар кадалган) баркут-кымкаптан кийимдер… (Эркек-аялынын баарынын колдоруна) күмүш билериктер тагылган… Раббилери аларды тунук-пакиза шарап менен сугарган…

عَٰلِيَهُمۡ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضۡرٞ وَإِسۡتَبۡرَقٞۖ وَحُلُّوٓاْ أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٖ وَسَقَىٰهُمۡ رَبُّهُمۡ شَرَابٗا طَهُورًا ٢١

**22.** (О, ыймандуулар!) Булар – силер үчүн сыйлык! Жана силердин (дүйнөдөгү аз гана) аракетиңер[1] ченемсиз нээматтар менен төлөндү!

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمۡ جَزَآءٗ وَكَانَ سَعۡيُكُم مَّشۡكُورًا ٢٢

**23.** Чынында Биз (о, Мухаммад) сага Курааңды[2] бөлүп-бөлүп түшүрдүк.

إِنَّا نَحۡنُ نَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡقُرۡءَانَ تَنزِيلٗا ٢٣

**24.** Сен эми, Раббиңдин өкүмүнө сабыр кылгын[3] жана алардан (каапырлардан) болгон шүгүрсүз, күнөөкөр адамдарга моюн сунбагын!

فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعۡ مِنۡهُمۡ ءَاثِمًا أَوۡ كَفُورٗا ٢٤

---

1 Бул дүйнөдө Аллаһтын мыйзамын кармап жашоо үчүн анча деле көп аракеттер талап кылынбайт. Булкунган напсини тыйып, ар кадамда чабуулга өтчү шайтан азгырыктарына сергек болсо эле, Шариятты кармап жашоо өтө жеңил. Адамдар убактылуу дүйнө үчүн жасаган аракеттеринин ондон бирин да Дин үчүн жумшашпайт. Көпчүлүк динчил адамдар деле "Бир аз байлык чогултуп, үй-жай курап алайын, андан кийин динге аракет кыламын" деген ой менен жашап жатышат. Алар буга үлгүрөбү?! Аллаһ Таала болсо Курaанда оболу ыйманды оңдогула андан кийин баары оңолот, асман-жерден береке эшиктери ачылат деген маанидe насаат айтат. ("Аьраф"-96) Наадан пенде дагы эле өз билгенинен калбайт.

2 Демек, Кураани Каримди тез-тез окуп, эскерип, анда айтылган маанилерди көңүлгө түйүп жүрүш керек. Бул иш Кураан менен амал кылып жашоого өбөлгө болот.

3 Раббинин эки түрдүү өкүмү бар: 1) Тагдырдагы өкүм. 2) Диний өкүм. Раббисинин тагдырга тиешелүү өкүмү боюнча пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламдын аялы, абасы, баласы жана кызы өзүнөн мурда кайтыш болгон. Буга сабырдан башка даба жок. Диний өкүмгө сабыр кылуу мисален, жихаддардын, дааваттардын оорчулуктарына, түнкү жана эрте мененки намазга туруунун оорчулугуна, Рамазан орозосунун ачкачылыгына ж.б.у.с. ибадаттардын түйшүгүнө сабыр кылуу менен болот.

**25.** Жана Раббиңдин ысымын эртели-кеч эскерип (зикир кылып) жүргүн![1]

وَٱذۡكُرِ ٱسۡمَ رَبِّكَ بُكۡرَةٗ وَأَصِيلٗا ٢٥

**26.** Түндүн бир бөлүгүндө Ага сажда кыл жана түндөсү узун –узун тасбих айт!

وَمِنَ ٱلَّيۡلِ فَٱسۡجُدۡ لَهُۥ وَسَبِّحۡهُ لَيۡلٗا طَوِيلًا ٢٦

**27.** Чынында, алар (каапырлар) дүйнөнү сүйөт жана оор күндү (Кыяматты) артына таштап (көңүл бурбай) коюшат.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّونَ ٱلۡعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمۡ يَوۡمٗا ثَقِيلٗا ٢٧

**28.** Аларды Биз жаратып, бүт тулку-боюн бекем-кубаттуу кылган элек! Эгер кааласак, аларды (жаратылышы боюнча) өздөрүнө окшогон[2] (бирок, каапыр болбой турган, башка) пенделерге алмаштырып коебуз![3]

نَّحۡنُ خَلَقۡنَٰهُمۡ وَشَدَدۡنَآ أَسۡرَهُمۡۖ وَإِذَا شِئۡنَا بَدَّلۡنَآ أَمۡثَٰلَهُمۡ تَبۡدِيلًا ٢٨

**29.** Аныгында, бул (Кураан) - эскерме. Ким кааласа, Раббиси тарапка (түз) жолду кармай алат.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذۡكِرَةٞۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلٗا ٢٩

**30.** (Бирок) силер Аллаһ каалаган нерсени гана каалай аласыңар. Чынында, Аллаһ Билүүчү, Даанышман!

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمٗا ٣٠

**31.** Ал Өзү каалаган пенделерин ырайымынын астына алат. Ал эми, заалымдарга болсо, катуу азапты даярдап койгон!

يُدۡخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحۡمَتِهِۦۚ وَٱلظَّٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا ٣١

---

1 Албетте, эртели-кеч Аллаһ Тааланы эстеп, Анын ар бир кыймыл-аракетибизди көрүп, билип турганын эсинен чыгарбаган адам күнөө иштерге барбайт.

2 Каапырларды да Аллаһ жараткан. Алар деле Адам-Атанын урпактары. Аллаһ Таала аларга өмүр тартуулады. Бакубат жашоого себеп боло турган акыл-эс менен күч-кубаттан да кем кылбады. Бирок, алар Аллаһ берген акыл-эс менен күч-кудуретти кайра Аллаһ Тааланын жолуна каршы иштетишти. Бул жеткен кыянатчылык эле.

3 Тарых бою Аллаһ Таала кыянатчыл коомдордон канчасын кыйратты... Алар мекендеген жайлар башка коомдорго мурас калды. Бирок, каапырлар тарыхтан үлгү албай келе жатышат.

## 77 «Мурсалат» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُرسَلَاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Ант ичемин, (ааламдарды башкарууга тиешелүү илахий) үрп-адат боюнча жиберилген (периштелер) менен; وَٱلۡمُرۡسَلَٰتِ عُرۡفٗا ١
2. Өтө катуу жүргөн шамалдар менен; فَٱلۡعَٰصِفَٰتِ عَصۡفٗا ٢
3. (Булуттарды Аллаһ каалаган багытка) таратуучу (периштелер) менен; وَٱلنَّٰشِرَٰتِ نَشۡرٗا ٣
4. (Акыйкат менен жалганды) ажыратып бере турган (Кураан аяттары) менен; فَٱلۡفَٰرِقَٰتِ فَرۡقٗا ٤
5. (Пайгамбарларга Аллаһ тарабынан жиберилген) илахий кабарды ташуучу периштелер менен; فَٱلۡمُلۡقِيَٰتِ ذِكۡرًا ٥
6. (Ошол периштелердин вахий алып келиши, чынчылдарга) үзүр-кечирим, (бузукуларга) эскертүү болушу үчүн. عُذۡرًا أَوۡ نُذۡرًا ٦
7. (О, адамдар!) силерге убада кылынган Күн[2] албетте болуучу! إِنَّمَا تُوعَدُونَ لَوَٰقِعٞ ٧
8. Жылдыздар(дын нуру) өчүрүлүп, فَإِذَا ٱلنُّجُومُ طُمِسَتۡ ٨
9. Асман (аңырайып) ачылып, وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ فُرِجَتۡ ٩
10. Тоолор (тытылган жүн сыяктуу) сапырылып калганда… وَإِذَا ٱلۡجِبَالُ نُسِفَتۡ ١٠

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 50 аяттан турат. «Мурсалаттын» мааниси "жиберилгендер"

2 Кыямат

وَإِذَا ٱلرُّسُلُ أُقِّتَتْ ﴿١١﴾

**11.** Жана пайгамбарларга (үммөттөрүнүн сот-сурагына күбө болууга) убакыт берилгенде, (мына ошондо гана Кыямат кайым болуп, акыйкат менен жалган ажырайт).

لِأَيِّ يَوْمٍ أُجِّلَتْ ﴿١٢﴾

**12.** (Пенделердин сот-сурагы) кайсы күнгө белгиленген эле?

لِيَوْمِ ٱلْفَصْلِ ﴿١٣﴾

**13.** Ажыратуу күнүнө![1]

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ﴿١٤﴾

**14.** (О, Мухаммад)? сен ажыратуу күнү кандай күн экенин билбейсиң.[2]

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٥﴾

**15.** Ал күндө (Акыретти) жалганга чыгаргандарга азап![3]

أَلَمْ نُهْلِكِ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

**16.** Биз абалкыларды (азап менен кармап) өлтүрбөдүк беле?![4]

ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ ٱلْآخِرِينَ ﴿١٧﴾

**17.** Анан акыркы (каапыр)ларды да (дал ошондой тагдыр менен) аларды ээрчитип койдук!

كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Биз кылмышкер адамдар менен ушундай (мамиле) кылабыз.

---

1 Ал күндө бардык элдер бир майданга Пайгамбарлары менен бирге чогултулуп, алардын күбөлүгүндө сурак кылынат. Ошол сурактан кийин акыйкат жалгандан ажырайт, жакшылар жамандан ажырайт.

2 Аллаһ үйрөтмөйүнчө пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам кайып кабарларын билген эмес. Аллаһ Таала кабар бергенден кийин гана бул күн жөнүндө көп хадистерди айткан. Ошол хадистерден биринде мындай деген: "Кыямат күндө адамдар чогултулганда, баштарын күн куйкалап, көздөрү чекчейген бойдон асманды тиктеп кырк жыл ажыратуу күнүн күтүшөт." (Куртубий). Башка хадистерде айтылышы боюнча ошол күтүү күндөрүндө Аллаһтын көлөкөсүнөн башка эч бир көлөкө болбойт. Аллаһ каалаган ыймандуу адамдар Аллаһтын көлөкөсүнө калкаланып жан сакташат.

3 Биз "азап" деп которгон сөздүн арабчасы "увайл". Жалпысынан алганда Увайл – бул тозоктогу өтө жийиркеничтүү жана өтө сасык чуңкур. Ага тозокулардын күйгөн жарааттарынан сыркыган ириңдер жана башка ыпылас чыгындылар агып турат. Аллаһ сактасын!

4 Аллаһ Таала акыретти жалган дегендерди ушул дүйнөдө да көп жазалаган. Нух коомунун, Лут коомунун, Аад жана Самуд элдеринин аянычтуу кыйроолору азыркы жана кийинки каапырлар үчүн сабак болууга тийиш.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٩﴾

**19.** Ал Күнү (Акыретти) «жалган» дегендерге азап!

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ﴿٢٠﴾

**20.** (О, кайра тирилүүнү «жалган» дегендер!) Биз силерди жийиркеничтүү (бир тамчы бел) суудан жаратпадык беле?!

فَجَعَلْنَٰهُ فِى قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢١﴾

**21.** Анан ал "сууну" бекем жайга (эненин жатынына) орноштордук,

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾

**22.** Белгилүү убакытка (туулганыңарга) чейин.

فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ ٱلْقَٰدِرُونَ ﴿٢٣﴾

**23.** Жана Биз (ошол бел сууну оболу коюу кан, анан бир бөлүк эт, андан кийин сөөк, андан кийин кадыресе адам кылып жаратууга) кудуреттүү болдук. Биз эң жакшы Кудуреттүүбүз!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ал күндө (Кыяматты) «жалган» дегендерге өлүм!

أَلَمْ نَجْعَلِ ٱلْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٥﴾

**25.** Биз жерди кучактоочу кылбадык беле,

أَحْيَآءً وَأَمْوَٰتًا ﴿٢٦﴾

**26.** Өлүктөр менен тирүүлөрдү?[1]

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَٰسِىَ شَٰمِخَٰتٍ وَأَسْقَيْنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ﴿٢٧﴾

**27.** Жана Биз жер бетине (аны бекем сактоо үчүн) үлкөн тоолорду жараттык. Жана силерди (мөңгүлөрдөн агып келүүчү) таттуу суу(лар) менен сугардык.[2]

---

1 Аллаһ Тааланын бир ысымы «Аль – Маннан» мунун мааниси «Өз жакшылыгын эскертип туруучу», "милдет кылуучу". Кураандын көп аяттарында Аллаһ Таала Өзүнүн «Аль – Маннан» сыпатын эскертип, жакшылыктарын милдет (колко) кылат. Аллаһтын жакшылыктарынан бири- Ал жерди өлүктөр үчүн да, тирүүлөр үчүн да эне сыяктуу кылып койгон. Тирүүлөрдү кантип өз бооруна батырып энелик кылганы айтпаса деле түшүнүктүү. Ал эми, өлүктөргө энелик кылуусу аларды өз бооруна (мүрзөгө) алып, жырткычтарга жем болуудан же башка кордуктардан сактайт. Дагы кайталоочу нерсе, жердин бул энелик боорукерлиги түпкүлүгүндө Аллаһ Тааланын ырайымы. Эгер Аллаһ Таала жерди инсаниятка моюн сундуруп койбогондо бул жакшылыктар болмок эмес.

2 Жердин салмактуу жана бекем турушунда тоолордун ролу өзгөчө экенин геология жана геодезия илимдери тастыктаган. Ал эми, Аллаһ Таала жараткан табият

**28.** Ал күндө (ушул нээматтарды) «жалган» дегендерге өлүм!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٨

**29.** (Ошол күндө аларга айтылат): Өзүңөр жалган деген Тозокко жөнөгүлө!

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٢٩

**30.** Үч бутактуу (оттон болгон) «көлөкөгө»[1] жөнөгүлө!»

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ ظِلّٖ ذِي ثَلَٰثِ شُعَبٖ ٣٠

**31.** (Ал «көлөкөдө») салкындык жок. Алоодон да тосо албайт!

لَّا ظَلِيلٖ وَلَا يُغۡنِي مِنَ ٱللَّهَبِ ٣١

**32.** Ал (тозок) сарай сыяктуу (үлкөн) учкундарды атып турат!

إِنَّهَا تَرۡمِي بِشَرَرٖ كَٱلۡقَصۡرِ ٣٢

**33.** Ал учкундар саргымтыл кара төөлөргө окшойт.

كَأَنَّهُۥ جِمَٰلَتٞ صُفۡرٞ ٣٣

**34.** Ал күнү (Кыяматты) «жалган» дегендерге кайгы!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٤

**35.** Бул күнү алар (уруксатсыз) сүйлөй албайт.

هَٰذَا يَوۡمُ لَا يَنطِقُونَ ٣٥

**36.** Алар үчүн актанууга да уруксат жок!

وَلَا يُؤۡذَنُ لَهُمۡ فَيَعۡتَذِرُونَ ٣٦

**37.** Ал күнү (Кыяматты) «жалган» дегендерге кайгы!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٣٧

**38.** Бул – ажыратуу Күнү! Силерди да, абалкыларды да (сот-сурак үчүн ) чогулттук.

هَٰذَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِۖ جَمَعۡنَٰكُمۡ وَٱلۡأَوَّلِينَ ٣٨

**39.** Эгер (о, каапырлар, бул сурактан жана азаптан кутулуп кетүү

فَإِن كَانَ لَكُمۡ كَيۡدٞ فَكِيدُونِ ٣٩

---

мыйзамы боюнча, деңиз жана океандардын туздуу суулары күн нуру менен бууланып, ошол бууланыш процесси менен бирге дистилляцияланып (тузунан ажырап) асманга көтөрүлүп, жамгыр-карга айланып, талаа-түздөргө, тоо-таштарга жаайт. Бийик тоолордун башынан көчкөн жүздөгөн тонналык көчкүлөрдөн муз тоолор – мөңгүлөр жаралат. Мөңгүлөр улам күн ысыган сайын, акырындык менен эрип, алардан дарыялар жаралып, кайрадан түздүктө жашаган жан-жаныбарларга таттуу-жагымдуу суу болуп агып барат. Мунун баары Аллаһ Тааланын ырайымы, даанышмандыгы жана кудуретинен.

1 Тырнакчанын ичиндеги “көлөкө” – бул асманга өрдөгөн сайын үч бутакка бөлүнүп турган тозок оту же болбосо анын түтүнү.

үчүн) силерде амал болсо, Мага амалыңарды көргөзгүлө!

**40.** Ал күндө (кыяматты) «жалган» дегендерге кайгы!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٠

**41.** Ал эми, такыба пенделер (чыныгы) көлөкөлөрдө, булактарда,

إِنَّ ٱلۡمُتَّقِينَ فِي ظِلَٰلٖ وَعُيُونٖ ٤١

**42.** Жана (көңүлдөрү) каалаган мөмө-жемиштерде…

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشۡتَهُونَ ٤٢

**43.** (Аларга айтылат:) «Жегиле, ичкиле, аш болсун! (Бул зыяпат сооп) иштерди жасаганыңар үчүн!»

كُلُواْ وَٱشۡرَبُواْ هَنِيٓـَٔۢا بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ ٤٣

**44.** Биз сооп иш жасагандарды ушинтип сыйлайбыз!

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٤٤

**45.** Ал күнү (Кыяматты) «жалган» дегендерге кыйроо!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٥

**46.** (О, Кыяматты «жалган» деген каапырлар! Дүйнөдө) бир аз пайданалып, жеп-ичип калгыла! Силер кылмышкер адамсыңар!

كُلُواْ وَتَمَتَّعُواْ قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجۡرِمُونَ ٤٦

**47.** Ал күнү (Кыяматты) «жалган» дегендерге кайгы!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٧

**48.** Эгер аларга (Аллаһка) рукуу кылгыла» деп айтылса рукуу кылышпайт![1]

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱرۡكَعُواْ لَا يَرۡكَعُونَ ٤٨

**49.** Ал күнү (Кыяматты) «жалган» дегендерге кайгы

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٤٩

**50.** Андан (Курaандан) кийин, дагы кандай сөзгө ыйман келтиришет?![2]

فَبِأَيِّ حَدِيثِۭ بَعۡدَهُۥ يُؤۡمِنُونَ ٥٠

---

1 «Рукуу» - бул намаздагы ийилүү. Кыяматка ишенбегендер албетте намаз окууну ашыкча түйшүк деп билишет. Алар – жеткен текебер кишилер. Ийилишпейт. Бирок, алардын Аллаһ Таалага ийилбеген мойундары жана омурткалары өзүнөн мансабы жогорураак кишинин алдында тал чыбыктай ийилип кетет. Демек, алар дүйнөкул, шоораткул адамдар! Ошентип, Аллаһ Таалага кулчулук кылууну каалабагандар өздөрү сыяктуу күнөөкөр пенделерге кул болуп алышат.

2 Курааны Карим – акыркы чындык. Андан кийин чындык жок! Чындыкты четке каккан адам жалганга ыйман келтирет.

## 78 «Набаъ» сүрөсү[1]

سُورَةُ النَّبَإِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Алар (бири-биринен) эмне жөнүндө сурашууда?

عَمَّ يَتَسَآءَلُونَ ١

**2.** Улук Кабар жөнүндө.

عَنِ ٱلنَّبَإِ ٱلۡعَظِيمِ ٢

**3.** Алар ал (Улук Кабар) жөнүндө талашып-тартышышат эле.[2]

ٱلَّذِي هُمۡ فِيهِ مُخۡتَلِفُونَ ٣

**4.** Жок, андай эмес! Жакында билип алышат!

كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٤

**5.** Дагы бир ирет андай эмес! Жакында билип алышат.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعۡلَمُونَ ٥

**6.** Биз силерге жерди жайылган (төшөк сыяктуу) кылып койбодукпу?!

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ مِهَٰدٗا ٦

**7.** Тоолорду (бекем) казыктар (сыяктуу кылып жаратпадыкпы?)

وَٱلۡجِبَالَ أَوۡتَادٗا ٧

**8.** Жана Биз силерди жуп-түгөй[3] кылып жараттык.

وَخَلَقۡنَٰكُمۡ أَزۡوَٰجٗا ٨

**9.** Уйкуңарды (денеңер үчүн) ырыхат кылдык.

وَجَعَلۡنَا نَوۡمَكُمۡ سُبَاتٗا ٩

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 40 аяттан турат. Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Аллаһ Таала тарабынан алып келген улук кабарлар арап тилинде «Набаъ» деп аталат. Бул улук кабарлардын акыйкат экенине далил-белгилер канчалык көп болгонуна карабай, көпчүлүк мушриктер ага ишенишкен эмес жана бири-бирине «Мухаммад айткан нерселер жалган болуш керек-э? Сен эмне дейсиң?» деген сыяктуу суроолорду беришкен. Ошондой эле, алардын шектенүүлөрү ар кандай болуп, өз ара талашып-тартышып турушкан. Айрыкча алар Акырет кабарларын жокко чыгарууда көп талашып-тартышышкан. “Набаъ” сүрөсү ушул окуяларды чагылдыруу менен башталат.

2 Кийинки аятта Аллаһ Таала мушриктер ишенбеген Кыямат тез эле келип калаарын жана ошол күндө өздөрү «жалган» деген Тозокту өз көздөрү менен көрүп, анык билип алышаарын эки ирет кайталоо менен айтат.

3 Эркек-ургаачы

**10.** Түндү (силерге) кийим (сыяктуу) кылдык.

وَجَعَلْنَا ٱلَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١٠﴾

**11.** Күндүздү жашоо үчүн жараттык.

وَجَعَلْنَا ٱلنَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١١﴾

**12.** Жана силердин үстүңөргө бекем жети (кабат) асманды куруп,

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٢﴾

**13.** ысык-нурлуу чыракты (күндү) жараттык.

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٣﴾

**14.** Жана (силерге) булуттардан мол суу түшүрдүк,

وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلْمُعْصِرَٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٤﴾

**15.** чыгарып берүү үчүн дан азыктарды жана өсүмдүктөрдү.

لِّنُخْرِجَ بِهِۦ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٥﴾

**16.** Жана да калың бак-бостондорду.

وَجَنَّـٰتٍ أَلْفَافًا ﴿١٦﴾

**17.** Албетте (ыймандуу менен каапыр) ажыратыла турган (Кыямат) күн (Аллаһ тарабынан) белгиленген убакыт.

إِنَّ يَوْمَ ٱلْفَصْلِ كَانَ مِيقَـٰتًا ﴿١٧﴾

**18.** Ал күнү Сур (чоор) тартылат. Анан силер топ-топ болуп (Раббиңерге сурак бергени) келесиңер.

يَوْمَ يُنفَخُ فِى ٱلصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٨﴾

**19.** (Кыямат күн башталганда) асман ачылып (жарылып) эшиктер (пайда ) болот.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتْ أَبْوَٰبًا ﴿١٩﴾

**20.** Жана тоолор (ордунан) учурулуп, закым болуп калат!

وَسُيِّرَتِ ٱلْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢٠﴾

**21.** Албетте, тозок күтүп туруучу (жана)

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢١﴾

**22.** чектен чыккан адамдар үчүн кайтып баруучу орун!

لِّلطَّـٰغِينَ مَـَٔابًا ﴿٢٢﴾

**23.** Алар анда кылымдар бою турушат.

لَّـٰبِثِينَ فِيهَآ أَحْقَابًا ﴿٢٣﴾

**24.** Ал жерде не салкындык не суусундук татышпайт.

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٤﴾

**25.** Болгону (тозокулардын денесинен аккан) сасык ириң жана (ичегилерди тилип, үзүп жибере турган даражадагы) кайнак суу (менен гана “азыктанышат”)

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٥﴾

**26.** (Бул – күнөөлөрүнө) ылайык жаза!!!

جَزَاءً وِفَاقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Алар (Акыреттеги) эсеп – китепке ишенишпеген.

إِنَّهُمْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ﴿٢٧﴾

**28.** Жана Биздин аяттарыбызды ачык түрдө жалганга чыгарышкан.

وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٨﴾

**29.** Биз бардык иштерди тизмектеп, китеп кылып жазып койгонбуз.

وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ كِتَابًا ﴿٢٩﴾

**30.** Эми, (жазаңарды) таткыла! Биз силерге азапты гана көбөйтөбүз!

فَذُوقُوا فَلَن نَّزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ал эми, такыбаа кишилерге ийгилик жайы (Бейиш),

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣١﴾

**32.** бак-бостондор, жүзүмдүктөр,

حَدَائِقَ وَأَعْنَابًا ﴿٣٢﴾

**33.** жаш, бир курактагы, көкүрөгү тикчийген селкилер,

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٣﴾

**34.** жана («Рахийк» деп аталган аябай даамдуу шарап менен) мелмилдеп турган кеселер бар.

وَكَأْسًا دِهَاقًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ал жерде пайдасы жок жана күнөө-жалган сөздөрдү угушпайт.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّابًا ﴿٣٥﴾

**36.** (Булар) Раббиң тарабынан берилген сыйлык-белектер!

جَزَاءً مِّن رَّبِّكَ عَطَاءً حِسَابًا ﴿٣٦﴾

**37.** (Ушул сыйлыкты берген Рабби) асмандар менен жердин, ал экөөнүн арасындагы бардык нерселердин да Раббиси болгон Ырайымдуу Зат. (Ошондуктан, ал күнү эч ким Анын уруксаты болмоюнча) сөз сүйлөөгө батына албайт.

رَّبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٧﴾

يَوْمَ يَقُومُ ٱلرُّوحُ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ صَفًّا ۖ لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ٣٨

**38.** Рух (Жебрейил периште) жана (башка бардык) периштелер сап-сап болуп турган (ошол) күнү Ырайымдуу Зат уруксат бергендер гана (сүйлөп,) чын сөздү айтышат.

ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمُ ٱلْحَقُّ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ مَـَٔابًا ٣٩

**39.** Бул – чындап болуучу Күн. Ал эми, ким кааласа (жакшы амалдарды кылат жана) Раббисине (ошол амалдар менен) кайтууну(н жолдорун бекем) кармайт.

إِنَّآ أَنذَرْنَٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ ٱلْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ ٱلْكَافِرُ يَٰلَيْتَنِى كُنتُ تُرَٰبًۢا ٤٠

**40.** Биз силерди жакын(да келе турган) азаптан эскерткен элек. Ал күндө адам баласы эки колу эмне алып келгенин көрөт жана каапыр адам: «кана эми, (ушундай азапка дуушар болгондон көрө) топурак эле болуп калсам!!!» - дейт.

## 79 «Назиат» сүросү[1]

سُورَةُ النَّازِعَاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Каапырлардын жанын) тереңинен (оорутуп) суурун алуучу периштелер менен ант ичип,

وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرْقًا ١

2. (ыймандуулардын жанын оорутпай) “чечип алуучу” периштелер менен ант ичип,

وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشْطًا ٢

3. (Асман мейкиндигинде өйдө-ылдый) сүзүп жүрүүчү периштелер менен ант ичип,

وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبْحًا ٣

4. (Аллаһтын буйругун аткарууда) бири-бири менен жарышуучу периштелер менен ант ичип,

فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبْقًا ٤

5. (Аллаһ табыштаган ааламдык) иштерди башкаруучу периштелер менен ант ичип (айтамын):

فَٱلْمُدَبِّرَٰتِ أَمْرًا ٥

6. Ал Күнү (Сур кернейдин биринчи деминен улам) титирөөчү (жер) титирейт.

يَوْمَ تَرْجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ٦

7. Анын артынан кийинки Сур тартылат.

تَتْبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ٧

8. Ошол күнү (каапыр) жүрөктөр катуу коркуп,

قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ٨

9. Көздөрү жалдырап калат.

أَبْصَٰرُهَا خَٰشِعَةٌ ٩

10. (Каапырларга Кыяматтагы кайра тирилүү жөнүндө айтылчу болсо, адамды мыскылдап, какшыктап, мындай) дешет: «Эмне, биз

يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِى ٱلْحَافِرَةِ ١٠

1 Бул сүрө Маккада түшүрүлгөн. 46 аяттан турат. “Назиат” деген сөз “Жандарды суурун алуучу периштелер” деген мааниде.

мурдакы (тирүү) абалыбызга кайтарылабызбы,

أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمًا نَّخِرَةً ١١

**11.** чириген сөөк болуп калсак деле?!»

قَالُوا۟ تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ١٢

**12.** (Дагы мындай) дешти: «Анда бул биз үчүн зыяндуу кайтыш болоор!»

فَإِنَّمَا هِىَ زَجْرَةٌ وَٰحِدَةٌ ١٣

**13.** Ал болгону (Исрафил периште тарткан чоордун) бир гана (катуу) добушу.

فَإِذَا هُم بِٱلسَّاهِرَةِ ١٤

**14.** Анан капыстан... (тирилип, мүрзөлөрүнөн) жер бетине чыгып калышат!

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ مُوسَىٰٓ ١٥

**15.** Сага Мусанын кабары келди беле?

إِذْ نَادَىٰهُ رَبُّهُۥ بِٱلْوَادِ ٱلْمُقَدَّسِ طُوًى ١٦

**16.** Бир кезде Раббиси ага ыйык Туваа өрөөнүндө (мындай деп) сүйлөдү:

ٱذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ١٧

**17.** «Фираунга баргын! Ал чектен чыгып кетти.

فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰٓ أَن تَزَكَّىٰ ١٨

**18.** Жана ага (мындай) дегин: «Өзүңдү (ширк күнөөсүнөн) тазалоону

وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ١٩

**19.** жана мен сени (жалгыз, шериксиз) Раббиңе баштоомду каалайсыңбы? Анан сен (Аллаһка ширк келтирүүдөн) коркуп калаар элең»

فَأَرَىٰهُ ٱلْءَايَةَ ٱلْكُبْرَىٰ ٢٠

**20.** (Муса) ага (Фираунга) чоң моожизаны (жыланга айланган аса таякты) көргөздү.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ٢١

**21.** Бирок ал «жалган!» деп, каршы чыкты.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ٢٢

**22.** Кийин тескери басып, (душмандашууга) аракет кылды

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ٢٣

**23.** жана (адамдарын) чогултуп, бийик добуш менен:

فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلْأَعْلَىٰ ٢٤

**24.** «Мен силердин эң жогорку Раббиңер боломун» деди.

**25.** Анан... Аллаһ аны дүйнөлүк (жазаа) жана Акыреттик азап менен жазалады.

فَأَخَذَهُ ٱللَّهُ نَكَالَ ٱلۡأٓخِرَةِ وَٱلۡأُولَىٰٓ ٢٥

**26.** Албетте, мында (Раббисинен) корккон пенделер үчүн (чоң) сабак бар.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّمَن يَخۡشَىٰٓ ٢٦

**27.** (Эй, каапырлар!) силердин жаратылууңар татаалыраакпы же асмандынбы?! Аны (Аллаһ) жаратты!

ءَأَنتُمۡ أَشَدُّ خَلۡقًا أَمِ ٱلسَّمَآءُۚ بَنَىٰهَا ٢٧

**28.** Шыбын көтөрүп, бекем-кынтыксиз кылды.

رَفَعَ سَمۡكَهَا فَسَوَّىٰهَا ٢٨

**29.** Түнүн караңгы кылды жана (таң аттырып) жарыгын чыгарды.

وَأَغۡطَشَ لَيۡلَهَا وَأَخۡرَجَ ضُحَىٰهَا ٢٩

**30.** Андан кийин жерди жайып (коздоп) койду.

وَٱلۡأَرۡضَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ دَحَىٰهَآ ٣٠

**31.** Андан сууларын, жайлоолорун чыгарды.

أَخۡرَجَ مِنۡهَا مَآءَهَا وَمَرۡعَىٰهَا ٣١

**32.** Тоолорду (бекем) орнотту.

وَٱلۡجِبَالَ أَرۡسَىٰهَا ٣٢

**33.** Силер үчүн жана силердин айбандарыңар үчүн пайдалануу (ырыскы) болсун деп.

مَتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ ٣٣

**34.** Качан чоң Кыямат келсе,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلطَّآمَّةُ ٱلۡكُبۡرَىٰ ٣٤

**35.** Ал күндө инсан (дүйнөдөгү) иш - аракеттерин эстейт.

يَوۡمَ يَتَذَكَّرُ ٱلۡإِنسَٰنُ مَا سَعَىٰ ٣٥

**36.** Караган адамдарга тозок (анык) көргөзүлөт.

وَبُرِّزَتِ ٱلۡجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ٣٦

**37.** Кимде-ким чектен чыккан болсо

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ٣٧

**38.** жана дүйнө жашоосун (Акыреттен) артык көргөн болсо,

وَءَاثَرَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا ٣٨

**39.** анын орду албетте, тозокто!

فَإِنَّ ٱلۡجَحِيمَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ٣٩

**40.** Ал эми, ким Раббисинин алдында (сурак берип) туруудан коркуп,

وَأَمَّا مَنۡ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ وَنَهَى ٱلنَّفۡسَ عَنِ

| | |
|---|---|
| өзүн (арам) каалоо-кумарлардан тыйса, | ٱلۡهَوَىٰ ﴿٤٠﴾ |
| **41.** анын орду албетте, Бейиште! | فَإِنَّ ٱلۡجَنَّةَ هِيَ ٱلۡمَأۡوَىٰ ﴿٤١﴾ |
| **42.** (Кайра тирилүүдөн шектенген адамдар) сенден Кыяматтын качан болушун сурашат. | يَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلسَّاعَةِ أَيَّانَ مُرۡسَىٰهَا ﴿٤٢﴾ |
| **43.** Аны(н убактысын) билүүдөн сен алыссың?! | فِيمَ أَنتَ مِن ذِكۡرَىٰهَآ ﴿٤٣﴾ |
| **44.** Анын (качан болоору жөнүндөгү илимдин башы жана) аягы Раббиңе гана тиешелүү. | إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَىٰهَآ ﴿٤٤﴾ |
| **45.** Сен болгону андан (Кыяматтан) корко турган кишилерди эскертүүчүсүң. | إِنَّمَآ أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخۡشَىٰهَا ﴿٤٥﴾ |
| **46.** Алар (Кыяматты «жалган» дегендер) аны (өз көздөрү менен) көргөн күндө, (бул дүйнөдө) бир күн кечке чейин же түшкө чейин гана турган сыяктуу болуп калышат. | كَأَنَّهُمۡ يَوۡمَ يَرَوۡنَهَا لَمۡ يَلۡبَثُوٓاْ إِلَّا عَشِيَّةً أَوۡ ضُحَىٰهَا ﴿٤٦﴾ |

## 80 «Абаса» сүрөсү[1]

سُورَةُ عَبَسَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (Пайгамбар) кабагын бүркөп, жүзүн буруп алды, — عَبَسَ وَتَوَلَّىٰٓ ۝١
2. алдына (маселе сурап ) сокур киши келгенде. — أَن جَآءَهُ ٱلْأَعْمَىٰ ۝٢
3. (О, Мухаммад!) Сен кайдан билесиң, ал (сокур киши жаман кулк-мүнөздөрдөн) тазадыр! — وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّهُۥ يَزَّكَّىٰٓ ۝٣
4. Же болбосо, (Аллаһ Тааланы) эскерээр, анан эскермеси ага пайда берээр?! — أَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنفَعَهُ ٱلذِّكْرَىٰٓ ۝٤
5. Ал эми, муктаж эмес адам(дар келгенде) — أَمَّا مَنِ ٱسْتَغْنَىٰ ۝٥
6. сен ошо(лор)го бурулуп алдың! — فَأَنتَ لَهُۥ تَصَدَّىٰ ۝٦
7. (Бирок), алардын тазарбай (ыйманга келбей) калуусуна сен жоопкер эмессиң. — وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ۝٧
8. Ал эми, сага чуркап келген (сокур ) адам… — وَأَمَّا مَن جَآءَكَ يَسْعَىٰ ۝٨
9. (Аллаһтан жана Кыямат күндөн) коркот эле. — وَهُوَ يَخْشَىٰ ۝٩

---

1 Бул сүрө дагы Маккада түшкөн. 42 аяттан турат. Түшүүсүнүн себеби төмөндөгүчө: Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам Макканын этибарлуу байларын динге даават кылып отурганда, шариятка өтө берилген, өзүн ширктен жана башка чоң күнөөлөрдүн тазалаган Абдуллаһ ибн Умм-Мактум деген сокур киши келип, бир маселе сурайт. Ал пайгамбардын бош эмес экенин көрбөгөн. Пайгамбар саллаллоху алайхи ва саллам болсо, сөзүнүн бөлүнгөнүнө ачууланып, кабагын бүркөп, жооп бербей, байлар менен сүйлөшүүсүн улантат. Бирок, бул байлар жанагы сокур киши сыяктуу күнөө иштерден өздөрүн тазалабаган, динге өзү умтулуп келбеген кишилер эле. Аллаһ Таала пайгамбарынын бул жоругунун ката экенин эскертип, аны жемелеп, ушул сүрөнү түшүргөн. «Абаса» «кабак бүркөдү», «маңдайын тырыштырды» деген мааниде.

**10.** Сен ага көңүл бурбай, (башкалар менен алагды болуп) калдың!!!

فَأَنتَ عَنۡهُ تَلَهَّىٰ ١٠

**11.** Жок! (О, Мухаммад! Эми андай кылбагын!) Бул (аяттар сага Аллаһ тарабынан) эскерме-сабак.

كَلَّآ إِنَّهَا تَذۡكِرَةٞ ١١

**12.** Ким кааласа – аны эскерет.[1]

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ١٢

**13.** (Аяттар Лавхул Махфуз деп аталган) Улук Барактар да,

فِي صُحُفٖ مُّكَرَّمَةٖ ١٣

**14.** (Лавхул Махфуз) Таза–Пакиза (жана кадыр баркы) Жогору.

مَّرۡفُوعَةٖ مُّطَهَّرَةِۭ ١٤

**15.** (Жана) периштелердин колунда.

بِأَيۡدِي سَفَرَةٖ ١٥

**16.** (Алар) Өтө улук, аябай таза (ишенимдүү)

كِرَامِۭ بَرَرَةٖ ١٦

**17.** Наалаты инсан! Аны эмне (мынчалык) аша чапкан каапырга айлантты?!

قُتِلَ ٱلۡإِنسَٰنُ مَآ أَكۡفَرَهُۥ ١٧

**18.** Ал (Аллаһ) аны эмнеден жаратты эле?!

مِنۡ أَيِّ شَيۡءٍ خَلَقَهُۥ ١٨

**19.** Бир тамчы суудан жараткан! Анан аны(н жаралуу баскычтарын өлчөп,) тагдыр кылган.

مِن نُّطۡفَةٍ خَلَقَهُۥ فَقَدَّرَهُۥ ١٩

**20.** Андан кийин (бул дүйнөгө келгенде) ага жолдорду[2] оңой кылып берди.

ثُمَّ ٱلسَّبِيلَ يَسَّرَهُۥ ٢٠

**21.** Андан соң анын жанын алып, мүрзөгө койду.

ثُمَّ أَمَاتَهُۥ فَأَقۡبَرَهُۥ ٢١

**22.** Андан соң Өзү каалаган кезде (Кыяматта) кайрадан тирилтип алат.

ثُمَّ إِذَا شَآءَ أَنشَرَهُۥ ٢٢

---

1 Кийинки аяттарда Аллаһ Таала бул аяттардын кадырын, пакизалыгын жана улуулугун баяндайт.

2 Дүйнө – тиричилик жолдорун оңой-жеңил кылды. Ал эми, кааласа диний багытта эң оңой, эң жеңил дин менен Аллаһтын ыраазычылыгын таба турган кылды.

**23.** Жок! Ал өзүнө (Аллаһ) буюрган парыздарды эч аткарбады!

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَآ أَمَرَهُۥ ٢٣

**24.** Эми, инсан (бой көтөрө бербей) өзүнүн тамак-ашына карабайбы?![1]

فَلْيَنظُرِ ٱلْإِنسَٰنُ إِلَىٰ طَعَامِهِۦٓ ٢٤

**25.** Сууну (асмандан) мол-көл кылып мына Биз жаадырдык!

أَنَّا صَبَبْنَا ٱلْمَآءَ صَبًّا ٢٥

**26.** Андан соң жерди жарып,

ثُمَّ شَقَقْنَا ٱلْأَرْضَ شَقًّا ٢٦

**27.** (Ар түрдүү) данды (жана өсүмдүктөрдү) өндүрдүк:

فَأَنۢبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ٢٧

**28.** Жүзүмдөрдү, көк чөптөрдү,

وَعِنَبًا وَقَضْبًا ٢٨

**29.** Зайтундарды, курмаларды,

وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ٢٩

**30.** Коюу бактарды,

وَحَدَآئِقَ غُلْبًا ٣٠

**31.** Мөмө-жемиштерди, жашылчаларды.

وَفَٰكِهَةً وَأَبًّا ٣١

**32.** Силер жана чарба айбандарыңар пайдалангыла деп.

مَّتَٰعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَٰمِكُمْ ٣٢

**33.** Эми, качан (кулактарды) тундуруучу (Кыяматтагы) айкырык (Сур кернейинин экинчи тартылуусу) келгенде..,

فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ ٣٣

**34.** Ал күнү киши өзүнүн ага-инисинен качып калат.

يَوْمَ يَفِرُّ ٱلْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ٣٤

**35.** Апасы менен атасынан дагы.

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٥

**36.** Аялы менен балдарынан дагы!

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٦

**37.** (Анткени) ал күнү ар бир адам үчүн аны (башкаларга) көңүл бурдурбай коё турган (өтө оор) абал болот!

لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ يُغْنِيهِ ٣٧

**38.** Ал күнү (ыймандуу) жүздөр албырып,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ مُّسْفِرَةٌ ٣٨

---

1 Кайдан келди алар?! Кантип жаралды?! Өзү жаратып алдыбы?! Жок! Бардыгы Аллаһтын нээматтары!

**39.** күлүп-жайнап, кубанычтуу!

ضَاحِكَةٌ مُّسْتَبْشِرَةٌ ﴿٣٩﴾

**40.** (ыймансыз) жүздөрдү ал күндө чаң-тозоң каптап,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ﴿٤٠﴾

**41.** караңгылык ороп алат!

تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ﴿٤١﴾

**42.** Дал ошолор каапыр, шүкүрсүз адамдар![1]

أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَفَرَةُ ٱلْفَجَرَةُ ﴿٤٢﴾

---

1 Алар Раббиси канчалык нээмат – жакшылык берсе да шүгүр кылбай, кайра Аллаһтын жолуна каршы чыгышты! Аллаһ бардыгыбызды ушундай каапырлыктан сактасын!

## 81 «Таквир» сүрөсү[1]

سُورَةُ التَّكْوِيرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Күн оролуп (нуру жоголуп),

إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿١﴾

2. жылдыздар (кыйрап) төгүлүп,

وَإِذَا النُّجُومُ انكَدَرَتْ ﴿٢﴾

3. Тоолор (тытылган жүн сыяктуу) учурулуп,

وَإِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٣﴾

4. Курсагында он айлык баласы бар (кымбат баалуу) төөлөр дагы көңүл сыртында калып,[2]

وَإِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٤﴾

5. Жапайы айбандар (үркүп, бир жерге) чогулуп,[3]

وَإِذَا الْوُحُوشُ حُشِرَتْ ﴿٥﴾

6. Деңиздер жанып – от болуп,

وَإِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٦﴾

7. Жандар бири - бирине коштолуп…[4]

وَإِذَا النُّفُوسُ زُوِّجَتْ ﴿٧﴾

8. Тирүүлөй көмүп жиберилген бөбөк кыздар суралганда –

وَإِذَا الْمَوْءُودَةُ سُئِلَتْ ﴿٨﴾

9. Кайсы күнөө(лөр) үчүн өлтүрүлдү(ңөр деп)...[5]

بِأَيِّ ذَنبٍ قُتِلَتْ ﴿٩﴾

---

1 Маккада түшкөн. 29 аяттан турат. "Таквир" сөзүнүн мааниси "Оролуу"

2 Кыямат кыйроосу башталганда адамдардын көзүнө өз жанынан бөлөк эч нерсенин кызыгы калбайт: Арабдардын назарында эң баалуу деп эсептелип, аздектелген жана «Ишаар» (курсагында он айлык баласы бар) деп аталган төөлөр менен дагы эч кимдин иши болбой, кароосуз калат.

3 Жаралгандан бери бири-бирине кас болуп келген койон - карышкыр, кабылан-кийик сыяктуу жапайы айбандар ошол күндүн коркунучунан катуу үркүп, бир жерге чогулуп калышат.

4 Ал эми «жандардын кошулуусун» кээ бир тафсирчилер жандын денелерге кошулуп кайра тирилүүсү деп түшүндүрүшөт.

5 Жахилия доорунда арабдар эгер кыз перзент көрсө аны тирүү бойдон көмүп салышчу. Ислам келип, бул жапайы жорукту токтоткон.

| | |
|---|---|
| **10.** Жана (бардык адамдарга) амал баракчалары таратылып, | وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١٠﴾ |
| **11.** Асман сыйрылып алынганда.., | وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتْ ﴿١١﴾ |
| **12.** Тозок (катуу) кызытылып, | وَإِذَا ٱلْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٢﴾ |
| **13.** Бейиш (ыймандуу адамдарга) жакын алып келингенде… | وَإِذَا ٱلْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٣﴾ |
| **14.** (Ошол күнү бардык) жан (Акырет үчүн) эмне алып келгенин билет. | عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ أَحْضَرَتْ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Жок. Артта кала турган жылдыздарга ант ичип, | فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلْخُنَّسِ ﴿١٥﴾ |
| **16.** (аларга) жолдош, көрүнбөгөн жылдыздарга ант ичип, | ٱلْجَوَارِ ٱلْكُنَّسِ ﴿١٦﴾ |
| **17.** (караңгысы менен) келген түнгө ант ичип, | وَٱلَّيْلِ إِذَا عَسْعَسَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** агарган таңга ант ичип (айтамын): | وَٱلصُّبْحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Чынында, ал (Кураан) Улуу Элчинин Сөзү![1] | إِنَّهُۥ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Арш Ээсинин[2] алдында (Жебрейилдин) туруктуу урматы бар (жана ал) өтө күч – кубаттуу. | ذِى قُوَّةٍ عِندَ ذِى ٱلْعَرْشِ مَكِينٍ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Ал жерде (жогорку жамаат арасында) сөзү өтүмдүү (жана) ишенимдүү. | مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ﴿٢١﴾ |
| **22.** (Эй, мушриктер!) Силердин дайым бирге жүргөн шеригиңер (Мухаммад) жинди эмес. | وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٢﴾ |
| **23.** Ал чынында аны (Жебирейилди) айкын мейкиндикте көргөн. | وَلَقَدْ رَءَاهُ بِٱلْأُفُقِ ٱلْمُبِينِ ﴿٢٣﴾ |

1 Бул аяттагы улуу элчи Жебрейил периште. Ал вахий кабарларын Аллаһтан кабыл алып, Мухаммадга жеткирген.

2 Аллаһтын.

**24.** Жана ал кайыпты (силерден) кызгануучу эмес.[1]

وَمَا هُوَ عَلَى ٱلْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Жана ал[2] каргышка жолуккан Шайтандын сөзү да эмес![3]

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَٰنٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Эми, (чындыктан жүз буруп) кайда бара жатасыңар?!

فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ал (Кураан) албетте, ааламдар үчүн эскертүү!

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Силердин араңардан оңолууну каалагандар үчүн (эскертүү!)

لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾

**29.** Жана силер (о, пенделер) ааламдардын Раббиси каалагандан башканы каалай албайсыңар!

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

---

1 Аллаһ ага кандай гана кайып кабарын билдирсе, бардыгын адамдарга жеткирген. Ошондой эле, кайыптагы Аллаһтан келген Дин-Шарияттын бирин калтырбай элдерге жеткирген.

2 Кураан.

3 Мушриктер «Мухаммадка эч ким сүйлөй албаган сөздөрдү жин-шайтандар үйрөтөт» дешчү.

## 82 «Инфитар» сүрөсү[1]

سُورَةُ الانفِطَار

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Асман жарылып,
2. Жылдыздар төгүлүп,
3. деңиздер (толуп-ташып), бири-бирине кошулганда...
4. Жана мүрзөлөр оодарылганда...
5. (Ар бир) жан (ээси) эмне ишти алып келгенин жана (эмне ишти кечиктирип) калтырганын билип алат.[2]
6. О, (каапыр) инсан! Сени Улук Раббиң жөнүндө (туура ойлонуудан) эмне алдап койду?!
7. Ал сени жаратып, келбетиңди келиштирген эле!
8. Жана Ал сени Өзү каалаган сүрөттө калыптандырган!!!
9. Жок! силер (ойлонуп, моюн сунуунун ордуна) сурак күнүн «жалган» дедиңер!
10. Чынында, силердин үстүңөрдө (ар бир ишиңерди) сактоочу периштелер бар!
11. (Ар бир нерсени) жазып турган улук периштелер бар!

إِذَا السَّمَاءُ انفَطَرَتْ ﴿١﴾
وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انتَثَرَتْ ﴿٢﴾
وَإِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٣﴾
وَإِذَا الْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ﴿٤﴾
عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٥﴾
يَا أَيُّهَا الْإِنسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيمِ ﴿٦﴾
الَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّاكَ فَعَدَلَكَ ﴿٧﴾
فِي أَيِّ صُورَةٍ مَّا شَاءَ رَكَّبَكَ ﴿٨﴾
كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِالدِّينِ ﴿٩﴾
وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَافِظِينَ ﴿١٠﴾
كِرَامًا كَاتِبِينَ ﴿١١﴾

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 19 аяттан турат. Инфитардын" мааниси "жарылуу"

2 Кыяматта Мүрзөлөр оодарылып, ичиндеги өлүктөргө жан киргизилип, жер сыртына чыгарылат. Бул жөнүндө пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам "Силер (ал күнү) жылаңайлак, жылаңач, "сүннөт" кылынбаган абалда (сурак майданына) чогултуласыңар" деген. ("Мишкатул масаабих". 3/75. 5535-хадис).

**12.** Силердин бардык ишиңерди билип турушат.

**13.** Чынында жакшы кишилер нээмат бейиштеринде.[1]

**14.** Ал эми, бузуку кишилер тозокто болушат!

**15.** Алар ага (Тозокко) сурак күнү ташталат!

**16.** Анан андан чыга алышпайт!

**17.** (О, Мухаммад! Биз айтпасак) сурак күнү эмне экенин сен кайдан билмексиң?

**18.** Анан, сурак күнү эмне экенин сен кайдан билмексиң?[2]

**19.** Ал күнү (Аллаhтан уруксат болмоюнча) эч ким эч кимге (пайда) жеткире албайт! Ал күнү бардык иш Аллаhтын ыктыярында!

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿١٣﴾

وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٍ ﴿١٤﴾

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّينِ ﴿١٥﴾

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَائِبِينَ ﴿١٦﴾

وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٧﴾

ثُمَّ مَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٨﴾

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِنَفْسٍ شَيْئًا وَالْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِلَّهِ ﴿١٩﴾

---

1 Бул жерде «жакшы кишилер» деп Аллаhтын жана адамдардын укугун таанып, аларга кыянат кылбаган жана жаман ойду ойлобогон, жаман иштерди жасабаган кишилерге айтылган.

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам кайып кабарларын Аллаh Тааладан вахий аркылуу кабар келмейинче, өз алдынча билген эмес.

## 83 «Мутаффифин» сүрөсү[1]

سُورَةُ المُطَفِّفِينَ

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Таразадан алдагандарга чоң азап болсун!

وَيۡلٞ لِّلۡمُطَفِّفِينَ ١

2. Алар адамдардан (бир нерсени) өлчөтүп (же тарттырып) алган кезде толтуруп алышат дагы…

ٱلَّذِينَ إِذَا ٱكۡتَالُواْ عَلَى ٱلنَّاسِ يَسۡتَوۡفُونَ ٢

3. Бирөөлөргө өлчөп же тартып бергенде кемитип беришет.

وَإِذَا كَالُوهُمۡ أَو وَّزَنُوهُمۡ يُخۡسِرُونَ ٣

4. Алар кайра тирилүүлөрүн ойлонушпайт бекен?

أَلَا يَظُنُّ أُوْلَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبۡعُوثُونَ ٤

5. Улуу Күн – Кыяматта!

لِيَوۡمٍ عَظِيمٖ ٥

6. Ал күнү (бардык) адамдар ааламдардын Раббисинин алдында (сурак берүү үчүн) тикесинен туруп калышат!

يَوۡمَ يَقُومُ ٱلنَّاسُ لِرَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٦

7. Жок! Бузукулардын амал китептери «Сижжийнде» экени анык!

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلۡفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٖ ٧

8. (О, Мухаммад!) сен «Сижжийн» эмне экенин билбейсиң! [2]

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا سِجِّينٞ ٨

9. Ал – жазылган китеп.

كِتَٰبٞ مَّرۡقُومٞ ٩

10. Ал (Кыямат) күндө (аны) жалган дегендерге чоң азап берилет!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٠

11. Алар сурак күндү жалган дегендер.

ٱلَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوۡمِ ٱلدِّينِ ١١

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 36 аяттан турат. “Мутаффифийн” деген сөздүн мааниси “таразадан алдагандар”.

2 “Сижжийн” – бул жети кабат жердин түбүндөгү өтө тар, кысылган, караңгы орун. Таразадан кымтып калган кыянатчылардын рухтары жана амал китептери ошол жерде сакталат.

**12.** Ал күндү ар бир чектен чыккан, күнөөгө баткан (каапыр) пенделер «жалган» дешет.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ١٢

**13.** А(лар)га Биздин аяттарыбыз окуп берилген кезде «(бул) байыркылардын жөө жомогу» дешет.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣

**14.** Жок, тескерисинче, жасаган (күнөө) иштери жүрөкторүн ороп алган.[1]

كَلَّا بَلْ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٤

**15.** Чынында, ошол (Кыямат) күнү алар Раббилеринен тосулган болушат.[2]

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ١٥

**16.** Андан соң, алар тозокко ташталышат.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ ٱلْجَحِيمِ ١٦

**17.** Кийин аларга: «Силер аны «жалган» деген нерсе (тозок) ушул!»-деп айтылат.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٧

**18.** Чынында, жакшы пенделердин китептери[3] «Иллийюнда».

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ ٱلْأَبْرَارِ لَفِى عِلِّيِّينَ ١٨

**19.** (О, Мухаммад!) Сен «Иллийюн» эмне экенин билбейсиң.[4]

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ١٩

**20.** (Ал) - жазылган китеп.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٢٠

**21.** Аны (Аллаһка) жакындар (периштелер) көрүп турат.

يَشْهَدُهُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ٢١

**22.** Жакшы (ыймандуу) пенделер «Наим» (деп аталган) бейиштерде.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ٢٢

---

1 Пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва саллам айткан: "Эгер пенде бир күнөө иш жасаса, жүрөгүнө чекиттей кара так орноп калат. Ошондо, эгер Аллаһ Тааладан кечирим сурап, тооба кылса жүрөгү тазаланат. Эгерде күнөө ишин улантчу болсо, ал кара так чоңоюп-чоңоюп олтуруп, бүт жүрөгүн ороп калат" (Куртубий)

2 Кыяматта үч түрлүү азап бар: биринчиси: от-тозок азабы, экинчиси: жемелеп, сөгүш берүү азабы, үчүнчүсү Аллаһтын жүзүн көрүүдөн бей насип калуу азабы.

3 Амал баракчалары

4 «Иллийюн» - бул Сижжийндин тескериси. Эгер Сижжийн жети кабат жердин түбүндө болсо, Иллийюн жогорку бейиштердеги орун. Ал жерде бейиши болгон пенделердин амал китептери сакталат.

**23.** Сөрүлөрдүн үстүндө (бейиш нээматтарына) карап олтурушат.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Сен алардын жүздөрүнөн «Наим» бейишинин кубаныч-таасирин көрөсүң.

تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِهِمۡ نَضۡرَةَ ٱلنَّعِيمِ ﴿٢٤﴾

**25.** Аларга (мас кылуу кесепетинен) сакталган таттуу шараптар ичирилет.

يُسۡقَوۡنَ مِن رَّحِيقٖ مَّخۡتُومٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ал шараптын сактагычы - «миск»[1]. Эми, ушул нерсе үчүн жарышкандар жарышсын!

خِتَٰمُهُۥ مِسۡكٞۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلۡيَتَنَافَسِ ٱلۡمُتَنَٰفِسُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ал шараптын (дагы бир) аралашмасы «таснимден».

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسۡنِيمٍ ﴿٢٧﴾

**28.** (Тасним - бул) Аллаһка эң жакын болгон пенделер гана иче ала турган булак.

عَيۡنٗا يَشۡرَبُ بِهَا ٱلۡمُقَرَّبُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ал эми, күнөөкөр адамдар (бул дүйнөдө) ыймандуу кишилердин үстүнөн күлгөн.

إِنَّ ٱلَّذِينَ أَجۡرَمُواْ كَانُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يَضۡحَكُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Ыймандуулар) алардын жанынан өткөндө, (бири-бирине) ымдап көргөзүп, шылдыңдашкан.

وَإِذَا مَرُّواْ بِهِمۡ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Үй-бүлөсүнө кайтканда (мыскылдагандан ырахат алып) кубанычтуу кайтышкан.

وَإِذَا ٱنقَلَبُوٓاْ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِمُ ٱنقَلَبُواْ فَكِهِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Эгер аларды көрүп калса, «Булар-адашкандар» деп айтышкан.

وَإِذَا رَأَوۡهُمۡ قَالُوٓاْ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Алар (каапырлар) аларга (ыймандууларга) кароолчу кылып жиберилбегенго!

وَمَآ أُرۡسِلُواْ عَلَيۡهِمۡ حَٰفِظِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Эми, ал (Кыямат) күндө болсо, ыйман келтиргендер каапырлардын үстүнөн күлүшөт

فَٱلۡيَوۡمَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنَ ٱلۡكُفَّارِ يَضۡحَكُونَ ﴿٣٤﴾

---

1 «Миск» - бул жыпар жыты өтө күчтүү болгон нерсе. Ошол нерсени шарапка аралаштыруу менен анын жыты сакталып, мас кылуучу касиети жоготулат.

عَلَى ٱلۡأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ٣٥

**35.** (жана) сөрүлөрдүн үстүндө (бейиш нээматтарына) карап (жыргап) отурушат.

هَلۡ ثُوِّبَ ٱلۡكُفَّارُ مَا كَانُواْ يَفۡعَلُونَ ٣٦

**36.** Каапырлар жасаган (күнөө) иштерине сооп алмак беле?!

## 84 «Иншикак» сүрөсү [1]

سُورَةُ الانشِقَاقِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Күтүүсүздөн асман жарылды!

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ١

2. Ал Раббисине моюн сунган эле жана (моюн сунушу) акыйкат болчу!

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٢

3. Жана жер (дагы) күтүүсүздөн (силкине-силкине) созулуп,

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٣

4. ичиндеги нерселерин (төрөгөн сыяктуу) чыгарып, бошонуп калды!

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٤

5. Ал дагы Раббисине моюн сунган эле жана (ушундай болушу) акыйкат болчу![2]

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٥

6. О, инсан! Сен Раббиңе (жолугуу үчүн сооптуу же күнөөлүү иштер менен) түйшөлүп, акырында Ага жолуктуң.[3]

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٦

7. Кимдин (амал) китеби оң тарабынан берилсе,

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٧

8. Өтө жеңил суралат

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٨

9. Жана (бейиштеги) үй-бүлөсүнө сүйүнгөн бойдон кайтып келет.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ٩

10. Ал эми, кимдин (амал) китеби арка тарабынан берилсе,

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١٠

---

1 Маккада түшкөн. 25 аяттан турат. "Иншикатын" мааниси "Жарылуу".

2 Жер мүрзөдөгү өлүктөр менен кен-байлыктарын чыгарып, созулган сыяктуу тегиздикке айланат. Тоо-таштар күкүм болуп, тегизделип калат. Мүрзөлөрдөн тирилип, суурулуп чыккан инсандар Раббисине жолугуу үчүн сот-сурак майданына айдалат.

3 Эми алар сообу көп болсо Раббисинен пазилет-сыйлык алышат, күнөөсү көп болсо, азап-жаза алышат. Ал жерде аларга амал китептери таратылып берилет.

| | |
|---|---|
| **11.** (Өзүнө) өлүм чакырат. | فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ﴿١١﴾ |
| **12.** Жана тозокко ташталат! | وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٢﴾ |
| **13.** Чынында, ал (дүйнө жашоосунда) үй-бүлөсүнүн арасында шат-курсант болчу. | إِنَّهُۥ كَانَ فِيٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورًا ﴿١٣﴾ |
| **14.** Чынында, ал өзүн эч качан (Раббисине) кайтпачудай сезчү. | إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٤﴾ |
| **15.** Жок! Андай эмес! (Ал раббисине кайтып барат!) Акыйкатта, Раббиси аны көрүп турган! | بَلَىٰٓۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرٗا ﴿١٥﴾ |
| **16.** Мен (күн батып бараткандагы) күүгүмгө ант ичип, | فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Түнгө, жана да түн өз койнуна алган (бардык) нерсеге ант ичип... | وَٱلَّيۡلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Жана толгон кездеги (толун) айга ант ичип (айтамын): | وَٱلۡقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٨﴾ |
| **19.** (О, инсандар!) силер аныгында, баскычтан баскычка минесиңер![1] | لَتَرۡكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٖ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Аларга эмне болду, ыйман келтирбей жатышат?! | فَمَا لَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ﴿٢٠﴾ |
| **21.** Жана эгер аларга Кураан окуп берилчү болсо, (моюн суну менен) сажда кылышпайт?![2] | وَإِذَا قُرِئَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقُرۡءَانُ لَا يَسۡجُدُونَۤ۩ ﴿٢١﴾ |
| **22.** Тескерисинче, каапыр болгон пенделер (кайра тирилүүнү) «жалган» дешет! | بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾ |
| **23.** Бирок, алар ичине эмне жашырганын Аллаһ эң жакшы билет. | وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٣﴾ |

1 Бардык инсан ата-энесин бел сууларынын аралашмасы - нутфа баскычынан коюу кан, бир тиштем эт, сөөк, ымыркай баскычын «минип-өтүп» төрөлгөн. Анан бөбөктүк, балалык, өспүрүмдүк, жигиттик, кишилик, картаңдык баскычтарын басып өтүп мүрзөгө келип кайра топуракка айланат.(Саадий).

2 Бул аят сажда аяты болуп, аны окугандарга жана уккандарга отурган эле жеринде бир жолу сажда кылуу ваажып болот.

فَبَشِّرۡهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٤﴾

**24.** (О, Мухаммад!) Сен аларга жан оорутkан азаптын кабарын бер!

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونِۭ ﴿٢٥﴾

**25.** А бирок, ыйман келтирип, жакшы (сооп) иштерди жасагандар(га бейишти сүйүнчүлө). Алар үчүн түгөнгүс сыйлыктар бар!

## 85 «Буруж» сүрөсү[1]

سُورَةُ البُرُوجِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Мен топжылдыздар мекени – асманга ант ичип,

وَالسَّمَاءِ ذَاتِ الْبُرُوجِ ١

2. Убада кылынган (Кыямат) күнгө ант ичип...

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُودِ ٢

3. (Ошол күнгө) күбө болгондорго жана күбө болунган(окуялар)га ант ичип (айтамын):

وَشَاهِدٍ وَمَشْهُودٍ ٣

4. Чуңкур ээлерине – өлүм болсун![2]

قُتِلَ أَصْحَابُ الْأُخْدُودِ ٤

5. (Ал чуңкур) отундуу жалын!

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُودِ ٥

6. Ошондо, алар (отко ыргытылган ыймандуулардын күйгөнүнөн ырахат алып) чуңкурдун жээгинде олтурушкан!

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ٦

7. Алар(дын желдеттери) ыймандууларга жасап жаткан (азаптуу) иштерге күбө болуп турушкан!

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِالْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ٧

8. (Каапырлар) аларды Жеңүүчү, мактоого арзыган Аллаһка ыйман келтиргендери үчүн гана азапка салышты![3]

وَمَا نَقَمُوا مِنْهُمْ إِلَّا أَنْ يُؤْمِنُوا بِاللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ٨

9. Ал асмандар жана жер мүлкүнүн (жалгыз) Ээси! Аллаһ ар бир нерсеге Күбө!

الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ٩

---

1 Маккада түшкөн. 22 аяттан турат. "Буруж" "Топжылдыздар" деген мааниде.

2 Бул чуңкурду байыркы заманда жашаган каапыр адамдар өздөрүнүн көпкудайлык динине баш ийбей, жалгыз Аллаһ Таалага ибадат кылган ыймандууларды жазалаш үчүн даярдаган. Ал кандай чуңкур болгонун кийинки аяттан билип алабыз.

3 Жалгыз Аллаһка ыйман келтирген момундарды чуңкурдун жээгине алып келип "ыймаңдан кайт!" деп талап коюшкан. Ыймандан кайтпагандарды жалындуу чуңкурга ыргытып жиберишкен.

**10.** Ыймандуу эркектер менен ыймандуу аялдарды динден кайтарууга аракеттенип, кийин тооба кылбагандарга тозок азабы бар! Жана аларга күйдүрүүчү азап бар!

إِنَّ ٱلَّذِينَ فَتَنُوا۟ ٱلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا۟ فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ ٱلْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

**11.** Ал эми, (Аллаһка, периштелерге, китептерге, пайгамбарларга, Акырет күнгө, жана жакшы-жаман тагдырга) ыйман келтирип, жакшы амалдарды жасаган пенделер үчүн түбүнөн дарыялар аккан бейиштер бар! Бул – чоң жеңиш!

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ذَٰلِكَ ٱلْفَوْزُ ٱلْكَبِيرُ ﴿١١﴾

**12.** Чынында, Раббиңдин (азап менен) кармашы аябай катуу!

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٢﴾

**13.** Бир Өзү гана жоктон бар кылат жана (Кыяматта жашоону) кайра жаратат.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٣﴾

**14.** Ал – Кечиримдүү, (жана) Вадууд![1]

وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ﴿١٤﴾

**15.** (Ал) Арштын Кожоюну (жана) Улук!

ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ﴿١٥﴾

**16.** Каалаганын жасоочу!

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٦﴾

**17.** (О, Мухаммад) сага (Мусанын артынан кууган) аскерлердин,

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ﴿١٧﴾

**18.** Фираундун жана Самуд коомунун кабары келди беле?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٨﴾

**19.** Жок, каапырлар (дагы эле, Кураанды жана кайра тирилүүнү) «жалган» дешүүдө.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ﴿١٩﴾

**20.** Аллаһ болсо, алардын (бардык иштерин) камтып-билип турат.

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ﴿٢٠﴾

**21.** Анысында ал-Улуу Кураан! *(Каапырлар миң ирет «жалган» десе да кадыр-баркы төмөндөбөйт. Себеби, ал:)*

بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ﴿٢١﴾

**22.** Лавхул- Махфузда!

فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ﴿٢٢﴾

---

1 Өзүнө моюн сунгандарды сүйүүчү жана Өзү дагы ыймандуулар тарабынан катуу сүйүлгөн.

## 86 «Таарик» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الطَّارِقِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Мен Асманга жана түндөсү келүүчүгө ант ичемин.

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ١

**2.** (О, Мухаммад) сен түндө келүүчү (Таарик) эмне экенин билбейсиң.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٢

**3.** Ал (нуру менен караңгылыкты) тешүүчү жылдыз.

ٱلنَّجۡمُ ٱلثَّاقِبُ ٣

**4.** Бардык адам(дар)дын үстүндө сактоочу периште бар.

إِن كُلُّ نَفۡسٖ لَّمَّا عَلَيۡهَا حَافِظٞ ٤

**5.** Эми, инсан өзүнүн эмнеден жаралганына байкоо салсын!

فَلۡيَنظُرِ ٱلۡإِنسَٰنُ مِمَّ خُلِقَ ٥

**6.** Атырылган (бел) суудан жаратылган.

خُلِقَ مِن مَّآءٖ دَافِقٖ ٦

**7.** (Ал суу) омуртка жана көкүрөк кабынын арасынан (бөлүнүп) чыгат.

يَخۡرُجُ مِنۢ بَيۡنِ ٱلصُّلۡبِ وَٱلتَّرَآئِبِ ٧

**8.** Ал (Аллаһ) аны (экинчи ирет дагы жашоого) кайтарууга кудуреттүү!

إِنَّهُۥ عَلَىٰ رَجۡعِهِۦ لَقَادِرٞ ٨

**9.** Сырлар ашкереленген (Кыямат) күндө.

يَوۡمَ تُبۡلَى ٱلسَّرَآئِرُ ٩

**10.** (Ал күнү) ага эч бир кудурет, эч бир жардам берүүчү болбойт.[2]

فَمَا لَهُۥ مِن قُوَّةٖ وَلَا نَاصِرٖ ١٠

**11.** Асманга ант, кайра-кайра жааган жамгырлуу!

وَٱلسَّمَآءِ ذَاتِ ٱلرَّجۡعِ ١١

**12.** Жерге ант, жарып чыккан өсүмдүктүү:

وَٱلۡأَرۡضِ ذَاتِ ٱلصَّدۡعِ ١٢

---

1 Маккада түшкөн. 17 аяттан турат. «Тааригтин» мааниси 2-3-аяттарда.

2 Бул дүйнөдө инсан кылмыш жасаса акчанын, тааныштын жана абройюнун кудурети менен жазадан кутулуп кете алат. Акыретточи? Анда ал тек гана Аллаһтын өкүмү астында болот

إِنَّهُۥ لَقَوۡلٌ فَصۡلٌ ١٣

**13.** Ал (Кураан) аныгында (акыйкат менен жалганды) ажыратуучу Сөз!

وَمَا هُوَ بِٱلۡهَزۡلِ ١٤

**14.** Азил-тамаша (сөз) эмес!

إِنَّهُمۡ يَكِيدُونَ كَيۡدٗا ١٥

**15.** Алар (каапырлар динге каршы) айла амалдарды жасашат.

وَأَكِيدُ كَيۡدٗا ١٦

**16.** Мен дагы амалкерлик кыламын.

فَمَهِّلِ ٱلۡكَٰفِرِينَ أَمۡهِلۡهُمۡ رُوَيۡدَۢا ١٧

**17.** Эми, сен (О, Мухаммад) каапырларды койо тур. Аларга бир аз гана мөөнөт бер.[1]

---

1 Каапырлар айлакерлик жасашат. Аллаһ алардан амалдуурак: же ошол учурдун өзүндө жазалайт же болбосо, аларга дагы эле кенен ырыскы, узун өмүр - мөөнөт берет. Алар көөп, күнөө үстүнө күнөө жасап, тозок азабына дагы да көбүрөөк ылайык болушат.

## 87 «Аьлаа» сүрөсү[1]

سُورَةُ الأَعۡلَىٰ

***Ыраймдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Эң жогорку Раббиңдин ысымын (бардык кемчилдиктүү сыпаттардан) аруула!

سَبِّحِ ٱسۡمَ رَبِّكَ ٱلۡأَعۡلَى ١

2. Ал (бүт ааламдарды) жараткан жана теңсалмактуу кылган.

ٱلَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ٢

3. Жана (ааламдардагы жандуу-жансыз нерселердин өмүрүн, тагдырын) өлчөп-белгилеп, (ар бирине өзгөчө касиеттер берип, жашоо жолуна) багыттаган.

وَٱلَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ٣

4. Ал (эрте жазда жерден ар түрдүү) өсүмдүктү чыгарып,

وَٱلَّذِيٓ أَخۡرَجَ ٱلۡمَرۡعَىٰ ٤

5. андан соң (кеч күздө) карарган чөп кылып койот.

فَجَعَلَهُۥ غُثَآءً أَحۡوَىٰ ٥

6. (О, Мухаммад), Биз сага (Кураанды) окутабыз. Анан сен эч унутпайсың.

سَنُقۡرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰٓ ٦

7. Бирок, Аллаһ (унуттурууну) каалаган нерселерди гана унутасың. Ал чынында, ашкере жана купуя нерселерди билет.

إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُۚ إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ وَمَا يَخۡفَىٰ ٧

8. Жана Биз сага оңой жолду жеңил кылып беребиз.[2]

وَنُيَسِّرُكَ لِلۡيُسۡرَىٰ ٨

9. Эми, насаат пайда берсе (адамдарга Кураан менен) насаат айткын.

فَذَكِّرۡ إِن نَّفَعَتِ ٱلذِّكۡرَىٰ ٩

---

1 Маккада түшкөн. 19 аяттан турат. "Аьлаа" "эң жогорку" деген мааниде.

2 Аяттагы "оңой жол" – бул Ислам дини. Ислам дини диндердин арасындагы эң жеңил, эң оңой дин. Аны үйрөнүү да, үйрөтүү да, аны менен жашоо да жеңил. Анын ибадаттары да жеңил.

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١٠﴾

**10.** (Насаатты) Аллаһтан корккон адамдар гана эсине алышат.

وَيَتَجَنَّبُهَا الْأَشْقَى ﴿١١﴾

**11.** Шордуу адам болсо андан качат,

الَّذِي يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرَىٰ ﴿١٢﴾

**12.** Ал эбегейсиз чоң отко кире турган киши.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٣﴾

**13.** Ал анын (тозоктун) ичинде же өлө албайт же жашай албайт!

قَدْ أَفْلَحَ مَن تَزَكَّىٰ ﴿١٤﴾

**14.** Ким (ыйман менен) тазарган болсо, ал ийгиликке жетти!

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّىٰ ﴿١٥﴾

**15.** Жана Раббисинин ысымын эскерип, намаз окуса ( - ийгиликке жетти).

بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿١٦﴾

**16.** Силер (эй, каапырлар!) дүйнө жашоосун (Акыреттен) жогору койосуңар!

وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٧﴾

**17.** Бирок, Акырет (жашоосу) жакшы жана түбөлүк!

إِنَّ هَٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٨﴾

**18.** Чынында, бул (айтылгандар) абалкы (ыйык) барактарда да бар эле.

صُحُفِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿١٩﴾

**19.** Ибрахимдин жана Мусанын барактарында.

## 88 «Гаашия» сүрөсү[1]

سُورَةُ الغَاشِيَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) сага Ороп алуучунун кабары келдиби?[2]
2. Ал Күндө (каапыр) жүздөр коркууда(н кубарып, жер карайт.)
3. (Тозоктогу кишендерден) чарчаган, кыйналган абалда...
4. кызыган отко кирет!
5. (Аларга) кайнаган булактан суу ичирилет!
6. Алар үчүн (тозокто) тикенден башка тамак жок! [3]
7. (Ал) семиртпейт жана тойдурбайт!
8. Ал күндө (ыймандуу) жүздөр шат – куунак!
9. (Бул дүйнөдөгү адал, сооп) иш – аракеттерине ыраазы!
10. Жогорку Бейиште!
11. Анда маанисиз сөздөрдү укпайт.
12. Анда агып турган булактар,
13. Бийик сөрүлөр,

هَلۡ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلۡغَٰشِيَةِ ١

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ خَٰشِعَةٌ ٢

عَامِلَةٞ نَّاصِبَةٞ ٣

تَصۡلَىٰ نَارًا حَامِيَةٗ ٤

تُسۡقَىٰ مِنۡ عَيۡنٍ ءَانِيَةٖ ٥

لَّيۡسَ لَهُمۡ طَعَامٌ إِلَّا مِن ضَرِيعٖ ٦

لَّا يُسۡمِنُ وَلَا يُغۡنِي مِن جُوعٖ ٧

وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ نَّاعِمَةٞ ٨

لِّسَعۡيِهَا رَاضِيَةٞ ٩

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٖ ١٠

لَّا تَسۡمَعُ فِيهَا لَٰغِيَةٗ ١١

فِيهَا عَيۡنٞ جَارِيَةٞ ١٢

فِيهَا سُرُرٞ مَّرۡفُوعَةٞ ١٣

---

1 Маккада түшкөн. 26 аяттан турат. “Гаашиянын” мааниси “Ороп алуучу”.

2 “Ороп алуучу” – бул Кыямат окуясы. Анткени, Кыямат окуясы башталганда ааламдык кыйроолор жана башка дүрбөлөңдүү алааматтар себептүү бардык жан-жаныбарларды чоң коркунуч ороп калат. Айрыкча каапырлар катуу коркушат. Себеби, алар бул күнгө ишенишпеген эле. Кийинки аяттар ошол күнкү каапырлардын абалы жөнүндө.

3 Бул тикен “зарийь” деп аталат.

14. (Ичишке даярдап) коюлган чөйчөктөр,

15. Сап-сап тизилген жаздыктар

16. Жана төшөлгөн килемдер бар!

17. Алар (Каапырлар) карашпайбы, төөнүн кандай жаратылганына?!

18. Асмандын кандай көтөрүп коюлганына..,

19. Тоолордун кандай сайып коюлганына..,[1]

20. Жана жердин кандай жайып коюлганына?[2]

21. (О, Мухаммад) эскерткин! Анткени, сен эскертүүчүсүң![3]

22. Сен аларга үстөмдүк кылуучу эмессиң!

23. Бирок, ким жүз бурса жана каапыр болсо,

24. Аны Аллаһ чоң азапка салат!

25. Алар (өлгөндөн соң) Бизге кайтышат.

26. Кийин алар менен Өзүбүз эсептешип алабыз!

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٤﴾

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٥﴾

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٦﴾

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٧﴾

وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٨﴾

وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿١٩﴾

وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢٠﴾

فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢١﴾

لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٢﴾

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٣﴾

فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٤﴾

إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٥﴾

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٦﴾

---

1 Тоолор - жердин казыктары. Тоолордун жердин түбүнө сайылган бөлүгү жер үстү бөлүгүнөн үч-төрт эсеге узун. Алар менен бекемделгени себептүү жер аман-эсен турат.

2 Жетинчи кылымдын кишисине "жердин тоголоктугуна карашпайбы?" деген кайрылуу болсо алар муну түшүнмөк да эмес, ишенмек да эмес. Айрыкча ал чөл адамы болсо, андан бетер таң калмак. Андан көрө аларга жердин кандай төшөк сымал жайып, тегиз кылып коюлганы айтылса, Аллаһтын кудуретине көбүрөөк ушундан далил табышы мүмкүн эле.

3 Демек, пайгамбарлар - эскертүүчүлөр. Алар адамдарга Аллаһ Тааланын өкүмдөрүн жеткирип, эскертип гана коюшат. Алардын аркаларынан "жасадыбы, жасабадыбы?" деп акмалап жүрүшпөйт жана зордук-зомбулук да көргөзүшпөйт.

## 89 «Фажр» сүрөсү[1]

سُورَةُ الفَجْرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Таңга ант! — وَٱلْفَجْرِ ①

**2.** Он түнгө ант! — وَلَيَالٍ عَشْرٍ ②

**3.** Жуп менен такка ант! — وَٱلشَّفْعِ وَٱلْوَتْرِ ③

**4.** Жана өтүп жаткан түнгө ант![2] — وَٱلَّيْلِ إِذَا يَسْرِ ④

**5.** Ушул(айтылганд)арда акылдуу адам үчүн (канааттандырарлык) ант бар болсо керек эле?! — هَلْ فِى ذَٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِى حِجْرٍ ⑤

**6.** Раббиң Аад коомун эмне кылганын көрбөдүңбү?! — أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ⑥

**7.** Түркүктүү Ирамды[3] (эмне кылганынчы?) — إِرَمَ ذَاتِ ٱلْعِمَادِ ⑦

**8.** Ага окшогону эч бир өлкөдө жаратылбаган эле.[4] — ٱلَّتِى لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِى ٱلْبِلَٰدِ ⑧

**9.** Жана өрөөндө (үй куруу үчүн) аска зоолорду ойгон Самуд коомун (Раббиң эмне кылганын көрбөдүңбү?) — وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُوا۟ ٱلصَّخْرَ بِٱلْوَادِ ⑨

---

1 Маккада түшкөн. 30 аяттан турат. «Фажр» "Таң" деген мааниде.

2 Бул аяттардагы "таң"- Курбан айт күндүн таңы,"он түн"- Зул-Хижжа айынын алгачкы он түнү, "жуп"- бул Зул-Хижжанын онунчу күнү, "так"- тогузунчу – Арафат күнү. Ал эми, "өтүп жаткан түн"- бул Курбан айттын түнү. Чынында Аллаһ Таала ант үчүн тандаган бул төрт нерсенин улуулугу, орчундуулугу акылдуу адамды канааттандырат.

3 Бул аяттагы "Ирамды" кээ бир тафсирчилер шаар дешет. Бирок, Ирам ошол мезгилде жашаган уруулардан бири экенине далил көбүрөөк.

4 Аад коому кумдуу чөлдө жашаганына карабай, түркүктүү чатырлардан Ирам деген шаар кура алган аябай чоң келбеттүү, бакубат эл болгон. Алар пайгамбарлары Худ алейхи саламга кордук көргөзгөндө Аллаһ Таала катуу шамал жиберип бардыгын кыйраткан.

10. Кубаттуу аскерлердин ээси Фираунду (кандай жазалаганын көрбөдүңбү?)

وَفِرْعَوْنَ ذِى ٱلْأَوْتَادِ ﴿١٠﴾

11. Алар (ар кайсы) өлкөлөрдө чектен чыгып кетишкен

ٱلَّذِينَ طَغَوْا۟ فِى ٱلْبِلَٰدِ ﴿١١﴾

12. жана бузукулукту көбөйтүшкөн болчу.

فَأَكْثَرُوا۟ فِيهَا ٱلْفَسَادَ ﴿١٢﴾

13. Раббиң алардын башына ар түрдүү азаптарды жаадырды.

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٣﴾

14. Чынында, Раббиң көзөмөлдөп туруучу.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِٱلْمِرْصَادِ ﴿١٤﴾

15. Раббиси инсанды (байлык менен) сынап, ага жоомарттык көргөзсө жана нээмат берсе "Раббим мени урматтады" дейт.

فَأَمَّا ٱلْإِنسَٰنُ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ رَبُّهُۥ فَأَكْرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَكْرَمَنِ ﴿١٥﴾

16. Ал эми, аны (кембагалдык менен) сынап, ырыскысын чечеп берсе, "Раббим мени кордоду" дейт.

وَأَمَّآ إِذَا مَا ٱبْتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَهَٰنَنِ ﴿١٦﴾

17. Жок! Силер жетимди ызааттабайсыңар!

كَلَّا ۖ بَل لَّا تُكْرِمُونَ ٱلْيَتِيمَ ﴿١٧﴾

18. Кедейди тамактандырууга (бири-бириңерди) үгүттөбөйсүңөр!

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلْمِسْكِينِ ﴿١٨﴾

19. Жана (жетимге тиешелүү) мурасты суктук менен жейсиңер!

وَتَأْكُلُونَ ٱلتُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿١٩﴾

20. Жана мал-дүйнөнү жан-дилиңер менен сүйөсүңөр!

وَتُحِبُّونَ ٱلْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢٠﴾

21. Жок! Качан (Кыямат башталып) жер катуу титирегенде

كَلَّآ إِذَا دُكَّتِ ٱلْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢١﴾

22. жана Раббиң менен периштелер сап-сап болуп келгенде..,

وَجَآءَ رَبُّكَ وَٱلْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٢﴾

23. Ошол күнү тозок жакын алып келингенде, дал ошол күнү гана (каапыр) инсан (бул дүйнөдөгү каталарын) эстейт. Бирок, эми (бул) эстөө ага пайда берсе кана!

وَجِا۟ىٓءَ يَوْمَئِذٍۭ بِجَهَنَّمَ ۚ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ ٱلْإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ ٱلذِّكْرَىٰ ﴿٢٣﴾

| | |
|---|---|
| **24.** (Ошондо ал) "Кана эми, (Акыреттеги) жашоомо (кандайдыр сооп) алып келген болсом!" дейт.[1] | يَقُولُ يَٰلَيۡتَنِي قَدَّمۡتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٤﴾ |
| **25.** Ал күнү Аллаһ азаптагандай эч ким азаптай албайт. | فَيَوۡمَئِذٖ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٞ ﴿٢٥﴾ |
| **26.** Аллаһ байлагандай эч ким байлай албайт![2] | وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٞ ﴿٢٦﴾ |
| **27.** О, тынч – бейпил жан! | يَٰٓأَيَّتُهَا ٱلنَّفۡسُ ٱلۡمُطۡمَئِنَّةُ ﴿٢٧﴾ |
| **28.** (Менден) ыраазы болгон жана (Мени) ыраазы кылган абалда Раббиңе кайткын. | ٱرۡجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةٗ مَّرۡضِيَّةٗ ﴿٢٨﴾ |
| **29.** Менин (жакшы) пенделериме кошулгун | فَٱدۡخُلِي فِي عِبَٰدِي ﴿٢٩﴾ |
| **30.** жана Менин Бейишиме киргин! | وَٱدۡخُلِي جَنَّتِي ﴿٣٠﴾ |

---

1 Ага Аллаһтын жазасы буйрулат: колу-бутун кишендер менен байланып азапка салынат.

2 Ал күндө ыймансыздардын жаны туйлап, толгонуп, дүйнөдө татыксыз жашаганы себептүү бушайман чегип турган болсо, ыймандуулардын жаны тынч, бейпил жана ыраазы болуп турат.

# 90 «Балад» сүрөсү[1]

سُورَةُ البَلَدِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Ушул шаарга[2] ант! — لَا أُقْسِمُ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ﴿١﴾
2. Сен (о, Мухаммад) ушул шаарда жашайсың. — وَأَنتَ حِلٌّ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ﴿٢﴾
3. (Адам)-Атага жана урпактарга ант! — وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ﴿٣﴾
4. Биз инсанды машакатка жараттык.[3] — لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي كَبَدٍ ﴿٤﴾
5. (Каапыр) инсан өзүнө эч кимдин күчү жетпейт деп ойлойбу? — أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ﴿٥﴾
6. Ал “эсепсиз мал-дүйнө короттум” дейт. — يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ﴿٦﴾
7. Ал өзүн эч ким көрбөй турат деп ойлойбу? — أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُ أَحَدٌ ﴿٧﴾
8. Биз ага эки көз бербедикпи? — أَلَمْ نَجْعَل لَّهُ عَيْنَيْنِ ﴿٨﴾
9. Тил жана эки эрин бербедикпи?! — وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ﴿٩﴾
10. Жана Биз аны эки жолго багыттадык.[4] — وَهَدَيْنَاهُ النَّجْدَيْنِ ﴿١٠﴾
11. Ал (каапыр инсан) оор жолго жүрбөдү. — فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ﴿١١﴾

---

1 Маккада түшкөн. 20 аяттан турат. «Балад» деген сөздүн мааниси “шаар”.

2 Маккага.

3 Адампенде каалайбы-каалабайбы, бул дүйнө турушу менен машакат. Аллаһ Таала ушундай жаратканда соң, мындан башкача болбойт. Ал эми, кээ бир адамдар өздөрүнө ушул эле дүйнөдө бейиш куруп алгылары келет жана машакатсыз жашайбыз деп... машакат чегишет.

4 Ар бир акылдуу инсандын алдында эки жол бар: жакшы жана жаман. Ал өзүнүн ыйманына жараша экөөсүнөн бирин тандап алат. Албетте, напси-балээсине азгырылган инсан жеңилине, ылаззатына умтулуп жаман – арам жолго жүрөт. Ал эми, акылын иштеткен ыймандуу адамдар ар канча оор болсо да Акыретте пайда бере турган жакшылык жолуна жүрүшөт.

| | |
|---|---|
| **12.** (О, Мухаммад) сен оор жол эмне экенин билбейсиң. | وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡعَقَبَةُ ﴿١٢﴾ |
| **13.** (Оор жол – бул) кул азат кылуу | فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾ |
| **14.** же болбосо каатчылык күндө тамак-аш берүү – | أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ﴿١٤﴾ |
| **15.** тууганчылыгы бар жетимге. | يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ﴿١٥﴾ |
| **16.** Же чаңга булапган кедейге | أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ﴿١٦﴾ |
| **17.** Кийин (бул кайрымдуулукту жасаган) адам ыймандуулардан жана бири-бирин сабырга, ырайымдуулукка чакыруучулардан болсо, | ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ﴿١٧﴾ |
| **18.** Дал ошолор оң тарап ээлери! | أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ﴿١٨﴾ |
| **19.** Ал эми, Биздин аяттарыбызга каапыр болгондор сол тарап ээлери.[1] | وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ﴿١٩﴾ |
| **20.** Аларды ар жактан от каптап алган. | عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ﴿٢٠﴾ |

1 Кыяматта алардын амал баракчалары сол тарабынан берилип, бактысыз кишилерден болот.

## 91 «Шамс» сүрөсү[1]

سُورَةُ الشَّمْسِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Күн жана анын жарыгына ант! وَالشَّمْسِ وَضُحَاهَا ﴿١﴾
2. Анын (Күндүн) артынан келген Айга ант! وَالْقَمَرِ إِذَا تَلَاهَا ﴿٢﴾
3. Жана аны ашкере көргөзгөн күндүзгө ант! وَالنَّهَارِ إِذَا جَلَّاهَا ﴿٣﴾
4. Жана аны ороп кала турган түнгө ант! وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشَاهَا ﴿٤﴾
5. Асманга жана аны (бекем) курганга[2] ант! وَالسَّمَاءِ وَمَا بَنَاهَا ﴿٥﴾
6. Жерге жана аны жайганга ант! وَالْأَرْضِ وَمَا طَحَاهَا ﴿٦﴾
7. Напсиге жана аны (түз жол үстүндө) жаратканга ант![3] وَنَفْسٍ وَمَا سَوَّاهَا ﴿٧﴾
8. Ал (Аллаһ) анын (напсинин) бузукулугуна да, такыбаалыгына да илхам берип койду. فَأَلْهَمَهَا فُجُورَهَا وَتَقْوَاهَا ﴿٨﴾
9. Эми, ким напсисин (бузук кулк-мүнөздөн) тазалаган болсо, жеңишке (Бейишке) жетет. قَدْ أَفْلَحَ مَن زَكَّاهَا ﴿٩﴾
10. Ким аны (күнөө менен) кордогон болсо, (Бейиштен) үмүтсүз калат.[4] وَقَدْ خَابَ مَن دَسَّاهَا ﴿١٠﴾

---

1 Маккада түшкөн. 15 аяттан турат. «Шамс» деген сөздүн мааниси "Күн".

2 Аллаһ Таала Өзүнүн Улуу Кудурети менен ант берүүдө.

3 Аллаһ Таала бардык инсаниятты түз табият менен б. а. адал, таза жана туура Ислам жолунун үстүндө жаратат. Кийин ата-энелери аларды же яхудий, же христиан, же отко сыйынуучу каапыр кылып тарбиялайт. (Ибн Касир).

4 Напсини бузбай, таза кармап жүрүүнүн жападан-жалгыз жолу пайгамбар көргөзгөндөй жашоо жана амал кылуу. Ал эми, пайгамбардын таалимин тоотпой, өзбашынча жашаган же болбосо ага каяша айткан элдер ар кайсы доордо Аллаһ Тааланын каарына жолуккан жана жолуга бермекчи. Ошондой коомдордун бири

**11.** Самуд (коому) өзүнүн чектен чыгуусу менен (пайгамбары Салихти) жалганчыга чыгарды.

**12.** Бир кезде анын эң бактысыз адамы (пайгамбарга берилген моожизатөөнү союш үчүн) козголду.

**13.** Аларга Аллаһтын элчиси "Аллаһтын төөсүнө (жамандык кылуудан) жана анын суу ичүүсүнө (тоскоол болуудан абайлагыла. Эгер баш ийбесеңер, силерге Аллаһтын азабы келет!") деди.

**14.** Аны "жалганчы" дешти жана (төөнү) союп салышты. Натыйжада (ушул) күнөөлөрү себептүү Раббиси аларды ойрон кылды жана аны (азапты бардыгына) тең кылды![1]

**15.** Ал (Аллаһ Таала) бул иштин акыбетинен коркпойт.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِطَغْوَىٰهَآ ﴿١١﴾

إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشْقَىٰهَا ﴿١٢﴾

فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ ٱللَّهِ نَاقَةَ ٱللَّهِ وَسُقْيَٰهَا ﴿١٣﴾

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنۢبِهِمْ فَسَوَّىٰهَا ﴿١٤﴾

وَلَا يَخَافُ عُقْبَٰهَا ﴿١٥﴾

---

Самуд коому.

1 Төөнү бир эле адам сойгон бирок, башкалары аны кой деген эмес. Тескерисинче, шыкак берип турушкан. Ошондуктан, азап коомдун бардыгына тең келди.

## 92 «Лайл» сүрөсү[1]

سُورَةُ اللَّيۡلِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** (Ааламдарды караңгылыгы менен) каптаган түнгө ант!

وَٱلَّيۡلِ إِذَا يَغۡشَىٰ ١

**2.** (Жарыгы менен) көрүнгөн күндүзгө ант!

وَٱلنَّهَارِ إِذَا تَجَلَّىٰ ٢

**3.** Жана эркек менен ургаачыны жараткан Затка ант!

وَمَا خَلَقَ ٱلذَّكَرَ وَٱلۡأُنثَىٰٓ ٣

**4.** Албетте (о, инсандар) силердин аракетиңер ар кандай.

إِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتَّىٰ ٤

**5.** Ким (садака) берсе жана такыба кылса

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ٥

**6.** жана жакшылыкты (Исламды) тастыктаса –

وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٦

**7.** Биз ага жакшылыкты (бактылуу жашоону) жеңил кылабыз.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ٧

**8.** Ал эми, ким (байлыгын Аллаһ жолуна сарп кылуудан) сараңдык кылса жана (Аллаһ бере турган соопту) "керек эмес" десе...

وَأَمَّا مَنۢ بَخِلَ وَٱسۡتَغۡنَىٰ ٨

**9.** Жана ыйманды жалган десе...

وَكَذَّبَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ٩

**10.** Биз ага түйшүктүү жолго түшүүнү жеңил кылабыз.

فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡعُسۡرَىٰ ١٠

**11.** (Тозокко) оңкосунан сайылган убакта (кызганган) мал-мүлкү ага пайда бербей калат!

وَمَا يُغۡنِي عَنۡهُ مَالُهُۥٓ إِذَا تَرَدَّىٰٓ ١١

**12.** Албетте, (адамдарды) Туура Жолго баштоо Бизге гана таандык иш.

إِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدَىٰ ١٢

**13.** Анығында, Акырет (жашоосу) да, Дүйнө (жашоосу) да Биздин ыктыярыбызда.

وَإِنَّ لَنَا لَلۡأٓخِرَةَ وَٱلۡأُولَىٰ ١٣

---

1 Бул сүрө дагы Маккада түшкөн. 21 аяттан турат. «Лайлдин» мааниси "Түн" демек.

**14.** Мен силерди алоолонгон оттон эскерттим.

فأنذرتكم نارا تلظى ﴿١٤﴾

**15.** Ал отко шору каткан адам гана кирет.

لا يصلاها إلا الأشقى ﴿١٥﴾

**16.** Ал (Исламды) жалган деп (чындыктан) жүз бурган.

الذي كذب وتولى ﴿١٦﴾

**17.** Андан (тозоктон) такыбаа киши ыраак болот.

وسيجنبها الأتقى ﴿١٧﴾

**18.** Ал мал-мүлкүн (Аллаһ жолунда) берип, (өзүн сараңдыктан) тазалаган киши.

الذي يؤتي ماله يتزكى ﴿١٨﴾

**19.** Ал адамда эч ким үчүн (ордуна) сыйлык кайтарыла турган жакшылык жок.[1]

وما لأحد عنده من نعمة تجزى ﴿١٩﴾

**20.** (Анын бардык жакшылыктары) эң жогорку Раббисинин ыраазычылыгы үчүн гана (жасалат)

إلا ابتغاء وجه ربه الأعلى ﴿٢٠﴾

**21.** Жакында (Аллаһ аны чоң сыйлык менен сыйлайт. Ошондо ал дагы Раббисинен) ыраазы болот.

ولسوف يرضى ﴿٢١﴾

---

1 “Мага да андан жакшысын кайтараар” деген үмүттө жасала турган эгоисттик жакшылыктар анда таптакыр жок.

## 93 «Зухаа» сүрөсү[1]

سُورَةُ الضُّحَىٰ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Шашке маалына ант!

وَالضُّحَىٰ ﴿١﴾

2. Тынч – караңгы түнгө ант!

وَاللَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٢﴾

3. (О, Мухаммад!) Раббиң сени таштаган жок жана (сага) ачууланган жок.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٣﴾

4. Сен үчүн Акырет (жашоосу) абалкысынан (дүйнө жашоосунан) жакшыраак.

وَلَلْآخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْأُولَىٰ ﴿٤﴾

5. Раббиң сага жакында (сыйлыктарын) берет. Анан сен ыраазы болосуң.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰ ﴿٥﴾

6. Ал (Аллаһ) сени жетим абалда таап, андан кийин башпаанек бербеди беле?[2]

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَآوَىٰ ﴿٦﴾

7. Жана (Аллаһ) сени адашкан абалда таап[3], андан кийин Туура Жол көргөздү го!

وَوَجَدَكَ ضَالًّا فَهَدَىٰ ﴿٧﴾

8. Жана (Раббиң) сени кембагал абалда таап, андан кийин бай кылды.

وَوَجَدَكَ عَائِلًا فَأَغْنَىٰ ﴿٨﴾

9. Эми, сен жетимге каарыңды төкпө.

فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿٩﴾

---

1 Маккада түшкөн. 11 аяттан турат. «Зухаа» деген сөздүн мааниси "шашке маалы".

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам туулганга чейин эле атасы кайтыш болгон. Анан эсин таанып-тааный элек балалык курагында апасы да бул дүйнө менен кош айтышып, тоголок жетим болуп калды. Кийин Аллаһ Таала ага чоң атасы Абдул Мутталибдин үйүнөн, ал өлгөндөн соң абасы Абу Талиптин үйүнө башпаанек таап берди.

3 Аллаһтын илими берилгенге чейин пайгамбарыбыз не китеп, не ыйман эмнелигин билбеген абалда эле. Кийин Аллаһ ага билбегенин билдирди жана эң сонун иш жасаган, эң адеп-ахлактуу адамга айлантты.

**10.** Жана сураган адамга орой мамиле кылба.[1]

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنۡهَرۡ ١٠

**11.** Эми, сен Раббиңдин нээматтары жөнүндө сүйлө.[2]

وَأَمَّا بِنِعۡمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثۡ ١١

---

1 Жетимдерге ырайымдуу болуп, ким бир нерсе сураса, кудуретиң жетсе - бер, жок болсо жакшы, сылык сөз менен кайтар. Бул аяттагы суралган нерсе предметтерге гана чектелбейт. Маселен, кээ бир адамдар жардам, кээ бирөөлөр илим сурайт.

2 Аллаһ Тааланын нээмат-жакшылыктары жөнүндө элдерге сүйлөп берүү аларды шүкүр кылууга шыктандырат. Анткени, жакшылык кылганды сүйүү - бул жүрөктөрдүн табияты.

## 94 «Шарх» сүрөсү[1]

سُورَةُ الشَّرْحِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) Биз сенин көкүрөгүңдү кеңейтпедикпи?[2] — أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿١﴾
2. Сенден күнөө(лөрү)ңдү алып салдык. — وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ﴿٢﴾
3. Ал сенин желкеңди эзип турган. — ٱلَّذِىٓ أَنقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٣﴾
4. Жана Биз сенин атагыңды көтөрдүк.[3] — وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٤﴾
5. Албетте, кыйынчылык менен бирге жеңилдик бар. — فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٥﴾
6. Албетте, кыйынчылык менен бирге жеңилдик бар. — إِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾
7. Эми, качан (намаздан) бошосоң (көп дуба кылууга) тырыш — فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ﴿٧﴾
8. жана Раббиңе[4] гана умтул! — وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَٱرْغَب ﴿٨﴾

---

1 Маккада түшүрүлгөн. 8 аяттан турат. "Шарх" сөзү "ачуу", "кеңейтүү" деген мааниде.

2 Аллаһ Таала пайгамбарынын көкүрөгүн, дил-жүрөгүн динге, даакатка жана улуу кулк-мүнөзгө кең кылды.

3 Мусулмандар качан келме, азан, такбир айтып Аллаһты эскеришкенде "Мухаммад" деген ысымды да кошо айтып, эскеришет.

4 Анын алдындагы сооптторго.

## 95 «Тийн» сүрөсү[1]

سُورَةُ التِّين

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Анжирге ант, Зайтунга ант!

وَٱلتِّينِ وَٱلزَّيۡتُونِ ١

2. Жана Синай (өрөөнүндөгү) Тур тоосуна ант!

وَطُورِ سِينِينَ ٢

3. Жана мына бул тынч шаарга (Маккага) ант![2]

وَهَٰذَا ٱلۡبَلَدِ ٱلۡأَمِينِ ٣

4. Чынында Биз инсанды эң сонун келбетте жараттык.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ فِيٓ أَحۡسَنِ تَقۡوِيمٖ ٤

5. Кийин Биз аны (эгер ибадат кылбаса тозоктогу) эң төмөн жерге кайтарабыз.

ثُمَّ رَدَدۡنَٰهُ أَسۡفَلَ سَٰفِلِينَ ٥

6. Ал эми, ыйман келтирип салих амал кылгандарга (Бейиштеги бийик орундарда) түгөнгүс сооп-сыйлыктар бар.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَلَهُمۡ أَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُونٖ ٦

7. (О, инсан! ) Ушундан кийин сени динди “жалган” дешке эмне мажбур кылды?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِٱلدِّينِ ٧

8. Аллаһ эң даанышман өкүмдар эмеспи?

أَلَيۡسَ ٱللَّهُ بِأَحۡكَمِ ٱلۡحَٰكِمِينَ ٨

---

1 Маккада түшкөн. 8 аяттан турат. «Тийн» деген сөздүн мааниси “Анжир”.

2 Аллаһ Таала Ыйса пайгамбардын мекенинин негизги белгилери болгон анжир, зайтун дарактарына, Муса алейхи салам Аллаһ Таала менен сүйлөшкөн Синай – Тур тоосуна жана Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын пайгамбарга вахий түшүргөн Макка шаарына ант ичип, кийинки аяттардагы маанилүү нерсенин кабарын берүүдө.

## 96 «Алак» сүрөсү[1]

سُورَةُ العَلَق

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Оку, Жараткан Раббиңдин ысымы менен! — ٱقْرَأْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلَّذِى خَلَقَ ﴿١﴾
2. Ал инсанды уюган кандан жаратты. — خَلَقَ ٱلْإِنسَٰنَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٢﴾
3. Оку, сенин Раббиң эң улук Зат! — ٱقْرَأْ وَرَبُّكَ ٱلْأَكْرَمُ ﴿٣﴾
4. Ал инсанга калем менен (жазууну) үйрөттү. — ٱلَّذِى عَلَّمَ بِٱلْقَلَمِ ﴿٤﴾
5. Инсанга билбегенин (Курааны жана башка илимдерди) билгизди. — عَلَّمَ ٱلْإِنسَٰنَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٥﴾
6. Жок! Чынында, инсан чектен ашат — كَلَّآ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ﴿٦﴾
7. өзүн бай-беймуктаж көргөндө![2] — أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ﴿٧﴾
8. Анығында, кайтып баруу Раббиңе гана. — إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلرُّجْعَىٰٓ ﴿٨﴾
9. Көрдүңбү сен тыюу салган кишини — أَرَءَيْتَ ٱلَّذِى يَنْهَىٰ ﴿٩﴾
10. намаз окуган пендеге? — عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰٓ ﴿١٠﴾
11. Эмне деп ойлойсуң, эгер ал (намаз окуучу) түз жолдо болсо... — أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ﴿١١﴾
12. Же (адамдарды) такыбалыкка буюрса... — أَوْ أَمَرَ بِٱلتَّقْوَىٰٓ ﴿١٢﴾

---

1 Маккада түшкөн. 19 аяттан турат. «Алактын» мааниси «Уюган кан». Кураан аяттарынын ичинде эң биринчи түшкөнү менен өзгөчөлөнгөн бул сүрөнүн дагы бир аталышы «Икроъ».

2 Раббисин жана Акыреттеги сот-суракты унутат. Өзү унутканы жетпегендей, башкаларды дагы жолдон урат, сооп иштерден, намаздан тыят.

**13.** (О, Мухаммад), эмне дейсиң, эгер ал (каапыр чындыкты) “жалган” десе жана жүз үйрүп кетсе...

أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١٣﴾

**14.** Билбейби ал Аллаһ көрүп турганын?!

أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٤﴾

**15.** Жок! Эгер (каршылыгын) токтотпосо, Биз анын маңдайынан катуу чапчып алабыз!

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ﴿١٥﴾

**16.** Дал ошол жалганчы, күнөөкор маңдайынан!

نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٦﴾

**17.** Эми, ал өзүнүн (ишенген) адамдарын чакыра берсин!

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٧﴾

**18.** Биз дагы (“Забаания периштелери” деп аталган) тозок сакчыларын чакырабыз!

سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٨﴾

**19.** Жок, сен ага[1] моюн сунба! (Раббиңе) сажда кыл жана (ушул сыяктуу саждалар жана башка ибадаттар менен Аллаһ Таалага) жакын бол![2]

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿١٩﴾

---

1 Намаздан тоскон адамга.

2 Бул аят Кураани Каримдеги он төрт орунда келчү сажда аяттарынын бири.

# 97 «Кадыр» сүрөсү[1]

سُورَةُ القَدْرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Чынында, Биз Курааңды Кадыр Түнүндө түшүрдүк.

إِنَّا أَنزَلْنَاهُ فِي لَيْلَةِ الْقَدْرِ ﴿١﴾

2. Кадыр түн эмне экенин (эгер Биз үйрөтпөсөк,) сен кайдан билмек элең?![2]

وَمَا أَدْرَاكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ﴿٢﴾

3. Кадыр түнү миң айдан да жакшы.

لَيْلَةُ الْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٣﴾

4. (Анткени,) бул түнү периштелер жана Рух (Жебирейил) Раббисинин уруксаты боюнча, ар түрдүү иштер менен (жер бетине ) түшүшөт.

تَنَزَّلُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِم مِّن كُلِّ أَمْرٍ ﴿٤﴾

5. Ал таңга чейин саламаттык(тын түнү)![3]

سَلَامٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ الْفَجْرِ ﴿٥﴾

---

1 Маккада түшүрүлгөн. 5 аяттан турат.

2 Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам не окууну, не жазууну билбеген сабатсыз (уммий) киши эле. Ага бардык илимди, ошонун арасынан Кадыр түнү жөнүндөгү илимди да Аллаһ Тааланын Өзү Жебрейил периште аркылуу үйрөткөн.

3 Анткени, бул түнү Рамазан айынын бардык түндөрү сыяктуу, адамдарды азгыра турган шайтандар кишенделген болот.

## 98 «Баййина» сүрөсү[1]

سُورَةُ البَيِّنَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Китеп ээлеринен (яхудийлер жана христиандардан) жана мушриктерден болгон каапырлар аларга Анык Чындык келмейинче (адашуучулугунан) ажырай алышпады.

لَمْ يَكُنِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ مُنفَكِّينَ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿١﴾

2. (Анык Чындык) таза барактардагы (Курааанды) окуп берген Аллаһтын элчиси.

رَسُولٌ مِّنَ ٱللَّهِ يَتْلُوا۟ صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ﴿٢﴾

3. Ал барактарда акыйкатты баяндаган жазуулар бар.

فِيهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ﴿٣﴾

4. Китеп берилген элдер (яхудийлер менен христиандар) аларга "Анык Чындык" келгенден кийин гана бөлүнүп кетишти.[2]

وَمَا تَفَرَّقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَةُ ﴿٤﴾

5. Алар бардык ибадаттарды калыс Аллаһ үчүн гана кылууга, андан (жеке кудайга сыйынуудан) башка динден жүз буруугa, намаз окууга, зекет берүүгө буюрулушкан эле жана дал ушул гана Туура Дин!

وَمَآ أُمِرُوٓا۟ إِلَّا لِيَعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ حُنَفَآءَ وَيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَذَٰلِكَ دِينُ ٱلْقَيِّمَةِ ﴿٥﴾

6. Китеп элдери жана мушриктерден болгон каапырлар Тозок отунун ичинде! Ал жерде түбөлүк калышат! Алар (чындыкты билип туруп жүз бурганы себептүү) жаратылгандардын эң жаманы!

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ وَٱلْمُشْرِكِينَ فِى نَارِ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ ٱلْبَرِيَّةِ ﴿٦﴾

---

1 Мединада түшкөн. Сегиз аяттан турат. "Баййинанын" мааниси "Анык Чындык".

2 Кээ бирлери Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдан өздөрүнүн ыйык китептеринде алдын ала айтылган Пайгамбардын сыпаттарын таап, ага ыйман келтиришти. Көпчүлүгү "Пайгамбар сөзсүз бизден – яхудийлерден чыгыш керек эле" деген көралбастыктан улам каапыр болушту.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ أُوْلَـٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ ٱلْبَرِيَّةِ ۝٧

7. Ал эми ыйман келтирип, салих амалдарды жасаган адамдар... алар – жаратылгандардын эң жакшысы.

جَزَآؤُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّـٰتُ عَدْنٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَـٰرُ خَـٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا رَّضِىَ ٱللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُواْ عَنْهُ ذَٰلِكَ لِمَنْ خَشِىَ رَبَّهُۥ ۝٨

8. Раббисинин алдында алардын сыйлыктары – анда "Адн" Бейиштер! Алардын түбүнөн дарыялар агып турат жана алар анда түбөлүк калышат. (Мунун себеби) алардан Аллаһ ыраазы болду, алар Аллаһтан ыраазы болушту. Бул (сыйлыктар) Раббисинен корккон адамдар үчүн!

## 99 «Залзала» сүрөсү[1]

سُورَةُ الزَّلْزَلَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Жер катуу титирегенде

إِذَا زُلْزِلَتِ الْأَرْضُ زِلْزَالَهَا ١

2. жана өзүнүн "жүктөрүн" чыгарып таштаганда...[2]

وَأَخْرَجَتِ الْأَرْضُ أَثْقَالَهَا ٢

3. Инсан (коркуп жана таң калып) "буга эмне болду?!" дейт.

وَقَالَ الْإِنسَانُ مَا لَهَا ٣

4. Ошол Күндө жер өз кабарларын сүйлөйт.

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ أَخْبَارَهَا ٤

5. Анткени, ага Раббиң ("сүйлө!" деп) вахий кылган.[3]

بِأَنَّ رَبَّكَ أَوْحَىٰ لَهَا ٥

6. Ал Күнү адамдар амалдары көргөзүлүшү үчүн топ-топ болуп келишет.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ النَّاسُ أَشْتَاتًا لِّيُرَوْا أَعْمَالَهُمْ ٦

7. Жана ким кыпын салмагындай[4] жакшылык кылган болсо – аны көрөт

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُ ٧

8. жана ким кыпын салмагындай жамандык жасаган болсо – ошону көрөт.

وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُ ٨

---

1 Мединада түшүрүлгөн.Сегиз аяттан турат. "Залзаланын" мааниси "Жер титирөө".

2 Бул аяттар Кыямат кайымдын болоор алдындагы алааматтар жөнүндө баян. Ошондо жер катуу титирегенден улам анын ичиндеги өлүктөр жана кен байлыктардан турган "жүктөр" сыртына чыгып калат.

3 Жер дагы Кыяматта күбөгө өтүүчү макулуктардын бири. Аллаһ "сүйлө" деп буюрганда, ал өзүнүн үстүндө ким эмне иш жасаганын айтып берет.

4 Бул аяттагы مِثْقَالَ ذَرَّةٍ (мискаала зарратин) деген сөздү "кыпындай" деп которуу анын маанисин толук ачып бере албайт. Аяттагы مِثْقَالَ "мискаала" деген сөз салмакты түшүндүрөт. Бул маани өз кезегинде Кыяматтагы Таразага ишаарат.

## 100 «Аадият» сүрөсү[1]

سُورَةُ العَادِيَاتِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Алкынып чуркаган тулпарларга ант!
2. (Туягынан) от чачырата чуркаган аттарга ант!
3. Таң азанда (душманга) чабуул койгон аттарга ант!
4. Ошондо алар (чабуулу менен) топуракты ызгытты.
5. Андан соң (душман) топторунун ортосуна жарып кирди.[2]
6. Инсан деген анығында, Раббисине нашүкүр![3]
7. Буга анын өзү деле күбөдүр!
8. Ал байлыкты катуу сүйөт!
9. Билбейби ал мүрзөдөгү өлүктөр чыгарылганда…
10. Көкүрөктөгү сырлар ашкере кылынганда…
11. Ошол Күнү Раббиси кабардар го, алардан?!

وَٱلۡعَٰدِيَٰتِ ضَبۡحٗا ١

فَٱلۡمُورِيَٰتِ قَدۡحٗا ٢

فَٱلۡمُغِيرَٰتِ صُبۡحٗا ٣

فَأَثَرۡنَ بِهِۦ نَقۡعٗا ٤

فَوَسَطۡنَ بِهِۦ جَمۡعًا ٥

إِنَّ ٱلۡإِنسَٰنَ لِرَبِّهِۦ لَكَنُودٞ ٦

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٞ ٧

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلۡخَيۡرِ لَشَدِيدٌ ٨

۞أَفَلَا يَعۡلَمُ إِذَا بُعۡثِرَ مَا فِي ٱلۡقُبُورِ ٩

وَحُصِّلَ مَا فِي ٱلصُّدُورِ ١٠

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمۡ يَوۡمَئِذٖ لَّخَبِيرُۢ ١١

---

1 Бул сүрө Маккада түшүрүлгөн. Он бир аяттан турат. “Аадияттын” мааниси “Тулпарлар”

2 Аллаһ Тааланын күлүк аттар менен ант ичишинин себеби, алар Аллаһтын керемет жаныбарлары жана теңдешсиз нээматы.

3 Аллаһ Тааланын нээматтарына ибадат-кулчулук менен жооп бериши керек болчу. Бирок, ал мунун ордуна күнөө үстүнө күнөө жасайт.

## 101 «Кориа» сүрөсү[1]

## سُورَةُ القَارِعَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

**1.** Кориа!

ٱلْقَارِعَةُ ۝١

**2.** Кориа эмне өзү?![2]

مَا ٱلْقَارِعَةُ ۝٢

**3.** (О, Мухаммад!) Сен Кориа эмне экенин билбейсиң!

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْقَارِعَةُ ۝٣

**4.** Ал күндө адамдар тозуп кеткен (түнкү) көпөлөктөр сыяктуу болуп (дүрбөлөңгө түшүп) калат.[3]

يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ ۝٤

**5.** Тоолор тытылган жүн сыяктуу болот!

وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ ۝٥

**6.** Эми, (ал күндө) кимдин (сооп) таразасы оор келсе,

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ ۝٦

**7.** Көңүлүндөгүдөй жашоодо (Бейиште) болот.

فَهُوَ فِى عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ۝٧

**8.** Ал эми, кимдин (сооп) таразасы жеңил келсе,

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ ۝٨

**9.** Анын энеси – «Хаавия!»

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٌ ۝٩

**10.** (О, Мухаммад) сен «Хаавия» эмне экенин билбейсиң.

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا هِيَهْ ۝١٠

**11.** Ал – катуу кызытылган тозок!

نَارٌ حَامِيَةٌۢ ۝١١

---

1 Маккада түшкөн. 11 аяттан турат. Мааниси 2-аяттын түшүндүрмөсүндө.

2 «Кориа» - бул кыяматтын бир аталышы. Сөздүктөгү мааниси «жүрөктөрдү түшүүрүчү дүрбөлөн» дегенди билдирет.

3 Тозуган түңкү көпөлөктөр эмне кылганын билбей, жабалактап өзүн отко ура берет. Демек, кыямат дүрбөлөңү башталганда инсандар эс-акылынан танып, бири-бирин басып-тебелеп туш-тушуна тозуп кетишет. Тозубай болобу?! Асман жарылып, жер титиреп, деңиздер өрттөнүп, жылдыздар төгүлүп турса!!!

## 102 «Такаасур» сүрөсү[1]

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

1. (Дүйнө, бала-чака) көбөйтүү (жана аны менен сыймыктануу) силерди (ибадаттан) алаксытып койду,
2. Тээ мүрзөгө келгениңерге чейин!
3. Жок! (Өмүр деген дүйнөгө кул болуу үчүн берилген эмес!) Силер (муну) жакында билип аласыңар!
4. Дагы бир ирет жок! Силер жакында (Кыяматтагы сурак учурунда) билип аласыңар!
5. Жок-жок, эгер силер (чындыкты ушул дүйнөдө) анык билгениңерде (дүйнөгө кул болбойт элеңер)
6. (Эми) тозокту көрүшүңөр анык!
7. Анан аны албетте өз көзүңөр менен көрөсүңөр!
8. Андан соң, ошол күнү (Аллаһ тарабынан аманатка берилген) нээматтар (өмүр, мал-дүйнө, бала-чака) жөнүндө албетте сураласыңар!

سُورَةُ التَّكَاثُرِ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

أَلْهَىٰكُمُ التَّكَاثُرُ ﴿١﴾

حَتَّىٰ زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ﴿٢﴾

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣﴾

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤﴾

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ ﴿٥﴾

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ﴿٦﴾

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ ﴿٧﴾

ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ ﴿٨﴾

---

1 Маккада түшкөн. 8 аяттан турат. «Такаасурдун» мааниси "Көбөйтүү".

## 103 «Аср» сүрөсү[1]

سُورَةُ العَصْرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Асырга ант![2]

وَالْعَصْرِ ﴿١﴾

2. Албетте, (ар бир) инсан зыянда!

إِنَّ الْإِنسَانَ لَفِي خُسْرٍ ﴿٢﴾

3. Ал эми, ыйман келтирген, салих (сооп) амалдарды жасаган жана бири-бирине акыйкаттык менен сабырдуулукту осуят (насаат) кылгандар гана (зыянда эмес)

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ﴿٣﴾

---

1 Маккада түшкөн. 3 аяттан турат.

2 «Асыр» сөзүн аалымдар ар кандай түшүндүрүшкөн. Бирөөлөрү «Асыр - бул кылым» десе, экинчи пикирдегилери «Асыр намазынын убактысы», ал эми үчүнчү бөлүгү «Асыр намазы» деп түшүндүрүшөт.

## 104 «Хумаза» сүрөсү[1]

سُورَةُ الهُمَزَةِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Адамдарды кылыгы жана тили менен шылдыңдаган бардык шылдыңчыга азап-тозок болсун!

وَيۡلٞ لِّكُلِّ هُمَزَةٖ لُّمَزَةٍ ١

2. Ал мал-мүлктү (адал-арамына карабай) чогултту жана эсептеди.

ٱلَّذِي جَمَعَ مَالٗا وَعَدَّدَهُۥ ٢

3. Дүйнө-мүлкү аны түбөлүк жашатат деп ойлойт.

يَحۡسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخۡلَدَهُۥ ٣

4. Жок! Алар (Кыяматта) сөзсүз «Хутамага» ташталат!

كَلَّاۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِي ٱلۡحُطَمَةِ ٤

5. (О, Мухаммад!) Сен «Хутама» эмне экенин билбейсиң.

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡحُطَمَةُ ٥

6. (Ал) Аллаһтын алоолонгон тозогу,

نَارُ ٱللَّهِ ٱلۡمُوقَدَةُ ٦

7. (Денеден тешип өтүп) жүрөктөргө чейин жете турган!

ٱلَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى ٱلۡأَفۡـِٔدَةِ ٧

8. Чынында, (тозок) алардын үстүнөн жаап коюлган.

إِنَّهَا عَلَيۡهِم مُّؤۡصَدَةٞ ٨

9. (Эшиктери) узун чынжырлар менен (бекемделген).

فِي عَمَدٖ مُّمَدَّدَةِۭ ٩

---

1 Маккада түшкөн. 9 аяттан турат. «Хумазанын» мааниси "Шылдыңдоочулар".

## 105 «Фил» сүрөсү[1]

سُورَةُ الفِيلِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад!) Раббиң пил ээлерин эмне кылганын билбедиңби!

أَلَمۡ تَرَ كَيۡفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصۡحَٰبِ ٱلۡفِيلِ ١

2. (Раббиң) алардын (Каабаны бузуп салуу үчүн ойлогон) айла-амалдарын текке кетирбедиби?

أَلَمۡ يَجۡعَلۡ كَيۡدَهُمۡ فِي تَضۡلِيلٖ ٢

3. Жана аларга каршы топ-топ куштарды жиберди.[2]

وَأَرۡسَلَ عَلَيۡهِمۡ طَيۡرًا أَبَابِيلَ ٣

4. (Куштар чеңгелиндеги) чопо-таштар менен аларды ташбараңга алышты.[3]

تَرۡمِيهِم بِحِجَارَةٖ مِّن سِجِّيلٖ ٤

5. (Аллаһ) аларды мойсолгон жалбырактай кылып койду![4]

فَجَعَلَهُمۡ كَعَصۡفٖ مَّأۡكُولِۭ ٥

---

1 Маккада түшкөн жана беш аяттан турган бул сүрөдө Аллаһ Таала Пайгамбарыбыздын чоң атасы Абдул Мутталиптин доорунда болгон окуяны икая кылат: Хабашанын каапыр падышасы Абраха Каабаны бузуп салуу үчүн пилдер жана сансыз кошуун менен келген мезгилде Аллаһ Таала пил ээлеринин ойлогон айла - амалдарын текке кетирип, кийинки аяттарда айтылгандай кордук өлүмүнө дуушар кылат.

2 Булар жөнөкөй куш эмес, Аллаһ Тааланын куш түспөлүндөгү аскерлери-периштелер болчу.

3 Ал чопо-таштар чачырап тийген Абраханын жана аскерлеринин денеси курт жеген жалбырактай илме-тешик болуп калды.

4 Аллаһ Өзүнүн Үйүн ушинтип сактады. Ушул окуядан эки айга жетпеген күндөрдөн соң, Мухаммад саллаллоху алайхи ва саллам жарык дүйнөгө келген. Бул жыл араб жана Ислам тарыхында «Пил жылы» деп жазылып калды.

## 106 «Курайш» сүрөсү[1]

سُورَةُ قُرَيْشٍ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Курайштын ынтымагы үчүн!

لِإِيلَٰفِ قُرَيْشٍ ﴿١﴾

2. Кыш жана жай мезгилиндеги сапарында алардын ынтымак-тынчтыгы үчүн!

إِۦلَٰفِهِمْ رِحْلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيْفِ ﴿٢﴾

3. Эми, алар (ар кандай таш-кудай, жыгач-кудайларын таштап, өздөрүнө ынтымак жашоо тартуулаган) ушул Үйдүн (Каабынын) Раббисине гана ибадат кылышсын!

فَلْيَعْبُدُوا۟ رَبَّ هَٰذَا ٱلْبَيْتِ ﴿٣﴾

4. Ал (Рабби) каатчылыкта аларды тамактандырды жана коркунуч(тар)дан аман сактады!

ٱلَّذِىٓ أَطْعَمَهُم مِّن جُوعٍ وَءَامَنَهُم مِّنْ خَوْفٍۭ ﴿٤﴾

---

1 Маккада түшкөн жана төрт аяттан турган бул сүрө, «Фил» сүрөсүнүн уландысы сыяктуу: Кааба менен Абраханын окуясынан соң бүт араб дүйнөсүндө Каабанын тегерегинде жашаган Курайш уруусунун урматы, болуп көрбөгөндөй көкөлөдү. Адамдар Курайшка кол салуунун акыбети жаман болушун көрүштү. Эми Курайш кербендери жай айларында Шамга (Сирияга) кыш мезгилинде Йеменге каттачу болсо, илгеркидей жолтосор-каракчылардан коркпойт. Өзүнүн болочок пайгамбарынын уруусу-Курайш үчүн ынтымак жашоо шартын Аллаһ Таала ушинтип түзүп берди.

## 107 «Мааун» сүрөсү[1]

سُورَةُ المَاعُونِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад)? сен динди «жалган» деген кишини көрдүң беле?!

أَرَءَيۡتَ ٱلَّذِي يُكَذِّبُ بِٱلدِّينِ ۝١

2. Мынаке ал, жетимди(н акысына кыянаттык кылып,) түрткүлөгөн адам!

فَذَٰلِكَ ٱلَّذِي يَدُعُّ ٱلۡيَتِيمَ ۝٢

3. Жана ал жакырды тамактандырууга (элдерди) үгүттөгөн эмес.[2]

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ ٱلۡمِسۡكِينِ ۝٣

4. (Кээ бир) намаз окуучуларга азап-тозок болсун!

فَوَيۡلٞ لِّلۡمُصَلِّينَ ۝٤

5. Алар намаздарын унутуп коюшат.[3]

ٱلَّذِينَ هُمۡ عَن صَلَاتِهِمۡ سَاهُونَ ۝٥

6. Алар (намазда жана башка ибадаттарда) рия[4] кылышат.

ٱلَّذِينَ هُمۡ يُرَآءُونَ ۝٦

7. Жана (муктаждардан) буюм-шаймандарды кызганышат.

وَيَمۡنَعُونَ ٱلۡمَاعُونَ ۝٧

---

1 Маккада түшкөн. Жети аяттан турат. «Мааун» "Күнүмдүк керектелүүчү шаймандар" деген мааниде.

2 Кийинки аяттарда Аллаһ Таала кээ бир адамдар намаз окуса деле... тозокко түшүп калуусун айтат. Ал кандай адамдар экен? Жооп кийинки аятта.

3 «Намазды унутуп коюу" деп өз убактысынан себепсиз кечиктирүү, парыздарын, шарттарын кемитип окуу сыяктуу күнөөлөргө айтылат.

4 «Рия» - бул элкөрсүнгө жасалган ибадат. Рия от сыяктуу. Ибадаттын соопторун күйдүрүп жиберет.

## 108 «Каусар» сүрөсү[1]

سُورَةُ الكَوثَر

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад) чынында Биз сага «Каусарды» бердик.[2]

إِنَّآ أَعْطَيْنَٰكَ ٱلْكَوْثَرَ ١

2. Сен эми, (ушул жакшылыктар үчүн шүгүр кылып) Раббиң үчүн намаз оку жана курмандык чал!

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنْحَرْ ٢

3. Албетте, сени айыптаган адамдын өзүнүн арты кесилген![3]

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ ٱلْأَبْتَرُ ٣

---

1 Үч аяттан турган бул сүрө Маккада түшкөн.

2 «Каусар» - бул «көп жакшылык» дегенди билдирет. Аллаһ Таала Пайгамбарына бул дүйнөдө көп жакшылыктарды берген. Ал эми, Акырет Бейишинде болсо, «Каусар» деп аталган дарыя менен ушундай аталыштагы булакты сыйлык катары берет.

3 Пайгамбарыбыздан уул перзент калбаганы маалым. Анын уулу Касым өлгөндө ашкере душмандарынан бири Аас ибн Ваил аны акаарат кылып "арты кесилди" (ишин улантуучусу калбады) дейт. Бирок, Мухаммад саллаллоху алайхи ва салламдын артында, ага эртели-кеч салават-салам айтып, акына дуба кылып турган миллиондогон үммөттөрү калды. Ал эми, ага жана анын динине душмандык кылып, айыптап, жамандап жүргөндөрдүн өзү дагы, аты-жыты дагы жок болду.

## 109 «Каафирун» сүрөсү[1]

## سُورَةُ الكَافِرُونَ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад, каапырларга мындай) дегин: «Эй, каапырлар!

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْكَٰفِرُونَ ١

2. Мен силер ибадат кылган(кудайлар)га ибадат кылбаймын!

لَآ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُونَ ٢

3. Силер дагы мен сыйынганга (Аллаһ Таалага) сыйынуучу эмессиңер.

وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ٣

4. Мен силер ибадат кылган кудайларга сыйынбаймын!

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٌ مَّا عَبَدتُّمْ ٤

5. Силер да мен ибадат кылган(Аллаһ Таала)га ибадат кылуучу эмессиңер.

وَلَآ أَنتُمْ عَٰبِدُونَ مَآ أَعْبُدُ ٥

6. (Демек,) силерге өз диниңер, мага өз диним!»

لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِىَ دِينِ ٦

---

1 Маккада түшкөн. 6 аяттан турат. «Каафирун» «Каапырлар» деген мааниде.

## 110 «Наср» сүрөсү[1]

سُورَةُ النَّصۡرِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. (О, Мухаммад, эгер сага) Аллаһтын жардамы жана жеңиши келсе

إِذَا جَآءَ نَصۡرُ ٱللَّهِ وَٱلۡفَتۡحُ ١

2. жана адамдарды Аллаһтын динине топ-топ болуп кирип жатканын көрсөң...

وَرَأَيۡتَ ٱلنَّاسَ يَدۡخُلُونَ فِي دِينِ ٱللَّهِ أَفۡوَاجٗا ٢

3. Анда, Раббиңе хамд (мактоо) айтуу менен (Аны жаман-төмөн сыпаттардан) арууула жана күнөөлөрүңдү кечирүүсүн сура! Чынында, Ал тообаларды кабыл кылуучу!

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَٱسۡتَغۡفِرۡهُۚ إِنَّهُۥ كَانَ تَوَّابَۢا ٣

---

1 Мединада түшкөн. 3 аяттан турат. «Насыр» сөзү «Жардам» деген мааниде.

## «Масад» сүрөсү[1]

سُورَةُ المَسَدِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Абу Лахабдын эки колу (өзү) куурап калсын! Куурап да калды!

تَبَّتۡ يَدَآ أَبِي لَهَبٖ وَتَبَّ ١

2. Ага мал – дүйнөсү да, бала-чакасы да пайда берген жок!

مَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُ مَالُهُۥ وَمَا كَسَبَ ٢

3. Ал жакында алоолонгон Тозокко ташталат!

سَيَصۡلَىٰ نَارٗا ذَاتَ لَهَبٖ ٣

4. Ал эми (Пайгамбарга каршы доомат - ушак көтөрүп жүргөн) анын аялы болсо (наркы дүйнөдө) отун көтөргөн абалда!

وَٱمۡرَأَتُهُۥ حَمَّالَةَ ٱلۡحَطَبِ ٤

5. Анын мойнунда (тозоктогу) курма дарагынын буласынан (эшилген) жип!

فِي جِيدِهَا حَبۡلٞ مِّن مَّسَدِۭ ٥

1 Маккада түшкөн. 5 аяттан турат.

## 112 «Ихлас» сүрөсү [1]

سُورَةُ الإخلاص

*Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!*

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

1. Айт (оо, Мухаммад:) Ал – Аллаһ жалгыз!
2. Аллаһ – Сомад (Беймуктаж)
3. Ал туубаган жана да туулбаган!
4. Жана эч ким Ага тең эмес!

قُلْ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ﴿١﴾

ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ﴿٢﴾

لَمْ يَلِدْ وَلَمْ يُولَدْ ﴿٣﴾

وَلَمْ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ﴿٤﴾

---

1 Маккада түшкөн. 4 аяттан турат.

## 113 «Фалак» сүрөсү[1]

سُورَةُ الفَلَقِ

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаһтын ысымы менен!***

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ

1. Айт (о, Мухаммад): «Таңдын Раббисинен коргоо тилеймин:
2. (Өзү) жараткан (зыяндуу) нерселердин жамандыгынан..,
3. Каптап кирген учурдагы (караңгы) түндүн жамандыгынан..,[2]
4. Түйүндөргө дем салган сайкырчылардын жамандыгынан..,
5. Сугун арткан учурда, көрө албаган кишинин жамандыгынан.[3]

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ۝١

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ۝٢

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ۝٣

وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ۝٤

وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ۝٥

---

1 Маккада түшкөн. 5 аяттан турат. Ушул жана мындан кийинки - “Ан-Нас” сүрөлөрүнүн түшүүсүнө төмөнкү окуя себеп болгон: Лабид деген бир жөөт сыйкырчысы көралбастыктын айынан он бир даана түйүнчөккө дем салып, пайгамбарыбызды сыйкырлап койот. Бул сыйкыр пайгамбарыбыз саллаллоху алайхи ва салламга таасирин бергенде, Аллаһ Таала “Фалак” жана “Ан-Нас” сүрөлөрүн түшүрүп, алар менен өзүнө дем салууга буюрат. Пайгамбарыбыз ар бир аятты окуган сайын бирден түйүн чечилип, сыйкырдан кутулат. Бул эки сүрөнү пайгамбарыбыз ар кандай жамандыктардан сактануута жана ооруганда шыпаа болуу үчүн окуганы белгилүү.

2 Караңгы кирээри менен жин - шайтандар жайылып, ар кандай жамандыктар көбөйөт.

3 Эгер мусулман пенде кимдир бирөөнүн сук назарынан шектенсе, ушул сүрөнү окуйт. Анткени, кээ бир адамдардын сук назары адамга зыян кылышы мүмкүн. Муну эл арасында «көз тийди» деп коюшат. Бул аят көз тийиши акыйкат экенине далил. Пайгамбарыбыздын таалими боюнча, өзүн таң калтырган нерсени көргөн адам “ма ша Аллаһу, табаарак Аллаһу” (Аллаһтын каалаганы болот, Аллаһ эң Ыйык) деген дубаны окушу керек. Ошондо анын назары өзүн кызыктырган нерсеге (же адамга) зыян кылбайт.

## 114 «Ан-Нас» сүрөсү[1]

***Ырайымдуу, Мээримдүү Аллаhтын ысымы менен!***

1. Айткын (о, Мухаммад) «Мен инсандардын Раббисинен;
2. Инсандардын падышасынан;
3. Инсандардын (сыйынууга татыктуу болгон) Кудайынан коргоо тилеймин –
4. (Анын ысымы айтылганда) жашынып калуучунун[2] жамандыгынан.
5. Ал (шайтан) адамдардын көкүрөгүнө азгырык салат.
6. Алар (азгыруучу шайтандар) жиндерден жана адамдардан болот.[3]

## سُورَةُ النَّاسِ

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ ٱلنَّاسِ ١

مَلِكِ ٱلنَّاسِ ٢

إِلَٰهِ ٱلنَّاسِ ٣

مِن شَرِّ ٱلْوَسْوَاسِ ٱلْخَنَّاسِ ٤

ٱلَّذِى يُوَسْوِسُ فِى صُدُورِ ٱلنَّاسِ ٥

مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ ٦

---

1 Бул сүрө Маккада түшкөн. 6 аяттан турат. «Ан – Нас» «Инсандар» деген маанини билдирет.

2 шайтандын

3 Аллаh Таала Курaанда инсандарды ак жолдон азгырган адамдарды да «шайтан» деп атайт.

## Мазмундук түшүнүктөр же Кураан энциклопедиясы

### Таухид

(Аллаһ Тааланын жалгыз Өзүнө сыйынуу жана ушунун тегерегиндеги маселелер):

- **Аллаһ Таалага ыйман жана Аллаһ Тааланын эрки.** 2/117-185-253, 4/26-28, 5/6-18-52, 6/73-125, 8/7-67, 9/55-85, 10/107, 11/34-107, 16/40, 17/16, 22/14-16, 28/5, 33/17-33, 36/82, 48/11, 54/50.
- **Аллаһ Тааланын сонун ысымдары;** 7/180, 17/110, 20/8, 59/24.
- **Бардык нерселер Аллаһтын каалоосу менен болот;** 2/28-46-156-210-245-281, 3/55-83-109, 5/48-105, 6/36-60-108-164, 8/44, 10/4-23-46-56, 11/4-34-123, 19/40, 21/93, 22/41-76, 23/60, 24/64, 28/70-88, 29/8-17-57, 30/11, 31/15-23, 32/4-5-11, 35/4, 36/83, 39/7-44, 41/21, 43/85, 45/15, 53/42, 57/5, 85/13, 96/8.
- **Таухидке (Жалгыз Аллаһка ибадат кылууга) моюн сунбагандарга эскертүүлөр;** 2/114-206, 3/25, 4/14-41-45-52-62-63-115-116-119, 5/5, 6/30-65, 7/97-99, 8/50-54, 9/24-52-55, 10/54, 11/121-122, 12/107, 14/44, 15/90-93, 16/45-47-106, 17/68-69-72, 19/39, 21/29, 23/95-100, 25/23, 27/59-64, 28/71-72, 34/24-27, 67/16-22-28-30, 27/90, 28/50, 34/9-42-49, 37/177, 38/15, 39/47-48, 42/44, 43/41-42, 44/10-14-59, 46/22-23-32-34, 52/45, 53/56-58, 54/45, 59/4, 67/16-17, 70/42, 73/18, 77/16-18, 86/17, 92/11-14.
- **Аллаһ Тааланын өзгөчө бийлиги жана өкүмдарлыгы;** 2/113-210, 3/109-182-154, 6/57-62, 8/44, 11/123, 13/33, 16/92-124, 19/64, 21/23, 22/17-69-76, 27/78, 28/68-70-88, 30/4, 32/25, 34/26, 35/4, 39/46, 42/10, 82/19.
- **Аллаһ Тааланын Жеке-Жалгыздыгынын шарданасы;** 2/255, 3/2-26, 6/18-56-161-163-164-165, 10/32-104-105, 16/51, 20/28, 27/26, 30/30, 37/4, 43/82-84, 64/13, 109/1-6, 112/1-4.
- **Таухидди четке каккандар жана мурунку коомдордун акыбетинен үлгү-сабак алуу;** 6/6; 9/70; 10/13-14-20; 14/9-17; 20/128; 22/45-48; 27/51; 29/40, 30/9, 32/26, 35/43-44, 37/136, 47/13, 51-59, 64/5-6.
- **Аллаһ Тааланын Раббилиги-Кожоюндугу;** 2/21-258, 3/51, 4/1, 5/72-117, 6/54-71-80-83-102-106-133-147-162-164, 7/44-54-121-122-172-173, 9/129, 10/3-32-40, 11/23-56-57-61-90-107, 12/6-39-53-100, 13/6-16-30, 14/39, 15/25-86, 16/7-47-125, 17/23-25-30-54-55-65-66-84-108, 18/14-48-58-109-110, 19/36-65, 20/70, 21/4-22-56-92, 23/52-86-116, 26/9-24-26-28-47-48-68-104-122-140-159-175-191, 27/26-73-74-78-91-93, 28/30-37-68-69-85, 29/34-36-39-48, 32/25, 34/21, 35/13, 37/5-126-180, 38/16-66, 39/6-69, 40/62-64-66, 41/9-43-46-53, 42/10, 43/64-82, 44/7-8, 45/17-36, 53/30-32-42, 55/17-18-27-78, 68/7, 70/4, 73/9, 74/3, 75/12-30, 78/37, 85/12, 89/14, 96/3-8, 108/2.
- **Аллаһ Тааланын ырайымдуулугу;** 2/64-105, 3/74, 4/83-96-113, 6/12-54-133-147, 7/56-156, 9/61, 11/9, 15/56, 18/10-58, 24/10-14-20-21, 39/53
- **Аллаһтын ыраазылыгы;** 2/207-265, 4/114, 5/119, 9/62-96-100, 20/84-109, 39/7, 48/18, 58/22, 98/8
- **Аллаһ Тааланын Жалгыз Илах-Кудайлыгы жана башка ысым-сыпаттары;** 1/1, 1/1-3,2/133, 57/3, 112/1, 79/24, 87/1, 92/20, 3/36-167, 4/25-45, 5/61, 6/53-58-117-119-124, 10/40, 11/31, 12/77, 16/101-125, 17/25-47-54-55-84, 18/19-21-22-26, 19/70, 20/104, 22/68, 23/96, 26/188, 28/37-56-85, 29/10-32, 34/6, 35/15, 2/255, 3/2, 25/88, 40/65, 59/24, 2/234, 16/7-47, 22/65, 24/20, 51/58, 17/96, 29/52, 33/55, 40/12, 42/4-51, 43/4, 27/40, 29/6, 31/12-26, 69/33-52, 39/5, 40/42, 71/10, 34/26, 75/4-40, 77/23, 86/8, 6/18-61, 11/61, 34/50, 14/48, 38/65, 39/4, 40/16,

33/25, 40/22, 42/19, 57/25, 58/21, 31/30. 34/23, 40/12, 31/16, 33/34, 42/19, 51/58, 59/23, 59/23

- **Аллаһ - азабы катуу Кудай;** 2/196-211, 3/11, 5/2-98, 8/13-25-48-52, 13/6, 40/3-22, 59/4-7, 13/13. **Аллаһты сүйүү:** 2/165, 3/31-32
- **Аллаһтан такыба кылуу (коркуу):** 2/2-3, 13/13, 24/37-52, 52/26, 76/10, 79/40, 87/10, 98/8
- **Аллаһ Таала жан берет жана олүктордү кайра тирилтет;** 30/50, 41/39, 2/28-73, 3/27-156, 7/158, 10/31-56, 23/80, 45/26, 57/2, 75/40.
- **Ал убада берет, убада алат жана аткарбагандарды сестентет;** 3/56-58, 4/114-115-173-175, 9/17-82-88-89-98, 11/107, 21/1-4-10-16-39, 22/19-25-50, 28/67, 32/12-14, 85/1-9, 86/1-17, 92/1-21, 98/1-6-7.

### Ширк

- **Ширк жана мушриктер;** 4/51-53-117-118, 6/71-136-140, 7/37-190, 14/30, 19/81-82, 22/13-73, 36/74-75, 37/125, 53/19-23, 71/23. 4/140, 6/68-70-106, 7/199, 15/94, 53/29, 9/1-16-28-36, 18/26, 30/28, 30/11-30, 37/150-152,52/43, 6/148-149, 16/35, 43/15-22, 10/18-28, 19/82-83-89-94, 34/43, 37/35-36, 38/4-9, 41/5-6, 10/66-105-106, 14/30, 18/4-110, 19/81-88, 26/213,72/18.

### Мухаммад

(саллаллоху алайхи ва саллам)

- **Ага карата мусулмандын адеби жана мамилеси;** 24/62-63, 33/53, 49/1-5-7.
- **Такыбасы жана өзгочолүгү:** 4/113, 11/2, 46/9, 69/40, 85/3, 94/1, 108/1-3
- **Аялдары жана кыздары:** 33/6-28-34-50-59, 66/1-5.
- **Исраа жана Мээраж окуясы:** 17/1, 53/5-18.
- **Ал жөнүндө ыймансыздардын сөздөрү:** 9/61, 10/2, 20/133, 25/4-9, 37/15-36, 44/13, 46/7-8, 108/3.
- **Вахий. (Аян) пайгамбарчылык:** 2/119-129, 4/105-106, 9/33, 48/28, 61/6, 98/1-4. 2/118, 4/163-165, 12/102-109, 21/45-105, 38/70, 41/6, 53/4-10-11, 72/1,
- **Улук пайгамбарда мусулмандарга үлгү бар:** 33/21.
- **Аллаһ пайгамбарын колдойт:** 3/61-63, 3/176, 5/15-19, 10/15, 11/12-120, 14/1, 17/46-47, 18/110, 20/130, 21/3-5-7, 29/18, 34/43-50, 35/22-26, 40/55-77, 52/29-48, 68/47, 70/5, 73/10, 98/2-3.
- **Пайгамбар жана анын үммөтү:** 2/143, 3/110, 7/181, 8/72-74-75.
- **Пайгамбар акын эмес:** 6/69, 37/36-37, 69/40-41.
- **Пайгамбарга каршы чыккандардын жазасы:** 4/115, 8/13, 47/32, 59/4
- **Пайгамбардын кызматы жана жеке касиеттери:** 3/159, 9/128, 15/88, 26/215,41/6, 48/29, 72/19, 88/21-22.
- **Пайгамбардын жана үммотторүнүн күбөлүгү:** 2/143, 4/41, 16/84-89, 22/78, 28/75, 33/45, 48/8, 73/15.
- **Пайгамбар жалган сүйлөбойт:** 69/44-47.
- **Пайгамбарыбыздын Библия китептериндеги кабары:** 7/157, 61/6.
- **Анын пайгамбарчылыгынын негизги мааниси:** 1/119-252, 3/79, 11/2, 22/49, 33/40-45, 38/65, 48/8-9, 94/1-8.
- **Аллаһ пайгамбарына эскертүү берет:** 8/67, 9/43-113-114, 33/37, 66/1, 80/1-11.
- **Яхудийлер жана христиандар пайгамбарыбыздын келиши жөнүндө кабардар болушкан:** 2/89-146, 6/20.

- **Хижрат кылганы жана аны менен бирге хижрат кылгандардын пазилети:** 2/218, 8/72-75, 16/41-110, 24/22, 59/8-10, 60/10
- **Пайгамбарыбызга Аллаhтын убадалары:** 2/137, 5/67, 9/74, 39/36, 52/48

**Каапырлар жана каапырчылык**

- **Аллаh Тааланын аяттарын бурмалагандар, ишенбегендер;** 2/79-81, 3/78, 5/104, 8/31-55, 10/17-39, 27/83-85, 40/35-56, 61/7-8, 62/5, 68/15-16, 6/4-5-10-46, 12/105, 20/124, 26/5-6, 36/30-45-46, 53/33-35, 54/2-5, 75/31-33.
- **Ишенбегендер менен далилдешүү;** 2/23-24, 10/38, 11/13, 17/88, 28/49, 52/33-34
- **Каапыр жолбашчылар менен аларды ээрчигендер;** 2/166-167, 10-28-30, 25/17-18, 37/27-33, 50/27,
- **Каапырлар өлүк, дүлөй, сокур сыяктуу;** 2/7-18, 6/36-39-50, 7/178, 8/22-23, 17/72, 27/80-81, 43/40, 47/23-24.
- **Каапырларга каршы бекем туруу;** 2/193, 3/85, 4/89, 5/33-34, 28/86, 47/4-8, 58/5-22, 60/1-2-4, 68/8-9, 71/26-27. 2/105/109, 3/119-120, 17/53, 47/25, 60/2.
- **Каапырлардын белгилери;** 2/6-7, 3/4-10, 4/18-170-173, 10/2-4, 18/29-52, 22/19-22, 32/10-21, 40/4-6, 47/1-3-4, 70/36-44, 87/11-13, 90/19-20, 101/8-11, 109/1-6.
- **Каапыр менен ыймандуунун айырмасы;** 3/162, 22/19, 30/14-16, 35/8, 38/28, 40/58, 21/47, 67/22, 68/35.

**Дин**

- **Динде ыкластуулук:** 10/22, 29/65, 31/32, 40/14-65, 98/5.
- **Исламга чейинки доор (Жахилия):** 3/154, 5/50, 6/28-136, 33/33, 48/26.
- **Исламдын маңызы:** 1/6-7, 2/112, 4/125, 5/16, 10/25, 21/92, 30/30-43, 42/13-52, 67/22, 98/5, 72/13.
- **Исламга чакыруу (Даават):** 2/211-285, 21-92, 57/16, 98/5.
- **Ислам чындыгы:** 2/212-213, 6/14-70, 39/11-12, 41/33, 72/14, 98/4-5, 110/1-2.
- **Исламда зордук жок:** 2/256, 10/99, 18/29, 22/78, 42/8.
- **Мусулмандар:** 2/132-136, 3/52-64, 10/72, 27/81, 43/69, 48/29

**Намаз**

- **Кечки жана түнкү ибадаттар:** 17/78-79, 50/40, 52/48-49, 73/1-7, 76/26.
- **Намазды элкөрсүнгө (рия кылып) окуу:** 17/110.
- **Намаз окуу:** 2/3, 4/43, 6/72-92, 11/114, 19/31, 20/7-14, 23/1-2, 35/18-29, 58/13, 75/31, 96/9-10, 98/5, 107/4, 108/2, 14/37-40
- **Кыбла:** 2/115-143-145-148-150
- **Сажда:** 2/43-125, 9/112, 22/26-77, 48/29. 2/125, 9/112, 39/9, 41/37, 53/62, 68/42-43, 76/26, 96/19
- **Саждайи тилават:** 7/206, 16/49, 27/25, 32/15, 38/24, 41/37.
- **Намаз окуучунун белгиси:** 23/2-9, 70/22-23-34-35.
- **Жума намазы:** 62/9
- **Согуш убактысындагы намаз:** 4/101.
- **Касыр (сапардагы) намаз:** 4/101-103

**Дуба**

- **Дубалар:** 2/186, 4/32, 6/40-43, 7/29-55, 17/110, 25/77, 32/16, 40/14-60, 52/28, 7/55-205, 17/110, 1/5-7, 3/8-9, 7/23-47, 12/101, 20/25-26, 26/83-85, 40/7-9, 59/10, 114/1-6.

**Тазалык**

- **Жалпы тазалык:** 2/222, 5/6, 8/11, 56/79, 74/4.
- **Таяммум:** 4/43, 5/6
- **Гусул:** 2/222, 4/43, 5/6
- **Даарат:** 4/43, 5/6-7

**Мечиттер**

- **Кааба** (Ал-Харам) **мечити:** 2/144, 5/2, 9/7-10, 17/1, 22/25, 48/25-27.
- **Мечиттердин ыйыктыгы:** 2/114, 7/29-31, 18/21, 24/36-37, 72/18
- **Исламга каршы курулган мечит (масжиду зирар):** 9/107.

**Зекет**

- **Зекет жана бардык садакалар:** 2/43-83, 5/12-55, 14-31, 21/73, 25/67, 32/16, 34/39, 35/29, 57/7-18 69/30-34, 93/10-11, 107/7

**Орозо**

- **Орозо – Аллаһтын буйругу. Орозонун эрежелери:** 2/183-185-187-196, 4/92, 5/89, 19/26, 33/35, 58/4

**Ырыскылар**

- **Ырыскылар:** 2/168, 3/93-94, 6/118-119, 16/66-67, 22/28-30

**Хаж жана умра**

- **Минаага чыгуу:** 2/198.
- **Умра:** 2/158-196
- **Хаждын важыптары жана аткаруунун эрежелери:** 2/158-189-196-203, 3/96-97, 5/1-2-94-97, 9/19, 22/25-37,27/91, 28/57, 29/67, 42/7, 48/27, 90/1-2, 95/3, 106/3, 108/2.
- **Ыйык Кааба:** 2/125, 3-96-97, 5/95-97, 22/96.
- **Ыйык Мекке:** 2/126, 6/92, 22/25-27, 29/67, 48/24, 90/1, 95/3.
- **Хаждагы диний жөрөлгөлөр:** 2/128-196-200, 6/162, 22/28-34-67.
- **Курмандык чалуу:** 5/2-97, 22/32-36-37, 108/1-2.

**Кээ бир ибадат маселелери**

- **Аллаһ Таалага ибадат:** 10/104, 19/36-65, 29/56, 36/61, 40/14-60, 74/7, 106/3, 109/1-6
- **Назир ибадаты:** 2/270, 3/35, 19/26, 22/29, 76/7

**Ыйман маселелери**

- **Мусулмандын ыйманын сыноо:** 2/155, 3/152, 5/51, 21/35, 47/31, 67/2.
- **Истигфар айтуу (Аллаһтан кечирим суроо):** 3/17-135, 9/80-114, 22/50, 47/19,
- **Ыйман жана амал:** 2/25-62, 4/57-122, 10/4-9, 13/29, 22/14-23, 35/7, 48/29, 65/11, 85/11, 103/3.
- **Тооба кылуу:** 2/160, 5/39, 9/104/112, 11/3-5, 19/60, 25/70, 42/25, 66/8, 85/10.
- **Сооптор жана жазалар:** 6/160, 20/74-76, 22-50, 40/60, 91/1-10.
- **Ыйман-ислам маселелери:** 2/2-20, 5/6, 11/23-24, 14/18-23, 20/112, 33/70, 40/84-85, 62/1-4, 98/1-7.
- **Ыйманга чакыруу:** 2/177, 4/135, 29/46, 64/8-11, 75/3.
- **Шектенүүлөр:** 2/147, 22/11, 34/51-54.
- **Шапаат:** 2/255, 10/3, 21/28, 34/23, 40/18, 82/19.

- **Фитна-бузукулук:** 8/25-28, 23/97-98, 41/36
- **Ислам менен ыймандын арасындагы айырма:** 49/14.
- **Мунафыктык (экижүздүүлүк):** 2/8-20, 5/44-55, 9/43-59, 11/5, 47/16-18, 66/9, 74/31.
- **Ыйманга жолдоо же ыймандан тосуп коюу:** 2/5-7, 6/25-35, 13/33, 22/16, 35/8.
- **Анык ыйман (Якийн):** 2/4-118, 5/50, 44/7, 49/15, 52/36.

**Периштелер**

- **Периштелерге ыйман:** 2/30-34, 4/97-136, 7/11-12, 16/2-28, 21/19-202, 35/1, 38/70-85, 43/16-22, 47/27, 50/17-19, 77/1-6, 89/22-23, 97/4.
- **Периштелердин аттары жана белгилери:** 26/193, 35/1, 82/10.
- **Периштелердин ибадаты:** 7/206, 21/19, 37/164, 39/75, 40/7, 41/38, 42/5.
- **Периштелер ыймандууларга жардам берет:** 3/124, 8/9-12-50.
- **Периштелер жана өлүм:** 4/97, 7/37, 16/28-32, 32/11, 47/27, 50/21.
- **Периштелер инсандарга коргоочу:** 6/61, 13/11, 82/10, 86/4.
- **Ырайым периштелери:** 13/23-24.
- **Жазалоочу периштелер:** 2/210, 37/2, 43/77, 74/28-31

**Пайгамбарлар**

- **Пайгамбарларга ыйман келтирүү:** 2/177-285, 4/136-152, 29/46, 57/7-8, 61/11.
- **Пайгамбарлардын убадасы:** 3/81, 33/7.
- **Пайгамбардын дини өз коомунун тилинде баяндалат:** 14/4
- **Пайгамбарлардын бири-биринен абзелдиги:** 2/253, 17/55.
- **Пайгамбарлардын даанышмандыгы жана Динге даават:** 3/104, 21/109, 26/216, 41/33-34, 61/14, 79/17-19.

**Кээ бир кайып нерселер**

- **Аьраф (Бейиш менен Тозок аралыгындагы тосук):** 7/46-50.
- **Кайып нерселерге ыйман:** 2/3-33, 19/61, 35/18, 50/33, 67/12-25.
- **Жиндер:** 6/100-112, 15/27, 34/12-14, 41/25-29, 72/1-19, 114/6

**Бейиш**

- **Бейиш бактары:** 5/65, 31/8, 56/12, 68/34, 9/72, 13/23, 16/31, 18/107, 19/61, 32/19, 35/33, 40/8, 56/89, 70/38, 61/12, 98/8.
- **Акырет (аркы дүйнө):** 2/102, 43/35
- **Бейишке түшкөндөр:** 2/5-25, 9/21-72, 14-23, 25/15, 30/15, 39/20, 40/40, 41/30-32, 48/5-17, 56/10-40, 66/8, 83/22-36, 88/1-16, 98/8.
- **Түбөлүк рахат:** 3/15-107, 7/42, 10/26, 14/23,

**Сыйкыр**

- 2/102, 7/116, 10/77-81, 113/4

**Шайтан**

- 3/15-107, 7/42, 10/26, 14/23,
- **Шайтандын чабуулу жана аны ээрчигендер:** 2/168, 4/119, 5/91, 14/22, 43/36.
- **Шайтандын айлакерликтери** 2/102, 7/12-18, 26/62, 37/7-10, 41/25 **жана азгырыктары:** 2/34-36, 6/43, 7/11-23, 15/30, 16/63-98, 22/52-53, 34/10-21, 43/62, 59/16-17, 114/1-6

- **Шайтан Адам-Атага жана анын урпактарына каршы:** 2/168, 5/91-92, 7/27, 14/22, 43/36.

**Адам (Инсан)**

- **Жан (Рух):** 17/85, 70/4. 6/70, 10/30, 16/111, 75/2, 82/5, 89/27, 91/7-10
- **Адамгерчилик, абийир:** 6/152, 200/202, 50/16.
- **Жүрөк:** 6/110-113, 11/120, 32/9.

**Тагдыр, ажал**

- 3/145, 17/58, 34/3, 5/51-53, 59/3, 64/11, 71/4.

**Тозок**

- **Тозок оту:** 2/119, 9/113, 40/7, 69/31, 81/12, 83/16, 102/6.
- **Тозоктогу дарак:** 37/62, 44/43, 56/52.
- **Ысык шамал:** 52/27.
- **Тозоктогулар:** 2/7-24, 4/14-30, 6/27-28, 10/8-27, 23/203-108, 38/27-55, 40/6-43, 56/41-56, 72/23, 101/11, 104/1-9, 111/1-3.
- **Түбөлүк азап:** 2/39-81, 4/14-93, 10/27, 13/5, 23/103, 39/72, 50/34, 64/10, 98/6.
- **Тозокту сыпаттоо:** 2/24, 15/43-44, 25/11-14, 40-49-50, 66/6-7, 77/29-33, 88/4-7, 104/1-9

**Ыйык китептер (Кураандан башка)**

- **Инжил:** 3/3-48, 5/46-47, 7/157, 9/111, 48/29.
- **Тоорат:** 5/43-44, 7/157, 9/111, 48/29, 62/5. 87/19
- **Забур (Тоорат-Инжилден башка ыйык жазуулар):**3/184, 16/44, 54/43-52.
- **Жалпы ыйык китептер:** 2/53-87, 3/23-48, 5/15-43, 10/94, 22/8, 29/27, 40/53, 57/16, 62/2

**Момундар (ыймандуулар)**

- **Ыймандууларга Аллаһтын сыноосу:** 2/155, 5/48, 6/165, 11/7, 21/35, 67/2.
- **Ыймандуулардын белгиси:** 2/285, 8/74, 24/62, 32/18, 58/2, 98/7-8.
- **Ыймандуулар жана коркунуч:** 2/38-62-112-262-274-277, 5/69, 10/62, 43/68.
- **Ыймандууларга Аллаһ даярдаган сыйлыктар:** 2/25-82, 4/57-122, 7/42-44, 17/9, 23/1-11, 30/15-44, 33/23-24, 42/22-23, 56/10, 69/19, 90/17, 101/6-7, 103/2-3.
- **Ыймандууларга Аллаһтын убадасы:** 3/139, 21/105-106, 24/55, 37/171, 40/51, 47/35.

**Кыямат (Акырет)**

- **Акыретке ыйман келтирүү:** 2/4-117, 4/162, 9/19-20, 27/3, 34/21. 2/232, 3/9-25, 11/53, 15/85, 16/1-77, 43/66-83, 52/7, 78/1-5-17.
- **Кыяматтын окуялары:** 2/210, 20/105-107, 50/20-41-42, 69/13-17, 70/8-9, 81/1-7, 82/1-3, 89/21, 99/1-5.
- **Кыяматтын аттары:** 2/4, 69/1, 6/31, 80/33, 79/34, 88/1, 69/4, 28/85, 56/1, 30/56, 64/9, 40/15, 42/7, 19/39, 1/3, 37/21, 3/55, 50/20, 23/101
- **Кыяматтагы коркунучтар:** 2/28, 6/15, 7/53, 11/3-104-106, 14/31-4244-48, 19/37, 22/1-2-55, 24/37, 25/25, 26/88, 43/67, 44/16, 45/26-28, 73/17, 76/7-10, 79/8-34, 80/33-37, 89/22-26, 101/4-5.
- **Акырет жашоосу дүйнө жашоосунан жакшы:** 3/14-15, 4/76, 42/36, 43/32, 47/36, 79/37, 87/16, 89/20.

- **Жакшы иштерге сыйлык:** 3/136, 5/85, 18/88, 30/45, 33/24, 39/34, 46/14, 77/44, 98/8.
- **Жаман иштерге жаза:** 2/48, 3/86, 4/123, 5/29, 6/110, 7/40-41, 10/13, 20/127, 54/36, 59/17.
- **Дене мүчөлөрүнүн күбөлүк бериши:** 24/24, 36/65, 41/20-23.
- **Акыреттеги кээ бир окуялар:** 3/25-30, 18/48-49, 21/1-47, 23/63, 29/13, 34/3, 39/69, 69/18, 75/13, 82/5, 99/6-8, 100/10, 102/8.
- **Кыяматтагы бөлүнүү:** 56/7-41,90/17-20.

**Өлүм**

- **Өлүм алдындагы сааттар:** 50/19, 56/83, 75/26-30.
- **Өлүм, мөөнөт (ажал):** 3/144, 4/78, 23/15, 39/30, 55/26, 56/60, 62/80, 63/11.
- **Бардык нерсенин белгиленген мөөнөтү бар:** 7/34, 10/49, 15/5, 16/61, 17/58, 35/45, 36/44, 69/8, 71/4.

**Даават жана мамиле**

- **Ишенимге ар кандай мамиле:** 2/114, 3/186-195, 16/41-42, 29/56, 85/1-10, 96/9-19
- **Тынч, сабырдуу мамиле:** 2/62-82, 3/20-64, 10/99-100, 20/130, 42/15, 46/13-14, 73/10, 109/1-6.
- **Катаалдарга катаал мамиле:** 2/193, 5/33-34, 9/5-23-24, 28/86, 47/4-8, 60/1-2, 66/9,
- **Динде зордук жок:** 2/256, 10/99, 18/29, 22/78.
- **Динде чектен чыгуу жок:** 4/171, 5/77.
- **Мисал келтирип даават кылуу:** 2/26, 14/25, 25/33, 39/27.
- **Далил жана илим-билим менен даават кылуу:** 16/125, 17/53, 18/54, 29/46, 43/57-59.
- **Жумшак создор менен даават кылуу:** 2/151-231-269, 3/48-164, 4/113, 16/125, 17/39, 33/34, 43/63, 54/5.
- **Пайгамбарлардын даааваты:** 4/79, 6/48-66, 10/46, 16/82, 22/49, 42/6-48, 50/45, 72/33, 80/3-4, 88/21-22.

**Кураани Карим**

- **Кураан жөнүндөгү кээ бир аяттар:** 43/2, 44/2, 52/1-2-3, 68/1, 77/1-2, 81/15-16, 84/16-17, 85/1-2, 90/1-2, 100/1-2-3-4-5, 103/1.
- **Кураанды түшүндүрүү жана түшүндүрүүдөгү адашуулар:** 2/75-79, 3/7-78, 4/46, 5/13-41, 12/6, 15/91, 18/27. 5/87-103, 7/162, 10/15-74, 13/41, 16/101, 33/62, 35/43.
- **Кураан окулганда унчукпай угуу:** 7/203, 46/29.
- **Кураан окуу:** 2/121, 3/101-113, 7/204, 8/2-31, 17/45-46, 29/45, 31/7, 37/3, 73/4 20, 84/21, 96/1-3.
- **Кураан ыр эмес:** 36/69, 37/36-37, 69/40-41.
- **Кураандын маани-маңызы жана ал жөнүндө мурдагы ыйык китептердин кабарлары:** 2/2-5-23-24, 3/3-4-7, 6/7-25, 7/2-5, 9/124, 11/13, 19/64, 21/4-8, 25/4-6, 28/2-3, 46/2-4. 72/1-2, 80/11-16, 85/21-22, 97/1-5.
- **Мухкам (түшүнүктүү) жана муташабих (түшүнүгү оор) аяттар:** 3/7, 11/1.
- **Кураанга мүнөздөмө жана ага ишенүү:** 2/3-99, 6/19-50, 11/17, 16/43-44, 41/2-4, 46/2-12, 65/10-11, 72/1-2, 85/21-22, 96/1, 98/2-3.

**Жихад**

- **Жихад каражаттары:** 57/25, 3/14, 8/60, 16/8, 17/64, 59/6.
- **Кабарлар:** 4/83, 33/60-62, 49/6. **Согуштук сыр:** 4/83.
- **Туткундар:** 2/177, 4/91-92, 5/89, 9/60, 24/33, 58/3, 90/12-13.
- **Туткундарга (кулдарга) гумандуу мамиле:** 4/35-36. 24/33.
- **Ант:** 9/111, 16/92-94, 48/10-18, 60/12.
- **Согуш маалындагы намаз:** 4/101-103.
- **Ыйык айларда согушуу:** 2/194-217, 5/97, 9/36-38.
- **Жихад эрежелери:** 2/190-195-216-218, 5/35-54, 9/7-16, 16/110, 29/67, 33/16-17, 48/4-7, 59/2-5, 60/1, 61/4-10-13, 4/71-94, 5/33-34, 8/15-18-58-61-64-67-68,
- **Өч алуу:** 16/126.
- **Жаман аскерлер:** 4/72-73-88-91, 9/38-57-81-96-111, 33/9-2.
- **Кошуунду даярдоо:** 8/60.
- **Ислам күрөшчүлөрүнүн пазилеттери:** 4/95-100, 8/74-75, 9/122, 78/17.
- **Жихад – агрессия эмес:** 2/190, 5/2, 22/39. **Чегара:** 3/200

**Шахид**

- **Шахиддер жөнүндө жалпы аяттар:** 2/154, 3/169-171, 3/157-158-174, 4/68, 22/58-59, 47/4-6.

**Казаттар**

- **Ухуд:** 3/121-128-152-171.
- **Бадр:** 8/5-19-41-45-49-50-67. **Бану Назир:** 59/2-6.
- **Табук:** 9/42-60-62-98-118-119. **Хамра аль-Асад:** 3/172-175. **Хунейн:** 9/26-28 **Хандак:** 33/9-27. **Меккени алуу:** 100/1-3.
- **Жеңиш – Аллаһ тарабынан:** 2/249, 3/13-110-111-121-128, 8/10-19, 9/25-26, 10-103, 30/4-5-47, 33/26-27-47-57.
- **Жеңилүүлөр:** 3/139-141-165-175-195-197.

**Хижрат (Меккеден Мединага көчүү)**

- **Мухажирлердин (хижрат кылгандардын) сооп-сыйлыктары:** 2/218, 3/195, 8/72-75, 9/20-22-101-117, 16/41-42, 22/58-60, 39/10, 59/8-10.

**Жакшы амалдар**

- **Жакшы амалдар:** 2/83-112-177-195, 3/134, 4/125-128, 7/56, 17/7, 22/37, 28/77, 37/80, 39/110, 77/44.
- **Аллаһка, Анын пайгамбарына жана мусулман башчыларга моюн сунуу:** 3/32-132, 8/1-20, 9/71, 24/52-54-56, 47/33, 48/17, 59/7, 60/12, 64/12-16.
- **Достошуу, ынактык:** 4/28, 8/63, 26/130, 30/21.
- **Сөз менен иштин бирдиги:** 2/44, 3/188, 61/2. **Өз ара жардамдашуу:** 5/2, 8/74, 9/71.
- **Салабаттуулук:** 15/88, 17/37, 24/30, 25/63, 31/18-19.
- **Үмүт, ишеним, тобокел:** 3/159-160, 11/123, 14/11-12, 29/59, 42/10, 73/9.
- **Адеп, тарбия:** 2/104, 52/26-27, 58/11.
- **Жакшы иштерге үгүттөө:** 2/25-44, 7/42, 11/11-23, 18/2, 19/76, 22/14, 28/84, 34/4, 45/21, 47/2-12, 65/11, 84/25, 103/1-3.
- **Жакшы сөздөр:** 2/110-148, 3/114-133, 5/48, 9/100, 21/90, 23/56, 35/32, 56/10-15.
- **Ийгиликке себеп болчу иштер:** 2/2-6, 6/155, 15/45, 16/30, 24/52, 25/15-16, 28/83, 44/51, 52/17-20, 54/54, 78/31, 82/13, 92/4-6-17-21

**Жаман амалдар**

- **Зыянга жолуктуруучу амалдар:** 2/217, 9/17, 11/15, 18/103, 33/18-19, 47/1-3, 49/2.
- **Арам тамактар:** 2/173, 5/3, 6/121-145, 16/115.
- **Араккечтик:** 2/219, 4/43, 5/90-91, 47/15.
- **Күнөөнүн акыбети:** 2/81-209, 5/49, 17/17, 40/2-3, 42/37, 53/32, 71/4, 85/10.
- **Адилетсиздик:** 7/33, 10/23, 13/25, 16/90, 42/27-39. **Бачабаздык:** 4/16, 7/80-82.
- **Уруксат берилбеген нике:** 4/22, 5/5, 33/50.
- **Мушриктерге үйлөнүү же күйөөгө чыгуу:** 2/221.
- **Күнөө болгон анттар:** 2/224-225, 5/89, 68/10. **Доомат:** 4/148, 49/12, 104/1.
- **Күбөлүктү жаап-жашыруу:** 2/140-146, 5/106, 6/33. **Уурулук:** 5/38-39, 60/12.
- **Шылдыңдоо, мыскылдоо:** 49/11, 104/1-2.
- **Кумар оюндары:** 2/219, 4/29, 5/90-91.
- **Сүткорлук (процентке акча берүү):** 2/275-279, 3/130, 4/161, 30/39.
- **Уурулук, тоноочулук:** 5/38-39, 60/12.
- **Өзүнүн жанына кас кылуу:** 2/195, 4/29-30.
- **Перзенттерди өлтүрүү:** 6/137-140-151, 17/31, 60/12.
- **Аллаһ арам кылган адам өлтүрүүлөр:** 2/178, 4/1-29-89-93, 5/32-45, 6/140-151, 9/5, 17/31, 60/12.
- **Кыздарды тирүүлөй көмүү:** 16/58-59, 43/17, 81/8-9.
- **Аллаһка моюн сунбоочулук:** 2/114, 5/33, 8/12-14, 9/63, 33/57-58, 42/16, 47/32, 58/5, 59/2.
- **Үмүтсүздүк, шүгүрсүздүк:** 11/9, 12/87, 15/55, 17/83, 29/23, 30/36, 39/53, 41/49, 60/13.

**Адеп-ахлак**

**Жакшы күлк-мүнөздөр**

- **Чынчылдык:** 3/139-140, 8/11-12, 10/2-89, 11/112, 17/74, 19/31, 33/70, 41/6-30, 42/15, 81/28. **Достук:** 4/114, 49/9-10.
- **Теңсалмактуу, орточо мамиле:** 17/29-110, 25/67, 31/32, 35/32.
- **Пайдасыз сөздөрдөн качуу:** 23/3, 25/72, 28/55.
- **Адилеттүүлүк:** 7/29, 60/8.
- **Башканын кызыкчылыгын өзүнүкүнөн бийик көрүү:** 4/135, 20/72, 33/23, 59/9, 90/14.
- **Даанышмандык:** 2/129, 3/48-164, 4/54-113, 16/12533/34, 54/5.
- **Ырайымдуулук, кечиримдүүлүк:** 48/29, 90/17, 103/3.
- **Жамандыкка жакшылык менен жооп берүү:** 13/22-23, 25/63, 28/54, 41/34-35.
- **Тынчтык, салам, саламатчылык:** 6/127, 8/61, 10/9-10, 19/62, 21/102, 39/73, 56/26, 19/62, 21/102, 25/63, 33/44, 56/26
- **Жакшы мүнөздөр:** 2/104, 17/53, 24/27, 25/63, 52/26-27, 58/11.
- **Жакшылыкка ыразычылык (шүгүрчүлүк) билдирүү:** 2/40-47, 5/7-11, 8/26, 93/11.
- **Сабырдуулук:** 2/45-153, 4/25, 8/46, 11/11-49, 18/28, 22/34, 28/54, 30/60, 47/31, 74/7, 90/17, 103/3.
- **Ыйбалуулук, тартынчаактык:** 2/273, 4/6-25, 5/5.

- **Кечиримдүүлүк:** 2/237, 3/133, 4/149, 16/126, 64/14.
- **Меймандостук:** 2/177, 9/6, 11/69, 89/18, 90/14-16.
- **Сөздө, жүрүм-турумда орточолук:** 31/19.
- **Ачууну жутуу:** 3/134, 16/126, 42/37, 64/16. **Тазалык:** 22/29, 48/27, 74/1-4.
- **Убадага туруктуулук:** 2/26-27, 5/1-7, 6/152, 9/4-7, 13/20-25.

**Жаман кулк-мүнөздөр**

- **Каалоо-кумарга берилүү:** 3/14. **Өзүмчүлдүк:** 5/105, 17/100. **Текеберлик:** 4/36-49, 31/18, 57/23. **Тыңчылык:** 5/41, 15/18. 17/36, 49/12. **Бой көтөрүү:** 4/36, 16/29, 39/60, 40/35-76. 2/34, 16/23, 17/37, 39/59, 57/23.
- **Чектен ашуу:** 3/147, 5/32, 10/12, 20/127, 21/9, 40/28, 44/31, 51/34.
- **Аллаһка жана пайгамбарына доомат артуу:** 3/94, 4/50, 10/13, 18/15, 34/8, 61/7.
- **Айыптуу мүнөздөр:** 2/27-60, 47/22, 25/67, 59/9, 92/8-11, 104/1-4.
- **Бузукулук:** 24/33. **Душмандашуу:** 5/8, 108/3. **Анткорлук:** 4/20-112-156, 24/4-5.
- **Мажбурлоо, кысым көргөзүү:** 7/33, 10/23, 13/25, 16/90, 42/42.
- **Ысырапкорчулук:** 6/141, 17/26, 25/67. **Чагымчылык:** 7/86, 33/60-62.
- **Коркоктук:** 3/156/158, 4/72-73, 8/15-16, 9/44-49-56-57.
- **Коралбастык, каразгөйлүк:** 2/109, 4/54, 48/15, 113/1-5.
- **Пастык, ыпластык, бузукулук:** 2/27, 4/30, 6/135, 45/19.
- **Кыянат, убаданы бузуу:** 2/187, 4/105, 12/52.
- **Наадандык, жоопкерсиздик:** 17/36.
- **Рия. Жасалмалуулук:** 2/264, 4/38, 8/47, 107/6.
- **Шылдыңдоо, кемсинтүү:** 2/14-15, 4/140, 6/5-110, 16/34, 37/12-14, 49/11.
- **Башкалар жөнүндө жаман ойлоо:** 3/154, 6/116, 10/36.
- **Жеке кызыкчылык:** 2/168, 4/32, 15/88, 20/131.
- **Антты бузуу:** 2/27, 3/77, 8/55-58, 9/1, 16/95.
- **Кыйбат-ушак, азгырык, чагым:** 5/41, 9/47, 23/97, 68/11, 104/1. 68/11.
- **Сойкулук:** 24/26. **Азгыруу:** 3/185, 31/33, 45/35, 82/6.
- **Ачууга алдыруу:** 3/133-134, 9/15, 42/36, 111/1-5.
- **Наадандык, билимсиздик:** 6/131, 16/108, 46/5, 50/22.
- **Кызганыч:** 2/90. **Доомат:** 49/12, 104/1.
- **Жалган-жалаа:** 2/10, 6/24, 9/77, 16/105, 22/30, 61/2-3.
- **Айлакерлик:** 3/54, 14/46, 16/26, 27/50, 45/40, 71/22.

**Үй-Бүлө**

- **Уруксат суроо адеби:** 24/58-60. **Балдар:** 2/233, 3/10, 42/49, 60/12, 64/14.
- **Ажырашуу:** 2/226-227. 4/35. 2/228-230, 33/49, 65/4-7. 4/34, 65/1-2. 2/229
- **Көп аял алуу жана анын шарттары:** 4/3.
- **Үй-бүлөдөн чыккан душман:** 64/14. **Бакма бала:** 33/4-5-40.
- **Жетимдер:** 2/83, 4/2-3, 4/5, 90/14, 93/6-9-10, 107/1-3
- **Бакма баланын ажырашкан аялына үйлөнсө болот:** 33/37
- **Аялдын мурас алуусу жана ага мурас калтыруу:** 4/12.
- **Бойго бүтүү жана эмизүү:** 2/233, 31/14, 46/15, 65/6.
- **Ата-эненин алдындагы милдеттер:** 2/83-215, 4/36, 6/151, 17/23-25, 29/8, 31/14-15, 46/15-18.
- **Бойдокчулук:** 4/25, 24/33. **Каргануу:** 24/6-9-13.
- **Үйлөнүү мүмкүн жана мүмкүн эмес адамдар:** 4/21-24, 5/6, 33/50.

- **Нике:** 2/102, 4/3-4, 5/5, 24/3-26, 30/21, 33/37, 60/10-12.

**Аялдар**

- **Жоолук, Хиджаб:** 24/30-31, 33/53-55-59.
- **Аялдарга тиешелүү жалпы маселелер:** 2/221-223, 4/25-32, 16/57, 24/31, 43/16, 70/30, 81/7-9.

**Адам**

- **Адам ким жана кандай?:** 4/28, 14/34, 22/66, 41/49, 43/15, 70/19, 90/4, 103/2.
- **Адамга айбандар моюн сундурулган:** 6/142, 22/28, 23/21-22, 43/12-13.
- **Адамды Аллаһ улук-урматтуу кылды:** 17/70, 89/15.
- **Көпчүлүк адамдардын абалы:** 2/243, 7/187, 13/1, 26/8, 28/13, 34/28, 45/26.
- **Адам Аллаһка нашүкүр:** 10/12, 11/9, 17/67, 29/65, 42/48, 70/19-22, 89/15-16.
- **Жылдар аны карытат, алсыз кылат:** 16/70, 22/5, 30/54, 36/68, 95/5.
- **Эркектер:** 2/30-31, 4/32-34, 7/189, 13/23, 16/80, 24/32, 38/71-74.
- **Эркектер жана аялдар:** 2/28-213, 9/72, 15/26, 21/37, 31/20, 40/40, 70/19, 80/17, 100/6-7.

**Коом**

- **Жыйналыш жана отуруштардагы адеп:** 58/9-11-12.
- **Көчө адамдары, мусапыр:** 2/177, 8/41, 17/26, 30/38.
- **Боордоштук:** 2/83, 5/32, 15/47, 49/10-12.
- **Адамдардын арасын оңдоо (жараштыруу):** 2/224, 4/114, 8/1, 49/9-10.
- **Жакшылык жолунда шериктештик:** 5/2, 8/74, 9/71.
- **Саламдашуу, меймандостук адептери:** 4/86, 13/24, 19/15, 25/63, 33/44.
- **Коомдук абалдын өзгөрүшү:** 8/54, 13/11, 16/112
- **Сокур тууроочулук:** 2/170, 5/104, 7/27, 37/69, 43/22-25.
- **Дос:** 4/69-140, 6/52, 18/28, 80/1-10. **Уюшкан жамаат:** 2/43, 4/71, 37/1.
- **Берилүү, жактыруу (симпатия):** 3/28, 4/33-144, 5/51-55, 9/71, 33/6, 60/1 7-9.
- **Кошунага, туугандарга жана кулдарга жакшы мамиле:** 4/36.
- **Адамдардын өз ара айырмаланышы:** 2/113, 3/19, 27/76, 42/10, 43/63, 45/17.
- **Бедуиндер:** 9/90-97-110, 48/11-12-15, 49/14-17.
- **Мураскорлор, орунбасарлар:** 6/165, 10/14, 27/62, 35/39, 43/32.
- **Бардык адамдар бир жандан жаратылган:** 4/1, 32/7-9, 42/11, 77/20-23, 82/7-8, 96/2.
- **Элдер, уруулар, секталар:** 2/253, 5/48, 22/13, 30/22, 49/13, 98/4.
- **Арабдар:** 2/143, 19/98, 22/78, 43/5.
- **Ар бир элдин чектелген убактысы бар:** 7/34, 10/49, 15/5, 35/45, 36/43, 71/4.

**Соода, базар, мүлк, менчик**

- **Соодага күбө тартуу:** 2/282-283. **Соода:** 2/275, 24/37.
- **Аманат** (убактылуу сактоого берилген нерсе): 3/75-76, 8/27, 33/72-73.
- **Мүлк жана жеке менчик:** 2/29, 6/73, 10/55, 25/2-26, 42/49, 64/1, 85/9. 2/155-188, 17/6-64, 34/35, 63/9, 89/20, 92/18. 4/5. 2/188, 4/161, 9/34.
- **Тууганды, жетимдин жана кембагалдын акысы:** 2/177, 8/41, 9/60, 17/26
- **Каапырлардын байлыгы:** 3/10-116, 8/36, 18/34, 104/2-3, 111/2.
- **Аялдардын менчиги:** 4/4-7-11-19-32.
- **Жетимдердин мүлкү:** 4/2-6-10, 6/152, 17/34.

- **Сүткорлук:** 2/275-276-278-280. **Уурулук:** 5/38, 60/12.
- **Эхсан-садака:** 2/196, 9/60, 58/12. **Салыктар:** 6/141, 9/29, 58/13.
- **Байлар:** 3/10-181, 8/36, 24/22, 73/11, 80/5. **Келишим:** 2/282.
- **Байлыкка умтулуу:** 2/200-202, 9/74, 16/71, 18/46, 74/6, 89/20.
- **Жыргал жашоо пенделери:** 9/85, 11/116, 34/34, 43/23, 56/45.
- **Кембагалдар:** 2/83, 6/52, 11/29, 22/28, 47/38, 70/25, 93/10.
- **Тараза:** 3/75, 6/152, 7/85, 8/27, 17/35, 42/17, 83/1-5.
- **Карыз маселеси:** 2/245, 9/60, 57/11, 64/17, 73/20. 2/282-283
- **Шериктештик:** 24/61, 38/21-24.
- **Мурас:** 4/6-13-19-33-127-176-8, 8/72-75, 89/19. **Кумар:** 2/219, 5/90-91.
- **Осуят:** 2/180-181. 4/11-13. 5/109-111. **Күроо:** 2/283.

**Дыйканчылык жана өнөр жай**

- **Дыйканчылык:** 6/99-141, 13/4, 16/10-11-13-67, 23/18-20, 80/24-32.
- **Өнөрчүлүк-кесипкөйлүк:** 57/25.

**Аң уулоо**

- **Аңчылык маселеси:** 5/1-94-96.

**Процессуал кодекстер.**
**Юридика. Жалпы нормалар**

- **Адал, мыйзамдуу байлык, ырыскы жана зыйнат:** 2/168, 5/5, 7/31, 16/114, 23/51
- **Жетилген курак (балагат):** 4/6, 24/58-59.
- **Өлүмгө алып баруучу күнөөлөр:** 4/29, 42/37, 53/31-32.
- **Күнөөнүн жазасы:** 5/45, 10/27, 28/84, 40/40, 42/40.
- **Ихрам (харам) эрежесин бузгандын жазасы:** 5/95.
- **Жазалар: Адам өлтүргөн үчүн:** 4/92-93, 5/32-45, 17/33. **Уурулук үчүн:** 5/38-39. **Зынакерлик үчүн:** 24/2. **Зынакер кулдар үчүн:** 4/25. **Динге каршы согушкандар үчүн:** 5/33
- **Келишим бузган каапырга мамиле:** 2/191.
- **Өзүнүн жубайын айыпка жыгуу жана актануу:** 24/6-10.
- **Өч алуу:** 2/178, 4/92, 16/126, 22/60.
- **Кечирим:** 2/178, 5/45. **Себеп (исключение):** 4/98-99, 5/3, 16/106. **Мажбурлук, аргасыздык:** 2/173, 6/119, 16/115, 27/62. **Аргасыз адамдар:** 2/185-196, 4/43, 5/6, 9/92-93, 24/60, 70/20.
- **Күнөөлөрдүн каффараты (жазанасы):** 2/184, 4/31, 5/89, 29/7, 39/35, 58/3-4, 66/2.

**Коомдук-саясий мамилелер**

- **Жашыруун аракет:** 58/8-10.
- **Адилет башкаруу:** 2/113, 3/23-26, 4/141, 7/87, 10/109, 16/124, 22/56, 38/26, 60/10.
- **Аллаһ бийликти каалаган пендесине ыйгарат:** 2/247, 3/26, 4/59-83.
- **Тынчтык:** 2/208, 8/61, 47/35. **Кеңеш:** 3/159, 42/38. **Фитна (интрига):** 35/10, 58/9.

**Илим жана чыгармачылык**

- **Риторика (чечендик, кызыл тилдүүлүк):** 6/112, 55/1-4.
- **Календар. Ыйык айлар:** 2/194, 5/2, 9/36-37. **Белгилүү айлар:** 2/197.

- **Рамазан айы:** 2/185. **Он эки ай:** 9/36.
- **Бир күн Аллаһтын алдында:** 22/47, 32/5, 70/4.
- **Логика (акыл жүгүртүү):** 2/44-73-171-242-269, 3/7, 14/52, 20/128, 38/29, 59/14.
- **Диний илимдер:** 9/122, 16/43, 21/7.
- **Илим-билим:** 2/146, 3/187, 4/37-44, 7/169.

**Илимий ачылыштар менен тастыкталган аяттар**

- **Тирүүлүк, жаратылуу:** 3/6, 10/4, 21/30, 30/27, 50/38.
- **Материянын жуптугуна ишааратттар:** 20/53, 51/49, 55/52.
- **Тартылуу күчүнө ишааратттар:** 13/2, 22/65, 30/25, 31/10, 35/41.
- **Добуш толкундарына ишааратттар:** 23/41, 29/37, 36/28, 50/41, 54/31
- **Атом (эң майда бөлүк-"зарра") сөзү:** 4/40, 10/61, 15/19, 99/7-8.
- **Жер катмарлары:** 13/3, 16/15, 27/61, 34/2-9, 50/7-44, 99/1-2.
- **Космоско байланыштуу окуялар:** 17/1, 53/13-14.
- **Химияга байланыштуу аяттар:** 17/50, 18/96-97.
- **Электромагниттик жазууларга ишааратттар:** 17/13, 36/65, 43/80, 45/29, 75/13.
- **Ботаника:** 10/24, 15/19, 22/5, 27/60, 50/7-8-10.
- **Жарылуу:** 44/10-11, 77/8-10, 89/21.
- **Адам жана аалам:** 2/223, 39/6, 58/6, 77/20.
- **Адамдын жаратылышы:** 7/11, 75/37, 86/5-8. 2/28-30-36, 24/45, 39/6, 75/36, 85/5-7.
- **Деңиз:** 2/50, 18/61, 22/65, 30/41, 55/19, 81/6, 82/3.
- **Криминалистика (бармак изи):** 75/3-4.
- **Тоолор:** 7/74, 35/27, 56/5, 77/10-27, 88/19, 101/5.
- **Жер шарынын аракети (күн-түн):** 25/62, 36/37-40, 70/40.
- **Аалам:** 2/29-255, 18/109, 29/19-20, 36/40, 54/49.
- **Жаныбарлар, курт-кумурска, чымын-чиркей:** 4/119, 16/5-8, 29/41, 43/12, 88/17
- **Кураан чындыктарына чакыруу:** 5/75, 10/101, 22/46, 30/50, 96/1-5.
- **Аралыктан маалымат жиберүү:** 42/53, 50/22.
- **Шамал:** 2/164, 24/43, 46/24, 54/19, 69/6-7.
- **Булут:** 7/57, 24/40, 56/68-69.
- **Нур ылдамдыгы:** 9/26, 17/1, 56/85.
- **Ден соолук:** 2/173, 5/3-6, 19/25, 22/29.
- **Атмосфера:** 21/104, 51/7-47, 72/8, 86/1-4-11. 6/125, 22/31, 74/17.
- **Жамгыр:** 7/57, 27/58, 31/34, 35/12, 43/11, 57/20.
- **Айбанаттардын тили:** 6/38, 27/18-24.
- **Түн-күн:** 22/61, 31/29, 35/13, 57/6.
- **Космикалык кемелер менен аба катмарларын жарып чыгуу:** 84/19
- **Космос:** 2/29, 37/6-8, 86/1-3-11.
- **Илим жана аалымдар:** 3/7-18, 11/24, 29/43, 58/11.
- **Поэзия. Акындар:** 21/5, 36/69, 52/30, 69/41.
- **Жылдыздар:** 15/16, 26/210, 67/5, 72/8-9.
- **Аргументсиз тартышуулар:** 22/3-8, 31/20.
- **Деңизчилик:** 10/22, 17/66, 31/31, 43/12.
- **Медицина: ала Ооруусу (прокаженный):** 3/49, 5/110. **Түйүлдүктөр:** 22/5,

